ЎЗБЕКИСТОН ССР
ФАНЛАР АКАДЕМИЯСИ

# АЛИШЕР НАВОИЙ АСАРЛАРИ ТИЛИНИНГ ИЗОҲЛИ ЛУҒАТИ

# II

ТЎРТ ТОМЛИК

ЎЗБЕКИСТОН ССР «ФАН» НАШРИЁТИ

www.ziyouz.com kutubxonasi

А. С. ПУШКИН НОМИДАГИ ТИЛ
ВА АДАБИЁТ ИНСТИТУТИ
АБУ РАЙҲОН БЕРУНИЙ НОМИДАГИ
ШАРҚШУНОСЛИК ИНСТИТУТИ

# АЛИШЕР НАВОИЙ АСАРЛАРИ ТИЛИНИНГ ИЗОҲЛИ ЛУҒАТИ

ЎЗБЕКИСТОН ССР ФАНЛАР АКАДЕМИЯСИ МУХБИР АЪЗОСИ
Э. И. ФОЗИЛОВ ТАҲРИРИ ОСТИДА

ТОШКЕНТ — 1983

www.ziyouz.com kutubxonasi

Ўзбек адабий тилининг асосчиси Алишер Навоий асарларининг изоҳли луғати шоирнинг барча лексик бойликларини қамраб олган. Луғат Навоийнинг туркий асарлари материаллари бўйича ҳозирги замон лексикография ва тарихий-филологик таҳлил асосида тузилган, унда сўзларнинг мукаммал изоҳи берилган.

Луғатни тузувчилар Навоийнинг танқидий ва оммавий нашрларидан ташқари, унинг бадиий ва илмий қўлёзма асарларидан ҳам фойдаландилар. Луғат XV аср ўзбек адабий тилининг нормасини акс эттиради. У китобхонларга буюк мутафаккир асарларини чуқур тушунишда катта ёрдам кўрсатади, мутахассислар учун тарихий, қиёсий-тарихий грамматика бўйича керакли фактик материаллар беради. Луғат арабча, форсча сўзлар семантикасининг эволюциясини ҳамда ўзлаштирилган сўзлар тарихини аниқлашда муҳим манбадир.

Луғат илмий ходимларга, шунингдек, олий ўқув юртлари филология факультетларининг ўқитувчи ва студентларига мўлжалланган.

*Таҳрир ҳайъати:*

Академик А. Н. КОНОНОВ, филология фанлари докторлари А. П. ҚАЮМОВ, Ш. ШУКУРОВ, А. Ҳ ҲАЙИТМЕТОВ, филология фанлари кандидатлари Ҳ. Б. БЕКТЕМИРОВ, Қ. КАРИМОВ

М $\frac{4602020000-2101}{М 355 (04)-83}$ 134—82

© Ўзбекистон ССР «Фан» нашриёти, 1983 й.

www.ziyouz.com kutubxonasi

## СЎЗ БОШИ

Луғат Ўзбекистон Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институтининг тарихий лексикология ва лексикография бўлимида тайёрланган.

II томни тузувчилар: **Э. Фозилов** — ишнинг раҳбари, луғатнинг илмий лексикографик принципларини ишлаб чиққан, қадимги туркий (ўзбек) сўзларининг луғавий маъносини талқин қилган, айрим асарлар бўйича тузилган глоссарий, шарҳ ва изоҳларни манбалар асосида сўз ва маънолар билан тўлдириб, бирлашган луғат-мақолалари қилиб тузган, XVI—XX асрларда Навоий асарлари асосида тузилган луғатлардаги сўз изоҳларини қиёсий текшириб чиққан, «Алишер Навоий асарлари тили изоҳли луғати»нинг тузилиши ва ундан фойдаланиш тартибини ёзган;

**Қ. Муҳитдинов** — «Хамса» асарининг луғатини тузган, форсий, арабий сўз, ибора ва байтларнинг изоҳи ва талқинини берган, «Мажолисун-нафоис», «Лисонут-тайр» асарларининг луғатларини тузишда иштирок этган;

**Ю. Шокиров** — «Хазойинул-маоний» асарининг луғатини тузган;

**Н. Асилова** — Алишер Навоий насрий асарларининг «Л» ҳарфигача луғатини тузган;

**Қ. Муҳитдинов, Н. Хўжаев, Ҳ. Дадабоев** — Алишер Навоий насрий асарларининг «Л» ҳарфидан луғатини тузишган;

**А. Юнусов** — «Арбаин», «Назмул-жавоҳир» асарларининг луғатини тузган, бирлашган луғат-мақолаларни тузишда қатнашган;

**И. Носиров** (Қ. Муҳитдинов билан ҳамкорликда) — «Мажолисун-нафоис» асарининг луғатини тузган;

**З. Ҳамидов** (Қ. Муҳитдинов ва Н. Хўжаев билан ҳамкорликда) — «Лисонут-тайр» асарининг луғатини тузган.

Луғатнинг мукаммал бўлишида Алишер Навоийнинг барча асарларидан **Б. Бафоев** тўплаган картотека фондидан фойдаланилди.

Сўзларнинг изоҳи ва текстларини қўлёзма манбалари билан **В. Раҳмонов** аниқлаб чиқди.

«Фарҳод ва Ширин» достони асосида тузган луғати билан **А. Каримов** қатнашди.

**Ҳ. Бектемиров** қўлёзманинг илмий-техник таҳрир ишини бажарди.

Луғат картотека фонди ва материалларини тўпловчилар:

**Э. И. Фозилов, А. Юнусов, И. Носиров, З. Ҳамидов, Н. Шораҳмедова, Н. Хусанов, Б. Бафоев, А. Каримов, Ҳ. Дадабоев, И. Тожиддинова, Б. Юсупов, Л. В. Данилова.**

Қўлёзмани нашрга тайёрлашдаги техник ишларни **Ҳ. Дадабоев, Б. Юсупов**лар бажаришди.



www.ziyouz.com kutubxonasi

## МАНБАЛАР ВА УЛАРНИНГ ҚИСҚАРТМАЛАРИ

### *ХАЗОЙИНУЛ-МАОНИЙ*

Ғаройибус-сиғар. Биринчи том, Тошкент, 1963. (Iа).
Ғаройибус-сиғар. I, Тошкент, 1959. (Iб).
Наводируш-шабоб. Иккинчи том, Тошкент, 1963. (IIа).
Наводируш-шабоб. II, Тошкент, 1959. (IIб).
Бадоеъул-васат. Учинчи том, Тошкент, 1965. (IIIа).
Бадоеъул-васат. III, Тошкент, 1960. (IIIб).
Фавойидул-кибар. Тўртинчи том, Тошкент, 1965. (IVа).
Фавойидул-кибар. IV, Тошкент, 1960. (IVб).
Хазойинул-маоний. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 677.

СВР, II, 207—208, № 1251[1]

АНҚАК, 11, 1.

Хазойинул-маоний. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 1280.

СВР, II, 208, № 1252; АНҚАК, 12, 2.

Алйшир Нава'и. Диван, Издание текста, предисловие и указатели Л. В. Дмитриевой. М., 1962.
Алишер Навоий. Куллиёт. Ленинград шаҳридаги Салтиков-Шчедрин номидаги Давлат халқ кутубхонаси Шарқ қўлёзмалар фонди. Инв. ГПБ № 55.
Алишер Навоий. Илк девон. 1466 йили кўчирилган қўлёзманинг факсимил нашри. Нашрга тайёрловчи: филология фанлари доктори, проф. Ҳамид Сулаймон. Тошкент, 1968.

### ҲАЙРАТУЛ-АБРОР

Алишер Навоий. Хамса. Ҳайратул-аброр. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент, 1970.
Хамса. Ҳайратул-аброр, Олтинчи том, Тошкент, 1965.

### ФАРҲОД ВА ШИРИН

Хамса. Фарҳод ва Ширин. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент, 1963.
Хамса. Фарҳод ва Ширин, Еттинчи том, Тошкент, 1964.

---

[1] «Собрание Восточных рукописей АН УзССР», т. II, 1952, с. 207—208 (қисқ. СВР); Мунировк Қ., Носиров А. Алишер Навоий қўлёзма асарлари каталоги. Тошкент, 1970, 11—12-бетлар (қисқ. АНҚАК).



www.ziyouz.com kutubxonasi

## ЛАЙЛИ ВА МАЖНУН

Хамса. Лайли ва Мажнун. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент (қўлёзма).
Хамса. Лайли ва Мажнун, Саккизинчи том, Тошкент, 1965.

## *САБЪАИ САЙЁР*

Хамса. Сабъаи сайёр. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент, 1956.
Хамса. Сабъаи сайёр, Тўққизинчи том, Тошкент, 1965.

## *САДДИ ИСКАНДАРИЙ*

Хамса. Садди Искандарий. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент (қўлёзма).
Хамса. Садди Искандарий, Ўнинчи том, Тошкент, 1965.

## *ХАМСА*

*Ҳайратул-аброр*
*Фарҳод ва Ширин*
*Лайли ва Мажнун*
*Сабъаи сайёр*
*Садди Искандарий*

Нашрга тайёрловчи: Порсо Шамсиев. ЎзССР Фанлар академияси нашриёти, Тошкент, 1958.
Хамса. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 5018.
СВР, II, 195, № 1213; АНҚАК, 30, 1.
Хамса. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 7554.

СВР, VII, 75, № 5057; АНҚАК, 31, II.

Хамса. Ленинград шаҳридаги Салтиков-Шчедрин номидаги Давлат халқ кутубхонасининг Шарқ қўлёзмалари бўлимидаги 560 рақамли Султонали Машҳадий томонидан кўчирилган қўлёзма.

## *ЛИСОНУТ-ТАЙР*

Лисонут-тайр. Илмий-танқидий текст, тайёрловчи: Ш. Эшонхўжаев, Тошкент, 1965.
Лисонут-тайр. Ўн биринчи том, Тошкент, 1966.
Лисонут-тайр. Ленинград шаҳридаги Салтиков-Шчедрин номидаги Давлат халқ кутубхонасининг шарқ қўлёзмалар фонди, Инв. ГПБ № 55.

## *МАЖОЛИСУН-НАФОИС*

Мажолисун-нафоис. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Суйима Ғаниева, Тошкент, 1961.
Мажолисун-нафоис. Ўн иккинчи том, Тошкент, 1966.
Мажолисун-нафоис. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 9762/1.



www.ziyouz.com kutubxonasi

АНҚАҚ, 50, I.

*МАҲБУБУЛ-ҚУЛУБ*

Маҳбубул-қулуб, Текстни нашрга тайёрловчи А. Н. Кононов, М.—Л. 1948.
Маҳбубул-қулуб. Ўн учинчи том, Тошкент, 1966.
Маҳбубул-қулуб. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 9762/II.

СВР, VIII, 219, № 5326; АНҚАҚ, 52—53, I.

*АРБАИН*

Арбаин. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 3902—V. АНҚАҚ, 64, I.
Арбаин. Ўн бешинчи том, Тошкент, 1967.

*МУНШАОТ*

Муншаот. Ўн учинчи том, Тошкент, 1966.

*ВАҚФИЯ*

Вақфия. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 11138/II.

АНҚАҚ, 61, I.

Вақфия. Ўн учинчи том, Тошкент, 1966.

*ХАМСАТУЛ-МУТАҲАЙЙИРИН*

Хамсатул-мутаҳаййирин. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 9762/V.

АНҚАҚ, 59, I.

Хамсатул-мутаҳаййирин. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

*ҲОЛОТИ САЙЙИД ҲАСАН АРДАШЕР*

Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

*ҲОЛОТИ ПАҲЛАВОН МУҲАММАД*

Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1961.

*МУҲОКАМАТУЛ-ЛУҒАТАЙН*

Муҳокаматул-луғатайн. M. Quatremére. Chrestomathie en turk oriental contenant plusieurs ourrages de l'emur Ali — Schir, 1841.
Муҳокаматул-луғатайн. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

*МЕЗОНУЛ-АВЗОН*

Мезонул-авзон. Критик текст, тайёрловчи: Иззат Султон, Тошкент, 1949.



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мезонул-авзон. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

*ТАРИХИ МУЛУКИ АЖАМ*

Тарихи мулуки ажам. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.
Тарихи мулуки ажам. M. Quatremére. Chrestomathie en turk oriental contenant plusieurs ourrages de l'emir Ali-Schir, Paris, 1 841

*НАЗМУЛ-ЖАВОҲИР*

Назмул-жавоҳир. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 9361, № 9944.

АНҚАК, 66, 1; 67, 4.

Назмул-жавоҳир, Ўн бешинчи том, Тошкент, 1967.

*НАСОЙИМУЛ-МУҲАББАТ*

Насойимул-муҳаббат. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди,. № 1828. АНҚАК, 67, 1.
Насойимул-муҳаббат. Ўн бешинчи том, Тошкент, 1968.
Насойимул-муҳаббат. Alî Şîr Nevâyî. Nesâyimü'l-muhabbe min şemâyimi'l—fütüvve. Doktora tezi. Hazirlayan Doç. Dr. Kemal Eraslan. Istanbul, 1979.

www.ziyouz.com kutubxonasi

## И

**ИБЛИС** — 1. шайтон:

Турмади шайхи риёий, чун етишти пири дайр,
Қочмайин иблис нетсун, чун нузул этти Суруш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-266;

Ва иблис кўп тоат қилғандин малоика мартабасиға етиб эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190;

2. ҳийлакор; шайтон васвасасига дучорлик:

Тоши малак шеваи талбис ила,
Лек ичи муттафиқ иблис ила. *Ҳайратул-аброр,* 113;

≈ **и лаъин** — лаънатга учраган; лаънати шайтон:

Деди бир сойилки иблиси лаъин,
Қасдим айлар, зоҳир айлаб макру кин. *Лисонут-тайр,* 109-10.

**ИБЛОҒ** — етказиш, хабар қилиш, дарак бериш:

Китобинг ўзга кутубдинки бордурур аблағ,
Балоғатингға муносиб ҳақ айламиш иблоғ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-299;

Равон Шайх олди бу иблоғдин,
Гаронмоя нақдимни туфроғдин. *Садди Искандарий,* 325а21.

**ИБН** — ўғил, фарзанд:

Ҳасан Деҳлавий — лақаб ва нисбати Нажмиддин ибн Ало Санжарийдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-179;

Келиб салтанат айну ул нури айн,
Бадиуззамон ибн Султон Ҳусайн. *Садди Искандарий,* 245б14;

≈ **ул ажуз** — кампир ўғли:

Ва ул ўлукким Исо алайҳис-салом тиргузди. Ибнул-ажуз эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233;

≈ **ул вақт** — замона ўғлони, замонавий, замонга мос, ҳамоҳанг:

Суйи ибнул вақтдур гар истасанг осудалиғ,
Эй кўнгул, кўп илтифот этма замон абносиға.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-698.

**ИБО** — андишалик, кўнгилни бўлмаслик, рози бўлмаслик, тортиниш:

Магар уч киши ким хато қилдилар,
Азимат қилурдин ибо қилдилар. *Садди Искандарий,* 268б2;

Подшоҳға бу амр маҳол кўрунуб, ибо зоҳир бўлди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;

≈ **эт-//қил-** — тортинмоқ, рад этмоқ:

Майхонада кимки майдин ибо қилғай, най уни бир дилкаш наво била ани расво қилғай. *Маҳбубул-қулуб,* 36;

Саҳоб соясидин ҳам қачон ибо қилғай,
Агарчи бўлса Масиҳо қуёшқа ҳамсоя.
*Хазойинул-маоний,* IVб-733.

**ИБОД** — қуллар; бандалар; ибодат этканлар; **муборизул-ибод** — қуллар полвони, курашчиси:

Хожа Аҳмад Ҳаммод Сарахсий — «Кашфул-маҳжуб» соҳиби дебтурки, ул муборизул-ибод эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-114.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ИБОДАТ** — ибодат қилиш, топиниш; намоз:
Яна ул кавкаби саодат учун,
Ясалмиш ҳужраи ибодат учун. *Сабъаи сайёр,* 174;
Тоатлари зебу оройиш, ибодатлари зийнату намойиш.
*Маҳбубул-қулуб,* 58;
≈ **хайли** — ибодатга берилганлар, намозхонлар, тақводорлар:
Эй ибодат хайли, пандим бергуча тангри учун,
Ёрға раҳму манга сабру таҳаммул истангиз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-219;
≈ **айла-//қил-** — сиғинмоқ:
Доим тогларда ибодат қилур эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* 506;
Ул неча минг йил ибодат айлаган,
Амр ила тақвоу тоат айлаган. *Лисонут-тайр,* 127-4.
**ИБОДАТГОҲ** — ибодат қилинадиган жой, ибодатхона; масжид, намоз ўқийдиган жой:
Қубур тавфи намозу ниёз боисидур,
Бу важҳдинки мазорот ўлур ибодатгоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-710.
**ИБОДУЛЛОҲ** — одамлар; оллоҳнинг бандалари:
Одил ва оқил подшоҳ ибодуллоҳға зилли илоҳ...
*Маҳбубул-қулуб,* 8-9.
**ИБОРАТ** — 1. баён, талқин, ифода; баён қилиш, ифодалаш:
Чин сўз нечаким бетакаллуф, қойилға иборат содалиғидин йўқ таассуф. *Маҳбубул-қулуб,* 132;
...ул ҳазрат бу тил ва иборат била назм бисоти тузубдурлар. *Муҳокаматул-луғатайн, 39;*
2. ибора, сўз:
Суҳайло чун эшитти ул иборат,
Алар изҳориға қилди ишорат. *Фарҳод ва Ширин,* 67;
Мавлоно Абдураззоқ... бу иборат била такаллум сурди.
*Мажолисун-нафоис,* 164;
...ул фархунда иборат ва ул ҳужаста алфоз ва ишорат била воқеъ бўлубтур... *Муҳокаматул-луғатайн,* 3-4.
**ИБОРОТ** — иборалар, ифодалар, сўзлар:
Ул вақтдаким, фақир алар хизматида сўфия рамуз ва ишорот ва алфоз ва ибороти истилоҳин ўткарур эрдим.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704;
Андоқки, ҳар маҳалда ҳар навъ муносиб назмлардин ширин иборот ва такаллум била ва баъзи маҳалда рангин алҳон ва тараннум била андоқ адо қилур эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534.
**ИБОҲАТ** — мумкинлик, мубоҳ қилиш, рухсат этилганлик:
Ул зарофат ва ибоҳатдур андинки ўтти сафоҳат.
*Маҳбубул-қулуб,* 138.
**ИБРА** — хазина кирими; солиқ:
Бир бўлур ҳамки, шаҳ қулоққа солур:
Қиймати мулк, ибраси амвол. *Муҳокаматул-луғатайн,* 2.
**ИБРАТ** — 1. ибрат; ибратланиш; сабоқ:
Балки бўйнум боғлабон, ушшоқ ибрат олғали,
Ишқ мулки тўрт бозорида судраб кездурунг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-342.
2. насиҳат қабул қилиш, ўрнак бўлиш:
Бўлса табони даги ҳар сори чок,
Ер юзига ибрат учун ханданок. *Ҳайратул-аброр,* 101-9;
≈ **ойнаки** — ибрат кўзойнаги; таъсирланиш, ибрат олиш:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ва ҳар жавоҳир манзумаким хирад соири ибрат ойнаки кўзига қўюб ихлос нуқудин олиға тўкуб, наъту дуо бозоридин иликка кетургай. *Назмул-жавоҳир,* 15;

≈ **ол-** — сабоқ олмоқ, хулоса чиқармоқ:

Сулаймон алайҳис-салом ул иштин ибрат олиб...

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226;

Анинг ҳолидин олмоқ барча ибрат,
Гадолар қилмасун деб шаҳға ширкат. *Фарҳод ва Ширин,* 154.

**ИБРИЙ** — яҳудий, иброний:

...ва Осия анга Мусо от қўйдиким, ибрий тили била маъниси сарв дарахтдур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209.

**ИБРИҚ** — сув идиш; кўза; обдаста:

Ул кеча Шайх Сайфиддин бир улуғ ибриққа сув тўлдуруб, ҳазрати Шайхнинг хилват эшигида бўлди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-146;

≈ **и вузу** — таҳорат обдастаси:

Синса ибриқи вузу, андин манга бас бир сафол,
Май гадолик айламакка кулбаи хамморда.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-299;

≈ **и май** — май идиши; май соладиган сопол идиш:

Хилват эткан ихтиёр илгида бир ибриқи май,
Тонг эмас гар қилса бир бодом ила ҳар кун маош.

*Хазойинул-маоний.* IVб-264;

≈ **и шигарф** — ширин сув соладиган идиш; шинам обдаста:

Олди бир дарвеш ибриқи шигарф,
Сув тўла айлаб анга еткурди зарф. *Лисонут-тайр,* 177-8.

**ИБРО** — даволаш, тузатиш; шифо; ≈ **қил-** — тузатмоқ, шифолантирмоқ:

Ҳадиси поку нутқи жонфизоингдин топиб Исо,
Ки анфоси қилиб ибро, агар абрас ва гар акмах.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-521.

**ИБРОМ** — қисташ, зўрлаш; жонга тегиш:

Навоий ўлди чу муҳтожинг, айла раҳм ангаким,
Ғаний карим эса иброма эмас муҳтож.

*Хазойинул-маоний,* IIб-96;

...авом ғавғоси, золим иброми ва мазлум алолоси...

*Вақфия,* 720;

≈ **айла-** — қистамоқ, қаттиқ талаб қилмоқ; жонга тегмоқ:

Эй гадо, чун шайъанлиллоҳ дединг, ўт,
Айлабон ибрам боқиб турма кўп.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-41.

**ИБТИДО** — бошланиш, бошлаш; бош, аввал:

Меҳр англаб ошиқ ўлдум сўнгра етса кўхи ғам,
Не ажаб ишқ ибтидоси айн эрур поёни қоф.

*Хазойинул-маоний,* Iб-323;

≈ **йи аҳвол** — бошланиш, аввалги, дастлабки аҳвол:

Бу доғдин ибтидойи аҳвол,
Ишқ этмади они форiғулбол.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 866;

≈ **қил-//қилил-** — бошламоқ:

Иқбол иноят ибтидо қилди манга,
Афлок гуҳарларин фидо қилди манга. *Назмул-жавоҳир,* 3;

Амир Қосим Анвор... таяммун жиҳатидин бу мухтасарни аларнинг шариф исмлари била ибтидо қилилди.

*Мажолисун-нафоис,* 5;

**давовин ибтидоси** — девон боши:

...ва ҳоло куллиётларида давовин ибтидосида битирлар ва ул



www.ziyouz.com kutubxonasi

феҳристда ҳамд ва наътдин сўнгра мундоқ адо қилибдурлар. *Хамсатул-мутаҳайиирин,* 706.

**ИБТИЛО** — мубталолик, балога гирифтор бўлиш, жабр ва зулмга дучор бўлиш; тушкунлик:

Нетиб ҳарамға қилай азм, дайр ичинда манга,
Ки бўлди муғбачалардин юз ибтило ҳодис.
*Хазойинул-маоний,* IIб-94;

Бори озод ўлуб минг ибтилодин,
Дема минг ибтило, юз минг балодин. *Фарҳод ва Ширин,* 102;

**барқи ибтило** — бало чақини:

Ким тушуб оламға тўфони бало,
Кул қилиб гардунни барқи ибтило. *Лисонут-тайр,* 183-3.

**ИБТИҲОЖ** — хурсандчилик, хушнудлик:

...ва мустақим зеҳни мавриди файзи субҳоний, калом аҳлиға тарфиҳ ва ибтиҳожлар ва калом хайлиға равнақ ва ривожлар даст берди. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-129.

**ИВАЗ//ЭВАЗ** — бадал, ўрнига ўрин:

Мушоруи илайҳиким, аладдавом бу фақирни ўз суҳбати била масрур тутар эрди — ўз ивазим йибордим.
*Муншаот,* XIII-110;

Иваз баъзисининг бўйнин урғай,
Яна баъзисини қўрғондин учурғай. *Фарҳод ва Ширин,* 158.

**ИГАР-** — айлантирмоқ, гир айлантирмоқ; от ўйнатмоқ:

Кўк аблақин игариб, эй қуёш, синон тортиб,
Магар бу зарраға қилдинг аён набардингни.
*Хазойинул-маоний,* Iб-633.

**ИГИР-** — ўрамоқ, айлантирмоқ; йигирмоқ, пишитмоқ (ипни):

Игирди риштаи наътинг Навоий кўз учи бирла,
Агар боқсанг, мутиъ ўлғай анга нассож ила саррож.
*Хазойинул-маоний,* IVб-97;

ўз илики била чарх игириб ипин сотиб...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-116.

**ИГЛАН-** — касал бўлмоқ, хасталанмоқ:

Андоққи: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва игланмак...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ИГНА** — игна:

Тикмагаймен тийғи захмин ўлсам ул озор ила,
Бўлса Исо игнаси Марьям игирган тор ила.
*Хазойинул-маоний,* IIб-526;

Игнанинг нўги заиф эрса доғи кўр қилур.
*Маҳбубул-қулуб,* 127;

**тамаъ игнаси** — тамаъ заҳри:

Амал риштасин тамаъ игнасига чекиб — амалдан ўз ғарази учун фойдаланмоқ. *Маҳбубул-қулуб,* 51.

**ИГРАН-** — игранмоқ:

Андоққи: куйманмак ва игранмак...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ИГРИМ** — сувнинг айланиб оқадиган жойи, гирдоб:

Баҳредур васеъ, ҳар игрими юз ақлу ҳуш кемасин чўмурған... *Маҳбубул-қулуб,* 91;

Чун қуюнни дашт аро айландуруб,
Сувда игримни дағи тўлғандуруб. *Лисонут-тайр,* 4-6;

Ҳам илдамликда сарсардек равона,
Ҳам айланмоқда игримдин нишона. *Фарҳод ва Ширин,* 97.

**ИДБОР** — бахтсизлик, тушкунлик, иш орқага кетишлик:

Соқий... умид улким, идборин ҳақ таоло иқболға мубаддал қилғай. *Мажолисун-нафоис,* 179;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Муқбиллар ишида кўп латофат билгил,
Идборда ул эл аро масофат билгил. *Назмул-жавоҳир,* XV-25.

**ИДДАТ** — аёлнинг эрининг ўлими (130 кун), эридан ажрашидан сўнг (100 кун) бошқа турмуш қуришигача ўтиши лозим бўлган вақт, муддат:

Ва Довуд алайҳис-салом ул заифанинг иддати ўткандин сўнгра никоҳ қилмоқ бўлди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-223.

**ИДИШ** — идиш, коса:

Соқиё, чини идиш бирла такаллуф қилмаким,
Бетакаллуфларға хушроқдур суроҳидин субу.

*Хазойинул-маоний,* IIб-512.

**ИДДИО** — муддао, мақсад:

...ўз қотили вайрона қабрини зиёрат қилғани келганин иддио қилур. *Мажолисун-нафоис,* 234.

**ИДРОК** — ақл, онг, фаҳмлаш, идрок:

Фасоҳат сўзидин қосир идрок,
Ки ҳар бир лафзи эрди гавҳари пок. *Фарҳод ва Ширин,* 128;

...ақл анинг идрокидин ожиз бўлуб бу таронаға таранну тузди. *Назмул-жавоҳир,* 22;

≈ **айла-//эт-** — билмоқ, сезмоқ, тушунмоқ:

Носиҳо, ул ҳуснидин қилмас Навоий манъини,
Ҳар кишиким ишқ атворини идрок айлади.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-622;

Кимса идрок этмамишдур зотини,
Лек шарт улдур тутарға отини. *Лисонут-тайр,* 23-13.

**ИДРОКЛИК** — тезфаҳмлик, ақли расолик:

Кичик Мирзо... хўб табълик, тез идроклик... йигит эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 202.

**ИДҒОМ** — қўшиш, бириктириш (араб тилида ўхшаш ҳарфни бир ёзиб иккилантириб ўқиш):

Агар ҳарф ўлса мудғам, ваҳки холинг нуқта идғомин
Аён қилди кўзумнинг мардуми ичра мақом айлаб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-79.

**ИЕ//ИЯ** — эга, соҳиб:

Тегирмон ияси анинг от — тўниға кўз қорартиб, ани ўлтуруб жиҳотин эгаллади. *Тарихи мулуки ажам,* 525;

Чун ганж иёси нақдин ҳар ён ўзи сочқай,
Бемузд ажаб йўқтур, агар сойғаси хозин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-706;

≈ **сиз ит** — эгаси йўқ ит, дайди ит:

Бир иёсиз ит бўлуб эрди Навоий ёрсиз,
Бўлмасун, ё рабки, ҳаргиз банда султондин жудо.

*Хазойинул-маоний,* Iб-58.

**ИЁДАТ** — қувватлаш, ёрдам бериш; касал кўриш, бемордан ҳол сўрашга бориш:

Бир нафаским ўлгали етмишбиз анинг ёдидин,
Ул Масиҳо бир иёдат бирла қилмас бизни ёд.

*Хазойинул-маоний,* Iб-138;

Ва уларнинг маразида Шайх Садриддин Қуниявий иёдатка келди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-150;

≈ **айла-** — касал кўргани бормоқ, бетобнинг аҳволини сўрашга келмоқ:

Ғамидин ўлдигу ул исавий дам айламади,
Иёдат айлагали ранжа бир қадам бизга.

*Хазойинул-маоний,* IVб-33.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ИЁР** — қадр-қиммат даражаси; қимматбаҳо буюмларнинг тозалиги даражаси:

Вужуди олтуни ул қалбу ғамда айрилибон,
Не жавҳарий ани кўрса топар тамом иёр.

*Маҳбубул-қулуб,* 104.

**ИЁРАНДУЗ** — олтиннинг тозалигини ўлчовчи, синовчи:

Сафар кўраи гудоз ва сўздур ва ул гудоз ва сўз эрнинг вужуди олтуниға иёрандуздур. *Маҳбубул-қулуб,* 154.

**ИЖАРА** — бирон нарсадан вақтинча фойдаланиш учун тўланадиган ҳақ; кира:

Элнинг бутун кемасин зулм билан олур ва бу кема ўн фақирнинг эрдиким, маошлари ижараси била кечар эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-218.

**ИЖЛОС** — йиғилиш, кенгаш; ≈ **қил-** — йиғилиш, кенгаш ўтказмоқ:

Малакут оламининг муқарна отоқлиқ ва муқаддас авроқлиқ мадрасасида каррубийлар ифода ва истифодаси учун ижлос қилди. *Вақфия,* 714.

**ИЖМОЛ** — қисқа, мухтасар; умумлашган ифода; хулоса қилиш:

Одам асрорининг ижмолина қилдинг тафсил,
Мундин эркинки дединг алваладу сиеву абиҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-525;

Ва анинг баъзи ҳолоти Юсуф алайҳис-салом қиссасида ижмол тариқи била иншо оллоҳ мазкур бўлғай.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-200.

**ИЖОБ** — тасдиқлаш, розилик билдириш; ≈ **сиз** — рухсатсиз:

Чун зот ва кўнгуллари ва тийнатлари ариғлиқға машҳур ва муқаррар эрмиш, замоннинг асил мирзозодалари тараддуд ва ижобсиз ва таҳоший ва изтиробсиз алар била мусоҳиб бўлур эрмишлар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526.

**ИЖОБАТ** — қабул қилиш, маъқуллаш, рози бўлиш:

Умид улдурки, ижобат асари зоҳир бўлғай.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-161;

≈ **айла-** — рози бўлмоқ, маъқулламоқ:

Гуштасп ё Рустам анинг ҳукмин ижобат қилмаған жиҳатдин ё мулк ва салтанатдин кеча олмасдин, Исфандиёрни Рустам урушиға йиборди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-197;

Нутқунг сочибон базмда гавҳар, ё раб,
Ё рабки, ижобат айлагил ҳар ё раб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-744.

**ИЖОД** — яратиш, вужудга келтириш, пайдо қилиш:

Ул жумладин бир нечаси булардурлар: маъдум ижоди ва мавжуд эъдоми... *Насойимул-муҳаббат,* XV-73;

Агар мавжуду маъдум ўлса олам,
Анга ижоду аъдоми мусаллам. *Фарҳод ва Ширин,* 5;

≈ **эт-//қил-** — яратмоқ, вужудга келтирмоқ:

Юзумнинг акси гоҳи қилди кўюнгнинг ушоқ тошин,
Камоли ишқ кўрким каҳрабо ижод этар коҳим.

*Хазойинул-маоний,* Iб-441.

**ИЖОЗАТ** — рухсат:

Ул ва мен чун маст бўлдуқ ихтиёрнинг бордур,
Хилват айлаб бер ижозат элга ё тутқил қадаҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIа-61;

Шайх анга иршод ва талқин ижозати битиб, ўзи мулкига узатмишлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-142;

Мундоқ нақл қилибдурларки, Шайх Нажмиддин Кубро Ҳамадонға бориб ҳадис ижозати ҳосил қилди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-143;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **и бер-** — рухсат бермоқ, йўл қўймоқ:
Бовужуди бу ҳол сўрмоққа даги рухсат ҳосил эрмас ва кўрмакка даги ижозат бермас. *Муншаот*, XIII-150;
Ижозат бериб ройи ҳиндиға ҳам,
Ўкуш лутф бирла қилиб муҳтарам.
*Садди Искандарий*, 300*а*10;
≈ **тила-** — рухсат сўрамоқ:
Хожа Муҳаммад Маъшуқ Тусийдин ижозат тилагилки, анинг шаҳр ва вилоятиға киралиму, йўқму?
*Насойимул-муҳаббат*, XV-113.

**ИЖОЗАТНОМА** — рухсатнома, рухсат қоғози:
Хожа Файзуллоҳ Абуллайсий... улуми дарс ижозатномалар анинг учун битиб эрди. *Мажолисун-нафоис*, 37.

**ИЖРО** — бажариш, амалга ошириш; жорий этиш:
Мирзо мулозаматлариға озим бўлулди ва ул азимат ижросиға жозим. *Муншаот*, XIII-122;
Мену май ғулғулию шўх соқий ҳукми ижроси,
Сола олмон қулоқ давр аҳли айлар можароларға.
*Хазойинул-маоний*, IV-323;
≈ **йи аҳком** — ҳукмлар ижроси:
Мажлисида ўкта ҳукмлар сўрар чоғи барча ижройи аҳком бир будоғи. *Маҳбубул-қулуб*, 102;
≈ **қил-** — бажармоқ, амалга оширмоқ:
Хатосин зойил қилур, улки эътироф сари қайтғай ва музоаф қилур, улки далил ижро қилиб ҳарза айтқай.
*Маҳбубул-қулуб*, 144.

**ИЖТИМОЪ** — йиғинди, қўшилма, бирикма, жам:
...араб ва ажам шуаросининг жамиъ ашъори мураққаъ бу аркон ижтимоидиндур. *Мезонул-авзон*, 10;
«Шакл» — «хабн» ва «каф» ижтимоидур, бас фоъилотун фаъилоту бўлғай. *Мезонул-авзон*, 12.

**ИЖТИНОБ** — тортиниш, узоқлашиш, сақланиш, четлашиш:
Ичурса жоми ҳидоят наво тузуб жоме,
Навоий анда магар бўлғай ижтиноб манга.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-20;
Заъфки жон таркига бўлғай сабаб,
Бўлса андин ижтиноб эрур ажаб. *Лисонут-тайр*, 101-11;
≈ **айла-//эт-** — тортинмоқ, сақланмоқ, четлашмоқ:
Санга мақсуд агар ҳақдур улустин кечки бу йўлда
Топар мақсудин улким мосиводин ижтиноб айлар.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-108;
Оқил чу кўрса элда хато ижтиноб этиб,
Андин савоб йўл сари мойил қилур ўзин.
*Маҳбубул-қулуб*, 147.

**ИЖТИҲОД** — тиришиш, саъй, жаҳд, ҳаракат:
Ул ҳазратнинг ҳумоюн табълариға ғариб ихтирос ва ажиб ижтиҳод келдиким, ҳаргиз салотиндин, балки шуаройи назм ойиндин ҳеч кимнинг хаёлиға келмайдур. *Мезонул-авзон*, 5;
Ва жиҳод камарин ижтиҳод белига боғлаб ул шаръи кафараси ва ул ислом фажараси дафъиға қўшиш қилғайлар.
*Вақфия*, 15.

**ИЗ** — оёқнинг босилган ўрни, из:
Истамасанг эсламасанг бизни,
Мен ўпарам йўлунг уза изни. *Мезонул-авзон*, 54;
Юз туман нопок эрдин яхшироқ
Пок хотунлар аёғининг изи. *Хазойинул-маоний*, II*а*-412.

**ИЗДИВОЖ** — никоҳ қилишлик; эр-хотин бўлишлик:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ки силки издивожи ичра чеккай,
Агар гул экса, гулзор ичра эккай.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 488.

**ИЗДИЁД** — ортиш, кўпайиш:

Бас ул тун неча ким топар имтидод,
Ёруғлуққадур мужиби издиёд.

*Садди Искандарий*, 271*а*6.

**ИЗЗ** — куч, қудрат; иззат, шараф; қиймат:

≈ **у жалл** — шараф ва улуғлик:

Ҳақ лутфиға иззу жалл. *Маҳбубул-қулуб*, 128-129;

≈ **у ало//уло** — иззат ва олийлик:

Аммо агарчи сипеҳр золининг макри бешумордур ва лекин хунари дағи бордурким, нечукким, иззу улосининг мадори йўқтур. *Муншаот*, XIII-150;

Навоий ўлди басе хору паст хас янглиғ,
Сенинг йўлунгда эса бас анга бу иззу ало.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-13;

≈ **у шараф** — иззат ва шараф:

Иззу шараф пояси узра висол истаган,
Топмағай ўткармайин ўзини бу поядин.

*Хазойинул-маоний*, II*б*-493.

**ИЗЗАТ** — иззат, ҳурмат, икром; азизлик, эътиборлилик:

Сиҳҳат тиласанг кўп ема, иззат тиласанг кўп дема.

*Маҳбубул-қулуб*, 157;

Не таҳаммул, гар юзига тушса номаҳрам кўзи,
Ўз кўзумни айни иззатдин чу маҳрум истамон.

*Хазойинул-маоний*, III*а*-273;

≈ **аҳли** — иззатга сазоворлар, ҳурматлилар:

Иззат аҳлики мазаллатқа тушти, санъат эли [илки] йўқтуруру савол тили. *Маҳбубул-қулуб*, 145;

≈ **маснади** — олий ўрин, олий мансаб, лавозим:

...сипеҳр анжуманида ким бир иззат маснадиға мутамаккин бўлдиким, оқибат юз мазаллат туфроғиға ўлтурмади?

*Муншаот*, 150.

**ИЗЗАТФИЗОЛИҒ** — ҳурмат келтирувчилик, улуғликка ёндаштирувчилик:

Йўқ ойини иззатфизолиғ учун,
Ки шуҳрат била хушнамолиғ учун.

*Садди Искандарий*, 295*а*7.

**ИЗЛОЛ** I — хорлаш, таҳқирлаш:

Чарх меҳру кийнасидин не азиз ул, не залил,
Нечаким гоҳи сени излолу гаҳ эъзоз этар.

*Хазойинул-маоний*, II*а*-93;

≈ **қил-** — таҳқирламоқ:

...ва баъзи шарикидур, деб излол қилди ва ўзин хилватда зибҳ қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-238.

**ИЗЛОЛ** II — адаштириш, йўлдан оздириш; ≈ **эт-** — адаштирмоқ, йўлдан оздирмоқ:

Ёмонни демаки, излол этар экин шайтон,
Дегил: фасодда мундин етар залолат анга.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-14;

Тенгри амрин умр ўтуб ёд этмадинг,
Шева жуз излолу ифсод этмадинг. *Лисонут-тайр*, 108-3.

**ИЗО** — озор, азоб; ранж:

Лаълидин ком истарам, не чора, етса кўнглума
Кирпикининг найзасидин захм ила изоси чўх.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-115;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Булардин гар аъло гар адно дурур,
Ким андин халойиққа изо дурур. *Маҳбубул-қулуб,* 15;

≈ **кўр-** — азият кўрмоқ, хўрланмоқ:

Сайийд Қутб Лакаданг... мажлис аҳлидин изо кўрмакга меҳтар шарик. *Мажолисун-нафоис,* 94;

≈ **қил-** — озор бермоқ, азобламоқ, қийнамоқ:

Ани телба деб, тош отиб, бошиға туфроқ сочиб, изо қилурлар эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-230;

≈ **эт-** — озор бермоқ, ранжитмоқ:

...носиҳға изо ва қасд этгай ва бу насиҳатдин анга кўп мазаллат еткай. *Маҳбубул-қулуб,* 111.

**ИЗОМ** I — катталар, улуғлар:

Яна ул эрдиким, улус аро акобири изомдин сойир авомғача... киши оз топилғайким, бу нотавон била иши тушмамиш бўлғай. *Вақфия,* 718;

Чун юқори майл этти нуру изоминг бўлди,
Ҳам нурда чархи ахтар, ҳам азмда ахтари чарх.
*Хазойинул-маоний,* IVб-112.

**ИЗОМ** II — суяклар; **юҳйил-изома** — суякларни тиргизади:

Шарбати «юҳйил-изом» эрни майи нобиндадур,
Сураи «Вашшамс» тафсири юзи бобиндадур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-657.

**ИЗОРА** — уй деворининг ер билан токча орасидаги қисми:

Уй ичра ҳам китоба ҳам изора
Заруратдур туганган чоғда қилмоғ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-702;

Анингдек яшил кошию хора,
Яшил чини била фаршу изора. *Фарҳод ва Ширин,* 45.

**ИЗОФА//ИЗОФАТ** — қўшимча, қўшиш, тиркаш; боғланиш:

...насиб ва ўз ишқ ва камолати ва ниҳояти ҳолоти мунга изофаки... *Муҳокаматул-луғатайн,* 25;

...вақтнинг имоми ва рўзгорнинг ягонаси ва бу тоифанинг бошидур ва барчанинг нисбати ва изофати ангадур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-76;

≈ **қил-//эт-** — қўшмоқ:

Ва яна бир ранг ё бир сифатнинг ҳумули ҳолиға муболаға учун анинг аввалида, аввал ҳарфиға бир «п» ё «мим» изофа қилиб, ул шайъға зоид қилурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 18;

Замон авроқию ишқим эди Фарҳоду Мажнундин,
Фалак бир, икки фасл этти изофат достонимға.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-13.

**ИЗОҲ** — тушунтириш; англатиш; ≈ **қил-** — баён қилмоқ, тушунтирмоқ:

...мавзун адолиғ ва матбуъ илқолиқ талабасининг замирлари мушкотиға ва хаёллари мисбоҳиға изоҳ қила олмоқларининг боиси ул бўла олғай. *Вақфия,* 714.

**ИЗТИРОБ** — 1. ҳаяжон; тоқатсизлик, қарорсизлик; қийналиш:

...алар чун нузул қилдилар, ул фақирда изтироб асари зоҳир бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-128;

Паҳлавоннинг ушоқларидин бири бу фақир қошиға изтироб била югуруб келди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536;

Ишқ асир этган жунунлар кўнглум иши ҳар замон,
Ўтқа тушган телба янглиғ изтироб ўлди яна.
*Хазойинул-маоний,* Iб-551;

2. питирлаш, типирчилаш:

Кўнгулга ҳажр захмиким уруб ўздин ироқ солдинг,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бўғузлаб ташлаған қушдек тўкуб қон, изтироб айлар.
*Хазойинул-маоний,* IIа-107;

3. паришонлик:

Кўнглума тушти изтироб басе,
Қилди савдо мени хароб басе. *Сабъаи сайёр,* 116-6;

4. тўлиб-тошганлик, ўта сабрсизлик:

Сув мавжи киби изтироб айлади,
Муҳит ўртасиға шитоб айлади. *Садди Искандарий,* 255а-15;

5. бетоқатлик, бардошсизлик:

Чун топти бу изтироб таскин,
Чеккач аёқ ул ғарибу мискин. *Лайли ва Мажнун,* 70а9;

6. чанг-тўзон:

Сипони қачон кўргузуб печу тоб,
Сипеҳр аждариға тушуб изтироб.
*Садди Искандарий,* 293а18;

7. шошилинч:

Сурдилар кемани шитоб била,
Етти қавғунлар изтироб била. *Сабъаи сайёр,* 139-16;

8. ташвиш, хавотир:

Бу шаҳ олинда мунча ёлғаним
Анга юз изтироб солғаним. *Сабъаи сайёр,* 184-20;

9. нотинчлик, безовталик:

Топти ҳажр изтироби чун таскин,
Шўхдин сўрди хожаи мискин. *Сабъаи сайёр,* 95-20;

≈ **айла-//қил-** — бетоқат бўлмоқ, титрамоқ, ташвишланмоқ, ҳаяжонланмоқ:

Бир дам ул юз нақши гирён кўз аро топмас қарор,
Сув аро хуршед аксидекки қилгай изтироб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-47;

Ул кеча ул қавм уруб юз печу тоб,
Шайх аҳволиға айлаб изтироб. *Лисонут-тайр,* 76.

**ИЗТИРОБЛИҚ** — изтиробга тушган, ҳаяжонли; азоб чекаётган:

Агар мирҳожлиқ маҳмили ҳарамида ҳукмрон бўла олмасам, жарасдек чок кўксумда изтироблиқ кўнглумдин фиғон тортиб, ул маҳмил туфайли мақсадқа етишсам. *Вақфия,* 720.

**ИЗТИРОБСИЗ** — тинч, беғам, осойишта:

...замоннинг асос мирзозодалари тараддуд ва ижобсиз ва таҳоший ва изтиробсиз алар била мусоҳиб бўлур эрмишлар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526.

**ИЗТИРОР** — ночорлик, чорасизлик; эҳтиёж, мажбурий:

Чун бу мотамда мажруҳ кўнгул озори ва маҳзун хотир изтироб ва изтирори ҳаддин ошти.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695;

Кўздин ёш бормоғи ҳаёт мотами изтироридин...
*Маҳбубул-қулуб,* 149;

≈ **юзлан-** — ночорлик, мушкул ҳолат юз бермоқ:

Бир кун Мурғоб навоҳисида эрконда мулозимат машаққати ва ашғол касратидин изтирор юзланганда алар хизматиға бир киши йиборib, бу рубоийни руқъада арз қилдим
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 701;

≈ **туш-** — ноиложликда қолмоқ:

Ҳушиға чун келди кетмиш эрди ёр,
Тушти сиҳҳатсиз таниға изтирор. *Лисонут-тайр,* 203-5.

**ИЗТИРОРИЙ** — беихтиёрлик, ночорлик:

Тиламак худ гадо шиоридур,
Лек бу ерда изтирорийдур. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 888.

**ИЗҲОР** — зоҳир бўлиш, кўриниш; кўрсатиш; маълум, ошкор бўлиш:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ул жумладин бир нечаси булардурлар: маъдум ижоди ва мавжуд эъдоми ва мастур амр изҳори ва зоҳир амр истори...
*Насойимул-муҳаббат*, XV-73;

Эл поясини англай десанг асрорини бил,
Кўнглидаги муддаосини изҳорини бил.
*Назмул-жавоҳир*, XV-42;

≈ **и ажз** — ожизлик изҳор қилиш, ўзининг ожизлигини билдириш:

Изҳори ажз биздин адаб таркидур басе,
Юз минг қусуру нуқсу касофат билан санга.
*Хазойинул-маоний*, Iб-24;

≈ **и ажзу нотавонлиқ** — ожизлик ва бечораликни билдириш, маълум қилиш:

Неча изҳори ажзу нотавонлиқ,
Гумон қилдинг бу ишни нуктадонлиқ. *Вақфия*, 717;

≈ **айла-//қил-** — кўрсатмоқ, баён қилмоқ, ошкора қилмоқ:

Ва анинг замонида Рум қайсари анинг била мухолафат изҳор қилди. *Тарихи мулуки ажам*, 520;

Тўқуз-тўқуз ўткардилар барини,
Анингдек ки айлабмен изҳорини.
*Садди Искандарий*, 294*а*17;

≈ **қилил-** — айтилмоқ, билдирилмоқ; маълум қилинмоқ:

Аммо Мирзонинг муборак мизожлариға заъф юзланган жиҳатдин ва ул заъфқа сиҳҳат бўлған кайфиятдин ҳеч нима изҳор қилилмайдур эрди. *Муншаот*, XIII-147;

≈ **и истеъдод қил-** — истеъдодини кўрсатмоқ:

Аммо чун барча изҳори истеъдод қилиб эрдилар — мубтадиға бот баҳра олмоқ душвор эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, 706;

≈ **и ниёз қил-** — ёлвориш, ўтинишни баён этиш:

Эй тойири бахт қилсанг ул ён парвоз,
Ер олиға мендин қилиб изҳори ниёз. *Муншаот*, XIII-151;

≈ **и хушҳоллиқ ва сурур қил-** — хурсандчилик ва шодлик зоҳир қилмоқ:

Асру изҳори хушҳоллиқ ва сурур қилурлар эрди...
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, 707;

≈ **и иродат ва ихлос қил-** — мухлислик иродат ва изҳорини ифодаламоқ; ирода ва ихлосни билдирмоқ:

Ва аларнинг сулук ва муомалаларин ул хонақоҳ аҳли дарвешлар барча мусаллам тутуб, изҳори иродат ва ихлос қилурлар эрди. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, 529.

**ИЙД** — байрам, ҳайит:

Ийд оқшоми тифл илгида чапу рост ҳино,
Ё шоҳиди шўх эгнига хаззу дебо. *Маҳбубул-қулуб*, 140;

Қурбон ийди аввал кун уй бир сон, қўй беш сон қурбон қилиб, мадраса ва хонақоҳнинг фуқаро ва масокин ва сойир суккониға улашгайлар. *Вақфия*, 721;

Агар ийд истасанг ҳар дам, фано зайлини тут маҳкам,
Ки бир дамда ики байрамға учрар солики фоний.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-587.

**ИЙДГОҲ//ИЙДГАҲ** — байрам тантаналари ўтказиладиган жой; ийд намози ўқиладиган жой:

Ҳар киши байрам сабоҳи шоду мен ғамнокмен,
Ийдгоҳ ичра аёғ остидаги хошокмен.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-271;

Мавлоно Ҳусайн Воиз... ийдгаҳда икки байрам куни ваъз ул айтур. *Мажолисун-нафоис*, 143.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ИЙЗО** — озор бериш, хафа қилиш, қийнаш:

Ошиқ ўлған аждаҳо бўлса забун ўлмоқ керак,
Жавр тортиб ишқ кўйи мўрининг ийзосидин.

*Хазойинул-маоний,* IIа-266.

**ИЙМОЗ** — ялтираш, ярақлаш; ёруғлик кўрсатиш:

Фақир яшурун оҳиға боқмаким ўртар,
Жаҳонни гарчи эрур бу чоқин иши иймоз.

*Хазойинул-маоний,* Iб-294.

**ИЙНАК** — 1. худди шундай:

Ёзарда ишқинг ўтин секрир оҳимдин шарар ҳар ён,
Варақда нуқталар ийнак шарарлардин асар ҳар ён.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-502;

2. дарҳол, шу замон:

Ўйла расвоменки, борсам ҳар тараф беихтиёр,
Тортар ийнак, келди ул девона деб, афғон улус.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-123;

3. энди, мана; шундай қилиб:

Деб эмиш, ҳар ким анинг бошин кетурса, лутф этай,
Бошим олиб ийнак, ул қотилни истай борамен.

*Хазойинул-маоний,* IV-494;

≈ **ийнак** — мана-мана, худди шундай:

Бас, ғаниймен кўҳи гам бирла жунун тоши аро,
Ийнак-ийнак тахти жоҳим улдуру молим будур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-176.

**ИЙНАЛМАК** — қийналиш, нола қилиш:

Айтқучи ва чолғучи зорлиғ ва ийналмак била олғучи.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-24.

**ИЙҲОМ** — 1. ваҳм, гумон; чалғитиш, нотўғри тасаввур бериш:

...ва толиблар учун анинг диққатлари ийҳомин возиҳ этибтурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707;

2. шеърий санъат; шеърда икки маъноли сўз ишлатиб, шундан энг кам ишлатиладиган маъносини мақсад қилиб олиш:

Яна шеърда барча табъ аҳли қошида равшан ва мажмуъ фусақо оллида мубарҳандурки, тажнис ва ийҳом бағоят куллийдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-112.

**ИЙҲОМАНГИЗ** — шеърий, ийҳом қўзғатувчи; нуктадорлик:

Ва бу фархунда иборат ва хужаста алфоз ва ишоратда форсийдин кўпрак тажнисомиз лафз ва ийҳомангиз нукта борки, назмға мужиби зеб ва зийнат ва боиси такаллуф ва санъатдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-112.

**ИҚАВЛО** — ҳар иккиси, иккаласи:

Чиқиб шаҳзода бирла шоҳ иқавло,
Вазири кордон бирла учавло.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 401.

**ИКИ//ИККИ** — икки:

Қаноат жавҳаредурким, элни мундоқ икки балодин ўткарур ва мундоқ икки ибтилодин қутқарур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-37;

Қўзумга тангри етурсун икки тобонингни,
Ҳал айлабон қаро қилмоқ икки қироқ била.

*Муншаот,* XIII-109;

≈ **си** — иккитаси, икков:

Ва Ардувоннинг тўрт ўғли бор эрди. Икиси талаф бўлуб, икиси қочиб Ҳиндистонға бордилар.

*Тарихи мулуки ажам,* 516;

То сокин эрур даҳру фалак мустаъжил,
Сурсун икисига ҳукм шоҳи одил. *Вақфия,* 720;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **қалам** — иккига тилинган, тенг ўртасидан иккига ёрилган:
Сирри ишқингни дей олмон, ёза ҳам олмонким,
Тили икки қаламу кўнгли қаро келди давот.
*Хазойинул-маоний,* IIб-79;
≈ **минг** — 1. икки минг:
Топиб ақл иртифоининг шумори,
Ики минг қари ҳар бир обшори. *Фарҳод ва Ширин,* 120;
2. кўп:
Солиб ики минг сангбуру бедаранг
Қамар узра кесмак учун тахта санг.
*Садди Искандарий,* 306б-13;
≈ **-уч** — бир нечтагина; озгина:
Неча доғ истарам кўнглум аро, тенгри учун ўрта,
Ки сойилмен, бу икки-уч дирамдур шайанлиллоҳим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-407;
≈ **-икки** — иккита-иккита, иккитадан, жуфт-жуфт:
Сен қуёш бирла муносибсен ўюнда, хўблар
Икки-икки чунки киргайлар, оташиб ёр-ёр.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-162;
≈ **саро//кавн** — икки дунё; у дунёю бу дунё:
Майхона Навоийғаю зоҳидға ики кавн,
Ким анга ғараз икки сародин бу сародур.
*Хазойинул-маоний,* IIа-113;
≈ **букан-** — букчаймоқ:
Икки буканиб ҳадис жузвин кўксумда тутуб борибмен...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-119;
≈ **бўл-** — иккига бўлинмоқ:
Анингдек ташнамен, эй муғбачаким, қўш тутар бўлсанг,
Фалакнинг ҳуққасин бўл икки, то бўлсун ики жоним.
*Хазойинул-маоний,* IVа-223.

**ИҚАЛАСИ//ИҚҚАЛАСИ** — ҳар иккиси, иккала, иккови:
Ва фақир ҳам «Насимул-хулд» қасидасин икаласи бузургворға татаббуъ қилибмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* 27;
Ва агар иккаласи тил била айтур қобилиятлари бўлса, ўз тиллари била кўпрак айтсалар эрди...
*Муҳокаматул-луғатайн,* 19.

**ИКИНЧ** — иккинчи(дан):
Икинч улки, бор онча афсунгарим,
Мавожиб егон барчаси чокарим.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1368.

**ИКИНЧИ//ИККИНЧИ** — иккинчи, иккинчидан (кириш сўз):
Бу жиҳатдин ани [Нуҳни] иккинчи Одам дебтурлар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-192;
Иккинчи доираким, муайян тўрт баҳрға эрдиким, ғайри солим эрдилар. *Мезонул-авзон,* 45;
Аввалғи: Улук танимға жон бермакдур,
Иккинчи: Ҳаёти жовидон бермакдур. *Муншаот,* XIII-134.

**ИКИРАР** — иккитадан, иккиталаб, иккита-иккита:
Қуйин сувдин ўткарадур эрди, сув улуғроқ жиҳатидин қўйларни икирар-икирар кўтариб ўткарур эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-221.

**ИҚҚИЛИҚ** — 1. иккилик, айримлик:
Ул рақам пок эрди менлик рангидин,
Нағмаси фард иккилик оҳангидин. *Лисонут-тайр,* 166-9;
2. шубҳа:
Бизни доги онда кўргай бир туфайл,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қилмағай кўнгли иккилик сори майл. *Лисонут-тайр,* 208-9.

**ИКОВ** — иков, иккала:

Эй Навоий, хуш эрур хилват, агар бўлса киши
Дилбари бирла иков, бўлмаса лек онда бирав.
*Хазойинул-маоний,* Iб-534;

Шопур ёшурун кишилар йибариб, ул иковни тилаб, яна черик тортиб, ...қайсарни тутти.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-215;
...бу шарт бўлдиким, иков бир кемага кирдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-218.

**ИКОВЛИК** — бирга бўлишлик: иккита бўлишлик:

Агар сен ҳамдамим бўлсанг иковлик яхшидур, йўқса,
Абад умри агар топсам ўзумни истарам ёлғуз.
*Хазойинул-маоний,* IIа-116.

**ИКОВЛОН** — иккаласи; биргаликда:

Не хуш бўлғай иковлон маст бўлсак васл боғинда,
Қўлум бўлса анинг бўйнидаю оғзим қулоғинда.
*Хазойинул-маоний,* Iа-87;
≈ қил- — жуфт қилмоқ, қовуштирмоқ:
Кўнглини истай Навоий бу сабабдин иттиким,
Уз била қилғай иковлон ул ғарибн ёлғузин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-458.

**ИКРОМ** — иззат, ҳурмат; илтифот:

Ул ишни ясаб, азим эъзоз ва икромлар топиб бордилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-141;
Тиргузмак агар истасанг, икромингдин,
Бир журъа ҳавола айлагил жомингдин. *Муншаот,* XIII-152;
≈ қил- — ҳурматламоқ, илтифот кўрсатмоқ:
Очуқ юз била эъзозу икром қилиб буюрдиким, туҳфаким келтурубтур эрдинг, нега ташладинг?
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-228.

**ИКРОҲ** — жирканиш, ёмон кўриш, ёқтирмаслик; зўрлаш:

Бу чаман савсани сарвиға вафо чун йўқтур,
Бўлса гул гаштидин онинг не ажаб икроҳим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-403;
Хотирингни солмайин икроҳға
Кеча ўт ёққайсен оташгоҳға. *Лисонут-тайр,* 83-20.

**ИКРОҲЛИК** — хафалик; ёмон кўришлик; нафратланиш:

Неча берсалар эрди огоҳлик,
Шаҳ ўлмас эди андин икроҳлик.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1487.

**ИКСИР** — эликсир, оби ҳаёт:

Аёғи туфроғининг қийматин жонлар деган, ҳайҳот,
Ҳаёт иксирини туфроғ бирла тенг баҳо қилмиш.
*Хазойинул-маоний,* IIа-153.

**ИКСУН//АКСУН** — шоҳи-ипаклик мато; ипак кийим, ҳашамли кийим:

Бўлса хаззу атласу иксун либос,
Ит жули қилмоқға ярар ҳам палос. *Ҳайратул-аброр,* 31-24.

**ИКТИСОБ** — ўрганиш, касб қилиш, қўлга киритиш, қозониш:

Ул бир навкар ўғли анга салтанат ойинининг иктисобини муносибдур деб ўз мирохурлуғини буюрди.
*Тарихи мулуки ажам,* 515;
Ато бу навъ кўргач иш ҳисобин,
Муносиб англади илм иктисобин. *Фарҳод ва Ширин,* 35;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **айла-** — бўлмоқ, ҳосил қилмоқ:

Юзунгдин анжум, анжумдин қуёш нур иктисоб айлаб,
Анингдекким, қуёшдин ою, ойдин қийргун ғабро.
*Хазойинул-маоний,* Iб-27;

≈ **қил-** — топишга уринмоқ; қўлга киритмоқ, қозонмоқ:

Қатрасидин ким ки бўлуб комёб,
Умри муаббад қилибон иктисоб. *Ҳайратул-аброр,* 30-7.

**ИКТИФО** — қониқиш, кифояланиш; ≈ **қил-//қилил-//қилин-** — кифояланмоқ: етарли ҳисобламоқ; чегараланмоқ:

Қиниқти бири ришвати шум ила,
Бири иктифо қилди марсум ила. *Вақфия,* 715;
Биззарурат ғойибона дуо била иктифо қилилибтур.
*Муншаот,* XIII-105;
Аммо бу мухтасарда мунча зикри била иктифо қилинди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-78.

**ИКТИҲОЛ** — кўзларга сурма тортиш:

Елни тез айлабки, ўтдин сув чиқардинг — турфадур,
Лек туфроғи анинг кўзларга берди иктиҳол.
*Хазойинул-маоний,* IVб-376.

**ИЛ** I — йил:

Ки бўлса роғиби суҳбат ани севар элдин,
Юз илда етмас мингдин бирига ҳам навбат.
*Хазойинул-маоний,* IVб-92;
Саховаш донасин дастаси гардун,
Минг ил давр этса бўлмай тортмоқ ун.
*Фарҳод ва Ширин,* 141.

**ИЛ** II — қўл:

Қўл қовуштурғуча бу авлодур,
Ки анинг чиқса эгни, синса или.
*Хазойинул-маоний,* Iб-725.

**ИЛ** III — халқ, эл:

Юз туман илга ул тараф оҳанг,
Барчаси Саъд учун бўлуб дилтанг. *Сабъаи сайёр,* 123-1.

**ИЛ-** — илмоқ; менсимоқ; манзур бўлмоқ:

Илиб дасторини ҳар шоҳи густох,
Шажар шохи демаким, дев уруб шох.
*Фарҳод ва Ширин,* 75;
Шаҳдур гадоий майкада, йўқ-йўқ, ғалат дедим,
Шаҳни гадолар анда қачон кўзга илдилар.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-159.

**ИЛА//ИЛАН** — билан; ила:

Қуёшдин тарбият гар топса хоро,
Қилур ёқут ила лаъл ошкоро. *Вақфия,* 717;
Ҳаётим васлинга уммид иландур,
Умид ул раҳмати жовид иландур. *Фарҳод ва Ширин,* 175;
Чун тақдири илан Юсуф алайҳис-саломнинг меҳнатлариға мутааллиқ бўлуб эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-201.

**ИЛАЙ** — олд; ҳузур:

Бир кун бир ҳамроҳ сўрдики, бу ерга етганда, доим йўлни эвуруб, Бобо илайидин ўтмассен, сабаб недур?
*Насойимул-муҳаббат,* XV-164;
Бир кун бир улуғ киши ани уйига элтти ва мулавван атъима кўп илайига ёйди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-167;

≈ **га кел-//туш-** — йўлиқмоқ, дуч келмоқ; пайдо бўлмоқ:

Ул дашт ва тоғни ҳидоят дастёрлиги ва иноят поймардлиғи била дасту пой уруб қатъ қилғач, дарёе илайга келди.
*Муншаот,* XIII-96;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бу сафарким, бу нотавони бечора ва бу бехонумони овора илайнга тушубтур. *Муншаот*, XIII-96;

≈ **дин қўп-** — бартараф бўлмоқ, йўқолмоқ:

...ул душворлиғ осонлиғ била илайдин қўпғай.

*Маҳбубул-қулуб*, 165.

**ИЛАЙК** — сенга;

**Ва лав якуну қабиҳан фаминҳу тубту илайк** — агар у қабиҳ бўлса, ундан тавба қилиб сенга қочаман:

Агар худ ўлса малиҳ ажри раҳматингдур анинг
Ва лав якуну қабиҳан фаминҳу тубту илайк.

*Хазойинул-маоний*, Iб-738.

**ИЛБОСУН** — ўрдак:

Ва келдук қушқаки, анда муқаррар ва машҳур илбосун ўрдакдур. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-115.

**ИЛГАРИ** — 1. илгари, олға:

Шайх дедиким, илгари юру ва ул деди:
Сабаб недур? *Насойимул-муҳаббат*, XV-86;

Тузлукка мойил ўлки, ишинг борғай илгари,
Юз мушкил ўлса йўқса минг оллингда ҳар замон.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-692;

2. олд, яқин:

Ул дарвеш башошат ва ниёз била илгари келди ва чун нузул қилдилар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-128;

≈ **бор-** — юришмоқ, ўнгидан келмоқ:

Агар киши подшоҳ соғлиқдур, иши илгари борури иноятқа боғлиғдур. *Маҳбубул-қулуб*, 117;

≈ **тут-** — 1. рўпара қилмоқ:

Агар таважжуҳда юзига ўқлар келса, кўз юммоқни унутқай, агар бир кўзини ул уқлар зоеъ этса, яна бирни илгари тутқай.

*Маҳбубул-қулуб*, 86;

2. биринчи ўринга қўймоқ, энг муҳим деб билмоқ:

Султон Муборак Шоҳ Халижий фавтидин сўнгра Шайх Низомиддин авлиё хизмат ва мулозаматига қўшулди ва риёзат ва мушоҳадат илгари тутди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-178;

≈ **чиқ-** — ўзини юқори қўймоқ:

...жамоатдин илгари чиқмоғи айни расволиқ ва нафсоният.

*Маҳбубул-қулуб*, 32-33.

**ИЛДАМ** — тез, дарров, дарҳол; ≈ **айла-** — тезлатмоқ:

Эй ажал, кўйида бошим қил оғирки, айламиш
Ҳажр ашким селин илдам, заъф жисмимни енгил.

*Хазойинул-маоний*, Iб-383.

**ИЛДАМЛИҚ** — чаққонлик; ишчанлик:

Ҳам илдамлиқда сарсардек равона,
Ҳам айланмоқда игримдин нишона.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 424.

**ИЛДИРИМ** — яшин, чақмоқ:

Турклар дамни чоқинға, оҳни илдиримға нисбат бериб дебдурларким:

Фироқинг ичра улус ўртамакка, эй моҳим,
Чоқин дурур дамиму илдирим дурур оҳим.

*Муҳокаматул-луғатайн*, 11.

**ИЛДОМ** — уриш, шапалоқлаш; **тил илдоми** — тил заҳмати:

Тил илдомидин бўлур ғаромат ҳосил,
Юз навъ надомату маломат ҳосил *Назмул-жавоҳир*, XV-31.

**ИЛЗОМ** — мулзам, енгилиш:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бу маҳалда Шамъун етиб, маликдин Тумон илзомиға сўз истидъосин қилиб, рухсат топти.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-234;

Ҳам ҳаё ва адаб жиҳатидин, ҳам litбировга илзом ва хижолат етмасун деб, кўп сўз айтмас эрмишлар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, 526;

≈ **бўл-** — мулзам бўлмоқ, енгилмоқ:

Масалан, бу мазкур бўлған юз лафздин бир нечаға машғуллуқ қилиб собит қилали, то хасм муқобалада илзом бўлсун. *Муҳокаматул-луғатайн*, 8;

≈ **қил-** — мулзам қилмоқ, енгмоқ:

Олимеки жоҳилни муқобалаға келтуруб илзом қилмоғи ҳавас бўлғай, анинг ўзига ушбу иҳонат — ўқ бас бўлғай.

*Маҳбубул-қулуб*, 142;

Бу сўздин дағи куффорни илзом қилиб, кўп киши анинг диниға кирдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-195.

**ИЛИК//ИЛКИ//ИЛИГ//ИЛГИ** I — 1. қўл:

Ёқа чоку, ўзи бебоку белида зуннор,
Бир иликида пичоқ, бир қўлида жоми шароб

*Хазойинул-маоний*, IIIб•48;

Алар илтифот қилиб, бир бош кирмоний набот илгимга бердилар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-135;

Мунажжимлар анга деб эрдиларким, сенинг заволинг ўз авлодинг илгида бўлғусидур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, 523;

2. панжа:

Нақшиға тенг тушмай ўзин нақши Чин,
Олам ўлуб илгида нақши нигин. *Ҳайратул-аброр*, 56-5;

3. ўзлук, шахсият:

Ғам хайли кўнгул ҳисорин олди,
Ишқ илгидин ихтиёрин олди. *Лайли ва Мажнун*, 66а3;

4. карам:

Чархдин уйқуға қолиб бахти
Тушмиш аъдоси илгига тахти. *Сабъаи сайёр*, 202-20;

5. яхши амал:

Ким-ки жаҳон мулки ҳавасдур анга
Ушбу илик тажриба басдур анга. *Ҳайратул-аброр*, 151-3;

6. буйруқ:

Қуш ки бағир ёрмақ ўлуб ком анга,
Шоҳ илги устида ором анга. *Ҳайратул-аброр*, 126-2;

7. бисот:

Ҳар не бор илкингда пароканда қил,
Ўз илигиндин ани шарманда қил. *Ҳайратул-аброр*, 149-2;

8. ихтиёр:

Зор кўнглум илгида, озор ҳам илгидадур,
Бедаво озорини касб этти бу зор илгидин.

*Хазойинул-маоний*, IVб-481;

Ҳар кимники, оламда забардаст эттинг,
Охир ажал илгида ани паст эттинг.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, 532;

Менким, бу савдо низор айлади,
Ҳавас илгида беқарор айлади. *Вақфия*, 720;

≈ **ет-** — таъсир қила олмоқ, ҳукмини ўтказмоқ:

Мир Бурҳон менинг фарзандимдур ва ҳозир ўлтурубтур ва ҳеч пирнинг тасарруф илги анга етмайдур.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-125;

≈ **дин бор-//кет-** — қўлидан чиқмоқ, ихтиёридан кетмоқ; чорасиз бўлиб қолмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Хирад матоъи илгидин борди ва жунуну шайдоликқа бош чиқарди. *Маҳбубул-қулуб,* 87;

Бир наъраи жонкоҳ била йиллар қозғангани ҳам илгидин кетибдур. *Маҳбубул-қулуб,* 35;

Чу кўрдиларки борур иш иликдин,
Ўтар андиша тадбиру биликдин. *Фарҳод ва Ширин,* 93;

≈ **дин кел-** — қўлидан келмоқ, уддаламоқ, уддасидан чиқмоқ:
Эй кўнгул, фасли йигитсен бир нигорнинг доғи бор,
Келса илгингдин, май ичкилким, будур ишрат чоғи.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-588;

≈ **юв-** — умидни узмоқ, кечмоқ:
Навоий, эмди ўзунгдин илик ювким, ўлгунг,
Ки зоҳир айлади шакки қиёмат ул қомат.
*Хазойинул-маоний,* IIб-88;

≈ **тебрат-** — қўл қимирлатмоқ, бирор ишга машғул бўлмоқ:
Ҳунарманд қошида беҳунар илик тебратмаса, айб туҳматин анга тақар. *Маҳбубул-қулуб,* 141;

≈ **торт-** — чекинмоқ, воз кечмоқ:
Устод дедики, чун илм сендин илик тортти, сен доғи андин илик торт ва ишга машғул бўл. *Насойимул-муҳаббат,* XV-121;
Мусо алайҳис-салом буюрдиким, қатлдин илик торттилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-213;

≈ **(ишга) илик ур-** — ишга киришмоқ:
Кўюб бекорлиқ фарзона бўлғил,
Илик ур ишгаву мардона бўлғил. *Вақфия.* 717;
бу улуғ ишға илик урдум. *Насойимул-муҳаббат,* XV-66;

≈ **ур (этагига)** — этагини ушламоқ, эргашмоқ:
Бас ўзни яхшилар орасида яшурған ва алар этагига илик урған яхшироқдур. *Маҳбубул-қулуб,* 158;

≈ **дин бер- (этакни)** — ажрамоқ, тарк этмоқ:
Ҳар қачон биравни топсангки, бизоатинг анинг илкида бўлғай ва дардингға анинг доруси мувофиқ, зинҳор этакни иликдин берма. *Насойимул-муҳаббат,* XV-76;

≈ **ка киюр-** — қўлга киритмоқ, эгалламоқ:
Анинг машварати била Маздакка истимоматлар бериб, иликка киюрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XIV-225;

≈ **оч-** — қўл узатмоқ:
Раоёси тунлар илик очибон,
Сипоҳийси бориб анга қочибон.
*Садди Искандарий,* 254а16;

≈ **қўй-** — чекмоқ, имзоламоқ, муҳр босмоқ:
Ани токи тўйгармайин, тўймайин,
Илик чекмай ул, бу илик қўймайин.
*Садди Искандарий,* 294б16;

≈ **ини тишла-** — бармоқ тишлаш; надомат қилмоқ, афсус қилмоқ:
Кўргач они ҳайратдин илгимники тишлабмен,
Бормоққа ботибтур тиш, тилни кесибон тирноқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-321.

**ИЛИК** II — суяк мағзи, илик:
Аммо орқани ва ошуғлуғ иликни ва ён сўнгакни ва қобурғани ва иликни ва ўрта илик ва бўғузлағуни туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 16;
Сўнгакка иликтур, эранга билик,
Биликсиз эран ул иликсиз сўнгак.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-157.

**ИЛИКЛА-** — 1. қўлга киритмоқ, олмоқ, эгалламоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Талаб дарёсидин мақсуд гавҳарин биров иликлай олғай.
*Муншаот*, XIII-95;

...гўё бу тиканлар сарзаниш зарарндин назм хайли гулдастабандлари бу гулшандин базм тузгуча гул иликлай олмай йўл тутуптурлар. *Муҳокаматул-луғатайн*, 21;

2. тутмоқ, ушламоқ:

Ва Довуд алайҳис-салом Савобни анинг давъиға йибориб дедиким, иликласанг, ани қатл қилмағайсен.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-224;

Аммо ани иликлаб, Фаридун ани жазосиға еткурди.
*Тарихи мулуки ажам*, 507.

**ИЛИН-** — илинмоқ, тўрга тушмоқ, қўлга тушмоқ:

Сочи кўнгул қушининг ҳар бириға боғлади торе,
Навоий, эмди сен ўткилки мен бу навъ илиндим.
*Хазойинул-маоний*, IIб-400.

**ИЛИҒ** — иссиқ:

Ҳусндин меҳр ғараздур, эй ишқ,
Бу масалдур: «силиғингдин илиғинг».
*Хазойинул-маоний*, Iа-260;

Эрнинг қилиғи — сутнинг илиғи. *Маҳбубул-қулуб*, 157.

**ИЛЛАЛЛОҲ** — бир худодан бошқа; Қуръонда ло илоҳа иллаллоҳ (бир худодан бошқа ҳеч бир ибодат қилинишига лойиқ зот йўқ) жумласининг бир қисмидир:

Навоий ар деди, жуз ҳақ вужуди йўқ, эй шайх
На ёзғурурсен ани ло илоҳа иллаллоҳ.
*Хазойинул-маоний*, Iб-532;

Ва дебтурларки, «ло илоҳа» табиат нафйидур ва «иллаллоҳ» маъбуди ҳақ исботидур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-133.

**ИЛЛАТ** — 1. касал, хасталик, беморлик:

Ва Фиръавннинг бир қизи бор эрдиким, барас иллати бор эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-207;

Турлук-турлук иллат бадани уйида ўкулуб, ажаб-ажаб мараз касратидин ҳаётдин тўнгулуб. *Маҳбубул-қулуб*, 149;

2. нуқсон, айб:

Мавлоно Фиғоний... ани аксар авқот хуштабълик иллати паришон тутар. *Мажолисун-нафоис*, 121;

Ҳидоятинг қўлидин шарбати шифо топибон,
Оники иллати куфр айлабон заиф мизож.
*Хазойинул-маоний*, IIб-96.

**ИЛЛАТНОКЛИҒ** — иллатлилик, нуқсонлилик:

Ва ҳарким хилъат нопоклиғи ва тийнат иллатноклиғидин...
*Вақфия*, 715.

**ИЛЛО** — магар, бироқ, аммо,... дин бошқа:

...ва илло беш вақт намоз бори тарк бўлмаса, борча масжидда муяссар бўлмаса, баъзи бори бўлса.
*Муншаот*, XIII-129;

Ва лекин бировким маийятни билмагай, илло жисм маийятини жисм била ё араз маийятини араз била...
*Насойимул-муҳаббат*, XV-123.

**ИЛМ** — 1. билим, маърифат:

Йигитлиғда йиғ илмнинг махзани,
Қарилиқ чоғи харж қилғил ани.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-242;

Яна илм таҳсили айлар киши,
Агар истаса рушд топқай иши. *Садди Искандарий*, 271а3.

2. фан, бирон соҳага оид маълумотлар мажмуаси:



www.ziyouz.com kutubxonasi

...аммо анинг аруз илмиға дахли йўқтур.

*Мезонул-авзон,* 70.

Кема илмида барча маллоҳдек,
Тенгиз ғавси фаннида тимсоҳдек.

*Садди Искандарий,* 313б2;

≈ **аҳли** — олимлар:
Ҳар кимдаким илм қилу қоли бўлмас,
Илм аҳлиға сўз дерга мажоли бўлмас.

*Назмул-жавоҳир,* XV-44;

≈ **талабаси** — ўқувчилар:
...илм талабаси учун мадраса ҳам иҳдос қилди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-122;

≈ **и мусиқий** — музика илми, назарияси:
Мавлон Риёзий... илми мусиқий ва адвор ва нужум ҳеч нарсадин бенасиб эмас эрди. *Мажолисун-нафоис,* 69;

≈ **и лорайб** — шаксиз тўғри илм, диний илм:
Анга ҳамдким илми лорайб эрур,
Ҳамул илм ила олимул ғайб эрур. *Вақфия,* 714;

≈ **и ғайб** — ғойибни билишлик, келажакдан хабар бериш:
Оғзининг сирри манга лаълу агар эрмас не айб,
Ҳеч кимга зарраи чун бермамиш ҳақ илми ғайб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-71;

≈ **у амал** — илмига эътиқод қилмоқ:
Амалға ҳам эътиқод қилурдин кеч, анинг фазлу карами бўлмаса илму амал ҳеч. *Маҳбубул-қулуб,* 129;

≈ **у фазл** — илм ва фазилат:
Яна Қорун қиссасидур. Ул бани Исроилда илму фазлда мунфарид эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215.

**ИЛМАК** — илгак, иладиган нарса; тузоқ:
Не зулфунгни қасдимға дом айладинг,
Бас анинг чу бир тори илмак манго.

*Хазойинул-маоний,* IVб-18.

**ИЛМИЙ** — назарий; илмий:
Фақирға доия бўлдиким, бу фаннинг илмийсини дағи билгай. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706.

**ИЛМКЕШ** — илмли, олим:
Яна бир сойил деди: «К-эй илмкеш,
Бу сафарким кўнглумизни қилди реш».

*Лисонут-тайр,* XI-162.

**ИЛМЛИҚ** — илмли, билимли, билимдон:
Улуғлардин насиб истар эсанг, касби камол этгил,
Нединким анбиёга илмлиқ инсон эрур ворис.

*Хазойинул-маоний,* IVб-96.

**ИЛО** — арабча «га» қўшимчаси; **ило явмил-қиём** — қиёмат кунигача:
...аларнинг шариф вужудлари баракатидин бу шариф силсиланинг илтиём ва интизоми ило явмил-қиём имтидод топқай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-139.

**ИЛОЖ** — 1. даво, шифо; дори-дармон:
Ва иложидин атиббо навмид бўлуб эрдилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-217;

...анинг иложи киши илгидин келурнинг имкони йўқтур.

*Мажолисун-нафоис,* 166;

2. чора, тадбир:
...машойих хизматиға бориб, ўз дардин айтиб, итурганининг иложин тилаmиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-82;
Нодим ўлса иложи осондур,
Борибон қайтмоқ не нуқсондур. *Сабъаи сайёр,* 184-7;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **етиш-** — даво топилмоқ, шифоланмоқ:

...дағи бу жароҳатиға марҳаме етиб, андин кўнглига коме етгай ва бу захмиға илож етишиб, андин жониға ороме юзлангай. *Муншаот*, XIII-151;

≈ **еткур-** — даволамоқ, шифо еткизмоқ:

Маризға агарчи ҳар жонибдин илож еткурур, аммо неча жонибдин тағйири мизож еткурур. *Маҳбубул-қулуб*, 25-26;

≈ **(и) қил** — 1. даволамоқ:

Ул деди: акма ва абрасни илож қилур.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-234;

2. чора кўрмоқ, топмоқ; тадбир қилмоқ:

Оё! Бу сипқарай лафзи мазмуниға етганда, форсий шеърда не илож қилғайлар. *Муҳокаматул-луғатайн*, 8.

**ИЛОЖСИЗ** — давосиз, чорасиз:

Кадхудолиғ қутула олмас балоға мубталолиқ, давосиз ранжға хору зору бўлмоқ ва иложсиз эмгакка гирифтор бўлмоқ. *Маҳбубул-қулуб*, 55.

**ИЛОЙИДА** — олдида, ҳузурида, муқобилида, қаршисида (кўмакчи):

Жуди илойида тўққуз афлок,
Афлок қошида тўдан хок. *Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 675.

**ИЛОҲ** — худо, тангри:

Танинг ҳужраси жон фаршиза паноҳ,
Тану жонинга воқиф ўлсун илоҳ. *Вақфия*, 716;
Набард айлагайлар сипоҳ бирла шоҳ,
Анга тегруким фатҳ бергай илоҳ.

*Садди Искандарий*, 302а13;

**сунъи илоҳ** — худо санъати, тангри ҳунари:

Юзу кўзунгда муайян камоли сунъи илоҳ,
Не юздурур бу, не кўз ло илоҳа иллаллоҳ.

*Хазойинул-маоний*, Iб-539.

**ИЛОҲИ** — эй худо, ё оллоҳ:

Илоҳи, Навоийға тавфиқ бер,
Қаро шомиға шамъи таҳқиқ бер.

*Садди Искандарий*, 240б11.

**ИЛОҲИЙ** — худога тегишли, диний; ≈ **румуз** — илоҳий ишоралар; худога ишора қилинган нарсалар:

Тилинг ҳамиша ладуний улумиға нотиқ,
Мудом кўнглунг илоҳий румузидин огоҳ.

*Хазойинул-маоний*, Iб-539.

**ИЛОҲО** — Эй менинг парвардигорим:

Илоҳо, подишоҳо, кирдигоро,
Сенга очуғ ниҳону ошкоро. *Хазойинул-маоний*, Iб-25.

**ИЛТИЁМ** — бирикиш, битиш, тузалиш:

...ул шариф қавмға Ҳазрати Хожа ва аларнинг шариф вужудлари баракатидин бу шариф силсиланинг илтиём ва интизоми ило явмил — қиём имтидод топқай.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-139.

**ИЛТИЖО** — ялиниш, ёлбориш, паноҳ тилаш:

...ва илтижо илкин нажот ҳалқасиға уруб мақсуд эшигин қоққайлар. *Вақфия*, 715;

≈ **келтур-** — паноҳ сўраб ёлбормоқ:

Даврнинг азмандлари ул ҳазратнинг олий — шон остониға юз еткурурлар эрди ва илтижо келтурурлар эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, 697;

≈ **қил-** — паноҳ тиламоқ, ялинмоқ, сиғинмоқ:

...подшоҳиға илтижо қилиб, анинг мадади била сипоҳ тортиб, Ҳурмуз бошиға келди. *Тарихи мулуки ажам*, 518.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ИЛТИЗОЗ** — лаззатланиш, лаззат:

Жон чунки лаззат айлар анинг лаъли ёдидин,
Берса не тонг ҳаловати жононға илтизоз.

*Хазойинул-маоний,* IIа-72.

**ИЛТИЗОМ** — бирор ишни ўзига лозим қилиш, ўз зиммасига олиш;

≈ **айла-** — ўз устига олмоқ:

Тушунгға киргали ул шўх масти хоболуд,
Тилармен, айлагамен туну кун илтизом уйқу.

*Хазойинул-маоний,* IIа-298;

≈ **қил-** — лозим деб билмоқ, бирор ишни бажаришни бўйнига олмоқ:

Бу китобни ғариб навъ битибдур, анга ўхшарким, илтизом қилмиш бўлғайким, ғалатсиз мисраъ битмагай.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699;

Мир Ҳож... ҳамоноки илтизом қилибтурким, кўпроқ қасидаси манқабат бўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 100.

**ИЛТИМОС** — тилак, истак, бирор нарсани сўраш; ялиниш:

Давлати васл илтимоси не ҳикоятдур манга,
Буки ёдинг бирла жон берсам кифоятдур манга.

*Мезонул-авзон,* 70;

Бўлдунг чу балода раҳшуносим,
Бордур санга мунча илтимосим. *Лайли ва Мажнун,* 77б13;

≈ **айла-** — талаб қилмоқ, истак билдирмоқ:

Чу сўз этти бу ерга мен беҳарос,
Қўпуб айладим бир дуо илтимос.

*Садди Искандарий,* 325а9;

≈ **қил-** — бирор нарсани сўраб мурожаат қилмоқ:

Яна Марв аҳли мурожаат илтимос қилдилар ва Марвға борди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-123;

Ва Зулайхо эл мазаннаси дафъи учун Азизға илтимос қилдиким, Юсуфни зиндонда маҳбус қилди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202;

≈ **эт-** — ялиниб сўрамоқ:

Пойбўсунг ваъдасиға жон олиб, дерсен манга
Ҳожатингни илтимос эт, ваҳ, не ҳожат илтимос.

*Хазойинул-маоний,* III-236.

**ИЛТИРА-** — йилтирамоқ:

Ахтаредур наҳс ушшоқи бадахтар жониға,
Улки ҳарён илтирар ҳижрон тунининг шудруни.

*Хазойинул-маоний,* Iб-600.

**ИЛТИРОҒУЧ** — йилтировчи, ялтироқ:

Зарбафт кисватлиғ дунёгузин — нажосат устидаги илтироғуч чибин. *Маҳбубул-қулуб,* 145.

**ИЛТИФОТ** — лутф, эътибор, марҳамат:

Ва бу ҳақир борасида илтифотлари кўп эрди ва кўп қатла фотиҳа била дуойи хайр қилибтурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-160;

Умид улким, ул сўзга илтифот бўлғай деб қуллуқ арзадошт битилди. *Муншаот,* XIII-112;

Турфа кўрким, жаври бирла доғи ғамнок айламас,
Гарчи раҳму илтифоти бирла қилмас шод ҳам.

*Хазойинул-маоний,* IVб-422;

≈ **айла-** — қарамоқ, аҳамият бермоқ:

Расулона айлаб манга илтифот,
Бу кун асрабон шом бўлғач узот.

*Садди Искандарий,* 289б2;

≈ **кўргуз-** — лутф қилмоқ, эътибор қилмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ул салотин ул шикастаи афтодаға дастгирлиқ юзидин илтифот ва шафқат кўргузур эрмишлар. *Муншаот,* XIII-121;
≈ **қил-** — 1. эътибор қилмоқ; лутф қилмоқ:
Алар дағи илтифот қилиб, баъзи абётни кўп ўқурлар эрди ва мажолисда хушвақт бўлурлар эрди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;
2. лутфан ташриф буюрмоқ:
Уй сизнингдур, ҳар қачон илтифот қилсангиз, хизматға турубмиз, деб узатурлар эрди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527.

**ИЛҚИ** — от, йилқи, отлар тўдаси:
От анга тортарки, юз илқиси бор,
Сийм анга берурки, юз илғиси бор.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 110.

**ИЛҚО** — ташлаш, тарк:
Ҳаргиз чу ёниб келмади нопайдоси,
Кимдин киши айлагай нишон илқоси.
*Хазойинул-маоний,* Iб-772;
≈ **қил-** — ўртага ташламоқ, қўзғатмоқ:
Киши улуми зоҳирийдин ва маънавийдин бир масъала илқо қилғунча ҳаргиз алар оқдин қарони маълум қилғанлари маълум бўлмади. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-12.

**ИЛҒА-** — тез юрмоқ; ҳужум этиб бормоқ:
Ул муҳимни саранжом қилиб, қайтиб келадурғанда шаҳарнинг бир манзилида эканда аҳмол ва асқолни қўюб, бежиҳат илғаб, шаҳарга келди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707.
Оз киши бирла бир тараф кетмиш,
Хасм бошиға илғабон етмиш. *Сабъаи сайёр,* 111.

**ИЛҒИ** — йилги:
От анга тортарки, юз илқиси бор,
Сийм анга берурки, юз илғиси бор.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 110.

**ИЛҲОД** — динсизлик, худога ишонмаслик:
Шайхул-ислом дебтурки, ҳайрат иккидур: бири ом ҳайрати ва ул илҳод ва залолат ҳайратидур ва яна бири хос ҳайратидур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-77;
Эйки дебсенким, билай тавҳид сирридин хабар,
Шаръидин неким тажовуз айлади илҳод бил.
*Хазойинул-маоний,* Iб-382.

**ИЛҲОМ** — инсон қалбига илоҳдан юбориладиган руҳий сезги, интилиш:
Шайхул-ислом дебтурки, ани илҳом масъаласида ўлтурдилар ва анга жавр эди. ; *Насойимул-муҳаббат,* XV-92
Воридоти аршдин пайғомдек,
Воқиоти ваҳй ила илҳомдек. *Лисонут-тайр,* 68-9.

**ИЛҲОН** — куйлаш, хушовоз куйлар, овозлар:
Гар Навоий булбуле эрди, хуш илҳон, кўрки, ҳажр
Навҳа ранги кўргузур ҳар дам анинг илҳонида.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-530;
Комгорлик қафасида жон булбулиға не хамушлуқ суд этиб, не наво ва илҳон мажлисида руҳ тўтисига не сукут нафъ еткуруб, не фарёд ва фиғон. *Маҳбубул-қулуб,* 78;
≈ **и ушшоқсўз** — ошиқлар бағрини ўртовчи овоз:
Чу базм ўлса илҳони ушшоқсўз,
Не ушшоқсўз, айт офоқсўз. *Садди Искандарий,* 293а14.

**ИЛҲОҚ** — қўшиш, бириктириш; ≈ **қил-** — қўшмоқ, орттирмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Яна баъзи лафзға бир «лом» илҳоқ қилурларким, ул шайнинг ул сифатда русухиға далолат қилур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 19;
...яна бир «ре» ҳарфики, баъзи лафзнинг охириға илҳоқ қилурлар, андоқки, билакўр ва қилакўр ва кетакўр ва етакўр.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 18.

**ИЛҲОҲ** — зўрлаш, қистов; ≈ **эт-** — қистамоқ; қаттиқ зўрламоқ:
Мен мену кўйи хароботу май ичмак туну кун,
Қўпқил, эй шайху, салоҳимға кўп этма илҳоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-107;
Алар уй сифатида илҳоҳ қилиб, ўзларига ишни душвор қилдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214.

**ИМДОД** — кўмак, ёрдам, қўллаш; илтижо, ялиниш, бир нарсани сўраб олиш:
Нўш этай чархнинг имдоди била,
Нимрўз аҳли шаҳи ёди била. *Хазойинул-маоний,* IV*а*-413;
Санга чун бор анинг муроди — мурод,
Мен муродиға айласам имдод. *Сабъаи сайёр,* 203-20;
≈ **аҳли** — мададкорлар:
Кўнглума солдики иршод аҳлидин,
Толибу соликка имдод аҳлидин. *Лисонут-тайр,* 141-7;
Қилур жонима ҳажр қасд, эй ажал,
Бу ишда анга сен ҳам имдод қил.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-373;
≈ **еткур-** — ёрдам бермоқ, қўлламоқ:
Борча маошқа мадад берур, ё муборрот буқъалари такмилиға имдод еткурур — фақир ул ҳазратнинг инъомиға ҳисоб қилибмен. *Муншаот,* XIII-152;
≈ **қил-** — ёрдам бермоқ, кўмаклашмоқ, қўлламоқ:
Ва Нўширавон имдод қилиб, дарё йўлидин Чаманға йиборибб, анинг кўмаги мадади била мулкин олди.
*Тарихи мулуки ажам,* 520.

**ИМКОН** — 1. мумкинлик, имконият:
Ҳар ойинаким мусофир кўрган йўлға қадам урса ва етмаған водийға югурса, йўл йитурмак эҳмоли бор ва йўлдин озмоқ имкони бор. *Маҳбубул-қулуб,* 151;
Агар худ ғараз нафъи пинҳони йўқ,
Бировдин бир иш бўлмоқ имкони йўқ.
*Садди Искандарий,* 285*а*12;
2. куч; қувват, мадор, тоқат:
Юзи майдин бўлуб гул-гул, паришон ҳар тараф кокул,
Ўзин асрарга йўқ руҳул-аминнинг ҳадду имкони.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-587;
3. эҳтимол:
Вале шафоатинг имкони кўнглига киргач,
Умид ила севунур ёна табъи ғамноки.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-654;
4. мумкинчилик, имконият:
Чун анинг тағйирининг имкони йўқ,
Негаким, қилмиш ўзи жаффал-қалам.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-725;
≈ **бўл-** — мумкин бўлмоқ:
Анжумға саботу сайр имкон бўлгай,
Бу барча санга мутеи фармон бўлғай. *Муншаот,* XIII-104.

**ИМЛО** — ёзиш, ёздириш; ≈ **мусаввадаси** — дастхатнинг биринчи нусхаси, қоралама:
Ва ҳазрати Рисолатдин башорат топибтурлар ва ул имло



www.ziyouz.com kutubxonasi

мусаввадасин тилабтурларки, анга нима орттурғайлар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-135;
≈ **қил-** — ёзмоқ, ёздирмоқ:
Ёзғанда юзунг мусҳафини котиби тақдир,
Ишқ оятини қилди менинг шаънима имло.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-38;
≈ **бит-** — ёзув ўрганмоқ:
Тўққуз ёшимда имло битидим қози Абу Мансурдин ва Жорузийдин. *Насойимул-муҳаббат*, XV-118.

**ИМО** — 1. имлаш, ишора қилиш:
Бир ишорат бирла ўлтурдию хушменким келур,
Барча гар худ қатл учундур, ёрнинг имоси хуш.
*Хазойинул-маоний*, IVб-254;
Ҳеч уч-тўрт кун эмаским, бир кишингиз келмас, агар имое қилсангиз эрди йўқ дейилмагуси эрди. *Муншаот*, XIII-127;
2. рамз, белги:
Аммо «Ҳулал»нинг муқаддимотида бу тоифанинг истилоҳотини рамзу имо била андоқ дарж қилибтурки, бу тоифанинг куммали керакки, англағай. *Насойимул-муҳаббат*, XV-165.

**ИМОМ** — 1. имом, пешво:
Маъни аҳлиға имоми барҳақ,
Ҳақдин ислом аро қутби мутлақ. *Хазойинул-маоний*, IVа-427;
Паҳлавон Муҳаммад... хизматида ул буқъанинг имоми эди.
*Мажолисун-нафоис*, 67;
2. масжид пешвоси, масжид имоми:
Дағи ҳар масжиднинг имомиға таъйин қилсаларким, маҳалла аҳлининг ўғул ва ушоғиға мактаб тутуб ўқутсалар.
*Муншаот*, XIII-131;
Мавлонодин манқулдурки, бир рамазон ойида Шайхнинг масжидининг имоми ғойиб эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-159;
≈ **и аъзам** — улуғ пешво, йўлбошчи:
Фақр ичинда имоми олам ул,
Қайси олам имоми аъзам ул. *Сабъаи сайёр*, 25.

**ИМОМАТ** — имомлик, имомлик мансаби:
Бу турфароқки намозида муъжиби нодон,
Тутар имомат учун хайл қибласида ўрун.
*Маҳбубул-қулуб*, 33;
≈ **қил-** — имомлик вазифасини ўтамоқ, имом бўлмоқ:
Аларға ҳавола бўлубтурки, таровиҳда имомат қилғайлар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-159;
Бовужудиким, жамоат айлагайлар барча ҳазл,
То имомат қилмағай осуда хотир бўлмағай.
*Хазойинул-маоний*, Iб-736.

**ИМОМЗОДА** — имом ўғли:
Манқулдурки, Ҳажжожи Юсуф қатлидин имомзодалардин бири қочиб эрди ва кейинча жамъе қовуб келур эрдилар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-72.

**ИМОМЛИҒ** — имомлик вазифаси:
Абдуллоҳни азиз тутунгки, андин имомлиғ келур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-119.

**ИМОН** — эътиқод, ишонч, худога ишониш; дин:
Вафосизда ҳаё йўқ, ҳаёсизда вафо йўқ. Ҳар кимда бу икки йўқ — имон йўқ ва ҳар кимда имон йўқ — андин одамийлиқ келмак имкони йўқ. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-53;
Ул пари зуннори зулфин боғламай девонамен,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бўлмишам бегона, яъни ақлу имондин доғи.
*Хазойинул-маоний,* IIа-341;

≈ **дуоси** — маълум ўқиладиган дуо:

Бир ниёзманд дедики, Хожа бизга имон дуоси била мадад қилсалар бўлғайки, бу шайтон домгоҳидин саломат жон элтгайбиз. *Насойимул-муҳаббат,* XV-126;

Панжалари ниши ажал қуллоби, нечукким дашт сибои, ўлтурур кун учун имон дуосидек ўрганиб рубоий.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-31;

≈ **нишони** — ишонч белгиси:

Сафар азми дўзахқа соний дурур,
Ватан ҳубби имон нишони дурур.
*Садди Искандарий,* 308а-19;

≈ **и ҳақиқий** — ягона тўғри эътиқод:

Умиддурки, анга мулозамат ва мудовамат имони ҳақиқийға мунтаҳий бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-132;

≈ **ке(л)тур-** — 1. ислом динини қабул қилмоқ, мусулмон бўлмоқ:

Алар дедиларки, ҳадиснинг сирри будурки, хирқанг остидағи зуннорингни кесиб, имон кетургайсен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-125;

Жунайд дебтурки, олтмиш йилдурки, имон келтурмактадурмен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-132;

2. ишонмоқ, тасдиқ қилмоқ:

Ва бу Канъон кофир эрдиким, Нуҳға имон кетурмади...
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-192;

≈ **тила-** — тасдиқламоқ:

Хитоб келдики, ё Мусо, Қорун етмиш қатла сендин имон тилади, топмади. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-216;

≈ **қил-** — жазм қилмоқ:

Шаҳрда турмасинға паймон қил,
Бошинг олуб кетарга имон қил. *Сабъаи сайёр,* 179-19;

≈ **арз қил-** — бўйсунмоқ, ишонч билдирмоқ:

Ва сўзи туганганидин сўнг, имон арз қилиб Мусо алайҳиссаломға узрлар қулди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215.

**ИМОНСЎЗ** — ишончни йўқ қилувчи:

Ишқ оламсўз эрур, жонсўз ҳам,
Шавқ ўтидин куфру имонсўз ҳам. *Лисонут-тайр,* 67-3;
Қўптию қилди азимат Румға,
Дину имонсўз марзу бумға. *Лисонут-тайр,* 87-8.

**ИМОРАТ** — 1. ободонлаштириш, обод қилиш:

...ул ҳазрат кўшки Марғани ёнида бу фақирға саро ва ҳавли ясағали ер иноят қилди ва бу фақир анинг иморатиға машғул бўлдум. *Вақфия,* 718;

Бу икки буқъанинг иморати ва саканамнинг вазойифи била борча маунати андин ҳосил бўлуб, шарт қилған дастур била сарф бўлғай. *Вақфия,* 719;

2. уй, бино:

[Афросиёб] Эрон мулкини андоқ буздики, оз ерда маъмурлуқ қолди, йиғочларини кести ва иморатни йиқти.
*Тарихи мулуки ажам,* 508;

Ул ҳазрат буюрдиларки, ани дафн қилдилар ва қабри бошида иморат ясадилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-142;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **и дилжў** — кўнгилли бино; яхши мақбара:
Ташибон анча сандали хушбў,
Ки бутуб ул имората дилжў. *Сабъаи сайёр,* 168-7;
≈ **қил-** — қурмоқ:
Мухлисларидин баъзи қабрлари бошида хонақоҳ ва масжид иморат қилибтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-159;
Ва дарбанд навоҳийсидаги қифчоқ бузған қўрғонларни иморат қилиб кишилар таъйин қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 520;
≈ **айла-** — 1. қурмоқ, бино қилмоқ:
Масжид айларга иморат дайр деворини буз,
Ишқ кўйи туфроғиға ҳар замон еткарма юз.
*Хазойинул-маоний,* IIа-389;
Ким иморат айлагай, оё муни,
Ё ёсарға айлагай парво муни. *Лисонут-тайр,* 208-13;
2. обод қилмоқ:
Айладинг кўнглум иморат партави рухсор ила,
Қаъбани бутхона қилмоғлиққа обод айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-381.

**ИМСОК** — сақлаш, тийиш; парҳез; қўлдан чиқармаслик; манъ этиш; бахиллик:
Сойилмену мақсудум эрур нақди висолинг, бухл айлама, жоно,
Ким барча мазоҳибдаки ишқ аҳли ародур, мазмум эрур имсок.
*Хазойинул-маоний,* II-38;
...маоши ўткунча тамаввули бор эрди, аммо имсоки ғолиб эрди. *Мажолисун-нафоис,* 44;
Эмгакларига чидасанг, отинг беидрок; таклифларидин оз ёдосанг, зотингға туҳмат ва имсок. *Маҳбубул-қулуб,* 110.

**ИМТИДОД** — чўзилиш, узайиш, давомли бўлиш:
Не тонг гар муҳлик ўлса дуди оҳим имтидоди ҳам,
Ки бир ҳижрон тунича бор анинг қадди саводи ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IVб-432;
≈ **топ-** — узоқ давом этмоқ, чўзилмоқ:
Чун салтанати замони имтидод топди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-207;
Нафсиға онинг етиб мундоқ инод,
Неча кун бу иш чу топти имтидод. *Лисонут-тайр,* 106-12.

**ИМТИЁЗ** — имтиёз, фарқ, ортиқлик; ортиқча ҳуқуқ; ≈ **айла-** — имтиёзли қилмоқ, ортиқча аҳамият бермоқ, бошқалардан ажратмоқ:
Жаврини чекмакта мен мумтозмен аҳбобдин,
Лутф вақти ул тарафни имтиёз айлар, нетай?
*Хазойинул-маоний,* IIа-354;
Бу ким ҳақ сени имтиёз айлади,
Бари халққа сарфароз айлади. *Садди Искандарий,* 284а8;
≈ **бер-** — улуғворлик:
Бу ки санга тенгри бериб имтиёз
Салтанат авжида қилиб сарфароз. *Ҳайратул-аброр,* 73;
≈ **топ-** — устунлик қозонмоқ:
Чу Хисрав бўлуб мулк ила сарфароз,
Мулук ичра топти бу навъ имтиёз.
*Тарихи мулуки ажам,* 523;
Бу нишони бирла топти имтиёз,
Не варақким назм қилди аҳли роз. *Лисонут-тайр,* 209-16.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ИМТИЗОЖ** — аралашиш, қоришиш; ≈ **топ-** — аралашмоқ, қоришмоқ:
Оҳи муҳликдур, Навоий, кўнгли захми исланиб,
Эл ўлар, топса ҳавоға чун уфунат имтизож.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-98.

**ИМТИЛО** — тўлиш, тўйиш; ≈ **қил-** — тўлдирмоқ:
Замона дуржини андин тўло қил,
Фалак жавфини андин имтило қил.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202;
≈ **марази** — кўп ейишлик касали, очкўзлик:
Ул жиҳатдин кўпроқ авқот имтило маразиға гирифтордурлар. *Мажолисун-нафоис,* 137.

**ИМТИНОЪ** — қабул қилмаслик, рад этиш; ≈ **қил-** — рад этмоқ:
Юсуф алайҳис-салом ул матлубин имтиноъ қилиб Зулайҳоға тенгри таолодин тахвир қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202.

**ИМТИСОЛ** — бўйсуниш, итоат қилиш; намуна олиш, тақлид қилиш:
Ғояти адаб риоятидин ул иш имтисолида таваққуф қиладур эрдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-128;
Ҳазрати Хожа аларнинг амри имтисоли қилдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-129.

**ИМТИҲОН** — синаш, текшириш, тажрибадан ўтказиш:
Олим керакки, ўз илмининг поя ва миқдорини асрағай, гавҳарни имтиҳон учун тошқа урмағай.
*Маҳбубул-қулуб,* 142;
Имтиҳон учун буюрдиким, бир табақда ўт ва бирида ёқути аҳмар келтурдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-208;
≈ **айла-** — синамоқ:
Дедики, билмон, тенгри таоло мени бу иш била имтиҳон қилмади. *Насойимул-муҳаббат,* XV-94;
Дирам ўрниға берса анжумни тошлар,
Агар имтиҳон қилсанг, ул ой гадосин.
*Хазойинул-маоний,* IVа-255.

**ИН** — ин, уя:
Фусунга айтибон ёлғону чиндин,
Чекар афъини афсун бирла индин. *Фарҳод ва Ширин,* 145.

**ИН-** — 1. тушмоқ; юқоридан тушмоқ:
Қуёш кулбамға ингандин манга юз қатла хушроқдур,
Қаро шомимни равшан айлаган шамъи шабистоним.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-406;
Ул ёғин қатраси юқоридин қуйи иниб келадур.
*Мажолисун-нафоис,* 253;
2. эгилмоқ:
Ҳар кишига иродати дуруст бўлмас эрдики, донишманд эрди ва боши ҳар кимга инмас эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-143;
3. (тонг) отмоқ:
Сабоҳ инар эрди, оқшомғача эл андин ерлар эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-235.

**ИНАҚ** — энди, кейин, сўнгра (ёрдамчи сўз):
Ул дедики, аввал кўнглунгни саҳв ва ғафлатдин мужаррад қил ва ҳаводин нафсингни ва лағвдин тилингни, инақ тажаррүд ҳосил бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-94.

**ИНАЛ-** — ялинмоқ, ёлбормоқ:
Айтқучи ва чолғучи зорлиғ ва иналмак била олғучи.
*Маҳбубул-қулуб,* 37;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Раслин истаб кўп иналдим қовди кўйидин мени,
Бўлса мубримшева, албатта, гадо мардуд эрур.
*Хазойинул-маоний*, Iа-142;
Қариб не ҳолга қолдимки, ёр қилмас раҳм,
Нечукки тифл киби зор йиғласам иналиб.
*Хазойинул-маоний*, IVб-72.

**ИНБИСОТ** — 1. ёйилиш, ёзилиш:
Фақир бу таманнони зоҳир қилдим, бағоят сўзнинг инбисоти еридур ва андоқки ҳаққидур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, 703;
2. шодлик, фараҳлик, хурсандлик:
Ҳадсиз нишот ва ғоятсиз инбисот юзланди.
*Муншаот*, XIII-126;
Эй хаёлингдин манга ҳар дам нашот,
Кўнглума васлинг сўзидин инбисот.
*Хазойинул-маоний*, IVб-287;
≈ **айла-** — хурсандчилик қилмоқ:
Фароғат била инбисот айласам,
Тузуб базм бир дам нишот айласам.
*Садди Искандарий*, 325б10;
≈ **ўл-** — яшнамоқ, очилмоқ; хушвақтлик, хурсандлик бўлмоқ:
Ул суруштин манга нишот ўлди.
Хаста кўнглумга инбисот ўлди. *Сабъаи сайёр*, 206-13.

**ИНГРА-** — мунгли овоз билан секин, дардли йиғламоқ:
Ва инграмак ва синграмакким, дард била ёшурун, оҳиста йиғламоқдур. *Муҳокаматул-луғатайн*, 9.

**ИНГРАН-** — йиғламоқ, нолимоқ:
Дўст жавридин инграима, душман бедодидин гунгранма.
*Маҳбубул-қулуб*, 157.

**ИНДА-** — чақирмоқ, ундамоқ:
Кўрубмен анда мардумлиғ нишони,
Кўзумда индабон мардумдек они. *Фарҳод ва Ширин*, 179;
Шуъайб алайҳис-салом Мусо алайҳис-салом уйига индаб, ҳасаб ва насабин маълум қилиб, Сафура отлиғ қизин анга атади. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-209.

**ИНДИРОЖ** — бирон нарса доирасига, таркибига киритилиш:
Андоқ «ҳан ва ҳан» лафзидурки, жамеъ яхшиликлар индирождур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-117;
≈ **топ-** — бирон нарса доирасига киритилмоқ, кирмоқ:
Аларнинг маснавий ва ғазалиёт ва сойир назмларида индирож топибдур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-170.

**ИНДУР-** — туширмоқ, эгмоқ, паст қилмоқ:
Эй Навоий, бевафо давр аҳлига индурма бош,
Ким алар қошида бош индурган эл бўйнин қашиб.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-69;
Яхши от била олам аро яхши от чиқарғаймен ва нафис рахт била сипеҳр атласиға бош индургаймен.
*Муншаот*, XIII-139;
**бўйниға индур-** — бўйнига олмоқ:
Улки, сўзни бир ердин яна бир ерга еткургай, элнинг ўтган гуноҳини ўз бўйниға индургай. *Муншаот*, XIII-61.

**ИНЖИ-** — ранжимоқ, хафаланмоқ:
Эй Навоий, гар десанг кўп инжимай давр аҳлидин,
Ҳар не дерлар ё қилурлар, қилмағил парво басе.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-323.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ИНЖИТ-** — ранжитмоқ, хафа қилмоқ:

Айлади юз қатла сув бир қатла қон кўнглуниким,
Урмади бир тийғ ани юз қатла то инжитмади.
*Хазойинул-маоний,* IIб-605.

**ИНЖУ** — 1. марварид, дур:

Инжуни олсалар муфарриҳ учун,
Минг бўлур бир дирамға бир мисқол.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 2;

Лекин гар инжу сочса киши дона ўрнига,
Товусни қачон қилур ўргамчи доми сайд.
*Хазойинул-маоний,* Iб-734;

2. кўз ёши:

Ёр фироқидин ёшу қон тўкмоқ кўзининг фани бўлғанни бу жиҳатдин ул баҳру кон инжу ва лаъл махзани бўлғанни ғариб суратда назм қилур. *Мажолисун-нафоис,* 249.

**ИНЗИВО** — четлашиш, яккаланиш, дунё ишларидан воз кечиш, хилватда яшаш:

Умри гаронмояни аввалдин охирғача қаноат ва тақво ва узлат ва инзиво била ўткарибтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-177;

Мавлоно Шер Али... инзиво ихтиёр қилибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 158;

≈ **бўл-** — гўша ихтиёр қилмоқ:

Зоҳид, кўнгулнинг хилватин матлуб ғайридин орит,
Сен сайр қилсанг қил керак кўнглунгга бўлса инзиво.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-7;

≈ **қил-** — четга олмоқ, яширмоқ:

Қаноатнинг далилин инзиво қилдинг яна бир ҳам,
Далил ушбуки қониъ ҳарфидин халқ айладинг анқо.
*Хазойинул-маоний,* Iб-22.

**ИНИ** — ука:

Ва Ялошнинг иниси Қубод Ялошдин қочиб, хоқони туркка борди. *Тарихи мулуки ажам,* 519;

Ва айттиким, яна келсангиз, қолған инингизни олиб келинг.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-269.

**ИНИЛИК//ИНИЛИҚ** — ака-укалик:

Ул оғоға иниликка лойиқ ва тарийқи алар тарийқи била мувофиқ эрди. *Мажолисун-нафоис,* XII-27;

Бу фақир била дағи ғойибона мухаббат ва ёрлиқ ва инилиқ қоидасин маръи тутти. *Мажолисун-нафоис,* XII-162.

**ИНИЧКА** — ингичка, нозик:

Қилдин инчка қиличдин итик йўлдур, ҳам ким бу йўлни мардона қатъ қилса эр улдур. *Маҳбубул-қулуб,* 134.

**ИНКИСОР** — синиш; синиқ; шикасталик:

Агар заъфию ранжи бўлса тори,
Ва гар етса қарилиқ инкисори *Фарҳод ва Ширин,* 84.

**ИНКОР** — рад этиш, қабул қилмаслик:

...рўзғор аҳли аларнинг қабул ва инкорига икки фариқдурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-166;

Қавмдин баъзи инкорға тил узоттиким, бу монда осмондин келмайдур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-235;

≈ **эт-** — тонмоқ, қайтмоқ (сўздан):

Ишқ журмидин нетиб инкор этай халқ ичра, ваҳ,
Лек эрурмен бу гуноҳ ичра бағоят бегунаҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-587;

≈ **қил-** — рад этмоқ, тонмоқ:

...ва ўзин ариғ ювди ва кейин боқиб ходимға дедиким: ин-



www.ziyouz.com kutubxonasi

кор қилмагайсен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-102;
...ул ҳазратқа равшан бўлур эрдиким, инкор қила олмадим.
*Мажолисун-нафоис,* 259.

**ИНО** — идиш:

Уйла ишқинг майи лаб ташнасименким, ичмон,
Оз дебон бодам учун бўлса фалак жоми ино.
*Хазойинул-маоний,* Iб-59;

Ҳар неким хориж бўлур тўкманг они,
Бир ино ичра солиб асранг они. *Лисонут-тайр,* 120-3.

**ИНОБАТ** — бирор нарсанинг мақбул бўлиши; ҳақ йўлига қайтиш; тавба қилиш, пушаймонлик:

Зоеъ ўлди, эй кўнгул, ғафлатдин айёми шабоб,
Бори этма фавт исёндин инобат чогини.
*Хазойинул-маоний,* IVа-331;

Ва бўлған-бўлмаган нобойистадин худойи таоло даргоҳида инобат воқеъ бўлғай. *Муншаот,* XIII-150.

**ИНОД** — ўжарлик, қийиқлик, қасдма-қасдлик:

Девона богбон инод юзидин дебтурким, мунда экмасмен.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;

Нафсига онинг етиб мундоқ инод,
Неча кун бу иш чу топти имтидод. *Лисонут-тайр,* 106-12.

**ИНОН** — жилов, тизгин; ихтиёри:

Шайхни отландурурда от саркашлиғ қилиб ва тундлуқ қилиб, инонин олиб тўйлаб югурди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-146;

Ҳар ойина қалам инонин андин тасриф қилилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-184;

≈ **и ихтиёр** — ихтиёр тизгини, ишонч; тамомий ихтиёр:

...йўқ эрса, инони ихтиёрин иликдин олиб, сўз узар ва мақсудум бозорин бузар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;
Аммо бетоқатлиғ инони ихтиёрин иликдин чиқарур эрди...
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202;

≈ **азмини қил-** — қайрилмоқ, бурилмоқ, йўналмоқ:

Маркиби ишқу наво мендек Навоий зинҳор,
Қил инон азмини сен майхона сори муғъатиф.
*Хазойинул-маоний,* IIб-311;

≈ **и ихтиёр асра-** — ўзни қўлга ола билмоқ; ўзни ушлай билмоқ; ақлу идрок билан иш кўрмоқ:

Ваҳки, майдон азмиға секретти ул чобуксувор,
Ким дурурким асрағай эмди инони ихтиёр.
*Хазойинул-маоний,* Iб-181.

**ИНОН-** — ишонмоқ:

Дедики, мен деган сўзга инонмадинг, то санга амр қилдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-80;
Кўзи қон тўкмак ичра қонмай ҳеч,
Ўзи ҳолин ўзи инонмай ҳеч. *Сабъаи сайёр,* 68-10.

**ИНОНҒИР** — ишониш; ихтиёр қилиш, танлаш:

Чу бу ноҳиятдин инонтоб ўлуб,
Инонгири Сақсину Сақлоб ўлуб.
*Садди Искандарий,* 254б21.

**ИНОНЛИҒ** — жиловлик, тизгинлик:

...ва сайрда ҳамзонулиғимға таҳаттук зоҳир этганларнинг сабуқинонлиғи. *Вақфия,* XIII-175.

**ИНОНТОБ** — жилов бурувчи, бошқа томонга йўналувчи, йўналтирувчи; ≈ **ўл-** — юз ўгирмоқ:

Чу бу ноҳиятдин инонтоб ўлуб,
Инонгири Сақсину Сақлоб ўлуб. *Садди Искандарий,* 254б21.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ИНОС** — аёллар, хотинлар:

Ва иносни зукурдин айирди ва дурж ичинда дедиким, ёқути носуфтадур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-228.

**ИНОЯТ** — лутфлар, эҳсонлар, эзгуликлар; меҳрибончилик, ғамхўрлик; илтифот, ёрдам:

Ул ердинким, аларнинг бу фақир сори иноят ва илтифотлари бор эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, 706;

Уксутма ҳидоятингни мендин,
Қам қилма иноятингни мендин. *Лайли ва Мажнун*, 54а1;

≈ **и пинҳон** — яширин илтифот:

Турфа буким, чун ҳақнинг ҳар навъ элга иноят пинҳони бор... *Маҳбубул-қулуб*, XIII-16;

≈ **қа қарин айла-** — севинтирмоқ:

Бари хайлиға офарин айлади,
Иноятқа барин қарин айлади. *Садди Искандарий*, 313а7;

≈ **айла-//қил-** — 1. илтифот қилмоқ, марҳамат қилмоқ:

Навоий ўлди ўқунг ҳасратидин, эй чобук,
Иноят айла, бир ўқ секретиб, анинг сори от.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-80;

...Ҳумоюн битикким, иноят қилиб, фалондин юбориб эрдингиз — етишти ва мазмуни маълум бўлди. *Муншаот*, XIII-111;

2. лутфан ҳадя қилмоқ, бахш этмоқ:

Фақирға ўз муборак хатлари била битилган девонни иноят қилдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-57.

**ИНОЯТНОМА** — лутф ва марҳамат мактуби:

Шотир фалоний фалон ой кечасида фалон кун келиб, иноятномаким, бу бандани ёд қилиб эрдингиз келтурди.
*Муншаот*, XIII-128;

Қуллуқ арзадошт улким иноятнома мазмунидин ҳумоюн зот ва фархунда мизожингизнинг саломатлиғи маълум бўлди.
*Муншаот*, XIII-112.

**ИНС** — одамлар; одам жинси:

Доғи «Забур»ни анга ирсол қилдиким, қачон ул савт била «Забур»ни ўқуса эрди, вахшу тайр, жину инс йиғилиб, беҳол бўлурлар эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-222;

Эй жамолинг жилваси миръот инсу жон аро,
Лек ўлуб ул жилва комил мазҳари инсон аро.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-10.

**ИНСОН** — одам, одам жинси:

Мавлоно Қосимға сўз улким, инсон жойизул — хатодур.
*Муншаот*, XIII-156;

Бири андин саходур, бир мурувват,
Булар гар йўқтур, инсон эрмас инсон. *Маҳбубул-қулуб*, 144;

Қилур телба мардумлиғи элни, оё,
Париму эркин, ёхуд инсонму эркин.
*Хазойинул-маоний*, IIб-502.

**ИНСОНИЙ** — камолотли, етукли:

Они башар хайлининг инсони бил,
Одамийлар одамийсин они бил. *Ҳайратул-аброр*, 142-5.

**ИНСОНЛИҚ** — инсонлик, одамийлик:

Агар йўқ одамийлиқ мендау ёримда, тонг эрмас,
Ки мажнунда кишилик ё парида бўлмас инсонлиқ.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-320.

**ИНСОНИЯТ** — 1. инсонлик, инсон зотига хослик:

Чун инсоният кисватин Одамға кийдурдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-189;

2. инсонлик табиати, башарият:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Саховат инсоният боғининг борвар шажаридур, балки ул шажарнинг муфид самаридур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-50;

3. инсонийлик, одамийлик:

...мардумлиқ ва инсоният тариқи била лутф кўргузур эрдилар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;

Чу сенсен айни инсоният, ўлсанг дийдадин пинҳон,
Қоронғудур жаҳон андоққи кўзда бўлмаса мардум.
*Хазойинул-маоний,* IVб-411.

**ИНСОНИЯТЛИҒ//ИНСОНИЯТЛИҚ** — одамгарчилик, одамийликка лойиқ:

Анониятлари юзига тезак солиб чаманвар, инсониятлиғлари доираси маймунлариға чанбар. *Маҳбубул-қулуб,* 49;

Мавлоно Комий... воқеан адаблиқ ва тавозуъ ва инсониятлиқ одми йигит бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 89.

**ИНСОФ** — одиллик, адолат; виждонлилик:

Гударз бинни Уйғур. Улуқ подшоҳ бўлди ва дод ва адл ва инсоф тариқидин чиқти ва Бани Исроилға черик тортиб, азим қатллар қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 514;

Кимгаким инсоф йўқ инсон эмас,
Мунсиз атворида жуз нуқсон эмас. *Лисонут-тайр,* 133-1;

≈ **бер-** — ҳақиқатга риоя қилмоқ, ҳақиқатни сўзламоқ:

...ва ул ҳазрат доғи инсоф бердилар ва анинг матлаи будур... *Насойимул-муҳаббат,* XII-181;

Тенгри учун, эй кўнгул, инсоф бер,
Диндин агар нафс чиқармас не дер. *Ҳайратул-аброр,* 199-3.

**ИНСОФЛИҒ** — софдиллик, тўғрилик:

Ҳокими инсофлиғ доно диле,
Хуш ойин шаҳриёри одиле. *Лисонут-тайр,* 20-14.

**ИНТИБОҲ** — уйғониш; ҳушёрлик, огоҳлик:

Иссиғ-совуқдин жондин жонга интибоҳ бергучи, ул,
Аччиғ-чучукдин кўнгулни огоҳ қилғучи ул.
*Маҳбубул-қулуб,* 154.

**ИНТИЗОМ** — тартиб, саранжомлик; батартиб тизилиш:

Буларға вожиб эрди интизом,
Адолат важҳидин бермак низом. *Фарҳод ва Ширин,* 26;

Султон Масъуд Мирзо... мулк равнақ ва интизомида ахтари масъуд. *Мажолисун-нафоис,* 208;

≈ **топ-** — мукаммал бўлмоқ:

Каломи ки сендин топиб интизом
Анинг лафз бар лафзи муъжиз низом.
*Садди Искандарий,* 237б16;

Бу рубоийлар шоҳ алқобиға назм силкига интизом топтилар. *Назмул-жавоҳир,* 32.

**ИНТИЗОР** — 1. кутиш, кўз тутиш, зориқиб кутиш:

Дедики, солиҳ вақтда сенинг учун от тилалгай ва мен бу интизорда бўлдум. *Насойимул-муҳаббат,* XV-178;

...ва мудом умидим кўзи интизор йўлида ҳайрон эрдиким... *Муншаот,* XIII-125;

2. кутувчи, кўз тутувчи, мунтазир:

Жавру лутфи ҳар не келса шодменким, йўқтурур
Ихтиёрим, ёрдин гар ком келур, гар интизор.
*Хазойинул-маоний,* IVб-162;

Ўзин айлабон маҳкам икки сипоҳ,
Сипоҳ интизорин чекиб размгоҳ.
*Садди Искандарий,* 260б21;

≈ **торт-** — кутмоқ, кўз тутмоқ, мунтазир бўлмоқ:

...ва аларнинг муддаосиғаким, тенгри йўлиға кирмак эрди,



www.ziyouz.com kutubxonasi

балки интизор тортарлар эрди.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528.

**ИНТИСОБ** — нисбатлик бўлиш, тегишлилик, бирор маслакка мансублилик:

Бу балоғат ва фазойил интисобларидин бирори агар замон саҳифасида ўз назмлари саводидек мавжуддур.

*Мажолисун-нафоис,* 194;

Тазкир ва мавъизатда устод имом Абулқосим Қаширийнинг шогирдидур ва тасаввуфда интисоби икки жонибдадур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-120.

**ИНТИФО** — наф, баҳрамандлик:

Халойиққа кўп еткуруб интифо,
Ғариб амр кўп айлади ихтиро. *Садди Исқандарий,* 246б3.

**ИНТИХОБ** — сайлаш, танлаш:

Жамолдин ғараз ул чеҳрадур, бу турфа варақ,
Магарки ҳусн китобининг интихоби эрур.

*Хазойинул-маоний,* IVб-161.

**ИНТИШОР** — ёйилиш, тарқалиш:

Ва ул ҳазратнинг дақойиқ шиор табълари назм ойини ва интишориға толиб... *Мезонул-авзон,* 4-5;

≈ **топ-** — ёйилмоқ, тарқалмоқ:

...ва анинг қиймати ҳам мартабаси нисбатиға боқа интишор ва иштиҳор топар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 2.

**ИНТИҚОД** — ажратиш; танқид:

Масалан: қавоид аввалида интиқод қоидасин адо қилурда истишҳодға муаммоким келтурубтурлар, агарчи интиқод ҳам муаддо бўлубтур, аммо таркиб ё таҳмил ё ғайриҳиким мубтадининг аларға ҳануз шуури йўқтур.

*Хамсатул-мутаҳайййрин,* 704.

**ИНТИҚОЛ** — кўчиш, бир жойдан иккинчи жойга ўтиш; вафот қилиш; ≈ **ўл-** — кўчмоқ; вафот этмоқ:

Хуш ул риндики, борғай кулбадин гулшанға борғандек,
Бақо мулкига чун дори фанодин интиқол ўлғай.

*Хазойинул-маоний,* IVб-585;

≈ **топ-** — ўтмоқ, кўчмоқ:

То мулк араб ва сорт салотинидин турк хонлариға интиқол топти. *Муҳокаматул-луғатайн,* 33;

Андин иккинчига топиб интиқол
Ким бўлубон хозини анинг хаёл. *Ҳайратул-аброр,* 54-16,

**ИНТИҚОМ** — ўч олиш, қасос:

Ҳурмузнинг кўзига алар мийл тортиб эрдилар ва Ҳурмуз интиқомидин эмин эмас эрдилар.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-228;

Ҳуш кетти, ақл итти, қолмади жону кўнгул,
Ишқ чекти зуҳд ила савдоларимға интиқом.

*Хазойинул-маоний,* IVа-235;

≈ **топ-** — жазоланмоқ:

Худшиканга етти ул олий мақом,
Худнамо топту бу янглиғ интиқом. *Лисонут-тайр,* 50-14;

≈ **торт-** — азобланмоқ; жазоланмоқ:

Бу жиҳатдин аввалдин интиқом тортадурмен.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-215;

Фаридун улғойиб эрди, алардин интиқом тортардин ожиз эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-189-190;

≈ **туз-** — ўч олмоқ, қасоскорлик қилмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ва отанг авлодидин баъзи анга интиқом туздилар.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-81.

**ИНТИҚОШ** — нақшланган:
Табъи ул манзилда кўргач интиқош,
Кўрди чашма бошида бир тахта тош. *Лисонут-тайр,* 156-1.

**ИНТИҲО** — охир, сўнг, ниҳоя:
Интиҳоси ишқнинг ҳижрон эмиш, эй аҳли ишқ,
Васл даврони аро мағрур бўлманг асру ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-239;
Машаққат эса ибтидоси анинг,
Мурод ўлғуси интиҳоси анинг. *Муншаот,* XIII-100.

**ИНФИОЛ** — ҳаяжонланиш; таъсирланиш; хижолат тортиш:
Инфиолингдин қуёш кирди қаро туфроғ аро,
Қилғанингда жилва ул рухсори гардолуд ила.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-541;
Бу диққатлар айлаб суханварни лол,
Қаю лол ким ўлтуруб инфиол.
*Садди Искандарий,* 257*б*-14.

**ИНХИРОТ** — тизилиш, терилиш: бирор гуруҳ ичига кириш; ≈ **топ-** — тизилмоқ, бирор гуруҳнинг ичига кирмоқ:
Фақр кўйи итларидин кимки кам кўрди ўзин,
Топсанг они итлари силкида топқил инхирот.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-298.

**ИНЧКА** — ингичка, нозик:
...ва ул инчка ун била йиғламоқдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 9.

**ИНЧКИР-** — ингичка товуш билан йиғламоқ, чинқирмоқ:
Яна йиғламоқнинг ўкурмаки муқобаласида инчкирмак дағи бор. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110;
Чарх зулмидаки, бўғзумни қириб йиғлармен,
Игирур чарх киби инчкириб йиғлармен.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110.

**ИНШО** — 1. бошлаш, яратиш, ижод қилиш:
Сафҳа дебосию назм иншосидур,
Ким тахаллус нозими тамғосидур. *Лисонут-тайр,* 209-15;
2. сочма асар:
...ҳеч киши аларнинг зоҳир улуми ва шеър ва муаммо ва иншо ва бу навъ нималардин шарифроқ ниҳоний амрға машғул эрканларин билмадилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 696;
Мавлоно Номий... иншо ва нома хатин битурга машҳурдир.
*Мажолисун-нафоис,* 154;
≈ **қил-** — ижод қилмоқ, ёзмоқ:
Ибтидо айлаб алифдин, муҳр айлаб доғдин,
Ишқ маншурин чу даврон отима иншо қилиб.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-33.

**ИНШООЛЛО(Ҳ)** — худо хоҳласа; балки, зора:
Ва анинг баъзи ҳолоти Юсуф алайҳис-салом қиссасида ижмол тариқи била иншооллоҳ мазкур бўлғай.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-200;
Ҳимматин кош равон айласа шоҳ,
Келгали ул иков, иншооллоҳ. *Хазойинул-маоний,* IV*а*-415.

**ИНЪОМ** — ҳадя, тортиқ; бахшиш, садақа:
То жаҳон бўлғай ҳимматингиз саманди чарх паймо ва то сипеҳр эврулгай жаҳон аҳлиға инъомингиз ташрифи зийнатафзо бўлсун. *Муншаот,* XIII-112;
...мавжудларни шоҳнинг хизонаи инъому лутфидин аржманд



www.ziyouz.com kutubxonasi

ва сарбаланд этсун. *Мажолисун-нафоис,* 180.

≈ **айла-** — ҳадия қилмоқ:

Воизо, айлаб тамаъ қон ютмағилким, пири дайр,
Бодадин ўзга савол аҳлиға инъом айламас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-242.

**ИНҚИЁД** — бўйсуниш, тобе бўлиш:

Чу билдинг: ризқ эрур мақсум, чекма дўстдин миннат,
Қазодин хориж эрмас иш, адувға инқиёд этма.
*Хазойинул-маоний,* IVа-299;

...кифоятин сендин тилабтурлар ва ул амр ва наҳйнинг инқиёдидур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-90;

≈ **қил-** — амал қилмоқ, бажармоқ:

Гуштасп эшитиб, интиқом учун Рустамни рақам қилиб, Рустам сўзин инқиёд қилмади. *Тарихи мулуки ажам,* 511;

Агар амриға қилмасанг инқиёд,
Қачон топқай олида уқданг кушод.
*Садди Искандарий,* 320б3.

**ИНҚИЛОБ** — ўзгариш, тўнтарилиш:

Фалак сайри изтиробидин ва замон ҳаводиси инқилобидин бу авроқ ҳам нобуд бўлғай.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 702;

Ўзумни, соқиё, соғ истаман, тутқил тўла соғар,
Ки чархи мунқалиб давронни истар инқилоб ичра.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-539.

**ИНҚИРОЗ** — тугалланиш, тамом бўлиш, инқироз:

Аввал офаринишдин инқирозға дегинча аҳволеки воқеъ бўлубтур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 703;

Султон соҳибқироннинг ҳумоюн валодатлари... олам инқирозиғача пойдор бўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 3.

**ИНҚИТОЪ** — кесилиш, узилиш, тугаш; тўхтаб қолиш:

Истасангким урғасен давронға тийғи инқитоъ,
Ул видоъ эткунча сен қилғил бурунроғ алвидоъ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-306;

Хожа Юсуф Бурҳон... тажарруд ва инқитоъ расмин кўп маслук тутар эрди. *Мажолисун-нафоис,* 59.

**ИНҲИ** — қайтариш, манъ қилиш:

Вале мавқуф эди манҳиларига,
Ки не келгай алар инҳилариға. *Фарҳод ва Ширин,* 134.

**ИНҲИЗОМ** — шикастланганлик, пароканда бўлганлик; бузғунлик:

Нединким, сафарға киши урса гом,
Тараддуд эрур мужиби инҳизом.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1405.

**ИНҲИРОФ** — четлашиш, чекиниш; ≈ **топ-** — чиқмоқ, йўлдан чиқмоқ:

Мироншоҳ Мирзо... димоғи ва мизожи эътидол тариқидин инҳироф топиб, андин номулойим амр кўп сурат тута бошлади. *Мажолисун-нафоис,* 195.

**ИНҲИТОТ** — тубанлашиш; пастлашиш; тушкунлик; ≈ **топ-** — пастламоқ: даражаси тушмоқ:

Саркашлик этма шуъладек ўртарга элниким,
Асру бот инҳитот топар андоқ иртифоъ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-164.

**ИОДА//ИОДАТ** — қайтариш; такрорлаш; ≈ **қил-** — қайтармоқ, такрорламоқ:

Ва Паҳлавон ҳамул айтган сўзни иода қиладур эрди...
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536.

**ИП** — ип, тизимча:

Мийод куни алар ип ва йиғоч била йилонлар ясаб эрдилар,



www.ziyouz.com kutubxonasi

ул даштда қўйғач, мутаҳаррик бўлдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-210;
Эй Навоий, чобукунгнинг истасанг побўсини,
Бўйнинга ип тоқмоқ уммеди била итдек эриш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-261.

**ИПАК** — ипак, ипак мато:
Деди ул кишигаки, ани осмондин бир тор ипак била осмиш бўлғайлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-110;
Ва ипак ва қаза ва кўпрак тўқур нималарни ва рангларни ва ишларни ароға киюрдики, андин бурун киши аросида йўқ эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 507;
Ипакларким эшипсен жисмлар захми учун гўё,
Муқайяд қилғали жонлар қушин ҳам улдур асбобинг.
*Хазойинул-маоний,* IVа-199.

**ИРАМВАШ** — эрамваш; Эрам боғига ўхшаш:
Скандар чу бу мулки дилкаш кўруб,
Фазову ҳавосин ирамваш кўруб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1386.

**ИРАМОСО** — боғи Эрамга ўхшаш:
...Арманнинг ирамосо сабзау раёҳинидин...
*Фарҳод ва Ширин,* 105 *сарл.*

**ИРЖАЙ-** — кулимсирамоқ:
Нафс ҳукми бирлаким қилсанг ҳар иш,
Иржайур ул комдин шайтонға тиш. *Лисонут-тайр,* 110-2.

**ИРЗ** — номус, иффат, шараф, обрў:
Агар фосиқ бўлса ва бадафъол — эл ирзу аёлиға андин биймy накол. *Маҳбубул-қулуб,* 12;
Шабистоним аро ором қилғай,
Замона субҳи ирзим шом қилгай. *Фарҳод ва Ширин,* 32.

**ИРИК** — 1. қўпол, дағал:
Халқ бу ишни билиб, бориб ул ҳолни кўруб, ирик сўзлар айта бошладилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-232;
Агарчи хўйлари дуруштлуқда намоёндур, аммо атфол ноҳамворлиги ислоҳиға ирик суҳондур. *Маҳбубул-қулуб,* 32;
2. оғир, машаққатли:
Қазодин не келса ўзларин ризоға ёсобтурлар ва олам аҳлининг қотиғ ранж ва ирик маломатиға чидабдурлар.
*Маҳбубул-қулуб,* 63;
Ўтти оқшомғача аҳволи ирик,
Не ўлук топиб ўзини, не тирик. *Лисонут-тайр,* 169-5;
≈ пашмина — дағал, жунли тўн:
Фақр йўлинда ирик пашминадин ор этмаким,
Ҳар таҳаррукдин таайюн бандини суҳон қилур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-174.

**ИРИКЛИК** — дағаллик; оғирлик, машаққатлилик:
Ириклик чоғи хасмға чорасоз,
Қатиғлиқ маҳалли ранйятнавоз.
*Садди Искандарий,* 251а21.

**ИРИШ-** — 1. эришмоқ, етиб келмоқ:
...ва асҳобнинг ҳаёти қуши ҳамул тойири қудсийдин ириштн.
*Хамсатул-мутҳаййирин,* 708;
Узлук қайдидин қутулуб, ул қофилани иришсам.
*Вақфия,* 720;
2. эргашмоқ:
Эй Навоий, борди деб аҳбоб таъжил этма кўп,
Ит киби мен иришиб ул корвонни борамен.
*Хазойинул-маоний,* IIа-288;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Дебтурларки, ҳар ён борса, келса эрди, эллик олтмишқа яқин ит ани иришиб, андин айрилмас эрди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-142.

**ИРИҚ** — йирик:
Ва ўт муқаммирға бурд жиҳатидин амр ва ўтки боридин ириқ ҳаракатдур, каллани ўтға тутуп, тукин аритур маънидадур. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-114.

**ИРОД** — баён қилиш, қайд қилиш:
Чун аларнинг ашъори маориф нисори андин машҳурдурки, иродға иҳтиёж бўлғай. *Насойимул-муҳаббат*, XV-184;
≈ **қил-** — келтирмоқ; қайд қилмоқ:
Ва бу дастур била бу қасидани тамом шарҳ қилибтур ва ихтисор жиҳатидин бу бир байтни ирод қилилди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-171;
Бу муҳлик риқъа чун ирод қилди,
Яна муҳлик қасам ҳам ёд қилди. *Фарҳод ва Ширин*, 63.

**ИРОДА//ИРОДАТ** — 1. истак, хоҳиш; ихтиёр:
Ўзни саҳиҳ топти ва иродат ҳосил бўлди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-143;
Ироданг бирла тақдирингдин ўлғай икки кавн ичра,
Агар бўлса фано зоҳир ва гар бўлса бақо пайдо.
*Хазойинул-маоний*, III-8;
2. ирода, тақдир:
Агарчи йўқ талабингдин даме қарор манга,
Иродат эмгагидур бу не ихтиёр манга.
*Хазойинул-маоний*, IVб-19;
3. ихлос, сидқ, эътиқод, мухлислик:
Замон подшоҳи аларға элнинг иродати ва ҳужумидин ямон элтиб, мулкдин ихрож буюрубтур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-154-155;
Ҳазрат салтанат шиорнинг ҳам аларға иродат ва ихлоси бениҳоят эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, 708;
≈ **аҳли** — муридлар:
Барча асҳоб ва иродат аҳлини Хожа Абдулҳолиқ мутабаатиға далолат қилди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-124;
≈ **айла-//қил-** — хоҳламоқ, истамоқ, бирон мақсадни кўзламоқ:
Қачон носозлиғ айлаб ирода,
Бузуб бир сўз била юз хонавода. *Фарҳод ва Ширин*, 185;
Ва баъзи алфознинг охирида бир «чим» ҳарфи васл қилурлар ва анинг била ул феълда суръат йўсунлуқ ирода қилурлар. *Муҳокаматул-луғатайн*, 18;
≈ **илки бер-** — муридликка қўл бермоқ, мурид бўлмоқ:
...ва Шайх Исмоилға иродат илки бериб, сулукка машғул бўлди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-143.

**ИРОДАТУЛЛОҲ** — оллоҳ ихтиёри, худо амри, хоҳиши:
Чун иродатуллоҳ анинг хилқатиға муқтазий бўлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-189;
...чун иродатуллоҳ мунга жорий бўлуб эрдиким, олам юзин Одам авлоди тутқай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-190.

**ИРОҚ** I — музикада куйнинг номи:
Эй муғанний, тут «Ироқ» оҳангию кўргуз «Ҳижоз»,
Ким Навоий хотири бўлмиш Хуросондин малул.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-368.

**ИРОҚ** II — узоқ, йироқ; ≈ **сол-** — узоқлаштирмоқ, пайсалга солмоқ:
Шоҳға то давлат бор душман эрур хору хоксор, давлатға еткургучи тангри, ҳам олғучи, ҳам бергучи ҳам тенгри, ул



www.ziyouz.com kutubxonasi

берса киши ола олмас, ул биткурса киши ироқ сола олмас.
*Маҳбубул-қулуб,* 17.

**ИРС** — мерос; ворислик:

Иброҳим алайҳис-саломнинг дасторинки, ирс расми била Яъқуб алайҳис-саломға қолиб эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-204;

Улусқа ирс бирла ҳукмрон ул,
Атодин то ато хисравнишон ул. *Фарҳод ва Ширин,* 133.

**ИРСОЛ** — юбориш, етказиш; ≈ **айла-//қил-** — юбормоқ, етказмоқ:

Вале аҳд айласунким, етса филҳол,
Яна бир онча андин қилсун ирсол. *Фарҳод ва Ширин,* 210;

Эй сабо, бағримға санчилған тиконким, англадинг,
Бўлсанг ул гул бирла ҳамдам қилғасен ирсол ани.
*Хазойинул-маоний,* Iа-409;

Ҳар неким сенда бўлса сурати ҳол,
Айласунлар шаҳ оллида ирсол. *Сабъаи сайёр,* 120-14.

**ИРТИБОТ** — боғланиш, уланиш; алоқадор бўлиш:

Гар пари сендек дедим ёзғурмаким,
Телба алфозида бўлмас иртибот. *Хазойинул-маоний,* IVб-287;

Яна ортуқси «нун»лардурким, сўз иртиботи учун замойирда «нинг» лафзида битилур, мисли «онинг» ва «менинг» ва «сенинг» лафзида. *Мезонул-авзон,* 28.

**ИРТИКОБ** — бирор ишга киришиш, машғул бўлиш; ҳаракат:

Ҳар не амр этса қилур зоҳир хилоф,
Иртикобидин тутар ўзни маоб. *Лисонут-тайр,* 107-3;

≈ **қил-** — 1. бирон ножўя иш қилмоқ:

Агар бу учурда уйқу иртикоб қилилса, албатта пешиндин бурун бўлмаса... *Муншаот,* XIII-130;

Шум нафс ҳаззиға бир-икки аёғлариға иртикоб қилғай ва уйида широлғасин кабоб қилғай. *Маҳбубул-қулуб,* 51-52;

2. бирон ишга киришмоқ:

Яна ул эрдиким, ул ҳазратнинг қуллуғин иртикоб қилурда ҳеч навъ ўз ғараз ва маслаҳатим мутасаввар эрмас эрди.
*Вақфия,* 718;

Недин бас қилиб тарки ройи савоб,
Қилур нохуш афъолини иртикоб.
*Садди Искандарий,* 266а6.

**ИРТИФОЪ** — кўтарилиш, юксалиш; баландлик:

Ва анинг иртифоъин баъзи тўрт йиғоч ва баъзи мундин ортуқроғ дебтурлар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-211;

Масканинг охир чу туфроғдур не ўткармакдурур,
Мадфанинг айвониға кўк гунбазидин иртифоъ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-306.

**ИРФОН** — билиш, маърифат; худони таниш:

Ва қутбус-соликин ва султонул-орифин ирфон тариқида авлиёдин мумтоз шайх Абусаид Харроз қуддиса сарраҳулазиз оғзида сукут муҳри зоҳир ва жамоли тажаллиётқа мустағриқ ва мутаҳаййир туруб эрди. *Маҳбубул-қулуб,* 98;

Ғараз ирфон экиндурким, адамдин
Сени мавжуд айлабтур худованд.
*Хазойинул-маоний,* IIа-397;

**аҳли ирфон** — маърифатпарварлар, билимдонлар, олимлар:

Чарх ўюн бирла олур дин нақдин элдин, воқиф ўл,
Бу мушаъбид бирла бўлмас аҳли ирфон, ўйнамоқ.
*Хазойинул-маоний,* Iа-241;

Аҳли ирфон солики атвори ул,
Маърифат бозорининг аттори ул. *Лисонут-тайр,* 193-15.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ИРШОД** — тўғри йўл кўрсатиш; раҳбарлик қилиш:
Мавлоно Яъқуб Чархийдин иршодлар ва тарбиятлар топиб-турлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-140;
Мавлоно Сафий... иршод ва талқин саодатиға сарфароз бўлуб, яна Хуросонга келди. *Мажолисун-нафоис,* 154;
≈ **маснади** — раҳбарлик ўрни:
Шайх Аму дунёдин борғандин сўнгра ул иршод маснадиға ўлтурди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-102;
≈ **қил-** — тўғри йўл кўрсатмоқ, йўлламоқ:
Ва бу фақирни фақр тариқиға далолат ва иршод қилурлар эрди. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;
≈ **аҳли** — йўл кўрсатувчилар:
Кўнглума солдики иршод аҳлидин,
Толибу соликка имдод аҳлидин. *Лисонут-тайр,* 141-7.

**ИРШОДГАР** — тўғри йўл кўрсатувчи:
Ким аё ислом элиға роҳбар,
Дину ислом аҳлиға иршодгар. *Лисонут-тайр,* 77-18.

**ИРШОДМАОБ** — пешво, йўлбошчи, ҳидоят қилувчи:
Мир Камолиддин Ҳусайн... ҳазрати иршодмаоб Нуран хизматида матбуъ ва мақбулдур. *Мажолисун-нафоис,* 146.

**ИРШОДОЙИН** — иршод йўсинли:
...ва ҳидоят осоридин навойи иршодойин ва садойи рашод талқин изҳор этар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 4.

**ИРШОДПАНОҲ** — тўғри йўл кўрсатиш ҳомийси:
То бир кун ҳазрати иршодпаноҳ, вилоятдастгоҳ... мавлоно Муҳаммад Табодгоний. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699.

**ИРҚ** — илдиз; томир:
Чун риёий сўфилар Шайхнинг илтифотин бу мартабада анинг жонибидин кўрдилар, ҳасад ирқлари ҳаракатға келиб, вақт подшоҳиға еткурдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-173.

**ИРҒАТ-** — қимирлатмоқ:
Анда Ануширвон керак боққай,
Бошини иргатиб овуч қоққай. *Сабъаи сайёр,* 38-2;
Бир кеча-кундуз ўлуклардек ётиб,
Ул санам ҳолиға бошин ирғатиб. *Лисонут-тайр,* 78-8.

**ИС** — ис, ҳид, бўй:
Ул қиздин нохуш ис фаҳм қилиб, табъи мутанаффир бўлуб, отаси қошиға қайтариб йибарди. *Тарихи мулуки ажам,* 512;
Ейиб сунбулу мушк исин даҳр аро,
Ки даврон шабистонин айлаб қаро.
*Садди Искандарий,* 246а3;
≈ **ет-** — хабар келмоқ:
...бу ул эрдурки, бизга анинг иси етиб эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-126.

**ИСАВИЙ** — Исога хос, ўликни тирилтирувчи:
Қироат гулшанининг исавий нафас андалиби хуш алҳонлари... *Вақфия,* 719.

**ИСБАЪ** — бармоқ; ≈ **ни мисвок қил-** — бирор нарсадан ҳайрон бўлиб бармоқни тишламоқ; ҳайратда қолмоқ:
Камоли қудратингда хирад ул навъ ўлуб лол,
Ки ҳайратдин ҳамиша қилиб исбаъни мисвок.
*Хазойинул-маоний,* IIб-326.

**ИСБОТ** — далил билан тасдиқлаш, бирор нарсани тўғрилигига шоҳид келтириш:
Илтифотлар қилдилар ва алтоф кўргуздилар ва манга зикр талқини қилдилар ва нафй ва исбот тариқи била зикрга машғул қилдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-131;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бу даъво исботиға бу мисраъки «мақлуби муставий» санъатида айтибдур, далил басдур. *Мажолисун-нафоис,* 154;
≈ **айла-//қил-** — исботламоқ, тасдиқламоқ:
Деб эдинг: бошингға бир кун еткум андоққим қуёш,
Меҳр лофин гар тиларсен айламак исбот кел.
*Хазойинул-маоний,* IVб-395;
Қилурға ниёзимнинг исботини,
Тутуб бошқа-бошқа алар отини.
*Садди Искандарий,* 244б1.

**ИСЁН** — 1. итоатсизлик, бўйсунмаслик; қўзғолон:
Бош оқориб юз қаролиғдур яна тарки адаб,
Дўст ғайрат айламасдин бурна қил исённи бас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-259;
Бу ғолиб душмандин бир дам ғофил қолма, ўчура олмас исён ўтин ўз хирманингға солма. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-81;
≈ **қил-** — бош кўтармоқ, қўзғалмоқ:
Ҳамул замон хитоб келдиким, эй Мусо, неча бу қавм бизинг возиҳа оёт ва лойиҳа баййинотимизни кўруб, тамарруд ва исён қилғайлар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-216.

**ИСИ-** — исимоқ, қизимоқ:
...ва бизга ваъда қилибтурларки, бу қурс ул киши иликидаким исигай, олам анинг била тирилгусидур...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-108;
Сўз будурким, ҳаво исиди улча имкони бор.
*Муншаот,* XIII-114.

**ИСИН-** — исинмоқ, ўзни иситмоқ:
Юзи назораси дафъ айлади совуғ нафасимни,
Ёлинг гадой киби офтобрўда исиндим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-400;
Ўтдин исинурғача овуч оч,
Куйдургудек англасанг кейин қоч! *Маҳбубул-қулуб,* XIII-62.

**ИСИРКА-** — ҳидламоқ:
...лазиз ағзияни исиркаб қуруғ нон емаса...
*Маҳбубул-қулуб,* 41.

**ИСИТ-** — иситмоқ, қиздирмоқ, куйдирмоқ; иситма чиқармоқ:
Дедиларким, хароб ўлмиш иситмоқ бирла жононинг,
Не ўтларким бу сўздин тушмади жони хароб ичра.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-539;
Иситмоқ учун шарорат зоҳир айлар,
Баданда ул ҳарорат зоҳир айлар. *Фарҳод ва Ширин,* 37.

**ИСИТМА** — иситма, ҳарорат; бетоблик:
Ишқинг ўтинки ёшурдум, эл аро ёйди рақиб,
Ким иситмани ниҳон тутса қилур марг аён.
*Хазойинул-маоний,* Iа-335;
Ҳар муолажаким қилдилар суд этмади, мараз ортти ва иситмаси кетмади. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-43;
≈ **шуъласи** — иситма оташи, олови:
Мажнун ишқи ўти ҳижрон гурозиға улашти, заъиф баданиға ул ҳароратдин иситма шуъласи туташти.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-43.

**ИСИҒ//ИСИҚ** — ҳароратли, иссиқ:
Чун кетти йигитлику узади қарилиқ,
Дам совуди, яъни қолмади қон ҳам исиқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 150;
Дарёға солиб исиғ ҳаво тоб,
Тўлғанмоғи ўз-ўзига гирдоб. *Муншаот,* XIII-89;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ва исиғ ҳавода туюр боши устида соя қилурлар эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-225.

**ИСКОН** — арабча ёзувда маълум ҳарф устига «сукун» ҳаракатининг қўйилиши:

«Қатъ» — мустафъилуннинг «нун»ининг исқотидур ва «лом»ининг искони, мустафъил қолур, мафъулун анинг ўрниға қўярлар». *Мезонул-авзон,* 13-14;
«Қаср» — охир жузвининг, яъни сабаби хафиф охирининг исқотидур ва мақобилининг искони бас мафоъийлун мафоъийл бўлғай. *Мезонул-авзон,* 11.

**ИСЛА-** — исламоқ, ҳидламоқ:

Базмидин бўлса насибим бир сўнгак, то умр бор
Ислагаймен, йўқки, ит янглиғ кўмургаймен они.
*Хазойинул-маоний,* IIб-604;
Мавлоно Нур... машмумотни икки қош орасиға исласа керакки, иси ботроқ маълум бўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 157.

**ИСЛИК** — ҳидли:

Мавлоно Нур... ислик ашъёни қош орасиға қўюб, нафасин юқори тортар эрди. *Мажолисун-нафоис,* 157.

**ИСЛОМ** — 1. мусулмон дини:

Қози ислом бинносиға аркондур ва мусулмонлар хайр ва шарриға нофизи фармондур. *Маҳбубул-қулуб,* 21-22;
Ва ул дуо мустажоб бўлуб, бани Исроилни ислом русухиға васийят қилиб... *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-206;

2. худога итоаткорлик, ислом динига эътиқод, ислом динини қабул қилиш:

Бодаиким етгач оғзимға чиқарғай нашъаси,
Тақвию ислому ақлу зуҳд жонидин нафир.
*Хазойинул-маоний,* Iб-211;
Ҳаёт аҳли дафтаридин сен мунча турфалигинг билаким, дин ва исломнинг уйин бузубсен. *Муншаот,* XIII-155.

**ИСЛОМОЙИН** — мусулмонликка риоя қилувчи; ислом дини қонун-қоидаларига бўйсунувчи:

Агар ул [шоҳ] исломойин, халқ шиори ҳам ислом била дин. *Маҳбубул-қулуб,* 20.

**ИСЛОМПАНОҲ** — ислом динининг ҳомийси:

Подшоҳи исломпаноҳ чун кўрдиларким, алар борасида куч бўлғудекдур, таҳқиқ билдилар.
*Ҳолоти Сайййд Ҳасан Ардашер,* 329.

**ИСЛОҲ** — тузатиш, тўғрилаш; яхши ҳолатга келтириш:

Ҳар ерда саҳв ва хатое воқеъ бўлмиш бўлса, эътироз била ўтмагайлар ва ислоҳ қалами била тузатгайлар.
*Мезонул-авзон,* 72;
Бу матлаъ воқеъ бўлуб эрди, умид улким, ислоҳқа мушарраф бўлғай, *Муншаот,* XIII-14;

≈ **топ-** — тузатилмоқ, тўғриланмоқ:

Агар сизнинг муборак қаламингиз била ислоҳ топса мужиби мубоҳат ва зебу зийнат бўлур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699;

≈ **қил-** — тузатмоқ; қайта қурмоқ:

Оқибат қарор анга туттиким, ўз муборак қаламлари била ислоҳ қилғайлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699.
Мавлоно Юсуф... шеърида хомлик бўлса фақир ислоҳ қилур эрдим. *Мажолисун-нафоис,* 71.

**ИСЛОҲПАЗИР** — ислоҳга келадиган; ≈ **бўл-** — тузалмоқ, тузалишга мослашмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Умид борким, ислоҳпазир бўлғай.

*Мажолисун-нафоис*, XII-130.

**ИСМ** — от, ном:

Бирининг исми Мудбири жаҳонгард ва бирининг оти Муқбили жавонмард. *Маҳбубул-қулуб*, 82-83;

Бу жиҳатдин баъзи азизлар ул ерни «Азизлар ҳазираси» дебдурлар ва бу исм машҳур ҳам бўлубдур.

*Муншаот*, XIII-85-86.

**ИСМАТ** — поклик, софлик, бегуноҳлик, маъсумлик:

Исмат ва давлат боргоҳи гардунсой ва иффат ва шавкат саропардаси сидрафарсой бўлсун. *Муншаот*, XIII-139;

Жунун йўлида бу расвоға ёпма пардан исмат,
Ки йўл қолур агар андоғ оғир либос ёпиндим.

*Хазойинул-маоний*, IIб-400;

Исмат баҳористонининг шукуфта боғи.

*Сабъаи сайёр*, 39-2.

**ИСМАТПАНОҲ** — номусли, иффатли; унвон номи:

Ки гардун маснадо, анжумсипоҳо,
Ҳумоюн оразо, исматпаноҳо. *Фарҳод ва Ширин*, 169.

**ИСМЛИК** — исмлик, номлик:

...ва темурий нажод шаҳзодалар ва «барлосий» ниҳод оэодалар ва «арлотий» исмлик садрнишинлар ва «тархоний» расмлик айшгузинлар... *Вақфия*, XIII-160.

**ИСМОЪ** — эшитиш, қулоқ солиш; ≈ **и роз** — сирни эшитиш, сирни англаш:

Қилиб мустамиълиқда арзи ниёз
Топиб ҳақ таолодин исмоъи роз.

*Садди Искандарий*, 239а17.

**ИСНАЙНАТ** — иккилик, жуфтлик:

Ишқида менда асар йўқ, кимга бўлса мултафит,
Токи иснайнат ўлмас, мумкин эрмас иттиҳод.

*Хазойинул-маоний*, IVб-122.

**ИСНО** — икки; **исно ва хамсина ва самона миа** — 852 йил:

Мавлоно Яҳъё Себак... сана исно ва хамсина ва самона миада оламдин ўтди. *Мажолисун-нафоис*, 15.

**ИСНОД** — 1. тиргак асос; далил:

...мақсуднинг иснодин ҳамул замон битиб, ул ҳазрат хизматларига йиборилди. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, 697;

2. нисбат бериш, биридан-бирига ҳадис айтувчилар:

Дебтурки, мен уч юз минг ҳадис ёд билурмен юз туман иснод била. *Насойимул-муҳаббат*, XV-119;

≈ **топ-** — тааллуқли бўлмоқ, тегишли бўлмоқ:

Бу жавҳарларға чун иснод топти,
Мураккаб айлагач Фарҳод топти. *Фарҳод ва Ширин*, 34;

≈ **айла-//қил-** — нисбат бермоқ:

Анга ўхшарки, Хожа ўзига ул ҳадоёсини иснод қилиб, мубоҳотгуна қилмиш бўлғай. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, 7698;

Бу матлаъни анга иснод қилурлар. *Мажолисун-нафоис*, 76;

Бенасиб эрдинг фано ойинидин, эй шайхким,
Дўст васлин тоату тақвийға иснод айладинг.

*Хазойинул-маоний*, IIа-195.

**ИСОДАМ** — нафаси Исо каби шифобахш:

Келди тиргузгали заъфим кўруб ул исодам,
Келгани ҳам ўз ишини қилди, вале кетгани ҳам.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-420;

≈ **и руҳуллоҳ** — пайғамбар лақаби:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Лаъли жони хасталарнинг марҳами,
Нутқида Исойи Руҳуллоҳ дами. *Лисонут-тайр,* 71-5;

**ИСОР** — сочиш, бағишлаш, инъом:

Ашк дуррин кўзда, жон нақдин овучта асрадим,
Ким қачон келсанг йўлингда қилғамен исор кел.
*Хазойинул-маоний,* IIб-381;

Менинг сори боқиб, фасиҳ тил била дедиким: Ё Аҳмад, луқма исори итлар ишидур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-115.

**ИСПАНД** — исириғ:

Не соат ки юзланса кому мурод
Сочиб ўтқа испанд, ўқуғ «ин якод».
*Садди Искандарий,* 308а8.

**ИСРОИЛИЙ** — яҳудий:

Бир кун сайрда кўрдиким, бир исроилийға Қопун отлиғ қибти шиддат била изо қиладур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-208.

**ИСРОР** — қаттиқ киришиш; изчиллик кўрсатиш; ўз сўзини ўтказишдан қайтмаслик:

Ва форсий иборатқа муносабатим озроқ учун инкор ва нафйига исрор кўргузурменким, форсий алфоз истифосин ва ул иборат истиқсосин киши мендин яхшироқ билмайдур эркин. *Муҳокаматул-луғатайн,* 24;

Мен ул сўзни анжуманда изҳор этармен ва изҳорда исрор ва такрор этармен. *Маҳбубул-қулуб,* 85.

**ИСРОФ** — керагидан ортиқ сарф этиш, исроф:

Исроф сахо эмас ва итлофни маъно аҳли сахо демас.
*Маҳбубул-қулуб,* 111.

**ИССИҚ//ИССИҒ** — 1. ҳаво иссиқлиги, ҳарорат:

...ва ёзда гард ва иссиғ баҳонаси била (каримаси) амридин ғофил ва анинг савобидин отил эрдилар. *Вақфия,* 719.

Илик кўнглаки ичига элтиб дедимки, «Ло илоҳа иллоллоҳ», иссиғдин терлаб эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-84;

2. иссиқ, ҳароратли, ўтли:

Ул ҳар сори боқар эрди ва иссиқ нафаслар тортар эрди ва ҳеч сўз демас эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-10;

Гармрав ашку совуғ оҳ эттилар ожиз мени,
Ваҳки, ишқингдин юзумга кўп иссиғ-совуқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-317;

3. чаққон, қизишган:

Итмакчи танури андин қизиқ, аллоф бозори андин иссиқ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-30;

≈ **дам** — ўтли оҳ уриш, йиғи:

Яна ишқ атворидаким, ашк ва йиғламоқ муқобаласида оҳ ва иссиғ дам умдадур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 11;

≈ **совуқ** — ҳар хил ҳолатлар:

...иссиғ-совуқдин жонға интибоҳ бергучи ул (сафар), аччиғ-чучукдин кўнгулни огоҳ қилгучи ул.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-78.

**ИСТА-** — 1. хоҳламоқ, сўрамоқ, тиламоқ:

Тиргузмак агар истасанг икромингдин,
Бир журъа ҳавола айлагил жомингдин. *Муншаот,* XIII-152;

Ёр улдурки, ҳар неким ўзига
Истамас, ёриға ҳам истамагай. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-56;

2. изламоқ, ахтармоқ:

Итлар киби махласингни истаб югурай,
Гаҳи қилибон дуо сенинг сори ҳурай. *Муншаот,* XIII-150;

Истамасанг, эсламасанг бизни,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мен ўпарам йўлинг уза изни. *Мезонул-авзон,* 54;

3. чақирмоқ, сўрамоқ:

Тангри хонин очуқ ақида қилиб,
Халқдин рўзи истаган гумроқ. *Хазойинул-маоний,* IIб-693.
Истатти қабойил ичра пири,
Таълим берурга беназири. *Лайли ва Мажнун,* 61а-6.

**ИСТЕЪДОД** — 1. қобилият, ақллилик, талант:

Пиру истеъдоду тавфиқ ўлмаса бўлмас бу иш,
Кимдурурким, бағри бу ҳасратдин онинг қон эмас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-722;

Аммо истеъдод фатиласин ҳаракатға келтурмак керак, то ёруғай ва асрор зуҳур қилғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-131;

2. тайёргарлик:

Ер кўйин истаб, ўзлукдин Навоий бўлди фард,
Каъба эҳромиға истеъдоду асбобин кўрунг.
*Хазойинул-маоний,* IV-197.

**ИСТЕЪФО//ИСТИЪФО** — чекиниш, четлашиш; кечирим, узр:

Бу назм тарихи гуфтори ва ўзининг истеъфо ва истиғфори. *Лисонут-тайр,* 211-13;

≈ **қил-** — 1. бирон вазифадан четлатмоқ; ўзини тутмоқ, тийилмоқ:

Кайхисрав Тусқа ғазаб қилиб ҳибс буюруб, ул истеъфо қилиб, яна Афросиёб урушин ўзига тутуб...
*Тарихи мулуки ажам,* 510;

Мир Сарбараҳна... олий мансабдин ўз ихтиёри била истеъфо қилди. *Мажолисун-нафоис,* 137;

2. кечирим сўрамоқ, узр айтмоқ:

Яна Мудбир тилаб қилурға сафо,
Айлабон қилғанидин истиъфо. *Сабъаи сайёр,* 160-9.

**ИСТИДЪО** — илтимос, сўраш, ялиниб-ёлвориб сўраш:

Ўз тақсирлариға афв истидъоси ва журмлариға ғуфрон илтимоси. *Лисонут-тайр,* 192-2;

≈ **айла-//эт-** — илтимос қилиб чақирмоқ, ялиниб-ёлвориб сўрамоқ:

Истидъо айлаб ёндургил,
Келмас бўлса, де пинҳони. *Хазойинул-маоний,* IVб-642;

≈ **кўргуз-** — умид билдирмоқ:

Ҳеч кишига бу ҳоллар бўлмасун деб истидъо кўргузмакда бу матлаи ажаб хўб тушубдур. *Мажолисун-нафоис,* 233.

**ИСТИЖОЗА** — ижозат, рухсат сўраш; ≈ **қил-** — ижозат, рухсат сўрамоқ:

Бизни Шайх Абдуллоҳ Тоқийга элтиб, андин истижоза қилиб, аларни анинг қошиға элтдим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-103;

Алар ҳазратига йиборйб ниёз юзидин арз қилиб, татаббуъ қилурга истижоза қилиб эрдим.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-31.

**ИСТИКМОЛ** — тўлиқлик, мукаммаллик; ≈ **и маънавий** — маънавий баркамоллик:

Бу умматда аларнинг камоли суварий ва истикмоли маънавийлари жомеияти била тўрамамиш бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-184.

**ИСТИЛО** — қўлга олиш, эгаллаш, босиб олиш:

Ҳазрати Махдумий Нуран дебтурларки, Мавлоноға ул маъники, анга машғул бўлурлар, ғалаба ва истилоси зоҳир эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-138;

Заъф топмиш эрди истило анга,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Заъфдин иш оҳу вовайло анга. *Лисонут-тайр,* 102-2;
≈ **топ-** — ёйилмоқ, эгалламоқ, босиб олмоқ:
Аммо булардин Од авлоди қалин бўлуб, истило топтилар. *Тарихи мулуки ажам,* 507;
Ва анинг замонида ажам му́лки иши заиф ва мутазалзил бўлди ва ҳар ёндин душманлар истило топтилар. *Тарихи мулуки ажам,* 525.

**ИСТИЛОҲ** — 1. шартлашилган ибора; атама, термин:
Ул қасидада йигирмидин ортуғроқ байт муаммо тариқи ва истилоҳи била муаддо бўлуб эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706;
Йўқ ажаб, чунким, араб алфозида,
Истилоҳ ичра муаннасдур қуёш. *Хазойинул-маоний,* IIIб-695;
2. одат, расмият:
Бу сифат инсонда тополмас фалоҳ,
Мантиқий айлабдур ани истилоҳ. *Ҳайратул-аброр,* 599;
≈ **бил-** — сулҳ тузишни билмоқ; атамаларни билмоқ:
Мавлоно Ҳусайн Хоразмий... чун донишманд ва истилоҳ билур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 9.

**ИСТИЛОҲОТ** — терминлар, атамалар:
Мавлоно Муқимий... суфийя истилоҳотидин ҳам вуқуфи бор эрди. *Мажолисун-нафоис,* 75.

**ИСТИМДОД** — ёрдам сўраш, мадад тилаш; ≈ **қил-** — мадад тиламоқ, ёрдам сўрамоқ:
Эмди тенгридин тавфиқ тилаб, ул азизлар руҳидин истимдод қилиб, шуруъ қилилур. *Мезонул-авзон,* 6;
Нўширавон даргоҳиға юз қўюб истимдод қилди ва тазаллум кўргузди. *Тарихи мулуки ажам,* 520;
≈ **эт-** — ёрдам сўрамоқ, мадад тиламоқ:
Шайхнинг руҳидин истимдод этиб,
Кўргач истимдод, ул имдод этиб. *Лисонут-тайр,* 207-13.

**ИСТИМОЪ** — эшитиш, қулоқ солиш, тинглаш:
Олам аҳли оҳу нолам истимоъидин малул,
Ўнглума олам эли бедоду зулмидин малол. *Хазойинул-маоний,* IVа-203;
≈ **қил-** — эшитмоқ, қулоқ солмоқ, тингламоқ:
Фақр кўйида мусаллам тут не қилсанг истимоъ,
Ориф эрмас ҳар кишиким қилса ирфон бирла баҳс. *Хазойинул-маоний,* Iб-108;
Най унин андоқки қилиб истимоъ
Зумраи сўфи аро тушгай само. *Ҳайратул-аброр,* 194-6.

**ИСТИМОЛАТ** — майл эттириш, тасалли этиш, овутиш:
Баҳром аларға кўп истимолат билан дедиким, мулк манга маврусийдур. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-218;
≈ **бер-** — майл эттирмоқ, тасалли бермоқ, овутмоқ:
Анинг машварати билан Маздакки истимолатлар бериб, иликка киюрди. *Тарихи мулуки ажам,* 520;
Бу янглиғ зоҳир айлаб кўп малолат,
Бериб хотирлариға истимолат. *Фарҳод ва Ширин,* 90.

**ИСТИНЖО** — покланмоқ, тозаланмоқ:
Токи истинжо сори айлаб шуруъ,
Сўнгра қилғаймен таҳоратқа ружуъ. *Лисонут-тайр,* 177-5.

**ИСТИОРА** — омонат:
Кўнгул олам уйига боғлама кўп,
Ки байтидур санга ул истиора. *Хазойинул-маоний,* IIIб-529.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ИСТИРЗО** — розилик сўраш:

Шайх хизматига бориб, узрхоҳлик кўргузуб, истирзои хотирий қилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-172.

**ИСТИРОҲАТ** — дам олиш, ором олиш:

Кеча алар истироҳат қилур учун, бир янги такаллуфлиқ оқ уй бор эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698.

**ИСТИТОАТ** — куч, қудрат, иқтидор:

Фалокат айёмидин зоҳир юзидин таайюн ва иститоат замонигача кўпрак авқот била экандур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535;

**адимул — иститоат** — кучсиз, ожиз:

...Алишер мулаққаб бин — Навоийким, секкиз юз сексон бирда бу бебизоати адимул-иститоат ҳазрати устодий... *Насойимул-муҳаббат,* XV-65.

**ИСТИФОДА** — 1. фойдаланиш:

...малакут аламнинг муқарнас тоқлиқ ва муқаддас авроқлиқ мадрасасида каррубийлар ифода ва истифодаси учун ижлос қилди. *Вақфия,* 714;

2. ўрганиш, билим олиш:

...бу фақир алар хизматида таълим ва истифода юзидин ўқубмен. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 693;

...алар жавобидин ожиз бўлур эрдилар ва Паҳлавондин истифода қилур эрдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534.

**ИСТИФСОР** — ≈ **қил-** — сўрамоқ, сўраб билмоқ; изоҳ, тушунтириш, талаб қилмоқ:

Фақир таажжуб қилиб, алардин истифсор қилдим. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698;

Ва ул гоҳлар ўзга либос ани тонимас элдин истифсор қилур эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XV-222.

**ИСТИФТОҲ** — бирор ишнинг бошланиши; **истифтоҳ куни** — бошланиш куни:

Ражаб ойининг ўртаси — истифтоҳ куни йигирми ботмон ҳалво, эллик ботмон ўтмак... *Вақфия,* XIII-179.

**ИСТИФЪО** — бутунлай, тамомила, олиш, олиниш:

Чун ёниб ул мавзуъга еттилар, Мусо алайҳис-салом Хизр алайҳис-саломға мушарраф бўлуб, анинг мусоҳабат истифъоси қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-218.

**ИСТИХЛОС** — халос қилиш, қутқариш:

Ва Мусо алайҳис-салом ўз убудийяти ажзин зоҳир қилиб, ...бани Исроил истихлосиға маъмур бўлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-210.

**ИСТИХОРА** — туш орқали ҳосил бўлиш ёки бўлмаслигини билиб олиш, фол очиш; кўнгилдаги мақсадни тилагида туш кўриш учун ният қилиб ухлаш:

Таваккул айлаю кир ишқ йўлиға, эй шайх,
Ки мен қилурда бу азм истихора айламадим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-437;

≈ **қил-** — фол кўрмоқ; фол кўриш ниятида ухламоқ:

Шайх дедики, ҳам биз истихора қилали, ҳам сен истихора қил. *Насойимул-муҳаббат,* XV-138;

Чун кеча бўлди, истихора қилдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-138.

**ИСТИХРОЖ** — чиқариш, чиқариб олиш, ажратиб олиш; ≈ **қил-** — ажратиб олмоқ:

...тўққузтасини яна бир мисраъдин ҳам истихрож қилиб, ул «Доираи мужтамиъа» дейилди. *Мезонул-авзон,* 22;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Султон Маҳмуд... нужум илмини истихрож қилгуча билур.
*Мажолисун-нафоис,* 131.

**ИСТИХФОФ** — камситиш, беҳурмат қилиш; таҳқир қилиш:
Халқ жонибидин беҳурматлиқ эшигин боғлар ва кишини ҳазл истихфофдин сақлар. *Маҳбубул-қулуб,* 81.

**ИСТИШМОМ** — ҳидлаш, искаш; ≈ **қил-** — ҳидламоқ; ҳис этмоқ:
Насими зулфин истишмом қилса ақли кулл, чиқмас
Жунун атри қиёматқа дегин онинг машомидин.
*Хазойинул-маоний,* IVа-263.

**ИСТИШҲОД** — шоҳид, далил, исбот сифатида келтириш; мисол қилиб келтириш:
Яна машойих ва аимма ва авлиёуллоҳдин ҳам кўп азимушша'ьн элнинг назми, балки девони ва маснавий тариқи била китоблари борким, истишҳодға ҳожат эрмас.
*Мезонул-авзон,* 7;
Дўст васлин топмоған дунёву уқбодин кечиб,
Ушбу дардингға Навоий ҳолин истишҳод бил.
*Хазойинул-маоний,* Iб-382.

**ИСТИҚБОЛ** — қарши олиш, кутиб олиш; пешвоз; ≈ **қил-** — қаршиламоқ, кутиб олмоқ:
...фақир мунбасит бўлуб, истиқбол қилиб, алар таскин топиб дедилар... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704;
Халқ англаб ки қўйди юз иқбол,
Чиқтилар барча айлаб истиқбол. *Сабъаи сайёр,* 192-22.

**ИСТИҚЛОЛ** — мустақиллик, ўз ихтиёрига эгалик:
Шопур анинг бошида истиқлол хаёл қилиб, ёмон элтиб келурига ҳукм қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 517;
Менму эрдим, ё раб, ул иқбол ила,
Васл базмида ул истиқлол ила. *Лисонут-тайр,* 174-12.

**ИСТИҚОМАТ** — барқарорлик, турғунлик; тўғрилик, ишга чидамлик:
Асҳоб мизожи истиқомат сафҳасида «алиф»дек муқим ва аҳбоб табиати эътидол гулшанида сарвдек мустақим бўлсун. *Муншаот,* XIII-90;
Мавлоно Қавсий... ҳеч ишта истиқомати йўқтур.
*Мажолисун-нафоис,* 106;
Истиқомат чу замон табъида йўқтур, не ажаб,
Бир замон тезлигим, бир нафас оҳисталигим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-433;

≈ **и сармадий** — абадий барқарорлик:
...ва рўзафзун давлатқа истиқомати сармадий ниҳоятсиз эркони сўрдурмоқ лозим эрди. *Муншаот,* XIII-120;

≈ **топ-** — манзил айламоқ, жойлашмоқ:
Бўлуб саргашта топмай истиқомат,
Анга қилғандин айлаб юз надомат. *Фарҳод ва Ширин,* 190;

≈ **бўл-** — тўғри бўлмоқ:
Ким истаса мазҳари каромат бўлмоқ,
Ҳар навъ ишда истиқомат бўлмоқ. *Назмул-жавоҳир,* XV-30.

**ИСТИҚСОС** — қасос қилиш; тадқиқ этиш:
Форсий иборатқа муносабатим озроқ учун инкор ва нафйиға исрор кўргузурменким, форсий алфоз истифосин ва ул иборат истиқсосин киши мендин кўпрак қилмайдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-121.

**ИСТИҒНО** — 1. муҳтож бўлмаслик, эҳтиёжсизлик; давлатмандлик, озға қаноат этиш, кўзи тўқлик:
Барча ҳолимда ўзунг муҳтожи қил,
Элдин истиғно насибин айлагил. *Лисонут-тайр,* 201-15;
Неча кўп бўлса истиғноси онинг,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Йўқ эрса ганждин парвоси онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 126;
2. ўз иззатида туриш, иззат-нафсини туширмаслик; иззати нафс туйғуси:

Тавба ва истиғно ҳамма вақтда судманддур, қариликда судмандроқ. *Маҳбубул-қулуб,* 144;
Аммо ўзининг фақр, истиғноси онча бор эрдики, аларнинг келган, келмагани ҳиммати назарида алас-савия эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-161;

3. ўзини катта тутиш, мутакаббирлик; ғурур:

Агар хиштларни қабул қилурда сенинг била истиғно юзидин мулоқот қилур, пайғамбар эмас ва агар акс қилур пайғамбардур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-228;
Ҳар муҳбача илгидинки, жоме тортиб, Жамшеддин истиғно ва шавкати ортиб. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-35;

4. ноз, карашма:

Бир кун ўз юзун кўзгуда кўруб, андоқки ҳусн истиғно ва ғурурға муқтазодур... *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-201;
Эй кўнгул мумкин эмастур васл нечунким эрур,
Сабру ҳушим озу анинг нозу истиғноси чўх.
*Хазойинул-маоний,* IVб-115.

**ИСТИҒРОҚ** — фикрга чўмиш, ғарқ бўлиш; бирон нарсага ҳаддан ташқари берилиш, ўзлигини унутиш:

Бу навъ фано ва истиғроқ ва ҳавсала башар хайлидин, номаълумдурким, кимда бўла олғай.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 530;
Хожа Абдулвафои Хоразмий... ғояти таважжуҳ ва истиғроқдин парво ҳам қилмас эрди. *Мажолисун-нафоис,* 9.

**ИСТИҒФОР** — кечирим, авф сўраш; тавба қилиш:

...мулозаматдин ижтиноб зоҳир қилиб, истиғфор тариқидин кириб, арзға еткурдилар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;

≈ **қил-** — авф сўрамоқ, тавба қилмоқ:

Суфий... савол қилғанидин хижил бўлуб, истиғфор қилиб, Нишопурға ёнмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-82;
Дўст матлуб эрса ғафлат уйқусидин кўз очиб,
Учмоқ уммеди, томуғ бимидин истиғфор қил.
*Хазойинул-маоний,* Iб-406.

**ИСТИҲЗОР** — тайёргарлик, ҳозирлик:

Аммо масъала илқосидин сўнгра доги бори улумға маҳорат ва истиҳзор ул мартабада эрдиким, ҳаргиз ҳеч китобға боқмоққа эҳтиёж бўлмади. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 696.

**ИСТИҲЗО** — бировнинг устидан кулиш, масхаралаш, мазах қилиш:

Қорун Мусо алайҳис-саломға иҳонат ва истиҳзо бунёд қилиб, бир заифаға кўп мол беруб буюрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215.

**ИСТИҲСОН** — маъқуллаш, мақташ:

Ва ҳар кимга мактубе ё руқъа битсалар эрмиш, аларға буюрурлар эрмиш ва истиҳсон қилиб дер эрмишлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-158.

**ИСТИҲКОМ** — қувват; маҳкамланган, мустаҳкамланган; ≈ **топ-** — мустаҳкамланмоқ; қувватланмоқ:

Ул ҳазратнинг сипеҳросо тахти кавкаб мисол сабот ва давом гулмихлари бирла истиҳком топсун.
*Муншаот,* XIII-149.

**ИСТИҲЛОК** — ҳалок бўлиш, йўқ бўлиш, йўқолиш:

...шуҳудлари истиғроққа етган ва ул истиғроқдин истиҳлок



www.ziyouz.com kutubxonasi

мақомин ҳосил этган. *Маҳбубул-қулуб,* 97;
Вале ваҳдатда жони поки онинг
Бўлуб ҳақ бирла истиҳлоки онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 207.

**ИСТИҲҚОҚ** — ҳақ, ҳуқуқ; ҳақли бўлиш:
Паҳлавон истиҳқоқ била паҳлавонлиқ сартакясига ўлтуруб-тур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532;
Мавлоно Абдуллоҳ... ҳунар ва қобилият ҳам йўқ ва мундоқ киши шеъри ва истиҳқоқ ва таъриф қила олғайбиз. *Мажолисун-нафоис,* 92.

**ИСТОР** — парда, тўсиқ; махфий тутиш:
Мастур амр изҳори ва зоҳир амр истори ва дуо истижобати... *Насойимул-муҳаббат,* XV-73.

**ИСФАРОЙИНЛИҚ** — исфаройинлик, Исфоройин шаҳарида яшовчи:
Шайх Озарий исфаройинлиқдур, *Насойимул-муҳаббат,* XV-180.

**ИСҚОТ** — олиб ташлаш, соқит қилиш; тушириш:
«Шатар» — мафоъийлун «мим» ва «ё»сининг исқотидур, то фоъилун қолғай. *Мезонул-авзон,* 11;
«Жабб» — икки сабаби хафиф исқотидур, бас мафоъийлундин мафоъ қолғай ва фаъул анинг ўрнига қўярлар. *Мезонул-авзон,* 11;

≈ **эт-** — туширмоқ, тушириб қолдирмоқ, олиб ташламоқ:
Десанг ўзумдин этай ўзлукунг юкин исқот,
Ўзунгдин айла бурун ўзлукунгни — ўқ масқут.
*Хазойинул-маоний,* IIб-284.

**ИТ** — 1. ит, кучук:
Бир итим бор эрди ва бу итим била Жазойирда овлаб юрур эрдим; *Насойимул-муҳаббат,* XV-80;
Ким кучук бирла худукка неча қилсанг тарбият,
Ит бўлур, доғи эшак, бўлмаслар асло одами.
*Хазойинул-маоний,* IIа-415;

2. ёр ити:
Кўнглумни итига тўъма қилғил зинҳор,
Жонимни доғи аёғига айла нисор. *Муншаот,* XIII-106;

≈ **узуми** — итузум:
Гар ит узумига киши май бирла берса сув,
Бу тарбият била қила олғайму ани ток.
*Маҳбубул-қулуб,* 143.

**ИТ**-I — йўқолмоқ, йўқ бўлмоқ:
Меҳр ваъдаси ҳамоно меҳри гиёҳдек итти.
*Муншаот,* XIII-94;
Эй рақиб, ўзни анга тутсанг ҳам ит,
Бизга раҳм айлаб анинг кўйидин ит.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 12;
Баъзи итса, баъзи қолғайлар эди,
Ўзни атрофиға солғайлар эди. *Лисонут-тайр,* 84-18.

**ИТ**-II — отмоқ, ташламоқ:
Гарчи бор дўзахча ишқинг шуъласи,
Бизни ўз илгинг била ул сори ит.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 12.

**ИТИК** — ўткир, тез:
Анга сўзлар айтиб итик досдек,
Итик досдин йўқки, олмосдек.
*Садди Искандарий,* 256б-20;
Туштилар йўлға нашоту ноз ила,
Васл уммедиға итик парвоз ила. *Лисонут-тайр,* 36-4;
Итик тешалариға ҳар қаро тоғ,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Пичоқ олинда андоққим сариғ ёғ. *Фарҳод ва Ширин, 42;*
**итик ел** — тез эсадиган шамол:

Рахшининг жавлонини кўргач ер ўпсам мен заъиф,
Йўқ ажаб, чун хам бўлур эрмиш итик елдин гиёҳ.
*Хазойинул-маоний, Iа-366.*

**ИТЛИК** — ёмонлик, ножўялик:

Нафс итлигидин кечиб тамоми
Дашт узра кийик мутеъу роми. *Лайли ва Мажнун, 74а-1;*
Бўйнига итдек қалода солибон,
Кўнглига итлик ирода солибон. *Лисонут-тайр, 5-7.*

**ИТИКЛИК** — ўткирлик, кескирлик:

Савол этгай саросар таънаомез,
Итиклик ичра ҳар бир ханжари тез. *Фарҳод ва Ширин, 155.*

**ИТЛОФ** — талафот; йўқ қилиш, йўқотиш, барбод бериш:

Худо молига қилмоқ исроф не?
Жунун аҳлидек мунча итлоф не?
*Садди Искандарий (Хамса), 1505;*

≈ **хў** — йўқ қилиш одати:

Кўрди эса мунъими итлоф хў,
Айлар анинг шевасини орзу.
*Ҳайратул-аброр (Хамса), 128.*

**ИТЛОҚ** — 1. бўшатиш, қўйиб юбориш:

Подшоҳ ани (Маждиддин Муҳаммадни) ёзғурғанда андин итлоқиға зомин тилагандур. *Хамсатул-мутаҳаййирин, 707;*
Қайдин итлоққа бадал қилиб...
*Фарҳод ва Ширин, 158. сарл;*

2. нисбат бериш, тааллуқли деб билиш; ≈ **қил-** — нисбат бермоқ, қўлламоқ:

...ва ишқ масти ва мажнуни ва бемори муқобаласида соғин деса, ҳар бирига итлоқ қилса бўлур.
*Муҳокаматул-луғатайн, 12;*
Тааллуқ ранги итлоқи анга қилса бўлмас эрди.
*Маҳбубул-қулуб, 70;*

≈ **и муҳол** — қўйиб юбориш, мумкин бўлмаган вақтда озод қилиш:

Сен мен итлоқи маҳол ўлғач муҳол,
Топсам ул ҳолатда сендин мен висол. *Лисонут-тайр, 205-11.*

**ИТМАКЧИ** — новвой:

Итмакчи танури андин қизиқ, аллоф бозори андин иссиқ.
*Маҳбубул-қулуб, 46-47.*

**ИТМИЙНОН** — тинчиш, ором олиш, тўлиқ ишонч, хотиржамлик:

Бу ранж таскини ва бу ошуб итмийнони учун хаёлға андоқ келди. *Хамсатул-мутаҳаййирин, 695;*
Фақир густохлиқ юзидин хотир итмийнони учун ҳолларин сўрдум, илтифот қилдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин, XIV-64;*

≈ **бўл-//топ-** — хотиржам бўлмоқ, тинчимоқ:

Фурқатингда чун басе кўрдук алам,
Токи итмийнон бўлғай бизга ҳам. *Лисонут-тайр, 138-14;*
Довуд алайҳис-салом кўнгли ул иштин итмийнон топти.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо, XV-224.*

**ИТМОМ** — тамомлаш, тугаллаш; тугалланиш:

Ғаразким бу сўз етса анжомига,
Бу тарих юз қўйса итмомига. *Тарихи мулуки ажам, 525;*
«Мажолисун-нафоис»нинг аввалги мажлисининг итмоми.
*Мажолисун-нафоис, 32;*

≈ **еткур-** — тугалламоқ, охирига еткизмоқ:

...чун маснуъ қасидаси тартибиға қалам сурубтур, ўн секиз-



www.ziyouz.com kutubxonasi

да итмом еткурубдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 28;
≈ **ға ет-** — тамом бўлмоқ, тугалланмоқ:
Рисолаким, икки жузвдин ортуғроқ эди — итмомға етти.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;
Ки яъни бу сўз етти итмомиға,
Бу тарих оғози анжомиға. *Садди Искандарий,* 319б-13;
≈ **топ-** — тамом бўлмоқ, охирига етмоқ:
Бу ондин турфароқким етмайин мақсадқа мингдин бир,
Бу йўл қатъида туфроғ ўлдилар йўл топмайин итмом.
*Хазойинул-маоний,* IIб-421;
Лек топқунча қасрлар итмом,
Топти ҳар лаҳза нафълар Баҳром. *Сабъаи сайёр,* 75.
**ИТНОБ** — тафсилот билан айтиш, батафсил гапириш; гапни чўзиш:
Фақр эрур бир лафзу шарҳи ёзилур юз минг китоб,
Не учунким, хуш келур айтурда итноби анинг.
*Хазойинул-маоний,* IIа-197;
Сўз итноби ул шариф табъға боиси малол бўлмасун.
*Мажолисун-нафоис,* 209.
**ИТОАТ** — бўйсуниш:
Алар амрининг итоати чун вожиб эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706-707;
Аммо бировниким, тенгри таоло бир сурук бандалари устига ҳоким қилди — анга ҳеч амр итоати адлча бўлмас.
*Муншаот,* XIII-101;
≈ **қил-** — бўйсунмоқ:
Ва ул музахрафот ғуруридин ул ҳазрат муборак номасин йиртти ва итоат қилмади. *Тарихи мулуки ажам,* 523;
Мир Имод Машҳадий... ҳар не деса итоат қилурлар эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 49.
**ИТОБ** — маломат, таъна; қаҳр, ғазаб:
Ул шўхдин манга гаҳ эрур нозу, гаҳ итоб,
Йўқ анда ихтиёр, доғи менда ижтиноб. *Мезонул-авзон,* 49;
Чин кийиги десам кўзин, ваҳ, недурур итоб анга,
Чунки қароси кўргузур ҳар сори мушки ноб анга.
*Хазойинул-маоний,* IIб-16;
≈ **қил-** — қаҳр, ғазаб кўрсатмоқ; ғазаб қилмоқ:
Оз саҳвга кўп итоб қилур эрди, жузвий гунаҳға номақдур сиёсат кўргузур эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 517;
Шоҳи золим айлабон мулкин хароб,
Туштию қилди халойиққа итоб. *Лисонут-тайр,* 146-14.
**ИТОБОЛУД** — маломатли, таънали; қаҳрли, ғазабли:
...ва ўртанган бемеҳри қаҳри лутфойин ва лутфи итоболудин ўз-ўзи била такаллум қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 235.
**ИТОБОМИЗ** — қаҳр билан, ғазаб аралаш:
Бу ҳолат ичра кўргузмай тараҳҳум,
Итобомиз қилғай шаҳ такаллум.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 524.
**ИТОЛГУ** — овчи қуш:
Итолгуга туғдорининг кучи етмаса, сонгғи била ани булғар.
*Маҳбубул-қулуб,* 141.
**ИТТИЛОЪ** — хабар топиш; хабардорлик, огоҳлик:
Ва ғамандўз воқиаким, иттилоъи жонга боиси афгорлиғ эрди етишти. *Муншаот,* XIII-107;
...ва ҳисдин ғойиб ишларга иттилоъ ва андин хабар этмак.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-73.
**ИТТИСОЛ** — 1. ёпишиш, бирлашиш:
Барча жисмим ҳажр ўтидин решу марҳамлиқ момуқ,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Иттисолидин мени урённи дерлар хирқапўш.

*Хазойинул-маоний,* Іб-281;

Фузун айлар аввалғи нисбатларин,
Берур иттисол ичра шиддатларин.

*Садди Искандарий,* 319б6;

2. жипслашиш, қўшилиш:

Бориб келмак андақ топиб иттисол,
Ки бўлмоқ бурун сўнгра лафзи маҳол.

*Садди Искандарий,* 239б11;

3. боғлиқлик, муносабат, алоқа:

Ҳар неча ул иковга нур била сафодур, бу иковга иттисол била пайванд. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-52.

**ИТТИСОФ** — таъриф, сифат, баён:

Шайх авсофию ўзининг анга найравлиғда иттисофи.

*Лисонут-тайр,* 193-6;

Ҳар кимгаки, табъ жоми соф ўлди яқин,
Билмак сори анга иттисоф ўлди яқин.

*Назмул-жавоҳир,* XV-31.

**ИТТИФОҚ** — 1. ўзаро келишиш, ягона фикрга келиш; бирлашиш:

Ва тарих аҳли иттифоқи била Қаюмарс замонидин Заҳҳок замониғача минг йилға яқин бор. *Тарихи мулуки ажам,* 506;

Бу хунрез иттифоқиға қилиб жаҳд,
Юзидин мусҳаф очиб қилғали аҳд. *Фарҳод ва Ширин,* 112;

Мавлоно Васлий... отасини Ҳирий аҳли иттифоқ била ақл ва раъйига мусаллам тутарлар эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 160;

2. тасодиф, кутилмаган воқеа:

Аммо сўзлари андоқ бу тоифа машраби била мувофиқ воқеъ бўлубтурки, ҳеч кишига андоқ иттифоқ тушмайдур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-184;

Ҳосил шаввол ойининг йигирми олтисида душанба куни ижозат бўлуб, Марвдин Астарободға азимат иттифоқи тушди. *Муншаот,* XIII-101;

≈ **и ҳасана** — ягона фикрга кўра:

То иттифоқи ҳасанадин баъзи таворихда битибтурларким, Рум урушида Қайсарни ул тутти. *Тарихи мулуки ажам,* 512;

Иттифоқи ҳасанадин «бақои ҳаёти шумо бод» алфозини аввал қатлаким, ҳисоб қилдим, рост келди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699;

≈ **қил-** — келишмоқ:

Қилдилар иттифоқ ила чора,
Ким алар дафъ бўлди якбора. *Сабъаи сайёр,* 170-18.

**ИТТИФОҚИЙ** — тасодифий:

Алар кулуб дедиларким, мундоқ иттифоқий иш оз воқеъ бўлмиш бўлғай. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699.

**ИТТИФОҚО//ИТТИФОҚАН** — тасодифан:

Иттифоқо шаҳр навоҳисиға етган маҳалда тавочи нишон келтуруб, ўрду сори қайтарди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 702;

Бовужуде улки, ўн сўзидин иттифоқо бири ҳам рост келмас.

*Маҳбубул-қулуб,* 40;

Иттифоқан ўзи дағи бир чоҳқа тушуб ҳалок бўлди.

*Тарихи мулуки ажам,* 519;

Мавлоно Қобилий... иттифоқан бу шеъри била ўзин ҳажв ҳам қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 99.

**ИТТИФОҚОТ** — ногаҳ, тасодифан, кутилмаган:

Мавлоно Бурҳониддин... ғаройиб иттифоқотиндурким, Мир



www.ziyouz.com kutubxonasi

Дарвеш Алиға муҳр иноят бўлганда ўзининг хотириға «Дарвеш Али муҳр зад» таркиби келиб эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 138.

**ИТТИҲОД** — бирлашиш, бирлик:

Лайлатул-меърожнинг шарҳи сочи тобиндадур,
Қоба қавсайн иттиҳоди қоши меҳробиндадур.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;

Мундоқ аҳли муҳаббат ва вадод ва хайли мавадддат ва иттиҳод. *Маҳбубул-қулуб,* 81-82;

Ваҳдати васл ичра ул янглиғ муроd,
Ул сифат маъшуқ бирла иттиҳод. *Лисонут-тайр,* 174-15.

**ИТУР-** — йўқотмоқ, кетказмоқ:

Бу хусронзадалиқдин нодим бўлуб, тавба қилиб машойих хизматиға бориб, ўз дардин айтиб, итурганининг иложин тиламиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-82;

Итурдум оҳ ила ағёрни ул юз ҳаводисин,
Анингдекким, киши судин кетаргай хасни дам бирла.

*Хазойинул-маоний,* Iб-541;

Сўнгра сенга дағи қаҳр сургум,
Хайлингни бу даштдин итургум. *Лайли ва Мажнун,* 68б4.

**ИФЛОС** — синиш (савдода), пулсизлик; бечоралик, муҳтожлик, қашшоқлик:

Ул дебтурки, Маккада ифлосдин вақтим душвор бўлди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-97;

Улки, ифлосдин аёғинда
Кафш йўл азми чоғи йўқтур онинг.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-704;

Мавлоно Хайрий... дойим ифлос ва фалокат билан ўткарур.

*Мажолисун-нафоис,* 186;

≈ **ойин** — қашшоқликда кун кўрувчи:

Ва ифлос ойин талабанинг арзадошти ва руқъаси ва фалокатшиор шуаронинг қасида ва қитъаси... *Вақфия,* 720.

**ИФНО** — йўқотиш, маҳв этиш, ҳалок этиш; йўқолиш, маҳв бўлиш; ўринсиз сарф этиш:

Фониё, мундоқ фано ҳақдин тила,
То бақо топқайсен ул ифно била. *Лисонут-тайр,* 178-7;

≈ **йи мавжуд** — борлиқнинг йўқолиши:

Бу ҳарамға кулли маҳрам бўлмоғлиқ нафй хавотирдур ва ифнойи мавжуд ва номавжуд ва ғойиб ва ҳозир, ўзни буду нобуд хаёлидин қочурмоқдур. *Маҳбубул-қулуб,* 84.

**ИФОДА** — дарс бериш, ўқитиш; фойда олиш, фойда бериш (ёрдамлашиш):

Ўн етти ёшида Ҳамадоннинг баъзи мадорисида ифодаға машғул бўлубтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-172;

Мавлоно Масъуд... ҳам ифода, ҳам истифодаға бажид машғул бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 139.

**ИФРОР** — қочириш, қувлаш:

Яна бир муъжизи бу эрдиким, зирҳгарлигига ҳожати ифрор йўқ эрдиким, темур иликида мумдек юмшар эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-222.

**ИФРИТ** — дев, шайтон, аҳраман:

Товуш чун англади ифрити қаттол,
Чиқарди бошки, фаҳм эткай недур ҳол.

*Фарҳод ва Ширин,* 75.

**ИФРОТ** — ҳаддан ошиш, чегарадан ташқари чиқиш:

Аммо неча доғи мундоқ бўлса бу фақирдин ул ҳазрат маж-



www.ziyouz.com kutubxonasi

лисларида таърифда ифрот муносиб эрмас эрди.

*Хамсатул-мутаҳайййирин*, 700;

Дема айни ноздин ул кўз очилмайдурки, бор
Кофириким мастлиғ ифротидин уйқудадур.

*Хазойинул-маоний*, Iа-179;

≈ и жамол — ниҳоятда ҳуснли:

Чунки ифроти жамолу хўблуғ
Айлади зоҳир манга маҳбублуғ. *Лисонут-тайр*, 49-1;

≈ кўргуз- — ҳаддан ошмоқ:

...ва ул ғоятқача ифрот кўргузмакдурки, бошига салтанат ҳавоси бунёд бўлғай. *Маҳбубул-қулуб*, 104-105.

**ИФСОД** — бузиш, бузилиш; бузуқчилик:

Ва Кайхисравнинг хотири Афросиёб ифсодидин жамъ бўлғандин сўнгра... *Тарихи мулуки ажам*, 510.

**ИФТИТОҲ** — очиш, киришиш; ≈ **айла-** — бошламоқ:

Бу сўзда ифтитоҳ айлаган каломин,
Бу янглиғ айлади сўз ихтимомин. *Фарҳод ва Ширин*, 201-1.

**ИФТИХОР** — фахр, фахрланиш:

Изингиз гарди тожи ифтихорим,
Не қилмоққа менинг не ихтиёрим. *Фарҳод ва Ширин*, 127.

**ИФТОР** — рўза очиш, овқат тановул қилиш; **ифторлик**:

Ким туъма топмас эткали ифтору рўзадур,
Эрмас вараъ бир очқа ғизо базлидур вараъ.

*Хазойинул-маоний*, IIб-292;

≈ **қил-** — оғиз очмоқ:

Ул жумладин, бир ният била бир ойда бир ифтор қилмоқ...

*Насойимул-муҳаббат*, XV-73.

**ИФФАТ** — поклик, маъсумлик, номус:

Исмат ва давлат боргоҳи гардунсой ва иффат ва шавкат саропардаси сидрафарсой бўлсун. *Муншаот*, XIII-139;
Хожаким, бибн борида додакка айланғай, бибининг иффат этаги қулға булғанғай. *Маҳбубул-қулуб*, 140.

**ИФФАТМАОБ** — иффатлик, номуслик:

Яна зоди иффатмаобингни ҳам,
Шабистон аро офтобингни ҳам.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1416.

**ИФФАТПАНОҲ** — покдомонлик, порсолик; номуслик:

Нечукким вазият ёзиб эрди шоҳ,
Амал қилди Бонуйи иффатпаноҳ.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1623.

**ИФШО** — очиш, ошкор қилиш, фош этиш:

Асрорининг ифшосида гунг айласа тил,
Бу мушкил эрур, барчасидин бу мушкил. *Вақфия*, 718;
Ҳажри барқидин шабистонига ўт тушганининг ифшоси...

*Мажолисун-нафоис*, 213;

≈ **айла-//эт-** — ошкора қилмоқ, очмоқ:

Шомким тун пардасинда айлади ифшо қуёш,
Парда олиб юздин ул ой айлади ифшо қуёш.

*Хазойинул-маоний*, IIа-141;

Шукрлар бу ишта ифшо эттилар,
Ўзни султонға падидор эттилар. *Лисонут-тайр*, 129-16.

**ИХБОР** — хабар бериш, маълум қилиш:

Анинг сув бермагида ҳолати бор,
Ки андин айламасбиз элга ихбор. *Фарҳод ва Ширин*, 43.

**ИХЛОС** — самимият; илтифот, берилганлик, мухлислик; холислик, поклик:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бу фақирнинг отасининг фуқаро аҳлига кўп иродат ва ихлоси бор эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-162;
Мавлоно Наимий... сидқ ва ихлоси қуллуқ қилур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 29.

**ИХРОЖ** — чиқариш; узоқлаштириш, сургун қилиш, ҳайдаш:
Қавму хайлини айлаган торож,
Айлагайлар диёрдин ихрож. *Сабъаи сайёр,* 120-2;
Мавлоно Муҳаммад Араб... подшоҳи замон анга шаҳардин ихрож ҳукми буюрди. *Мажолисун-нафоис,* 40;
≈ **қил-** — ҳайдамоқ, узоқлаштирмоқ, сургун қилмоқ:
Аввал бу эрдиким, кўнгул кишваридин ул ҳазратнинг ғайрининг хаёлин азл этиб, балки ихрож қилиб... *Вақфия,* 717;
Қилди юз мажлисча ихрожи мавод,
Ўлтуруб эрди эшикда устод. *Лисонут-тайр,* 120-5;
≈ **ўл-** — ҳайдалмоқ, сургун бўлмоқ; узоқ бўлмоқ:
Кўп туъма ер эл аросидин ихрож ўл,
Савм аҳли аро бош қўю соҳиб тож ўл.
*Назмул-жавоҳир,* XV-42;
≈ **топ-** — чиқмоқ; узоқлашмоқ:
Ўзин ўзликдину кавнайн мулкидин қилиб хориж,
Қаю кавнайн мулки ломакондин ҳам топиб ихрож.
*Хазойинул-маоний,* IVб-97.

**ИХТИЁР** — 1. хоҳиш; эрк, ҳуқуқ:
Чун муҳлик интизордин жон оғизга етти ва шикеболиғ ихтиёри иликдин беихтиёрона кетди. *Муншаот,* XIII-94;
Мени ёзгурмангиз қилсам сабуҳийким, азал субҳи
Чиқибтур ихтиёр илгимдину иш ихтиёримдин.
*Хазойинул-маоний,* Iа-350;
2. хабардорлик, огоҳлик:
Ул киши разл ўлсун агар бахтиёр
Ким мунга йўқ шафқатида ихтиёр. *Ҳайратул-аброр,* 105-1;
3. ризолик, бурч:
Ато молиға ихтиёри анинг
Атосининг йўқию бори анинг. *Сабъаи сайёр,* 110-8;
≈ **айла-** — 1. йўлга қўймоқ, расмийлаштирмоқ:
Адолат тариқин шиор айлади,
Ота буйруғин ихтиёр айлади. *Садди Искандарий,* 254а5;
2. мойил бўлмоқ, хоҳламоқ; эгалик қилмоқ:
Соатни чу ихтиёр қилди,
Лавҳ узра сабоқ нигор қилди. *Лайли ва Мажнун,* 61б19;
≈ **қил-** — танламоқ, ўз зиммасига олмоқ, қарор қилмоқ:
Яна бири закотдур. Бу тоифа дунё таркини ихтиёр қилибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-69;
Агар кўнглунг тилар, Лаййоға вобаста бўлмоқ, яна етти йил хидмат ихтиёр қил, то ани ҳам санга мусаллам тутай.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199;
≈ **и ҳикмат қил-** — донолик қилмоқ:
Қил базмларида ихтиёри ҳикмат,
Мажлислари чун эрур ҳисори ҳикмат.
*Назмул-жавоҳир,* XV-45.

**ИХТИЁРИЙ** — танланган, сайланган, алоҳида:
...дарвешлар орасида мутааййин ва фақр тариқида ҳазрати Мавлононинг ихтиёрий хулафосидин бўлдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-161.

**ИХТИЁРСИЗ** — беихтиёр, эрксиз:
Тараҳҳум айлагил, эй ихтиёрсиз нола,

Дамо-дам эл ичида шармсор қилма мени.
*Хазойинул-маоний,* Iб-611;
Тилга ихтиёрсиз — элга эътиборсиз.
*Маҳбубул-қулуб,* 125-126;
Саодат аҳли маъмур бўлуб, шақоват аҳли ихтиёрсиз ул жиҳотни жамъ қилур эрдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-212.

**ИХТИЛОЛ** — халал топиш, бузилиш:
Халқ ихтилотида ҳамида ахлоқ ибтидоси бу хисолдур ва бу русух топса муҳаббат ихтилоли маҳолдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 81;
Нафъи чун бўлди маҳалли ихтилол,
Лозим ўлди мунда авсофи камол. *Лисонут-тайр,* 158-14;
≈ **топ-** — зарарланмоқ, шикастланмоқ:
Ҳасрат оҳидин фалакка ўт солурмен ҳар нафас,
Не экин ҳикмат буким топмас асоси ихтилол.
*Хазойинул-маоний,* IIа-210.

**ИХТИЛОТ** — аралашиш, ўзаро муносабатда бўлиш; алоқа:
...бу икки тоифанинг йигити ва қариси, балки улуқдин кичик бориси орасида ихтилот алас-савиядур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 6;
Шавқдин ихтилот ўлур матлуб,
Васл учун орзу ўлур толиб. *Назмул-жавоҳир,* XV-59;
Мавлоно Шер Али... эл била ихтилоти йўқтур.
*Мажолисун-нафоис,* 158;
Ки бу фаррухойину фархунда хайл,
Қилурлар даме ихтилотингға майл.
*Садди Искандарий,* 324а12;
≈ **қил-** — аралашмоқ:
Тавқи лаънат десалар бўйнинда тасбиҳин не тонг,
Макру ҳийлат бирла шайх эл бирла қилса ихтилот.
*Хазойинул-маоний,* Iб-298.

**ИХТИЛОФ** — келишмовчилик, қарама-қаршилик, ҳар хил фикрда бўлишлик:
Агарчи кўп ўлмишдурур ихтилоф,
Ки бор ихтилоф айлаганлар маоф.
*Садди Искандарий,* 246а16;
Ва салтанати замонида ихтилоф бор... Баъзи икки, баъзи уч, баъзи ўтуз йил дебтурлар. *Тарихи мулуки ажам,* 517;
≈ **и жузв ила кул** — катта қарама-қаршиликлар, келишмовчиликлар; майда бўлак билан бутуннинг ихтилофи:
Ихтилофи жузв ила кул мундадур,
Қим тараққию таназзул мундадур. *Лисонут-тайр,* 157-15;
**тарих ихтилофи** — нотўғрилик, мувофиқсизлик:
Сўзда тарих ихтилофи бор,
Аҳли тарихнинг хилофи бор. *Сабъаи сайёр,* 44-3.

**ИХТИРОЪ** — янгилик чиқариш, ихтиро қилиш;
Ки бу ганжлардур матойи анинг
Матойи не ким ихтиройи анинг.
*Садди Искандарий,* 323б5;
≈ **айла-//қил-** — янгилик ижод қилмоқ:
Юз фитна солди ғайри мукаррарки, айламиш
Бедоду зулм тавридa юз навъ ихтироъ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-164;
Мавлоно Котибий... қасоидда балки ихтироълар ҳам қилди.
*Мажолисун-нафоис,* 11;

**ИХТИРООТ** — ихтиролар, кашфиётлар:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ул ҳазратнинг хосса ихтироотидин бу тўрт шеърдур...
*Мажолисун-нафоис,* 243.

**ИХТИСОР** — қисқартиш; қисқалик:
Агарчи анга кўп ақсом лозим бўлур, аммо бу ерда ихтисор учун қисмға мунқасим бўлур. *Маҳбубул-қулуб,* 101-102;
Чун бу мухтасарда матлуб ихтисордур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-232;
≈ **айла-//қил-//қилил-** — қисқартмоқ, қисқа қилмоқ, қисқа баён этмоқ:
...борчасин битилгай, икки-уч калима била ихтисор қилилди.
*Тарихи мулуки ажам,* 521;
Боши узра барин нисор айладим,
Тамом ўлди сўз ихтисор айладим.
*Садди Искандарий,* 322а2;
Хожа Абдулвафойи Хоразмий... бир рубоийси ила ихтисор қилали. *Мажолисун-нафоис,* 9.

**ИХТИТОМ** — тамомлаш, тугаллаш:
Мунда фоний бўлмай иш бўлмас тамом,
Фоний ондин топти назмим ихтитом. *Лисонут-тайр,* 210-12.

**ИХТИСОС** — хос бўлиш, бирор нарсага хослашиш; мутахассис бўлиш:
Ул кўзга қошу кирпик ила ихтисос эса,
Не тонг қароқчиға ўқу ё бирла ихтисос.
*Хазойинул-маоний,* IVб-276;
Валек ул қайддин онинг халоси,
Алар бирла тариқи ихтисоси. *Фарҳод ва Ширин,* 167;
≈ **топ-** — хосланмоқ, мансуб бўлмоқ:
Хирқа билан топмағани ихтисос,
Танни риё тўнидин этмак халос. *Ҳайратул-аброр,* 37.

**ИХТИФО** — махфий; яширин:
≈ **пардасиға коч-** — бекинмоқ:
...«Баҳористон» отлиғ китобдаким, секкиз равза очибдур ва секкиз равзаи жаннат алар хижолатидин эл кўзидин ихтифо пардасиға қочибдур. *Мажолисун-нафоис,* 2.

**ИХФО** — яшириш, беркитиш; сир тутиш:
Ва ул ҳазрат йиқилғандин эл фавтин билдилар ва анинг мавтининг ихфоси илтимосда сўзлар дебтурлар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-231;
Чун муродинг ишта ихфодур басе,
Бизга бу ихфо таманнодур басе. *Лисонут-тайр,* 171-2;
≈ **айла** — яширмоқ:
Менга не ул бўлуб, алқисса муяссар не бу,
Гоҳ они зоҳир этиб, гаҳ муни ихфо айлаб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-70.

**ИХФОЛИҒ** — махфийлик, яширинлик:
Мазҳабингни ихфолиғ била элдин яхши асра ва ёрмоғингни яхши ва ёмондин махфий асра. *Маҳбубул-қулуб,* 161.

**ИЧ** — 1. ички органлар, қорин бўшлиғи:
Ва ич оғриғи марази била оламдин ўтти.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-160;
Танпўшунг дуруст бўлса тандурустлуғунгға шокир бўл, ичинг қутиға ғизо топмасанг, ич оғриғининг йўқ шукриға бўл. *Маҳбубул-қулуб,* 169;
2. кўнгил; юрак; ўзлик:
Ичи тоши била мувофиқ, балки ориғроқ, ботини зоҳир била мусови, балки ёруғроқ. *Маҳбубул-қулуб,* 63;
Ичини ўртаган шарори ҳалок,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Кўкси ошиқ ичидек ўлған чок. *Сабъаи сайёр,* 188-19;
3. кўмакчи жўналиш, ўрин-пайт ва чиқиш келишиклари билан:
Оқибат манжаниқ била ўт ичига оттилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-195;
Абулҳасан Алавий дебтурки, қиш куни Динавар масжидида Иброҳим Хавосни кўрдумки, қор ичида яланг ўлтурубтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-90;
Шаҳрнинг шимоли ҳаддида тоғ этагида алар учун ҳазира ясадимким, «Жўйи нав» суви анинг ичидин ўтар, бағоят бийик ва хушҳаво ердур.
*Ҳолоти Сайййд Ҳасан Ардашер,* XIV-85;
4. ичкариси, ички томони; ораси:
Чашма бошида бир рафиъ чинор
Ичи ковак ул сифатким ғор. *Сабъаи сайёр,* 188-18;
Қаср ичи наққошлиқдин зарнигор,
Тошида наққошлиғ гавҳарнигор. *Лисонут-тайр,* 114-8;
5. қатор:
Борса шатранж шоҳининг сипаҳи,
Кўрки борму ҳисоб ичинда шаҳи. *Сабъаи сайёр,* 152-26;
6. сатҳ, юз:
Ки ё рабки, то олам ўлғусидур
Ичинда бани Одам ўлғусидур.
*Садди Искандарий,* 325а15;
7. бағрида:
Кўрдилар ғор ичинда айвони,
Кўҳкан тешаси қазиб они. *Сабъаи сайёр,* 114-22.

**ИЧ-** — 1. ичмоқ, нўш айламоқ:
Эй шайх, невчун сув ичмассен?
*Насойимул-муҳаббат,* XV-105;
Ва анинг сўзларидиндурким, нодонға тавозуъ қилмоқ ханзалга сув бермактурким, неча кўп сув ичса, талхроқ бўлур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-240;
Ажброқ буки, ичкан сою бўлмас,
Бу заҳр ичканга ичмак, ҳирси зойил.
*Хазойинул-маоний,* IIа-397;
2. ютмоқ:
Эй Навоий, ҳар дам у қон ичса кўнглум қилма айб,
Бодан лаълидин ул ойнинг нишондур ким ичар.
*Хазойинул-маоний,* IIб-182;
3. кайф қилмоқ:
Султон Бадиуззамон Мирзо... базм асбобидин ичмак ва бағишламоқда бемонанд. *Мажолисун-нафоис,* 203;
Ва томшимоқки, ғоят завқдин бот ичмас ва лаззат топа-топа, оз-оз ичар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 8-9;
4. қўшма феъл ясайди:
Келди дилдору мен қадаҳ ичгумдур,
Зуҳду номусу нангдин кечгумдур. *Мезонул-авзон,* 57;
Борди Юсуф, қолмади Қобус ҳам бўлмай адам,
Ичтилар жоми фано Сиддиқ ҳам, Зиндиқ ҳам.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-206.

**ИЧГУ//ИЧКУ** — ичкилик ичиш:
...тағофил била ичкуга машғул бўлиб, эшикка келиб, арз қилмоқдин эҳтирос қилсалар. *Муншаот,* XIII-132;

**ИЧИН — АРО** — ўзаро:
Уч юз олтмиш йилғача алар ичин — аро низоъ қилиб, Румға ҳеч қайсининг зарари етмади.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-203.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**бир ичгуча** — бир ичишлик, бир қултум:

Ва дебтурки, қирқ йилдурки, нафсим бир ичгуча совуқ сув ва аччиғ дуғ тилар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-111.

**ИЧКАРИ** — ич томон; ташқари сўзининг зидди:

Бири ташқари туруб, бири ичкари кириб, аларнинг шариф авқотлариға беадабона ҳаракат ва сўз била мушаввиш бўлур эрмиш. *Насойимул-муҳаббат*, XV-157;

Ва ул муҳосара қилиб, Малика ичкаридин Шопур била муттафиқ бўлуб, қўрғонни Шопурға берди. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-214;

Онча бўлди тан ўқунгдин ичкари, ташқари йўл,
Ким ажал кирмакка, жон чиқмоққадур ҳар сори йўл.
*Хазойинул-маоний*, IIа-218.

**ИЧКИ** — подшоҳ саройидаги хос амалдор:

Подшоҳ эшигида аркони давлатдин олийшон беклар ва олиймакон ичкилар ва судур ва сойир... *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, 534-535;

Ҳам махдумзодалардин ва ҳам беклар, ичкилардин ва ҳам сойир халқ сиздин андоқ кўз тутар эрдилар. *Муншаот*, XIII-128.

**ИЧКИХОНА** — уйнинг ичкари қисми:

...ичкихона таъйин қилиб, анда ўлтуруб, аркони давлатни тилаб.. *Муншаот*, XIII-129.

**ИЧКУЛУК** — ичишлик:

Бўлуб хуш анга зойил ичкулукдек,
Етиб ул тахта устида ўлукдек.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 431.

**ИЧКУЧИ** — майпараст:

Паҳлавон Ҳусайн... бағоят ичкучи киши эрди. *Мажолисун-нафоис*, 77.

**ИЧМАК** — ичиш:

Ва анинг сўзларидиндурким, подшоҳға чоғир ичмак ҳаромдур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-240;

Ва сорт элининг кўпи, балки барчаси емакни ҳам ва ичмакни ҳам «хўрданӣ» лафзи била адо қилурлар. *Муҳокаматул-луғатайн*, 14.

**ИЧМАКЛИК** — ичишлик:

Соф васлинг борида тутма десам дурди фироқ,
Деркп, заҳр ичмаклик авло оби ҳайвондин бурун.
*Хазойинул-маоний*, IVб-490.

**ИЧРА** — ичида, орасида; ...да; борасида:

Ўпуб кўзумга қўюб, жоним ичра ер бердим,
Алиф кибики бўлубтур макони жон ичра.
*Муншаот*, XIII-118;

Ишқингда кўнгул ичра нолалардур,
Юз узра ёшим қони лолалардур. *Мезонул-авзон*, 56;

Барча шоҳлар ичра зоти анинг
Шаҳаншоҳлар ичра сифоти анинг. *Вақфия*, 716.

**ИЧУР-** — ичкизмоқ, ичирмоқ:

Навоий дайр пири гўйиёким шаҳр шайхиға
Фано жоми ичурдиким, харобот ичра ғавғодур.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-200;

Соқийи Узро узори ҳуллапўш,
Ҳушсизға чун ичурди неча қўш. *Лисонут-тайр*, 172-20.

**ИШ** — 1. иш, хизмат, вазифа:

Бу улуғ ишға илик урдум ва бу азим амрга қалам сурдум. *Насойимул-муҳаббат*, XV-66;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Тарки жон ошиққа варзиш онглағил,
Ер учун ўлмак камин иш онглағил. *Лисонут-тайр,* 155-13;

2. машғулот, фаолият, қилмиш:
Ишим тоғ узра ҳар ён ашк селобини сурмакдур,
Фироқ ошубидин ҳар дам булут янглиғ ўкурмакдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110;
Ганж таманносиға беркитти тиш,
Бўлди анга тош тубин қозмоқ иш. *Ҳайратул-аброр,* 102-11;

3. ташвиш, воқеа, ҳодиса:
Кўкка мотамзадалар навҳаси гар ёвушти
Мени мотамзадаға лек қатиғ иш тушти. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 708;
Ўйла тарих айласак миод,
Ки қачонким бўлур бу иш бунёд, *Сабъаи сайёр,* 150-14;

4. ҳол-аҳвол, ҳолат:
Ул лаҳза ажаб бало бўлур иш,
Ё ўлмаку ё жало бўлур иш. *Лайли ва Мажнун,* 76а16;

5. амал:
Ҳар кун ул ишки қилса банноси,
Шаҳ келиб айлагай тамошоси. *Сабъаи сайёр,* 74-8;
Алар кулуб дедиларким: Мундоқ иттифоқий иш оз воқеъ бўлмиш бўлғай. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699;

≈ **куни** — жанг куни:
Иш куни қўйғанда адув сори юз,
Тўра била бурна ясолиғни туз. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 249;

≈ **-куч** — 1. машғулот; иш, хизмат:
Аммо подшоҳнинг ўз иш-кучидин воқиф бўлуб, сиёсатидин қулларнинг ваҳмининг бир улуқ натижаси будурким... *Муншаот,* XIII-115;
Иноят қилиб, чун битирсизким, менинг иш-кучум санга уҳдадур. *Муншаот,* XIII-115;

2. зарурий ишлар; зарурий ишларга сарфланадиган куч-қувват:
Ул бобда эътидол риоят қилилса, то ул ишдин иш-куч фавт бўлурға боис бўлмаса. *Муншаот,* XIII-132.

**ИШБОЪ** — тўлдириш, қўшиш:
...ва ҳар ҳарфки лафзда келгай, агарчи китобатда бўлмағай, тақтиъда ҳисобға киргай, нечукким, мушаддад ҳуруф ва алифдекки, «ҳамза» ишбоъидин ҳосил бўлур. *Мезонул-авзон,* 25.

**ИШВА** — ноз-карашма, мафтун этувчи ҳаракат:
Бор эди манзури даврон офати,
Ишва бирла инс ила жон офати. *Лисонут-тайр,* 190-7.

**ИШВАГАР** — ноз-карашма қилувчи, дилни ўғирловчи; маҳбуба:
Қофири золим сиришти ишвагар,
Ена ул манзардин ўлди жилвагар. *Лисонут-тайр,* 77-16.

**ИШВАСОЗ** — нозли:
Анда тўбиваш йиғочлар жилвасоз
Гуллари юз лави бирла ишвасоз. *Лисонут-тайр,* 115-2.

**ИШВАНАМО** — ўзини ноз-карашмали ёрдек тутувчи; ўзига ярашмаган ишва қилувчи:
Ҳаёлиси буким, чун оламнинг хиёнати ва олам аҳлининг диёнати равшан ва жаҳоннинг ишванамо ажузасининг вафосизлиғи ва ҳаётнинг руҳафзо маҳбубасининг бақосизлиғи муайяндур. *Вақфия,* 716.

**ИШҚАНЖА** — қийноқ, азоб, сиқиш; ≈ **айла-** — қийнамоқ, азобламоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бу зиндондинки, жисмин ранжа айлаб,
Чиқординг юз туман ишканжа айлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 6.

**ИШКОЛ** — мушкуллик, қийинчилик:
Жамъ этиб кўнглин бори ишколидин,
Қутқориб ҳар навъ мушкил ҳолидин. *Лисонут-тайр,* 97-11.

**ИШЛИК** — ҳаракатлик, қилиқлик:
Ямон тиллик бўлса, абушқа кўнгли андин яролиғ, ямон ишлик бўлса, эрга андин юз қаролиқ. *Маҳбубул-қулуб,* 56.

**ИШНА-** — ялтирамоқ, порламоқ:
Ва кеча ишнар қуртнинг тийра пайкарин жаҳд била хуршиди рахшон ясармен. *Муншаот,* XIII-154;
Учқун ўлди озими чархи барин,
Қолди қозурот уза ишнар чибин. *Лисонут-тайр,* 50-15.

**ИШО** — ёруғлик; қуёш; нур:
Тутуб меҳр сайри учун иртифо,
Тушуб суқбадин суқба сари ишо.
*Садди Искандарий,* 297а3.

**ИШОРАТ** — 1. кўрсатма; амр, фармон:
Чун бурунғи матлаъ айтилғанда алар ҳазратиға йибариб ниёз юзидин арз қилиб, татаббуъ қилурға истижоза қилиб эрдим ва ишорат бўлғандин сўнгра айтилиб эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-31;
Амир Қосим Анвар... шайх ишорати била Хуросонга келдилар. *Мажолисун-нафоис,* 5;

2. имо-ишора, белги; рамз:
Билдимки, ишорат ул иш манъиғадур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-138;
Бармоқ ишорати била ҳавоға машҳур отларни «Умар» ё «Али»дек битир эрмиш. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695;

3. бирон нарсани рамзий йўл билан ёки киноя орқали ифодалаш:
Ҳазрати Мавлоно Жалолиддин Румий ғазалиётида ишорат бу қиссаға... *Насойимул-муҳаббат,* XV-145;

≈ **ахли** — фикрни рамзий йўл билан, ишора, мажоз орқали ифода қилувчилар:
Ул китоб аларға форсийдур, арабийға пайваста ва иборати ишорат аҳли тилига вобаста. *Насойимул-муҳаббат,* XV-65;

≈ **қил-** — имо қилмоқ, далолат бермоқ:
Ишорат айлагач Шопури бедил,
Равон курси тубида тутти манзил. *Фарҳод ва Ширин,* 127;
Кулгу била қилди ишорат манга,
«Туҳфа» била берди башорат манга. *Ҳайратул-аброр,* 31-4.

**ИШОРАТНАМОЙ** — имо-ишора каби:
Бўлуб қош учидин ишоратнамой,
Бериб қоби қавсайндин мужда ёй.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1216.

**ИШОРОТ** — ишоралар, имолар:
Ва кўп маъни-ангез иборат ва таъмияомиз ишорот изофа қилибменки, бу фан аҳлининг моҳирлари мусаллам тутуптурлар. *Мухокаматул-луғатайн.* XIV-123.

**ИШРАТ** — вақтини хурсандчилик билан ўтказиш, дилхушлик:
Ва ишрат ва нишот асбобидин бошқа борур чоғларида ҳарқайсиға ўз хўрди ҳолиға кўра узрхоҳликлар била лутф кўргузур эрдилар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;
Яна ишрат учун тузулди асос,
Мажлис аҳлиға оқ барча либос. *Сабъаи сайёр,* 171-13;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **аёғи** — шодлик, хурсандчилик қадаҳи:

Ёрутуб айш дурри шоб чароғин,
Равона қилдилар ишрат аёғин. *Фарҳод ва Ширин,* 69.

**ИШРАТАНГЕЗ** — хушвақтлик қўзғатувчи:

Дема меҳр оникім, меҳри сабукхез,
Не андоқ тезрав, не ишратангез. *Фарҳод ва Ширин,* 80.

**ИШРАТАНДЎЗ** — шодлик ҳосил қилувчи:

Бўлуб бир лаҳза кўнгли ишратандўз,
Тирик эрканга Фарҳоди жигарсўз. *Фарҳод ва Ширин,* 180.

**ИШРАТАФЗОЙ** — узоқ, давомли дилхушлик қилиш:

Не чарх бисоти ишратафзойингча,
Не меҳр жамоли оламоройингча. *Муншаот,* XIII-117.

**ИШРАТГАҲ** — маишатхона, кайфу-сафо ўрни:

Етиб ишратгаҳу ғамхоналарга,
Қулоқ солур эдим афсоналарға. *Фарҳод ва Ширин* 170;
Бир кеча ишратгаҳидин чиқди шоҳ,
Халқ шаҳ кориға айлай деб нигоҳ. *Лисонут-тайр,* 148-4.

**ИШРАТОБОД** — ишратхона, маишат қилинадиган жой:

Бурундинким солур ишратҳийн устод,
Тамом ўлгунча ҳар бир ишратобод. *Фарҳод ва Ширин* 39.

**ИШРАТФИЗОЙ** — айш-ишратни тўкин-сочин қиладиган; айш-ишратни етук даражага етказадиган:

Ададсиз меваи ишратфизойи,
Ниҳоятсиз яна хони хитойи. *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 339.

**ИШРАТҲИЙН** — айш-ишрат чоғи, маишат вақти:

Бурундинким солур ишратҳийн устод,
Тамом ўлгунча ҳар бир ишратобод. *Фарҳод ва Ширин,* 39.

**ИШРОҚ** — порлаш, ялтираш, ёритиш; **меҳри ишроқ** — порлаган қуёш:

Чекиб раъяти меҳри ишроқни,
Ёруқ айлабон Дашти Қифчоқни.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1297.

**ИШТАҲА** — хоҳиш, овқат ейиш истаги:

Беморким иштаҳаси бўлгай, ул тандурустдин яхшироқдуркім, иштаҳаси бўлмагай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-241.

**ИШТИБОҲ** — мос, монанд:

Жаҳондорларға сипеҳр иштибоҳ,
Вале аҳли фақр олида хоки роҳ. *Маҳбубул-қулуб,* 10;
Ва қулон овидин шер ўз бешасиға, яъни Журжон тахтгоҳи гардун иштибоҳиға қайтқани эшитилди.
*Муншаот,* XIII-120;

**било иштибоҳ** — шаксиз, шубҳасиз:

Чиқар йўлида тўрт оромгоҳ,
Бешинчиси мақсад било иштибоҳ.
*Садди Искандарий,* 240*а*2.

**ИШТИДОД** — кучайиш, зўрайиш; шиддат; ≈ **топ-** — зўраймоқ:

Бу ун муртафиъ бўлғач, уч булут доги ғойиб бўлуб, ҳаво ҳарорати иштидод топти. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215.

**ИШТИЁҚ** — кучли истак, интилиш; шавқ, муштоқлик:

Муборак дийдорингизға мушарраф бўлмаған жиҳатдин иштиёқ бағоят ғолибдур. *Муншаот,* XIII-119;
Нола шаҳнинг фироқидин айлаб,
Оҳ онинг иштиёқидин айлаб. *Сабъаи сайёр,* 188-27.

**ИШТИОЛ** — ёниш, шуълаланиш; шуъла, аланга:

...хусусанким, бу заифнинг мизожи неча кун май ўти иштиолиға муштаил учун ҳоло ул иштиол асари табиатда муштаил бўлубтур. *Муншаот,* XIII-89;
Аносирининг ели Масиҳ анфоси ва туфроғи Яъқуб кўзининг



www.ziyouz.com kutubxonasi

тўтиёси ва суйи Хизр чашмасининг зулоли ва ўти Қалим дарахтининг нори иштиоли. *Маҳбубул-қулуб,* 3.

**ИШТИРОК** — бирлашиш; бирлик, шериклик, ўртоқлик:

Душмани хоксор жоҳил ким,
Ҳаққа даъвою иштирок этти.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196.

**ИШТИҒОЛ** — машғуллик, машғулот, шуғулланиш:

Уларнинг иштиғоли шеърға ва анинг нозуклукларига ўз ҳолларининг сатр ва талбиси учун эрди эркин.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-179;

Мунчаким назм ичра қилдим иштиғол,
Хотиримдин чиқмас эрди бу хаёл. *Лисонут-тайр,* 50-7;

≈ **кўргуз-** — машғул бўлмоқ, шуғулланмоқ:

Андин сўнг улум таҳсилига иштиғол кўргузубтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-172;

Мавлоно Доий... гоҳо сотиғ-савдоға ҳам иштиғол кўргузур.
*Мажолисун-нафоис,* 107.

**ИШТИҲО** — майл, истак; иштаҳа:

Анинг жон элтмаги нафси аммора сабуига ком ва сабуният иштиҳосиға ором бергай. *Вақфия,* 718;

Бир кун анинг базмида шилон чоғи
Шоҳға ҳам иштиҳо олған чоғи. *Ҳайратул-аброр,* 200-3.

**ИШТИҲОР** — машҳурлик, шуҳрат; ≈ **бер-//топ-** — машҳур бўлмоқ, шуҳрат топмоқ:

Ва анинг қиймати ҳам мартабаси нисбатиға боқа интишор ва иштиҳор топар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 2;

Оқу қаро узра бериб иштиҳор,
Мушк ила кофурини лайлу наҳор. *Ҳайратул-аброр,* 5-14.

**ИШТОН** — иштон:

Йўқ эрса ул уй ўхшар бир кишига,
Ки анда бўлмағай иштону белбоғ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-702.

**ИШЧИ** — хизматдаги; хизматкор:

Ишчилар ўн кун этти жаҳду шитоб,
Токи бўлди мураттаб ул асбоб.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1036.

**ИШҚ** — севги, ошиқлик:

Ишқу жунун эрурлар беихтиёр манда,
Мендурмену бу икки, ўзга не бор манда.
*Мезонул-авзон,* 48;

Ишқсиз кесак, дардсиз эшак. *Маҳбубул-қулуб,* 157;

≈ **аҳли** — ошиқлар:

То ҳар ким иши қилиб баромад
Ишқ аҳли аро бўлуб саромад. *Лайли ва Мажнун,* 97а2;

Гумон қилма ишқ аҳлини хоксор,
Ки ҳимматларидур фалакдин рафиъ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-296;

≈ **аждаҳоси** — мубталолик балоси, офати:

Ул ун маҳобати таърифида ким савдойи ишқ аждаҳоси дами ўтининг бухори... *Лайли ва Мажнун,* 58б16;

≈ **бебок** — ҳайиқмас, қўрқмас севги:

Неткай неча бўлса ишқ бебок,
Минг барқнинг ўтрусида хошок. *Лайли ва Мажнун,* 69а12;

≈ **дояси** — ишқ мураббияси:

Қайснинг адам мажлисидин қутулуб вужуд маҳдиға тутулғани ва қон ютмоқдин хуруш ва ишқ доясидин парвариш топқани. *Лайли ва Мажнун,* 14;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **ойин** — ишқ таъсирига берилувчилар, севувчилар:
Нозанинлар ҳусни истиғносиға сабаб ул ва ишқ ойинларға ишқ балосидин мужиби ранжу тааб ул.
*Маҳбубул-қулуб,* 148;

≈ **ўти** — мубталолик алангаси:
Чу ишқнинг ўти солди кўнглига тоб,
Қуёшинг юзидин кетарди саҳоб.
*Садди Искандарий,* 236б11.

**ИШҚБОЗ** — ишққа берилган, ошиқ, муҳаббатлик, ошиқлик:
Ғазал тавриға Шайх мухтариъдурлар, жонсўхталар ва ишқбозларға ва дилафрўхталарға ва жонгудозларға филвоқеъ ғариб ҳаққе собит қилибтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-172;
Куймаган ишқ ичра эрмас ишқбоз,
Ошиқ эрмас улки эрмас жонгудоз. *Лисонут-тайр,* 154-16.

**ИШҚБОЗЛИҚ** — ошиқлик, ишққа берилганлик:
Киши йигитлар ила ишқбозлиқ қилса,
Йигитлигида эрур хўбу мунда эрмас шак.
*Хазойинул-маоний,* IVб-738.

**ИШҚПЕЧОН** — гул номи:
Бу сориғ юз бирла ўлсам кўйида тобутима
Шохлар боғланг хазони ишқпечон торидин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-468.

**ИЯ** — эга:
Ани ул зироат иясига берди ва андин биҳиллиқ тилади.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-98;
Кўк Шайх — каромат ва мақомат ияси экандур ва кўп ажиб ва ғариб ҳолат андин манқулдур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-155.

**ИҚБОЛ** — 1. бахт; омад:
Англадинг шоҳлиғ аҳволини ҳам,
Кўрагон тахтию иқболини ҳам. *Хазойинул-маоний,* IVа-417;
2. муваффақият:
Лек бу иқболнинг ўтрусида,
Бўйла бийик мартаба қаршусида. *Ҳайратул-аброр,* 73;
3. бахтиёрлик:
Бериб хайлиға мужда ул ҳолдин
Бўлуб барча муқбил ул иқболдин.
*Садди Искандарий,* 314б8;
4. ҳол-аҳвол:
Скандар келиб олди тахтин анинг
Қилиб тийра иқболу бахтин анинг.
*Садди Искандарий,* 276а4;
5. давлат, бойлик:
Бандае онгланг мени даргоҳида,
Маснади иқбол иззу жоҳида. *Лисонут-тайр,* 139-4;
Бизга бу иқбол чунким берди даст,
Ким онинг даргоҳида топтуқ нишаст. *Лисонут-тайр,* 185-10;

≈ **нишони** — яхши хабар келтирган хат, хурсандчилик хати:
Бу иқбол нишоникимки, бандаға етишти — махмурға етган бодаи таҳуро мисолғаму ўхшатайин? *Муншаот,* XIII-152;

≈ **қил-** — кутиб олмоқ, қабул қилмоқ:
Андин сўнграки, манга қаттиқ риёзатлар ва мужоҳадатлар буюруб эрди, иқбол қилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-121;

≈ **и висол** — учрашув бахти:
Эй Насимий, чун мяссар бўлди иқболи висол,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қўй терингни сўйса, сўйсун бу палид қассоблар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-183;

≈ **и жовид** — абадий бахт:
Ки ҳамроҳлиғ этиб иқболи жовид,
Аторуд сори келмиш ойу хуршид.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 372.

**ИҚБОЛОСО** — бахт келтирувчи, қутлуғ:
Балки салтанат ва азамат остонидин маҳжурлар рўзгориға ташрифи ҳузур еткурди ва маҳрумлар сарвақтиға саодат ва иқболосо қадам урди. *Муншаот,* XIII-123;
Илтимос қилилдиким, иқболосо қуллуққа мутаважжиҳ бўлғай ва бу муқассир қул тақсири узрин қўлғай.
*Муншаот,* XIII-105.

**ИҚД** — тугун, чигал; қимматбаҳо мунчоқ ўтказилган ип; инжу тизими:
Навоий, онгла яқинким, ҳаёт риштасидур,
Қўлунгға кирса онинг иқди зулфидин ҳар шох.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-117.

**ИҚДОМ** — қадам қўйиш, юриш; тиришиш, уриниш:
Амриға иқдом одатдур манга,
Чун адо қилдим саодатдур манга. *Лисонут-тайр,* 125-11;

≈ **қил-** — қаттиқ тиришмоқ, киришмоқ:
Риндлар хидматидин комим бу
Ки фано касбига қилсам иқдом.
*Хазойинул-маоний,* IVб-673.

**ИҚЛИМ** — 1. ўлка, мамлакат, вилоят:
Масалан, баъзи салотиндек ким неча иқлимни олдилар, ўзга ақолим хаёли бошлариға тушти. *Маҳбубул-қулуб,* 165;
Қўлиға олиб найза ўрниға килк,
Сўз иқлимини сарбасар қилди милк.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;

2. минтақа, қитъа (қадимги олимлар ер куррасини географик жиҳатдан етти иқлимга ажратганлар):
Алар «Ҳафт авранг»дин — ҳам ҳар лафзи етти иқлимға сармоя ва ҳар ҳарфи етти кавкабға пироядур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704;
Ҳам етти кўк ҳукми муяссар анга,
Ҳам етти иқлим мусаххар анга. *Ҳайратул-аброр,* 150-8.

**ИҚОЛА** — савдодан айниш:
Гавҳари байъин иқола айлади,
Туттию важҳин ҳавола айлади. *Лисонут-тайр,* 48-11.

**ИҚОМАТ** — 1. бир жойда туриш, муқим бўлиш:
Дунёки ўтар юрт мисоли бўлғай,
Анда не иқомат эҳтимоли бўлғай. *Назмул-жавоҳир,* XV-20;
Не бало эмиш сенинг ул хиром ила қоматинг,
Гаҳи суръатинг, гаҳи ноз бирла иқоматинг.
*Мезонул-авзон,* 18;

2. яшаш, истиқомат қилиш:
Андин сўнгра хиёбон бошида Ҳазрати пир махдум Саъдиддин Кошғарий мозори бошида иқомат расмин зоҳир қилдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;
Мадинадин келиббиз деб, иқомат юкин уюмда тушурганлар зиёфати. *Вақфия,* 720;

≈ **қил-** — яшамоқ, истиқомат қилмоқ:
Марвда сокин бўлди ва андин Ҳирийга келди ва бир неча вақт иқомат қилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-123;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Даҳр худ эрмас иқомат манзили
Кимки бор охир ўлумдур ҳосили. *Лисонут-тайр*, 103-4.

**ИҚТИДО** — тақлид қилиш, эргашиш:

Мавлоно доим ул китобни ўзидин айирмай, ўзи асрар эрмиш ва ҳақойиқ ва маориф адосида иқтидоси аларғадур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-170;

≈ **қил-** — тақлид қилмоқ, эргашмоқ:

...расул вориси улдурки, анинг феълиға иқтидо қилғай. *Насойимул-муҳаббат*, XV-111;

Ул илик пайғамбар мутобаатиға урмоқдур ва саҳобаи киром осориға иқтидо қилмоқ *Насойимул-муҳаббат*, XV-132;

≈ **айла-** — эргашмоқ:

Жоҳ аҳли, фақр ичра Навоийға иқтидо
Айлангки, бу тариқа анга келди мухтараъ.
*Хазойинул-маоний*, IIб-292.

**ИҚТИДОР** — қодирлик, куч, қудрат:

Ҳар киши ани ўқуса билурким, назм мулкида менинг тасарруф ва иқтидорим не мартабада эркандур. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, 700;

≈ **топ-** — қудратли сезмоқ; қодир бўлмоқ:

...ва тушумга кирмаган мақосидға иқтидор топибмен. *Вақфия*, 719.

**ИҚТИДОРЛИҒ** — қудратлилик, моҳирлик:

Тилига иқтидорлиғ — ҳакими хирадманд; сўзига ихтиёрсиз — ланми нажанд. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-60.

**ИҚТИЗО** — тақозо, зарурат, талаб:

Бу учурда чархи нилун қазосидин ва сипеҳри дун иқтизосидин андоқ ғуборе ва андоқ изтиробеким... *Муншаот*, XIII-98;

То рўзгор ҳаводиси иқтизосидин Бобак қошидаким, Ардуволнинг Форс вилоятида бир гумаштаси эрди. *Тарихи мулуки ажам*, 515;

≈ **айла-** — тақозо қилмоқ:

Бу навъ иқтизо айлади хўблуғ
Ки қилғайсен изҳори маҳбублуғ.
*Садди Искандарий*, 235б8.

**ИҚТОЪ** — кесиш, мукофот тариқасида ажратиб берилган ер-сув:

Не иқтоъ аларға ки Доро қилиб,
Скандар ҳам андағ мадоро қилиб.
*Садди Искандарий*, 266б11.

**ИҒВО** — йўлдан уриш, фитна юрғизиш:

Фиръавн сувға кирарда мутараддид бўлди ва Ҳомон иғвоси била отин сурди. *Тарихи мулуки ажам*, XV-22.

**ИҒМОЗ** — яшириш, бекитиш; ≈ **айла-** — яширмоқ, бекитмоқ:

Қирғовул қорда ёшунған кибидур айбларинг,
Элга бас зоҳир, агарчи сен этарсен иғмоз.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-280.

**ИҲДО** — бири, бириси; иккининг бириси; иҳда-р роҳатайн — икки роҳатнинг бири:

Халқдин навмидлик еткурди роҳат кўнглума,
Эй Навоий, билдим иҳдар-роҳатайн эркани яъс.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-236.

**ИҲДОС** — пайдо қилиш, яратиш; жонлантириш:

Кўнгулда зулм била қилма юз бино иҳдос,
Чу қилдинг ушбу етар, қилмағил яно иҳдос.
*Хазойинул-маоний*, IVб-94.

**ИҲЗОР** — ҳозирлаш, ҳозир қилиш; ҳузурига келтириш:



www.ziyouz.com kutubxonasi

То хабар Намрудқа етишти, Намруд мутараддид бўлуб, анинг иҳзориға ҳукм қилди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-194;

Фиръавн эшиткач, Мусо алайҳис-салом қатлин кўнглига жазм қилиб, анинг иҳзориға ҳукм қилди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209.

**ИҲОНАТ** — таҳқирлаш, хўрлаш:

Минг йил киши жаҳон элига қилса шоҳлик,
Бир дам алар иҳонату ориға арзимас.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-227;

...кишининг ўз касру нафси жиҳатидин бир жамоатға иҳонат етгай — яхши бўлмагай. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 701;

≈ **қил-** — камситмоқ, ҳақорат қилмоқ:

Алқисса, Иброҳим алайҳис-салом ул вақтнинг бутларин сабаб ва иҳонат қилиб, элни тенгрига даъват қилур эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-194.

**ИҲОТА** — ўраб олиш, ўз ичига олиш; ≈ **айла-** — ўраб олмоқ, ўз ичига олмоқ:

Офаринишни иҳота айлабон андоқ вужудинг,
Ким муҳит ул доира кўк нуқтадек ким бўлса марказ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-203.

**ИҲТИЁЖ** — муҳтожлик, зарурат:

Бировга ул тўн иҳтиёж бўлганда эгнидин суйиб олса эрди, ҳеч нима демас эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-105;

Манга сиёсати ҳажр ичра бир шарар басдур,
Ки мур ўртагали эрмас иҳтиёж томуқ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-316.

**ИҲША** — ички органлар, ичак-чавоқ:

Бир сабодга қуйнинг ич олотини
Солибон иҳшаву қозуротини. *Лисонут-тайр,* 106-9.

## Й

**ЙИБАР-//(ЙИБОР-)** — юбормоқ, жўнатмоқ:

Тўрт минг дирамни нақд қилиб, дўстининг уйига йибарди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-117;

Жавоҳирики йибардинг бу номуродинг учун,
Кўнгул хизонасини махзани мурод эттинг.

*Хазойинул-маоний,* IIб-342;

Мавлоно Абдулваҳҳоб... Астрободда иҳтисоб амрин анга ружуъ қилиб йибардилар. *Мажолисун-нафоис,* 58.

**ЙИБАРИЛ-//(ЙИБОРИЛ-)** — юборилмоқ:

Фақир кўпроқ авқот ниёзмандлиқ юзидин нақд ё жинсдин туҳфа ва табаррук алар хизматиға йиборсам Хожа Деҳдордин йибарилур эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698.

**ЙИГИР-** — айланмоқ, тусланмоқ:

Қувонурмен ул ойни ҳар неча кўрсам,
Мени гарчи ул неча кўрса йигирдик.

*Хазойинул-маоний,* IIб-342.

**ЙИГИРМИ** — йигирма:

Олти юз мингдин ортугроқ эрдиларким, йигирми ёш била элликнинг орасида эрдилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214;

Қишнинг тўрт ойидаким, қавс ва жадй ва далв ва ҳут бўлғай, ҳар куни ўтмак юз ададким, йигирми ботмон, уч тангалик эт билан мураттаб қилғайлар. *Вақфия,* XIII-179.

**ЙИГИРМИНЧИ** — йигирманчи:

Йигирминчи фасл. *Маҳбубул-қулуб,* 33.

**ЙИГИТ** — йигит, ўсмир, ёш:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ва Кайковуснинг ўғли бор эрди, Судобадин ўзга анодин Сиёвуш отлиғким, Юсуф алайҳис-саломдин сўнгра анингдек жамил йигит йўқ эрди. *Тарихи мулуки ажам*, 509;

Эй Навоий қаридинг, чиққил йигитлар базмидин,
Ким шабоб айёмиға нисбат эмас даврони шайб.
*Хазойинул-маоний*, IIб-57.

**ЙИГИТЛИК** — ёшлик, ўсмирлик:

Доно иликдин борғандин сўз айтмас, ўтган йигитлик орзу била қайтмас. *Маҳбубул-қулуб*, 163;

Ҳар ишда йигитларга ёлинмоқ ҳасрат,
Сўз ичра йигитликни соғинмоқ ҳасрат.
*Назмул-жавоҳир*, XV-27;

Ким йигитликда қилур тавба, йигитлик улдур,
Қори булғор соқолин қилса қадаҳпаймолиқ.
*Хазойинул-маоний*, IIб-320.

**ЙИЛ** — йил:

Агар йиллар риоят қилибсен ва ҳамхонадур, бир қатлаки нима бермадинг бегонадур. *Маҳбубул-қулуб*, 37;

Йилда беш-ўн кун ўлди ниҳол узра гул, валек
Гул келди тўрт фаслда қаддинг ниҳолида.
*Хазойинул-маоний*, IIб-547;

≈ **оши** — марҳумнинг дафн этилганига 11 ой тўлганда ўтказиладиган маросим:

Ул жумладин ҳуруф роқими бу марсия била тарихни айтиб, йил оши тортарда султони соҳибқирон олий мажлисларида ўткарди. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-66;

≈ **лар** — йиллар, кўп вақт, кўп йиллар:

Телба кўнглум ҳолини билмак таманно айладим,
Йиллар эрмишким, жунун даштида нопайдо эмиш.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-145;

Хожа Муайяд Меҳна... йиллар мазор бошида шайх эрди. *Мажолисун-нафоис*, 49.

**ЙИЛАҚ** — нимча:

Кўнглакинг барги гулу устида гулранг йилак,
Гул киби жисминг уза уйлаки, гулгун кўнглак.
*Хазойинул-маоний*, Iб-349.

**ЙИЛЛИҚ** — йиллик, бир йилга мўлжалланган:

Олти хушхон ҳофиздин мусаддирға йиллиқ нақда беш юз олтун, муносафа ошлиғ ўн беш юк; сойирдин ҳар бирига йиллиқ нақда юз сексон олтун буғдой, тўрт юк. *Вақфия*, 721;

Абубакр Варроқ дебтурки, Юсуф Ҳайётнинг ул икки сўзи Муҳаммад Муслимнинг юз йиллиқ ибодатидин яхшироқ.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-88.

**ЙИЛОН** — илон:

Мулойим такаллум ваҳшийларни улфат сари бошқарур, фусунгар афсун била йилонни тўшукдин чиқарур.
*Маҳбубул-қулуб*, 125;

Кўнгуллар ноласи зулфунг камандин ногаҳон кўргач,
Эрур андоқки, қушлар қичқиришқайлар йилон кўргач.
*Хазойинул-маоний*, Iа-125.

**ЙИЛЧИЛАЙ** — йилларча:

Ою йил девонау маст ўлмоғингдин тўймадинг,
Йилчилай ул ой борур, бир лаҳза ойил, эй кўнгул.
*Хазойинул-маоний*, IVб-377.

**ЙИЛЧИЛИК//ЙИЛЧИЛИҚ** — йилчилик:

Эй кўнгул давр аҳлидин минг йилчилик йўл гўша тут,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Е алардин етса юз минг ғусса, афғон айлама.
*Хазойинул-маоний,* IIа-301;

Ҳар бир кун минг йилчилиқ йўл бор эмиш дейилса, мингдин бирини дейилмамиш бўлғай. *Муншаот,* XIII-96.

**ЙИР-** — йирмоқ; ёриб кирмоқ:
Қўюнг тийғи кўксум шигофини йирдик,
Фироқида жоним аросиға кирдик.
*Хазойинул-маоний,* IIб-342.

**ЙИРЛА-** — ашула, қўшиқ айтмоқ, куйламоқ:
Кетур, соқий, чекиб йирлар учун ун,
Манга тўйдин улуш эвур жоми гулгун.
*Фарҳод ва Ширин,* 33;

**ЙИРЛАҒУЧИ** — жирловчи; куйловчи:
Назоирхон била сургучи мақол — дастёр била йирлағучи қаввол. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-25.

**ЙИРОВ** — жиров, бахши:
Эй йиров, сен ҳам эшикни кўргуз,
Ё тўғон бирла улуғ ирни туз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-698.

**ЙИРОҚ** — узоқ, узоқ масофали:
Андин сўнгра деди: Эй ўғул, йироқ йўл қатъ қилмоқ ўғлонлар ишидур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-105;
Акосира отланур бўлса эрди, расм эрдиким, сипоҳ йироқтин ҳалқа уруб, отлиғ турарлар эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* 523-524;

≈ **бўл-//ўл-** — узоқ бўлмоқ, узоқлашмоқ:
Ва ҳамул дебтурки, халқнинг мухолафатидин йироқ бўл.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-86;
Тажарруд тариқини бил муғтанам,
Тақайюд ғулусидин ўлғил йироқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-313;
Ва дебтурки, қушки ердин юқори учқай, агарчи осмонға етмагай, аммо домдин йироқ бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-148;

≈ **сол-** — узоқлаштирмоқ, ҳайдамоқ:
Бир йўли Навоийни йироқ солма назардин,
Ким ул доғи бир кун санга аҳбобдек эрмиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-273;

≈ **тут-** — узоқ қилмоқ, узоқлаштирмоқ, ҳайдамоқ:
Ул ўзин йироқ тутти ва ўз сўзида русух кўпрак зоҳир қилди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536;
Кўзунгни тенгри доийм шоҳ жамоли бирла ёрутсун,
Ямон кўздин сени, сендин ямон кўзни йироқ тутсун.
*Муншаот,* XIII-139;

≈ **туш-** — узоқлашмоқ, узоқда қолмоқ, айрилмоқ:
Ва сурат ошиқлари ўз ваҳмлари била маъшуқдин йироқ тушубтурлар ва билмасларки, кимнинг ошиқидурлар ва аларнинг кўнглин олған кимдур?
*Насойимул-муҳаббат,* XV-171;
Қуллуқ дуодин сўнгра арзадошт улким, то ул ҳумоюн мавкиб ғубори кўзлардин йироқ тушубтур...
*Муншаот,* XIII-149.

**ЙИРОҚ-** — узоқлаштирмоқ, четлаштирмоқ:
Жаҳонни бир кесак англа, ҳавоси гарди бало,
Бу гарддин қутулуб ҳар киши ани йироқиб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-69;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бу хайл одам эмаслар яхши боқсанг,
Эрур судинг, алардин гар йироқсанг. *Маҳбубул-қулуб,* 43.

**ЙИРОҚЛИҚ//ЙИРОҚЛИҒ//ЙИРОҒЛИҚ//ЙИРОҒЛИҒ** — узоқлик; айрилиқ, ҳижрон:

Ҳажр бедоди аро ҳар кун яқиндур ўлгамен,
Дўстлар беҳад қотиқ эрмиш йироғлиқ меҳнати.
*Хазойинул-маоний,* IIб-591;

Васл ила йироқлиқларининг чоралари,
Ким келди фараҳ мужиби наззоралари.
*Назмул-жавоҳир,* XV-25;

Сендин манга таҳаммул эмас бир замон йироглиқ,
Жон риштаси эрур чу сенинг сунбулингға боғлиқ.
*Мезонул-авзон,* 49;

Ложарам сендин йироқлиғ тиладилар.
*Тарихи мулуки ажам,* 517;

Бевафо ҳақ ношунос элдин йироғлиғ истаким,
Келмади ҳаргиз алардин ғайри бедоду жафо.
*Маҳбубул-қулуб,* 147.

**ЙИРТ-** — 1. йиртмоқ, чок қилмоқ:

Шайх тўнин солди ва асҳоб йиртиб улашадур эрдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-121;

Анингдекким кияр йиртиб либосин,
Қуёш сўгида олам тун палосин. *Фарҳод ва Ширин,* 192;

2. таталамоқ, тирнамоқ:

Шарора хатлари соғинма дуди оҳим аро,
Ки йиртибон юзини кийди мотамимға қаро.
*Хазойинул-маоний,* IIб-41;

Ғунчадек кўнглум бир очилғунча сенсиз қон ютар,
Таҳ-батаҳ аъзоси қон боғлаб, яқоси йиртилиб.
*Хазойинул-маоний,* IIа-36.

**ЙИРТУҚ//ЙИРТУҒ** — йиртиқ, эски, сўкилган:

Иста йиртуқ жанда кийганларда маъни махзанин,
Ким бу янглиғ ганж ўлур ул навъ вайронлар аро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-26.

Гулга йиртуқ либосдин не зиён, дурға бадшакл садафдин не нуқсон. *Маҳбубул-қулуб,* 132;

Қади хам бўлди гўё бу миҳандин,
Тўни йиртуглари ҳам бу тикандин. *Фарҳод ва Ширин,* 8.

**ЙИТ-** — йўқолмоқ, йўқ бўлмоқ:

Эй сабо, кўйида йит кўнглумниким, айлар эмиш
Булажабвашлиқлар ул ошуфтан расво басе.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-323;

Қарор сабри итти, ҳуши кетти,
Анга етти иши охирки йитти. *Фарҳод ва Ширин,* 24.

**ЙИТИР-//ЙИТУР-** — йўқолмоқ, йўқ қилмоқ:

Ҳар ойинаким, мусофир кўрган йўлға қадам урса ва етмаган водийға югурса йўл йитурмак эҳмоли бор.
*Маҳбубул-қулуб,* 151;

Бу золимлар мулкни барбод бергучилардур ва мулк аҳли йиғиштурғанларни йитиргучилардур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-14.

**ЙИҚ-** — йиқилмоқ, қулатмоқ, ағдармоқ:

Шопур чодир ичида эрдиким, қатиқ ел қўпуб, чодир анинг бошиға йиқти ва сутун бошиға тегиб, ҳалок бўлди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-217;

Йиқиб айвонини сайли залолат,
Еғиб деворидин гарди малолат. *Вақфия,* XIII-170;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Хатингки, ҳар неча кўпроқ тарош қилса, чиқиб
Жамолу хўблуғунг қасрини йиқар кўпрак.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-735.

**ЙИҚИЛ-** — йиқилмоқ, қуламоқ, ағдарилмоқ:

Оз деган оз янгилур, оз еган оз йиқилур.

*Маҳбубул-қулуб,* 161;

Қўйининг девори устимга йиқилса яхшироқ,
Ондин айру жилвагоҳим бўлғуча авжи ҳарам.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-402.

**ЙИҚИЛМОҒЛИҚ** — йиқилмоқлик, мағлуб бўлишлик:

Шеваси изтироб қилмоғлиқ,
Гоҳ қўпмоқ, гаҳе йиқилмоғлиқ.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1159.

**ЙИҚИЛҒУР** — йиқиладиган, йиқилишга келиб қолган:

Кулбам айвонин фалак йиққанни сўр ул зордин,
Ким аниси йўқ, йиқилғур кулбаси айвонида.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-15.

**ЙИҚУҚ//ЙИҚУҒ** — йиқиқ, йиқилган, ағдарилган:

Иффату салоҳ уйи алардин бузуқ, офият ва зуҳд биноси алардин йиқуқ. *Маҳбубул-қулуб,* 59;

Бериб ғам нақди, айлаб дилраболиғ, ваъда қилдинг васл,
Карам қилдинг, йиқуғ кўнглумни олдинг, лутф кўргуздунг.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-194.

**ЙИҒ-** — 1. тўпламоқ, жам қилмоқ, йиғмоқ:

Ҳазрати шайх асҳобини йиғиб, амр қилибтурларки, вилоятларингизға боринг. *Насойимул-муҳаббат,* XV-145;

Бешада умри бўлур эрмиш узун,
Умрида шуғли анинг йиғмоқ ўтун. *Лисонут-тайр,* 195-17;

2. тортмоқ; **илиг йиғ-** — қўл тортмоқ:

Эй Навоий, бил неким бўлғанни ҳақ тақдиридин,
Мундин ўзга амрдин кўнгулни уз, илгингни йиғ.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-313;

3. термоқ; (ҳосил) йиғмоқ:

Фироқ хирмани йиғдим, висол тухмин экиб,
Замона мазраъида борму мен киби ҳорис.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-93.

**ЙИҒДУР-** — йиғдирмоқ, жам қилдирмоқ:

...тўрт девонға машҳурдур, улча саъй ва имкони бор, қилилиб, йиғдурдилар ва анинг абёти адади ўн саккиз мингга етти. *Мезонул-авзон,* 4-5;

Ер қатл этгали ушшоқини йигдурған эмиш,
Бер бу базм ичра Навоийға тақаддум, ё раб.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-67.

**ЙИҒИ** — йиғи:

...ва ул меҳросо жабин ҳирмонида не шамъ шуъласи ёруқ ва не кўз шамъи айни йиғидин очуқ. *Муншаот,* XIII-94;

Ё фалак берди йиғи кўр айлаган Ёқубнинг
Кўзлари очилмоқ учун моҳи Канъон муждасин.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-480.

**ЙИҒИЛ-** — тўпланмоқ, йиғилмоқ, жам бўлмоқ:

Сабоҳ ўтар эл ўлукни кўруб йиғилибтурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-164;

Кечрак очмоқ бурқаъ эрмас эл ўлар деб раҳм учун,
Балки айларсен улус кўпрак йиғилсун деб ҳаял.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-393.

**ЙИҒИШТУР-** — 1. бир жойга тўпламоқ, йиғмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

...ва қабрлари пароканда ерларда воқеъ эрди, йиғиштуруб, алар жаворида қўюлди.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-86;

Ашк аро ўлдум, йиғиштур эмди зулфунг шастини,
Ким сув узра келгуси дарё аро ўлган болиғ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-305;

2. йиғиштирмоқ; тозаламоқ:

Ул эшиклар йиғиштурурда Мир эшигига бориб, беадабона сўзлар айтибтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-163;
Миср отлиғ мулозимлариға буюрган эрмишларки, чопар ва тўра учун эшиклар йиғиштурғай.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-163;

3. кўтармоқ; халос қилмоқ:

...мазаллат туфроғидин рўзгоринг чеҳрасин супурдум ва меҳнат дашти саргардонлиғидин паришон хилқатингни йиғиштурдум. *Муншаот,* XIII-153.

**ЙИҒЛА-** — йиғламоқ:

Битиб эрдингизким, Мирзо тобуғида камина қулни ёд қилиб йиғлармен. Ёд қилурингизға розимен, йиғларингизға йўқ.

*Муншаот,* XIII-137;

Эй Навоий, тоқини мен доғи ашкимдин йиқай,
Чун манга қисм этти бу чархи муқаввас йиғламоқ.

*Хазойинул-маоний,* Iа-245.

**ЙИҒЛАМСИН-** — йиғлагандек бўлмоқ, йиғламсирамоқ:

Зоҳид ишқин десаки, қилғай фош,
Йиғламсинуру кўзига келмас ёш.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 9;

Хожа Абу Саид... ўз шеърин ўқурда йиғламсиниб ўқур.

*Мажолисун-нафоис,* 163;

Шоми ҳажрим тонгсиз ўлмиш не ажабким, ажздин
Шомдек йиғламсиниб, тонгдек табассум айларам.

*Хазойинул-маоний,* Iб-448.

**ЙИҒЛАТ-** — йиғлатмоқ; хафа қилмоқ, озор бермоқ, жабр етказмоқ:

Ёшурун эрди ғамим, муфрит қадаҳ ўткан кеча
Йиғлатиб, беихтиёр эткан эмиш эл ичра фош.

*Хазойинул-маоний,* IVб-264;

Ул ойки, кула-кула қироғлатти мени,
Йиғлатти мени демайки, сиқтатти мени.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 9.

**ЙИҒОЧ** I — дарахт; ёғоч:

Ғам тошин жисмимда пайконинг била банд айладинг,
Ул самарни бу йиғочқа барг пайванд айладинг.

*Хазойинул-маоний,* Iб-379;

Онда тўбиваш йиғочлар жилвасоз,
Гуллари юз лавн бирла ишвасоз. *Лисонут-тайр,* 115-2;

...мевасиз йиғоч ҳамону ўтун ҳамон ва ёғинсиз булут ҳамону тутун ҳамон. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-50.

**ЙИҒОЧ** II — масофа ўлчови:

Ва анинг иртифоъин баъзи тўрт йиғоч ва баъзи мундин ортуқроғ дебтурлар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-211;

Анингдек тешадин секриб ушоқ тош,
Ки нозир бир йиғочдин қочуруб бош. *Фарҳод ва Ширин,* 108.

**ЙЎЛ** — 1. йўл:

Хуш вақти фано базми сари борғаннинг
Йўлдин ўзлук қайдини қайтарғаннинг.

*Назмул-жавоҳир,* XV-35;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қатъ этарлар эрди йўл андоқки, барқ
Ғарбдин бир ҳамл аларға эрди шарқ. *Лисонут-тайр,* 94-1;
2. чора, усул:
Аммо анинг мушоҳадасидин Шайхқа тағйир йўл топти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-142;
Дунё асбоби сори майл қилмайдур ва бовужуди фақир ўзин ул навъ ғаний кўргузур эрмишки, халқ риоят йўлин топмаслар эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-156;
3. мазҳаб, эътиқод, ҳаётда тутган йўл:
Бу йўлда кимки набий шаръидин чиқарди қадам,
Йўл озди, чунки мутеъ ўлди аҳли жоҳилға. *Хазойинул-маоний,* IIIб-691;
≈ **аҳли** — сўфийлик йўли:
Хожа Абдуллоҳ Ансорий деди,
Улки бу йўл аҳлиға ҳоди эди. *Лисонут-тайр,* 191-14;
≈**-йўл** — олабайроқ, йўл-йўл:
Чаманлар ичра йўл-йўл сарви озод,
Дегилким, солди тез-тез соя Фарҳод. *Фарҳод ва Ширин,* 49;
≈ **асра-** — йўлга қарамоқ, мунтазир бўлмоқ:
Учрамас ҳар кўй бошида туруб йўл асрасам,
Равшан эрмас, ваҳки, шамъи бахти гумроҳим менинг. *Хазойинул-маоний,* IIа-196;
≈ **бошла-** — йўлга солмоқ, етакламоқ:
Ҳам мадад айлаб мени гумроҳға
Лутф этиб йўл бошланг оташгоҳға. *Лисонут-тайр,* 84-16;
≈ **оз-** — адашмоқ:
Кирди ишқ аҳли фано даштиға, эй мажнун кўнгул,
Истасанг йўл озмағайсен, карвондин қолмағил. *Хазойинул-маоний,* IIIа-201;
≈ **топ-** — билмоқ:
Бир Сулаймони набий эрдики ул,
Топиб эрди қушлар алфозиға йўл. *Лисонут-тайр,* 193-7;
≈ **тут-** — йўлга тушмоқ, юра бошламоқ:
Кўнгул кўзлар йўлин тутмоққа ҳажрингда шитоб айлар,
Бирин тутқунча бирнинг сайли оламни хароб айлар. *Хазойинул-маоний,* IIа-107;
≈ **ур-** — тўсмоқ, йўлдан чиқармоқ:
Кофири масте йўлум урмишки, дайр ўлмиш ерим,
Дайр аро ҳам балки чиқмон кулбаи хаммордин. *Хазойинул-маоний,* IIа-248;
≈ **қатъ эт-//қил-** — юриб ўтмоқ:
Бу сифат йўл қатъ этиб мақсад сари,
Қайси мақсад, шиддати беҳад сари. *Лисонут-тайр,* 69-10;
Фақр водийсиға кирган ташласун ўзлук юкин,
Ким қилур йўл қатъин осонроқ неча бўлған енгил. *Хазойинул-маоний,* IIб-378.

**ЙУЛА-** — яқинига бормоқ, яқинлашмоқ:
Маҳаллида айтур сўзни асрама, айтмас сўз теграсига йўлама. *Маҳбубул-қулуб,* 162.

**ЙУЛДА-** — йўлламоқ, йўлга солмоқ:
Жаҳл аро афтодалиқдин қўлдасанг,
Шоҳимизни истамакка йўлдасанг. *Лисонут-тайр,* 23-5.

**ЙУЛДОШ** — ҳамроҳ, дўст:
Кўрдум, ҳамул йигит эрдики, Астробод йўлида бизнинг била йўлдош эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-163;
Чу қурб қофиға еттинг, етишмади Жибрил,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Не навъ ҳудҳуд симурғ ила бўлур йўлдош.
*Ҳазойинул-маоний,* IIб-246.

**ЙЎЛДОШЛИҒ** — дўстлик, ҳамроҳлик:
Ул жамоат ҳам қилиб қўлдошлиғ,
Кому ноком эттилар йўлдошлиғ. *Лисонут-тайр,* 87-9.

**ЙЎЛУҚ-** — тасодифан учрамоқ, йўлиқмоқ, дуч келмоқ:
То бир кун Бухоро бозорида ул дарвешга йўлуқтум ва танидим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-129;
Хонақаҳ аҳли йўлуқса мастлиғдин тонимон,
Шукрким, бўлдум аларга ошнолиғдин халос.
*Ҳазойинул-маоний,* IIа-155;
Мавлоно Лутфий... бу фақирға йўлуқти.
*Мажолисун-нафоис,* 252.

**ЙЎЛУҚУШ-** — йўлиқмоқ, учрашмоқ:
Ул халқни бошлаб чиққан кишига йўлуқуштилар.
*Маҳбубул-қулуб,* 83.

**ЙЎЛУҚТУР-** — учратмоқ, рўпара қилмоқ, дучор қилмоқ:
Фурқат саҳари ғамға йўлуқтурди мени,
Ҳижрон куни юз балоға топшурди мени.
*Ҳазойинул-маоний,* Iб-771.

**ЙЎН-** — 1. йўнмоқ, тарашламоқ:
Хатинг саводиға сунъ илги йўнди чун хома,
Ҳамул рақам била қилди мени сияҳнома.
*Ҳазойинил-маоний,* IIIб-528;
Яна тутти ҳамул хорода маскан,
Яна йўнди ҳамул хорони Қоран. *Фарҳод ва Ширин,* 44;
2. киришмоқ, ёза бошламоқ:
Олтмишқа умр қўйғанда қадам,
Қуш тилин шарҳ этгали йўндим қалам. *Лисонут-тайр,* 207-12.

**ЙЎНДУР-** — йўндирмоқ:
Ва Шайх Зайниддин Хавофий ҳазратлари Мисрдин бир оқ тош йўндуруб келтуруб, аларнинг қабрининг лавҳи қилиб турлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-136.

**ЙЎР-** — таърифламоқ; йўймоқ, таъбир қилмоқ:
Уйғоғлиғда не олингга келса қазодин кўр, уйқуда ҳар не тушунгга кирса яхши йўр. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-84.

**ЙЎРТОҚ//ЙЎРТОҒ** — йўртоқ, қирчанғи от; суст юриш; сустлик; мужмал:
Юздин бирики маъракага етиб, йўртоқ чопиш билан ўзин зоеъ этиб. *Маҳбубул-қулуб,* 17;
Нодонға сўз демак айғоғдур ва кўп демаги йўртоғдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 140.

**ЙЎРҒАЛАМОҚ** — йўрғалаш:
Йўрғаламоқ вақти чу солиб аёғ,
Кабки дари оллида андоқки зоғ.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 51.

**ЙЎРҒАЧИ** — амал, касб номи; йўрғачи:
Ҳунар ва пешада андоқки, қушчи ва барсчи ва қўруқчи ва тамғачи ва жибачи ва йўрғачи.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ЙЎСУН** — йўсин, тариқа, равиш:
Агарчи сарвға гул қилди боғбон пайванд,
Ва лек сарв қади гулрухумча йўқ йўсуни.
*Ҳазойинул-маоний,* IIIб-585;
Тонг Тусға киргач, Бобо Маҳмуд Тусийки, мажзуб эрди, ҳазрат буюрған йўсун била келадур эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-150;



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ҳукм йўсуни била** — ҳукм йўли билан, ҳукм қилинганидек:
Закотни шаръ ва ҳукм йўсуни била закотчилар алардин мустахлас қилсалар. *Муншаот,* XIII-132-133.

**ЙЎСУНЛУҚ//ЙЎСУНЛУҒ** — йўсинлик; равиш, тавр, каби:
Ва жиба ва жавшан ва кўҳа ва қолғандуруқ ва қорбичи ва кежим ва оҳа йўсунлуқ уруш асбобин ҳам турк тили била айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 16;
...бу йўсунлуқ дерларки, етмиш навъ бўлуркким, сорт борисин мурғоби-ўқ дер. *Муҳокаматул-луғатайн,* 15;
...дағи ҳар хусусдин ҳар қайси ишким, арз қилған йўсунлуқ сурат боғласа, ани шарҳ била иноят қилиб, битиб йибарилсаким, Мирзо арзиға еткурулса. *Муншаот,* XIII-133.

**ЙЎҚ** — 1. йўқ, мавжуд эмас:
Бу гулшан ичраки йўқтур бақо гулига сабот,
Ажаб саодат эрур, чиқса яхшилиқ била от.
*Хазойинул-маоний,* IIа-421;
Ким олам аро уёти йўқтур анинг,
Дин нуктасида фатонати йўқтур анинг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-49;

2. йўқлик, адам:
Йўқдин эттинг бор ҳар дам юз Масиҳи руҳбахш,
Лек унсурдин мужаррад барчаси жавҳармисол.
*Хазойинул-маоний,* IVб-376;

3. эмас:
Савмааға бормасам айб йўқ, эй шайхким,
Ҳеч гилам йўқтурур кулбаи хаммордин.
*Хазойинул-маоний,* Iа-327;
Ғамингни элга бериб йўқки бизни шод эттинг,
Ки элни шод этибон бизни айладинг ғамнок.
*Хазойинул-маоний,* IIб-334;

≈ **-йўқ** — йўқ, ундай эмас:
Шаҳдур гадойи майкада, йўқ-йўқ, ғалат дедим,
Шаҳни гадолар анда қачон кўзга илдилар?!
*Хазойинул-маоний,* IIIб-159;

≈ **у бор, бору йўқ** — 1. ҳамма нарса:
Чун жудо бўлсам мени ғамнок йўқу бордин,
Не ғамим сен бўлмасанг мен зори ҳайрондин жудо.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-11;
Ва қаҳат шиддати бир ерга еттиким халойиқ бору йўқин, балки ўз нафсларин егуликка соттилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-204;

2. йўқлик ва борлик:
Навоий, ул киши топти фароғ оламдин,
Ки ҳимматн кўзи тенг кўрди йўқу борин анинг.
*Хазойинул-маоний,* IIа-198;

≈ **са** — бўлмаса:
Тақририм агар яхши эди, йўқса табоҳ
Алфозим агар ёмон эди, гар дилхоҳ. *Вақфия,* 718;

≈ **ўл-** — вафот қилмоқ:
Не ажаб майл айласам йўқлуққа ҳар дам, эй кўнгул,
Ким йўқ ўлсам йўқтурур йўқлар кишим ҳам, эй кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* IIб-396.

**ЙЎҚЛА-** — сўрамоқ, қидирмоқ, йўқламоқ:
Аммо Ийшуъни йўқлағанлар бориб, осилған кишини кўрдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-236;
Йиғилиб ҳалқа урған можароға,
Мени йўқларму эркинлар арода. *Фарҳод ва Ширин,* 178.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ЙЎҚЛУҚ//ЙЎҚЛУҒ** — йўқлик, фано, фонийлик:
Ё рабки, иноятингни ёр айла манга,
Йўқлуққа ҳидоятингни бор айла манга.
*Хазойинул-маоний*, Iб-741;
Чун бу иқлим узра бўлди тахтгир,
Тузди йўқлуқ кишвари узра сарир. *Лисонут-тайр*, 178-9;
Тенгри мундоқ балоларни адам жоҳидин вужуд тахтгоҳиға келтурмасун ва йўқлуғ зиндонидин борлиғ шаҳристониға еткурмасун. *Маҳбубул-қулуб*, 14.

**ЙЎҒРУЛ-** — қоришмоқ, булашмоқ, аралашмоқ:
Кетар ҳушум, қачон эслармен ул бут қасри деворин,
Магарким йўғрулубтур бода бирла дайрнинг дойи.
*Хазойинул-маоний*, IVб-584.

## К

**КАБИР** — 1. катта, буюк, улуғ:
Мавлоно Васлий... кабир ва сағир шатранжни хўб ўйнар.
*Мажолисун-нафоис*, 160;
2. катта ёшли:
Умид улким, сағир ва кабир, шайху шобнинг хотираларига дилпазир ва кўнгулларига ногузир бўлғай.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-58;
≈ **уш-шон** — улуғвор, мартабаси улуғ:
Имоми маъсуми Зайнул — обидиннинг сағираи маъсумасининг кабируш-шон каломи агарчи ул сағирадин маъсум эрди.
*Ҳайратул-аброр*, 170;
≈ **а гуноҳ** — зўр гуноҳ, кечирилмайдиган иш:
Кабира гуноҳдир — оз сўз ҳамки ўтрукдур, заҳри муҳликдур — агарчи миқдори ўксукдур. *Маҳбубул-қулуб*, 127.

**КАБК** — хушовоз қуш, каклик:
Мусо алайҳис-салом дуо қилиб, аларға кабк ва таранжин ёғар эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-217;
≈ **и дари** — хушовоз тоғ каклиги:
Жилваму айлар қизил тўн бирла ҳарён ул пари,
Ё магарким лолазор ичра кезар кабки дари.
*Хазойинул-маоний*, Iб-594;
Кўруб кабки дарининг сайру гомин,
Қилиб ёд ул бути раъно хиромин. *Фарҳод ва Ширин*, 160.

**КАБОБ** — кабоб:
Жигар кабобиға майл этмаган эса ул маст,
Навоиё, нега бағрингни ҳар тараф тилди.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-594;
Мунунг юзида май бати лаъли ноб,
Ичинда анинг бурдаған бат кабоб.
*Садди Искандарий*, 269б5;
≈ **айла-//эт-** — куйдирмоқ, азоб бермоқ:
Ҳар гаҳки қадаҳ нўшин майли майи ноб айлар,
Мужгон ўқиға шишлаб бағримни кабоб айлар.
*Хазойинул-маоний*, IIб-177;
Тешиб беҳад тани осудасини,
Кабоб этган киби қўй рўдасини. *Фарҳод ва Ширин*, 72.

**ҚАБОБЛИҒ** — куйган; озор кўрган, жафо чеккан:
Фироқу дард қачон тузса базм кулбам аро,
Берур кўзум майи лаълу кабоблиғ кўнглум.
*Хазойинул-маоний*, IIа-230.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ҚАБУД** — кўк тусли:

Ҳадди жанубисида бир турфа руд
Руд неким лужжаи чархи кабуд.

*Ҳайратул-аброр,* 182-28; қ. **ЧАРХ.**

**ҚАБУДЖОМАЛИҒ** — кабуджомалик (жой номи):

Мавлоно Соҳиб кабуджомалиғдур. *Мажолисун-нафоис,* 105.

**ҚАБУТАР** — каптар:

Ободлар анинг зулмидин вайрона, кабутар тоқчалари бойқушға ошёна. *Маҳбубул-қулуб,* 12;

Кўрдиким, бир ғариб ранглик фариштаким, кабутар чиройлиқ эрди, равзандин кириб, анинг қошинда қўнди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-222;

Қабутар гар тутар ором ўлуб ром,
Анга не ром бўлмоғлиғ, не ором. *Фарҳод ва Ширин,* 195.

**ҚАБУТАРБОЗ** — каптарбоз:

Соқиё, тортай кабутар дам, кетур бир бодаким,
Бир кабутарбоз учун ўлдум ғаму меҳнат била.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-538.

**ҚАБУТАРХОНА** — каптархона:

Қабутар йўқ, кабутархонадур ул,
Дема анжумки, сочқан донадур ул. *Фарҳод ва Ширин,* 195.

**ҚАВҚАБ** — юлдуз, сайёра:

Субҳи давлат юзунг, эй тавсани гардун санга ашҳаб,
Тожинг устидаги дур ўйлаки, тонг бошида кавкаб.

*Мезонул-авзон,* 42-43;

Ва мунинг кайфияти бу эрдиким, Юсуф алайҳис-салом туш кўруб эрдиким, гунаш ва ой ва ўн бир кавкаб анга сажда қилдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-201;

≈ **и жалолат** — порлоқ юлдуз, улуғ юлдуз:

Меҳр худ кавкаби жалолатидин,
Ерга кирмиш эди хижолатидин.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 895;

≈ **и иқбол** — бахт юлдузи:

Мен озибмен йўлдину бас тийрадур ҳижрон туни,
Толиъ ўл, эй кавкаби иқболу, бўлғил раҳбарим.

*Хазойинул-маоний,* IVб-414;

≈ **и сайёр** — сайр қилувчи юлдуз, сайёра, планета:

Арзи сокин қайда ва сипеҳри даввор қайда ва туроби мутамаккин қайда ва кавкаби сайёр қайда?

*Маҳбубул-қулуб,* 153;

Ҳажрим тунида чархки қолди ҳаракатдин
Эй ашк, қил ул кавкаби сайёрға маъруз.

*Хазойинул-маоний,* IVб-282;

≈ **и тобнок** — порлоқ юлдуз:

Ва улча салтанат дуржининг дурри поки ва хилофат буржининг кавкаби тобноки Султон Муҳаммад Мирзо... бобида битилиб эрди. *Муншаот,* XIII-140;

**ҚАВҚАБА** — 1. юлдуз, юлдузлар гуруҳи:

Бир кавкаба бирла шаҳсуворим келадур,
Ким юзини ой демакка орим келадур. *Муншаот,* XIII-122;

...хаёлимға андоқ келурким, сўзум мартабаси авждин қуйи инмагай ва бу тартибим кавкабаси аъло даражадин ўзга ерни берганмагай. *Мухокаматул-луғатайн,* 23-24;

2. нур, ёруғлик:

Меҳри жамоли кавкабаси била анжуманни равшан қилмоғлиғи... *Фарҳод ва Ширин,* 126; қ. **КАВОКИБ.**



www.ziyouz.com kutubxonasi

**КАВКАБАФШОН** — юлдуз сочувчи; ёш:

Кўк ғазоли чунки кофур узра мушкафшон бўлур,

Кавкабафшон кўзларимдин ул қуёш пинҳон бўлур.
*Хазойинул-маоний*, Iб-180.

**КАВКАБГУН** — юлдузга ўхшаган; порлоқ, тиниқ, чиройли:

Ҳулласин ойдек айлабон шабгун,
Дурлар ул ҳулла узра кавкабгун.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 982.

**КАВКАБИСТОН** — юлдузлар чарақлаб турган тиниқ осмон, юлдузлар макони:

Бу лайлу бадр ўлуб шамъи шабистон,
Узоридин хай анда кавкабистон. *Маҳбубул-қулуб*, 4.

**КАВКАБОЙИН** — юлдузга ўхшаш, юлдуздай:

Эй Навоий, сўз деким, давронни гардундек қазо
Жуз бу дурри кавкабойин бирла тазйин айламас.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-229.

**КАВЛА-** — кавламоқ, қазимоқ:

Ўқларингдинким кўзум ҳам равшан ўлмиш, ҳам очуқ,
Машъаледурким, бўлубтур кавламоқ бирла ёруқ.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-317.

**КАВН** — мавжудлик, борлиқ:

Ваҳ, не манзилдур фано кўйиким, анда етмайин
Кимса икки кавндин осуда хотир бўлмади.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-607;

Муҳаммад кофу нунға қурратул-айн,
Туфайли кавн ўлуб, йўқ-йўқки кавнайн.
*Фарҳод ва Ширин*, 8;

≈ **у макон** — борлиқ, коинот:

Дунё сори ҳирс ҳар ямондин ортуқ,
Тарк этмак ани кавну макондин ортуқ.
*Назмул-жавоҳир*, XV-37;

≈ **у фасод** — борлигу йўқлик, барпо бўлиш ва бузилиш:

Жазби муфрит эрди. Ҳеч вақт андин кавну фасод оламиға шуур зоҳир бўлмади. *Насойимул-муҳаббат*, XV-164.

**КАВНАЙН** — икки дунё; жисмоний ва руҳоний олам; бу дунё ва охират:

Ул шаҳу жинну инс хайли анинг
Балки кавнайн ўлуб туфайли анинг. *Вақфия*, 714;
Не уммийға сургач шараф хомаси,
Қилиб они кавнайн алломаси. *Вақфия*, 714;
Ажаб йўқ мусаввир эса бир оти,
Ки ул чекти кавнайннинг сурати.
*Садди Искандарий*, 274б-1;

≈ **шоҳи** — бутун борлиғ шоҳи, икки жаҳон подшоҳи:

Не сўздин ким ўтти эрур бу ажаб,
Ки кавнайн шоҳи расули араб. *Садди Искандарий*. 253а3.

**КАВОКИБ** — юлдузлар:

Ўзидур ою равшанрой беклар,
Қамар даврида андоқким кавокиб.
*Хазойинул-маоний*, IVб-726;

Шарардин кавокиб юзи ўртаниб,
Не кавокиб малойик пари чўрканиб.
*Садди Искандарий*, 237а10;

≈ **и сайёр** — сайр қилувчи юлдузлар:

...кавокиби сайёр дурусти секка хутутидин муарродурур ул сода сиймлар очқан кишвар зарробхонасида секкан адлинг-



www.ziyouz.com kutubxonasi

ға сўқулсун. *Муншаот,* XIII-149; қ. **КАВКАБ.**

**КАВСАР** — жаннат булоғи; моддий ва маънавий тўқлик:

Истама кавсар, Навоий, топ фароғат бодадин,
Ким эрур ул мухталиф, лекин бу бирдур муттафиқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-325;

Жаннат чаманида руҳи масрур ўлсун,
Кавсар суйи бесоқий анга хур ўлсун.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 537;

≈ **и роҳ** — кавсар майи:

Дема далв ичра сувким, кавсари роҳ,
Топиб ҳут ўзни ул баҳр ичра тимсоҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 11.

**КАВСАРОСО** — кавсар каби, кавсарсимон; тоза:

Нақд жаннатдур Навоий кавсаросо май ичиб,
Ўзни зору волаи бир сарви ҳуризода эт.
*Хазойинул-маоний,* IIб-92;

Кавсаросо суйи далили анинг
Ҳар тараф руди салсабили анинг. *Сабъаи сайёр,* 128-4.

**КАД//КАДД** — меҳнат, машаққат; ≈ **айла-** — меҳнат қилмоқ, машаққатли хизмат қилмоқ:

Тамаввул касратидин бўлсанг андоғ,
Ки Қорун даргаҳингда айлагай кад.
*Хазойинул-маоний,* IIа-396.

**КАДБОНУ** — уй-рўзғорли хотин, уй бекаси, хоним:

Мувофиқ тушса кадбону, давлат ва жамиятға бўлмоқдурур ҳамзону. Уйнинг оройиши андин ва уйлукнинг осойиши андин. *Маҳбубул-қулуб,* 55.

**КАДУ** — қовоқ, сув қовоқ:

Кундуз санга бир гадойи руси,
Хуршеддин эгнида кадуси. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 649;

≈ **и кажкули** — қаландарлар тиланиб топган пулларини солиш учун бўйинларига осиб юрадиган қовоқлари:

Қилма кўнглунгни савол аҳли кадуи кажкули,
Солма бир зарфқа юз навъ мухолиф ағроз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-280.

**КАДХУДО//КАДХУДОЙ** — 1. уй-рўзғорли эркак, оила бошлиғи:

Чун Ҳиротға келибтур, кадхудо бўлубтур ва мен мутаваллид бўлубмен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-117;

Ул дафинани ул икки кадхудой бўлғанларға мусаллам туттилар. *Тарихи мулуки ажам,* 520;

2. ҳукмрон, шоҳ:

Ялош бинни Фируз офоқ аро
На беш йилки беш кун эди кадхудо.
*Тарихи мулуки ажам,* 519;

Гадо андин тўқ, кадхудо тўқлуғи ҳам андин-ўқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 47;

≈ **бўл-** — оилали бўлмоқ, уйланмоқ:

Мир Махдум... отаси қайтиб Нишопурға етганда кадхудо бўлуб мутаваттин бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 7.

**КАДХУДОЛИҒ//КАДХУДОЛИҚ** — уйланганлик, уй-рўзғор эгаси бўлиш:

То улки зажр била элтиб, ани кадхудолиғқа тарғиб қилибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-153;

Жаҳон шўхинки, эл маҳбубидур, ақд айладинг, лекин,
Тааммул қилки, не лозим келур бу кадхудолиғдин?
*Хазойинул-маоний,* IVа-245;

≈ **айла-** — ҳукмронлик қилмоқ:

Киши гар қилса минг йил подшолиқ,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Жаҳон мулкига айлаб кадхудолиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 31.

**ҚАЁНИЙ** — Сосонийлар сулоласи подшоҳларига мансуб, буюк ҳукмдорлар, шоҳларга мансуб:

Ва қаёнийлардин аввал кишиким, салтанат қилди Кайқубод эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 509;

Яна қавму хайлимға қилма инод,
Қи дерлар аларни қаёний нажод.
*Садди Искандарий,* 264б.

**ҚАЁСАТ** — зийраклик, ҳушёрлик, тезфаҳмлик:

Сўзидин фаҳм ўлуб ақлу қаёсат,
Юзидин билгуруб фаҳму фаросат. *Фарҳод ва Ширин,* 123.

**ҚАЖ** — эгри, қинғир:

Ишқ аро кўнглунг тузатким, рост солғай акс ёр,
Кўзгу эгри бўлса, солур аксини рухсор қаж.
*Хазойинул-маоний,* IVа-125;

Яна ҳарён кўрунуб кўзга ҳарчанг,
Азимат айлаган вақти қаж оҳанг. *Фарҳод ва Ширин,* 98.

**ҚАЖАК** — фолбинлар таёқчаси:

Бинафша андаким гардун кўкортиб,
Қажак янглиғ хирад бўйнини тортиб. *Фарҳод ва Ширин,* 89.

**ҚАЖЖА** — тил билмас, соқов, тилсиз:

Ҳарза нутқунгни фасоҳат соғиниб,
Қажжа лафзингни балоғат соғиниб. *Лисонут-тайр,* 38-1.

**ҚАЖКУЛАҲ** — кулоҳини (бош кийим) қинғир кийган; бўркини чеккасига қийшайтириб кийган; маъшуқ, маҳбуб, шўх:

Наззорадин ҳуш ақлининг дастори тушмак не ажаб,
Мундоқки сархуш секритур ҳар ён саманд ул қажкулаҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-575.

**ҚАЖЛИК** — эгрилик:

Давр чу қажликка қилур иқтизо,
Сен тилисанг рост, эмастур ризо.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 155.

**ҚАЖРАВ** — тескари иш қилиб юрувчи; эгри юрувчи; маккор, ҳийлагар:

Улки сув янглиғ эрур паст ниҳоду қажрав,
Чекиб афғон анга тинмаслиғ эрур омода.
*Хазойинул-маоний,* Iб-738;

Ҳар киши ким тузлук эрур пешаси
Қажрав эса чарх не андешаси. *Ҳайратул-аброр,* 119-1.

**ҚАЖРАФТОР** — тескари, эгри юрувчи; маккор, ҳийлагар; **чархи қажрафтор** — эгри айланувчи фалак:

Эй Навоий, туз бўлуб, не келса, тутқил ўзни хуш,
Ким ситез этмаслик ўлмас чархи қажрафтор ила.
*Хазойинул-маоний,* IVб-550.

**ҚАЖТАБЪ** — қинғир табиатли; эгри, бузуқ фикрли:

Аксари фосиқ ва бадхўй ва қолғани қажтабъу дуруштгўй.
*Маҳбубул-қулуб,* 37;

Шоири қажтабъ не деким, не ер
Сеҳрдур олинда не муҳмал ки дер. *Ҳайратул-аброр,* 154-5.

**ҚАЗ** — ипак:

Санъатинг саббоғидин кўк золи кийган ҳуллаи мовий,
Ҳошия бўлған шафақдин зайлиға ранги гул қаз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-203.

**ҚАЗЗОБ** — ёлғончи, маккор:

Ёлғончи худнамо ноиб нисбати мусалламаи қаззоб миллати, нубувват туҳматин ўзига солған ва Жаброил ва ваҳйидин дегони бори ёлғон. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-12.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ҚАЗЗОБЛИҚ** — ёлғончилик, маккорлик:
Кимсага ҳар шевада қаллоблиқ,
Андин эрур яхшики, каззоблиқ.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 158.

**ҚАЗЗОБХЎЙ** — алдоқчиликка ўрганган, ёлғончи:
Қасд ила ёлғон демади ростгўй,
Чин демади саъй ила каззобхўй.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 249.

**ҚАЙ** — улуғ подшоҳ, улуғ мартабали:
Магар ёдингда йўқтурким, санга мен
Дедим юз қатла кай, мажнуни ғофил.
*Хазойинул-маоний,* IIа-398.

**ҚАЙБУР** — кенг учли найза:
Не парра ғам сипоҳи кайбури ул,
Балият қалъасининг кунгури ул. *Фарҳод ва Ширин,* 98.

**ҚАЙВОН** — Зуҳал (Сатурн) планетаси:
Мунший кўрубон хати саводин
Кайвон юзига сочиб мидодин.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 659;
Кўкка чун элтиб малак рахшинг ғуборин топмайин,
Зуҳра андоқ сурмаи Кайвон анингдек парчаме.
*Хазойинул-маоний,* IVа-327.

**ҚАЙД** — макр, ҳийла, найранг; вазнсиз:
Доимо эҳтиёт этар ангаким,
Кайдлардин ҳама амон ўлғай. *Арбаин,* XV-60;
≈ **у рой** — ҳийла ва тадбир:
Демай рой ани балки юз кайду рой,
Сазодур анга хокрўби сарой. *Садди Искандарий,* 241б15.

**ҚАЙЛ** — ғалла ўлчайдиган идиш:
Шоҳики фалак сори чу майл ўлди анга,
Кўк зарфи сочарға нур кайл ўлди анга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-741;
Кайлию миқдори муайян анинг,
Камми била кайфи мубарҳан анинг. *Ҳайратул-аброр,* 67-3.

**ҚАЙФА** — қандай:
...ва мулойим табълиғ нозимлар ҳар баҳр ва вазнда кайфа муттафиқ назм айтур эрмишлар. *Мезонул-авзон,* 16-17.

**ҚАЙФИЯТ** — 1. ҳол, аҳвол, ҳолат; қандайлик:
Ҳумой жазм билдиким, анинг ўғлидур. Аркони давлатқа кафиятни билдурди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-199;
Шаҳ оллинда ҳамиша ҳозир ўлсам,
Бу иш кайфиятиға нозир ўлсам. *Фарҳод ва Ширин,* 57;
2. кайф қилишлик; кайф; хурсандчилик:
Майи лаълинг не ажаб бодаки, кайфиятидин
Руҳ лояъқилу андин хирад ўлмиш мабҳут.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-77;
Агарчи кайфият ичра кўрунубон бир навъ
Ва лек кайфият андин кўнгулга юз турлук.
*Хазойинул-маоний,* Iб-345;
3. сифат, хусусият:
Андоқким, анинг кайфиятидин фалонеким, табъининг диққат ва латофати жонбахшлиқда Масиҳосо эрур.
*Муншаот,* XIII-110;
4. ҳақиқий иш:
Кайфиятини айладинг мафҳум,
Бўлдиму бу иш ҳақиқати маълум.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 914.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**КАЙФИЯТЛИҒ** — ҳолатлик; сархушлик, кайфга берилишлик, хурсанд бўлишлик:

Соқиё, бода лабингдек тутқил,
Кайфиятлиғ доғи гулрангу сузук.

*Хазойинул-маоний*, IIб-338.

**КАЛ-АЪМО** — кўрга ўхшаш:

Билмадим ҳар не бўлди жилванамо
Ки демишлар: Ғарибу кал-аъмо.

*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 914.

**ҚАЛЕЗ//ҚАЛИЗ** — асалари:

Ниҳоятдин ортуқ келиб бу қалез,
Бўлуб борча бу тоғ аро шахдрез.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1446.

**КАЛИД** — очқич, калид:

Кўнгул махзанининг қуфли тил ва ул махзанининг калидин сўз бил. *Маҳбубул-қулуб*, 132;

Ва ҳамул дебтурким, дийдор дўстлуқ калидининг миннатидур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-87;

Тикти кўксум чокину тийғин танимда қилди гум,
Эл эшикни қуфл этиб туфроққа кўмгандек калид.

*Хазойинул-маоний*, Iб-145.

**КАЛИМА** — сўз, гап, жумла:

...бу мухтасарда ул кунжойиш йўқтурким, борчасин битилгай, икки-уч калима билан ихтисор қилилди.

*Тарихи мулуки ажам*, 521;

Бу шеърнинг қофиясидин сўнгра атф вовин калиманинг асли ҳарфи ўрниға тутулуб ғариб ихтироъ қилибдур.

*Мажолисун-нафоис*, 238.

**КАЛИМОТ** — сўзлар, жумлалар, гаплар:

Бу паришон алфоз марқум бўлди ва ошуфта калимот таҳрирға келди. *Муншаот*, XIII-94;

Лабларинг калимотики берур жисмға рух,
Оби ҳайвон унидур, йўқса такаллум, ё раб.

*Хазойинул-маоний*, Iб-67;

≈ **и ғариб** — нодир, маъноли сўзлар, гаплар:

Калимоти ғариб дер носих,
Хирад ахлиға хашвдур возиҳ. *Мезонул-авзон*, XIV-172.

**КАЛИСО** — христианлар ибодатхонаси, черков:

Шах давлатидин итти бу дайру калисо,
Ўрнида бўлди мадрасау масжиде бино. *Вақфия*, 719;

**КАЛОБА** — ғалтак; **бир калоба ип** — бир ғалтак ип, бир коптоқ ип:

Истаб ул бутни хирад белида зуннорин кўрунг,
Бир калоба ип била Юсуф харидорин кўрунг.

*Хазойинул-маоний*, Iб-376.

**КАЛОЛ** — чарчаш, хорғинлик:

Кўрардин бу улум ўлғач калоли,
Муборак табъингга етса малоли. *Фарҳод ва Ширин*, 213;

Муфрит риёзатлардин табъларига калоле воқеъ бўлса эрди, хотирлари ташхизи учун ул масканға келиб бир кун-икки кун туруб... *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, 529.

**КАЛОМ** — гап, сўз:

Дедиким чун иноммассен каломим,
Санга собит қилай андоқки комим. *Фарҳод ва Ширин*, 104;

Сўзни узотмоқ ҳожат эмас ва калом татвилин маъни ахли мустаҳсан демас. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-128;

≈ **и дилафрўз** — дилни ёритувчи, кўнгулни шод этувчи сўз; мафтун этувчи сўз:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Юкунгач, тилаб шоҳ Фирўзни,
Узотиб каломи дилафрўзни.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1419;

≈ **и раббоний** — оллоҳ сўзи; қуръон:
Тили зикри каломи раббоний,
Ҳарф бар ҳарф забт этиб они. *Сабъаи сайёр,* 25-10;

≈ **уллоҳ** — оллоҳ сўзи; қуръон:
Эшак савти каломуллоҳда келди анкарул-асвот,
Онинг савтиға тақрибу тахоши истамак бўлмас.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-698;

Қуръонни тиловат этсун ар огаҳ эрур,
Эл кўнглига чун даво каломуллоҳ эрур.

*Назмул-жавоҳир,* XV-42;

≈ **и фасиҳ** — фасоҳатли сўз; очиқ, равшан, тушунарли сўз:
Агар жон эмас, бас недурким, Масиҳ,
Улук тиргузур деб каломи фасиҳ?

*Хазойинул-маоний,* Iа-468;

≈ **и хайри маол** — яхшиликка олиб борувчи сўз:
Ҳамд ангаким каломи хайри маол,
Қилди элга расулидин ирсол.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704;

≈ **сур-** — сўз юргизмоқ, сўзламоқ:
Ва баъзи турк ҳукамоси ва бу қавм оқилу доноси ўз таврлари билаки калом сурубтурлар они бўз канизга ўхшата масал урубтурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 131;
Жавобини Доро эшитгач тамом
Тағайюр топиб бўйла сурди калом.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1306.

**ҚАЛОМЛИҒ** — сўзлик, гаплик, забонлик:
Ва тўтиёким, кўзгу доғи ҳирмони замири кўзгусида ғубор солмиш бўлғай — ширинкаломлиғ била не такаллум тузгай! *Муншаот,* XIII-107.

**ҚАЛОМОВАР** — сўз келтирувчи; ≈ **айла-** — нуктадон сўзлар айтмоқ:
Нутқини айлади каломовар,
Уйлаким бурноғи паёмовар. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1178.

**ҚАЛОҒ** — ола қарға:
Бориб анда кўк қарға — зоғе келиб,
Кетиб тўти, аммо калоғе келиб.

*Садди Искандарий,* 273а-12.

**ҚАЛЪАДАМ** — йўқ, йўқ каби:
Қадаҳ даврини хуш тут, чарх жаврин боқма, эй соқий,
Ки ул тутқач вужуд албатта, билким, калъадамдур бу.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-510.

**ҚАМ** — оз:
Жаҳон ичра ҳамдард кам бўлса тонг йўқ,
Ки бедард кўп, лек дард аҳли камдур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-138;

≈ **рак** — пастроқ, қадрсизроқ:
Ўзин бировга қул деб қочқан додакдур, балки додакдин юз қатла камракдур. *Маҳбубул-қулуб,* 53;
Нодон — эшак, балки эшакдин ҳам камрак.

*Маҳбубул-қулуб,* 133;

≈ **бўл-** — озаймоқ, йўқолмоқ:
Мавлоно Нуриддин Абдураҳмон Жомий... аларнинг ёруғ хотираларининг натойижи жаҳон аҳлидин кам бўлмасун.

*Мажолисун-нафоис,* 83.

**ҚАМАНД** — 1. ҳалқа, сиртмоқ; банд; тузоқ, арқон:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Не шаҳ бўйни сари ки ташлаб каманд,
Бўлуб бўйни анинг камандиға банд.

*Садди Искандарий,* 287*а*21;

Дард тоғида чоқинлар дема, де ўтлуқ каманд,
Ким солурда бўйнума чарх илгидин такрордур.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-185;

2. ришта; сабаб, важҳ:

Чу сабринг камандин ҳақ этти узун,
Анга ҳар дам ўлсун узунлуқ фузун.

*Садди Искандарий,* 318*б*8;

3. зулф, кокил:

Дема гесў ки топтинг ики каманд,
Қилғали ики даҳр сайдини банд. *Сабъаи сайёр,* 12-14;

≈ **и зулф** — соч тузоғи; сиртмоққа ўхшаган соч ўримлари:

Бўлур шом ул маҳи Нахшаб равона,
Қаманди зулфин очиб шаб равона.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-533.

**ҚАМАР** — 1. белбоғ; қайиш белбоғ:

Ул бути заррин камар ишқида то бел боғладим,
Заъф аро мендин қамишлардур нишон, бал коҳлар.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-85;

2. тоғ оралиғи, дара:

Белинг сарриштасиға мубтало бўлған кўнгул сайди,
Кийикдекдурки, маҳкам айламиш йўлин камар ҳар ён.

*Хазойинул-маоний,* III-502;

≈ **боғла-** — бел боғламоқ, чоғланмоқ, тайёрланмоқ:

Қилмай ўзин рухсат ишига самар,
Мими азимат била бағлаб камар. *Ҳайратул-аброр,* 92-6;

Адоватқа боғлаб камар икки шоҳ,
Жаҳон аҳлини айлаб икки сипоҳ.

*Садди Искандарий,* 258*а*19.

**ҚАМАРБУР** — кориз (ер остидаги сув йўли) қазувчи:

Кўрардин йўқ камарбурларға тўймоқ,
Не ҳадди ерга пушти даст қўймоқ. *Фарҳод ва Ширин,* 116.

**ҚАМАРГОҲ** — тоғ этаги:

Қамаргоҳида хайли бениҳоят,
Ясол тортиб ҳужум айлаб бағоят. *Фарҳод ва Ширин,* 89.

**ҚАМБУДАЛИҒ** — номавжудлик; камлик; йўқлик:

Даврон аро кимса ранж паймудалиғи,
Бушмас гар эмас фароғ камбудалиғи.

*Назмул-жавоҳир,* XV-28.

**ҚАМИН** — пистирма, пана жой:

Хазон каминдадур, эй булбул, ўлмағил ғофил,
Дамеки даст берур айш гул висоли била.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-578;

Ки чопқайлар каминдин бўлғач огоҳ,
Кетургайлар ани андоқки дилхоҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 149;

≈ **айла-//эт-** — яширмоқ, махфий тутмоқ:

Чу хуршед дороси этти камин,
Қамингаҳ анга бўлди Мағриб замин.

*Садди Искандарий,* 263*а*21;

Қамин айлаган кўргач ул созни,
Тафаррус била билди ул розни.

*Садди Искандарий,* 319*а*20.

**ҚАМИНА** — 1. кам, озгина; нуқсон:

Май ичсанг ўлмағил оқсунки, пири дайр деди,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ки бу иш ўлди бизинг дайр аро камина ёзуқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-322;

2. паст, арзимайдиган, ҳақир; фақир:
Дедим: «Қамина итингмен», кулуб манга айтур:
«Навоиё, не бало худнамо эмиштуксен?»
*Хазойинул-маоний,* Iа-341;

≈ **каниз** — паст даражали чўри:
Қила олмай пари юзига ситез,
Ҳури жаннат анга камина каниз. *Сабъаи сайёр,* 118-11.

**ҚАМИНГАҲ** — пана, пастқам жой, пистирма жой:
Қамингаҳда беш минг набард озмой
Ниҳоний қўйуб шоҳи фархундарой.
*Садди Искандарий,* 306б17;
Деди Хисрав: Сен этсанг они беҳуш,
Қамингаҳда қўяй мен юз зириҳпўш. *Фарҳод ва Ширин,* 149.

**ҚАМЛИК** — озлик:
Кўнгул ичра ғам камлиги асру ғамдур,
Алам йўқлуғи доғи қаттиқ аламдур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-138;

2. нуқсон, айб:
Гар Навоий айлади бадмастлиғ, эй пири дайр,
Сен карам кам қилмағилким, кўптур онинг камлиги.
*Хазойинул-маоний,* IIа-366.

**ҚАММ** — миқдор, қанчалик;
**камми била кайфи** — бирор нарсанинг миқдори билан ҳолати (қанча ва қанақалиги):
Қайлию миқдори муайян анинг,
Қамми била кайфи мубарҳан анинг. *Ҳайратул-аброр,* 67-3.

**ҚАМОЛ** — етуклик, нуқсонсизлик; фазилат:
Мавлоно Муҳаммад Табодгоний... фазл ва камол шарҳдин ташқаридур. *Мажолисун-нафоис,* 38;
Қомилда керак ҳилм хаёли билгил
Ким, ҳилмдадур илм камоли билгил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-43;

≈ **аҳли** — илм аҳли, улуғлар:
Темур Кўрагон... камол аҳли сори боқиб, бу мисраъни бавақт ўқуди. *Мажолисун-нафоис,* 195;

≈ **и ботиний** — ички етуклик:
Султон Бадиуззамон Мирзо... жамоли зоҳирий ва камоли ботиний била пийроста йигитдур. *Мажолисун-нафоис,* 203;

≈ **даражаси** — подшоҳлик:
Султон соҳибқирон... бу салтанат буржининг хуршиди оламоройи камол даражасидин айрилмасун.
*Мажолисун-нафоис,* 255;

≈ **и ишқ** — ишқнинг ғоятга етгани, юқори даражаси:
Юзумнинг акси коҳи қилди кўюнгнинг ушоқ тошин,
Қамоли ишқ кўрким, каҳрабо ижод этар коҳим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-441;

≈ **и иқболият** — фазилат чўққиси:
Боракаллоҳ, камоли қобилият мунча-ўқ бўлғай.
*Мажолисун-нафоис,* 83;

≈ **топ-** — мукаммалликда юксакликка эришмоқ:
Неча меҳрдек топти авжи камол,
Фалак давридин топти охир завол.
*Тарихи мулуки ажам,* 517.

**ҚАМОЛОТ** — 1. мукаммалликлар; фазилатлар; баркамоллик:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Анинг камолоти овозасин эшитиб...

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699;

Искандар оз вақтда жамиъ фазойил ва камолотни касб қилиб, сипоҳийлиқ русуми ва баҳодирлуқ фунунида ҳам ягона бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* 513;

2. олий даража:

Ҳар кимда ки бор эса хаёли
Касб этмак ишқ аро камоли. *Лайли ва Мажнун,* 96б19;
Ўзин худ жаҳони бегарон бил,
Камолотин ўзидек бир жаҳон бил. *Фарҳод ва Ширин,* 16.

**ҚАМОН** — камалак, ёй; **камон абрў** — қоши камон:

Ишқ аро юз минг маломат ўқиға бўлдум нишон,
Бир камон абрўда тузлукдин нишоне топмадим.

*Хазойинул-маоний,* Iб-430.

**ҚАМОНГАРЛИҚ** — камонгарчилик:

Мавлоно Бақоий... камонгарликка машҳур.

*Мажолисун-нафоис,* 102.

**ҚАМОНҚАШ** — камон отувчи:

Йиқилғач бу ҳамул юз рўйинтанваш,
Ки бору узра эрдилар камонкаш. *Фарҳод ва Ширин,* 80.

**ҚАМОНХОНА** — ёй отишни машқ қиладиган жой:

Ул саодат буржининг қуёши бир ой камонхонада варзиш қилғандин сўнгра... *Муншаот,* XIII-94.

**ҚАМОҲИ** — худди ўзидай, моҳияти билан, тўлиқ, бутунлайича:

Оғзингу белингнинг асрорин камоҳи билмайин,
Мўшикофи хурдабинлар ичра тушти қолу қил.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-663;

Чун Парвиз Румға етти, қайсар анга камоҳи ҳолин билиб, яхши дилжўйлуқ қилиб... *Тарихи мулуки ажам,* 522;

Хиромон ҳар тараф юз турфа моҳи,
Хирад моҳиятин билмай камоҳи. *Муншаот,* XIII-96.

**ҚАМПИР** — кекса аёл:

Қампир ҳарам нозанини бўлурму. *Маҳбубул-қулуб,* 140.

**ҚАМСУҲАН** — хомуш, кам гапирувчи:

Мавлоно Ҳумоий... бағоят фақир ва камсухан ва номурод киши кўринур. *Мажолисун-нафоис,* 190.

**ҚАНАБ** — каноп (ўсимлик):

Қанаб шохи йўқ гарчи хошокча,
Қаландарғадур сарви чолокча.

*Садди Искандарий,* 312б18.

**ҚАНБУРА** — ҳийла, макр:

Кишининг бу навъ пардадори канбуран эски саночға ғоза суртқай ва титрайдурган бошға титрагуч санчқай.

*Маҳбубул-қулуб,* 57.

**ҚАНИЗ** — 1. чўри, хизматчи хотин:

Ҳуру жаннатдин муродим давлати дийдор эрур,
Ёрсиз боғу канизи беш эмасдур улу бу.

*Хазойинул-маоний,* IIб-512;

2. тобе, итоатли:

Гар зулф ила мушкбиз эдилар,
Иккиси анга каниз эдилар. *Лайли ва Мажнун,* 64а11.

**ҚАНИЗАҚ** — ёш чўри аёл:

...шодурвонида неча минг соҳибжамол канизак эрдиким, алардин неча юз муғанния эрдилар.

*Тарихи мулуки ажам,* 522;

Дунё молидин ушбу канизаким бор.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-96.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ҚАНОР//ҚАНОРА** — қуйи, ён; тараф, томон; соҳил, қирғоқ:
Ҳам уч қари каноридин канори,
Ҳам онинг умқи эрди икки қори. *Фарҳод ва Ширин,* 118;
≈ **айла-** — 1. четламоқ, ўзни панага олмоқ:
Не анжумандаки ул бўлди, эл тафарруж этиб,
Мен элга далдалаб, андин канора айларман.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-502;
2. қучоқламоқ:
Навоийё, мени ул маст базмидин сурди,
Йўқ эрса ком ила андин канора айламадим.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-417;
≈ **тут-//эт-** — 1. четлашмоқ, узоқлашмоқ:
Чора тиламакдин эт канора,
Бечоралиғ англа бизга чора. *Лайли ва Мажнун,* 72*а*-16;
Жаҳон маккорасидин тут канора,
Ки макру фанниға йўқтур шумора.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-398;
2. мақсадга эришмоқ:
Десанг нетай аҳли эътибор эл ерга,
Сидқ айлаки, етгайсен канора эл ерга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-51;
3. ниҳоятига еткизмоқ, тамомлаб қўймоқ, бас қилмоқ:
Инсофға ҳам канора тутма,
Бизни дағи бир йўли унутма. *Лайли ва Мажнун,* 81*а*2;
**ҚАНЪОНИЙ** — Қанъонга мансуб:
Ва Мисрнинг ашрофининг зуафоси Зулайхоға таън тили узоттиларки, фалон канъоний қулға ошиқ бўлуб, ўзин халқ тилиға солибтур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202.
**ҚАПАНАҚ** — жундан қилинган устки кийим, дарвешларнинг жун кийими:
Салтанат хилъатидин ортиқ эрур дайрда маст,
Судрасам бода гадолиғида йиртуқ қапанақ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-349;
Йиртуқ қапанақдин чиқариб яланг қўл,
Ул қочсаю мен қовсаму, мен қочсаму ул.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-762.
**ҚАПАНАҚПЎШЛУҚ** — жун чакмон кийиб юрувчилик:
Мавлоно Видоий... қапанақпўшлуқ кисватида юрур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 102.
**ҚАР** — қулоғи эшитмайдиган одам:
Шаҳ хизматиға бировки бўлғай мойил,
Кўру қару лангу шал керактур ҳосил. *Вақфия,* 718;
≈ **бўл-** — қар бўлмоқ:
Мавлоно Абдулқаҳҳор... кўп ўт пуфлагандин модда қулоғи сори иниб қар бўлуб эрди. *Мажолисун-нафоис,* 41.
**ҚАРАМ** I — 1. яхшилик, эҳсон:
Чун карам баҳри мавжзан етти,
Меҳмон арзи илтимос этти. *Сабъаи сайёр,* 16-12;
2. меҳрибонлик, сахийлик:
Назар этмай замона ғамлариға,
Шукр деб тенгрининг карамлариға. *Сабъаи сайёр,* 183-10;
3. марҳамат:
Шаҳр эли андин эрди шарманда,
Карами барчани қилиб банда. *Сабъаи сайёр,* 86-20;
Бўйла ҳолатда кўзи тушти манга — у кулибон,
Юз туман лутфу карам бирла бу навъ этти хитоб.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-48;

7—155



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **аҳли** — сахийлар, олижаноблар, марҳаматлилар:

Карам башар табъида ноёб ва нобуддур, бу сабабдин карам аҳли нопайдо ва номавжуддур. *Маҳбубул-қулуб,* 113;

≈ **айла-** — яхшилик қилмоқ, сахийлик қилмоқ, марҳамат қилмоқ:

Карам айлаб, эй муғ, манга бода туттунг,
Қачон шайх кўргузди мундоқ каромат!
*Хазойинул-маоний,* IVб-83;

Карам айлаб этти ривоят басе,
Бари топти шаҳдин иноят басе.
*Садди Искандарий,* 305б14;

≈ **хомасин чек-** — бахшиш қилмоқ, афв қилмоқ:

Қошингда тузуб афв ҳангомасин,
Гуноҳингға чектук карам хомасин.
*Садди Искандарий,* 247б16.

**КАРАМ** II — карам, полиз экини, резаворнинг бир тури:

Бу даврда карам сабзаси тарафуруш дўконидин ўзга ерда топилмас. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-51.

**КАРАМКЕШ** — кўп саховат қилувчи; саховат қилишга одатланган киши:

Бас ул филҳақиқат карамкеш эмас,
Ўзунг мукрим ул бир сабаб беш эмас.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1206.

**КАРАШМА** — нозик кўз қараши, жилва, ноз:

Мусҳаф авсофингда эрмиш оллоҳ-оллоҳ, мужмале,
Сура-сура ҳар карашманг шарҳида ийнак фусул.
*Хазойинул-маоний,* Iб-392.

**КАРВОН** — карвон:

Хожанинг бўйла ибтилоси чоғи,
Кўрунуб карвон қароси доғи. *Сабъаи сайёр,* 182-6;

Ва қардошлари хабар топиб, ул карвонға бориб Юсуф алайҳис-саломни бизинг қулумиздурким, қочиб эрди деб ўн етти ё йигирми дирамға соттилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-201.

**КАРИМ** — карамли, сахий, олижаноб:

Навоий ўлди чу муҳтожинг, айла раҳм ангаким,
Ғани карим эса ибромға эмас муҳтож.
*Хазойинул-маоний,* IIб-96;

Бу навъ сахо аҳли каримдур ва тамаъ хайли лаъим.
*Маҳбубул-қулуб,* 137;

≈ **и мутаол** — улуғ-марҳаматли:

Ҳол тили бирла мақол айлабон,
Ҳамди карими мутаол айлабон. *Ҳайратул-аброр,* 51-4;

≈ **-ул ахлоқ//-ул хулқ** — яхши ахлоқли:

Бобир Мирзо... каримул-ахлоқ киши эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 199;

Чун замоннинг азимуш-шон содот ва фузалоси ва даврон-нинг каримул-хулқ қуззот ва уламоси... *Вақфия,* 716.

**КАРИҲ** — чиркин, хунук, ёқимсиз, жирканч:

Буким дебтур кариҳ анинг жамолин,
Не тил бирла деб эркин бу мақолин. *Фарҳод ва Ширин.* 146.

Макруҳеки ҳарзаси тавил ва овози кариҳдур, ўзи савти била қурбақаға шабиҳдур. *Маҳбубул-қулуб,* 126.

**КАРКАС** — ўлимтик билан укн кўрувчи йиртқич қуш:

Ва ул нодон тенгрини ўқладим деб каркасларин сандуқ юқори ёниға боғлаб, итларни қуйи ёниға боғлаб ерга инди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ҚАРОМАТ** — сахийлик, олийҳимматлилик, мурувват:

...ийд шоми ятим атфол мунгға қолғандек яланг пайкарға иноят махзанидин каромат деболари келди.

*Муншаот*, XIII-136;

≈ **қил-//эт-** — сахийлик, мурувват қилмоқ, мўъжиза кўрсатмоқ: Санга бир бўрк берибдурлар ва каромат қилибдурларки, нозил бўлған бало сенинг баракатингдин дафъ бўлғай.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-131;

Бошимға еттию ўлган таним равон топди,
Бу ишни рости этти каромат ул қомат.

*Хазойинул-маоний*, IIб-88.

**ҚАРОМОТ** — мўъжизалар:

Алардин каромот талаб қилдилар.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-133;

Кунияти Абу-Абдуллодур... кўп ҳадиси бор ва зоҳир каромоти ва тасонифи дағи бор. *Насойимул-муҳаббат*, XV-86.

**ҚАРОНА** — қуйи, чет, чегара, ташқари:

Шакл тағйири била одамийлиғдин карона, пўстин эвура киймаклари ҳайвонлиғ ва сабуиятдин нишона.

*Маҳбубул-қулуб*, 50-51;

Тун атласиға ки йўқ карона,
Хайлида бир эски хайлхона. *Лайли ва Мажнун*, 61*а*-14.

**ҚАРРАНОЙ** — карнай (чолғу асбоби):

Яна карраною ковурго уни,
Қилиб ошкоро қиёмат куни.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1334.

**ҚАРРУ ФАР** — шону шавкат, дабдаба; ≈ **қил-** — дабдаба қилмоқ, зўрлик қилмоқ:

Ҳар ўпчунлук онча қилиб карру фар,
Ки андин тушиб даҳр аро шўру шар.

*Садди Искандарий*, 261*а*19;

≈ **сол-** — дағдаға қилмоқ:

Фитна даҳр ичра карру фар солибон,
Чарх жавфида шўру шар солибон.

*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 929.

**ҚАРРУБИЙ** — худога яқин фаришта:

...малакут оламининг муқарнас тоқлиқ ва муқаддас авроқлиқ мадрасасида каррубийлар ифода ва истифодаси учун ижлос қилди. *Вақфия*, 714.

**ҚАРҲ** — ёмонлик, нохушлик, норозилик, ёқимсизлик:

...ва мужиби карҳ ва малолат бўлғайким, бу нотавон бу ҳолат вуқуъидин сунъ фаррошлари субҳнинг симин супургуси била... супуруб. *Вақфия*, XIII-175.

**ҚАСБ** — 1. бирор нарса ўрганиш, ҳосил қилиш, эгаллаш:

...ул мени илм касбиға тарғиб қилур эрди.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-121;

Ва сойири машойихи кубродин ҳам кўпи ҳалол луқма касбиға муздурлуқ қилибтурлар, ўтун тошибтурлар.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-68;

2. ҳунар, машғулот:

...ҳалолроқ неъмат улдурки, касбинг била бўлғай.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-111;

≈ **айла-//эт-//қил-** — ўрганмоқ, бирор машғулотни одат қилмоқ, эгалламоқ:

Истарам Луқмон киби касб айласам паррандалиқ,
То етиб ул остонға зоҳир этсам бандалиқ.

*Муншаот*, XIII-136;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Рўзи учун касб қилмади, ҳар не етти қонеъ бўлди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233;

Ул фанда ғояти мулоямат ва ниҳояти маҳоратдин қушбегилик мансабиға етибдур, балки мундин даги кўп бийикрак маносиб касб этибдур. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526;

≈ **ўл-** — пайдо бўлмоқ, ҳосил бўлмоқ:

Шайхдин зуҳду риёйи касб ўлур, ё раб, қани
Дайр пириким, фано расмини иршод айлагай.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-348;

≈ **и саодат қил-** — бахтга эришмоқ:

Фарзанд ато қуллуғин чу одат қилгай,
Ул одат ила касби саодат қилгай.

*Назмул-жавоҳир,* XV-27.

**КАСИР** — 1. кўп, мўл:

Ашуро айёмида жамоати касир алар хизматида ўлтуруб эрдилар ва алар маърифатда сўз айтадур эрдилар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-125;

Шўру ғавғода бир гуруҳи касир,
Бошлари узра бир баланд сарир. *Сабъаи сайёр,* 199-1;

2. тўла:

Кўрарким гуруҳа турубтур касир,
Алар илгида бир жигархун асир.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1452.

**КАСИФ** — 1. касофат:

Андоқки, (сўз) шарифидин ўлган баданға руҳи пок етар, касифидин ҳаётлиқ танға заҳри ҳалок хосияти зуҳур этар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 2;

Ота дуну ўғул шариф ўлмоқ
Бу латиф ўлмоқ ул касиф ўлмоқ.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 931;

2. ифлос, нопок:

Ҳар неча ким бу гуҳаридур шариф,
Хосияти дур анга беҳад касиф. *Ҳайратул-аброр,* 105-7.

**КАСОД** — зарар, бефойда:

Яқин билсам ривожин ҳам касодин,
Танисам ҳам салоҳин, ҳам фасодин.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 356.

**КАСОЛАТ** — ялқовлик, сустлик:

Табиатки хўйи касолат дурур,
Тараддуд анга саъб ҳолат дурур.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1222.

**КАСОФАТ** I — 1. дағаллик, қўполлик; ғализлик:

Изҳори ажз биздин адаб таркидур басе,
Юз минг қусуру нуқсу касофат билан санга.

*Хазойинул-маоний,* Iб-24;

2. ифлослик, ёмонлик:

Ҳаётингиз зулоли абадға дегинча жорий ва давлатингиз қуёши қиёматғача завол касофатидин орий бўлсун, омин.

*Муншаот,* XIII-138;

Нокаслар ишин айни касофат билгил,
Давлатларини эранга офат билгил.

*Назмул-жавоҳир,* XV-25.

**КАСОФАТ** II — хиралик; тутилиш (қуёш):

Меҳрнинг оразини буки кусуф этти қаро,
Қуллуғунг айламаса, айни касофатдур бу.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-513.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ҚАСР** — синиш, ушалиш; синиқлик, шикасталик; **изҳори касри нафс** — ўзини камтарликка олиш, нафс шикасталиги кўрсатиш:

Агарчи сен бу байтда изҳори касри нафс қилибсен ва ўзунгни итга нисбат берибсен, аммо абнойи жинсға дағи ушбу нисбат воқеъ бўлубтур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 701;

**ҚАСРА** — зер, араб ёзувида ундош ҳарф тагига қўйилиб, қисқа **«и»** унлисини кўрсатувчи ҳаракат:

...яна туркча алфоздурким, анда «алиф» ва «вов» ва **«ё»** фатҳа ва замма ва касра ҳаракати ўрниға битилурки, бу ҳеч маҳалда ҳарф ҳисобиға кирмас, балки ҳаракат ўрниға-дурур. *Мезонул-авзон,* 28.

**ҚАСРАТ** — 1. мўллик, сероблик:

Зулм риштасин узгучи ва авқоф бузуғин тузгучи ва зироат касратида саъй кўргузучи. *Маҳбубул-қулуб,* 15-16;

Агарчи акнун афюн касрати ани ақл ҳулясидин орий қилибдур... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706;

2. тўла, кўпчилик:

Хилват талаб айлабон замоне,
Эл касратидин топиб амоне.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 852;

Ки касратни гар ақл манъ айламиш
Адоват дурур ишқу ақл ичра иш.
*Садди Искандарий,* 305*а*8.

**КАТАК** — парранда сақланадиган жой:

Сўз асносида андоққи, товуғ не дастур била катакдин чиқармоқ маъҳуддур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699;

Чу парвори товуғнинг оғзи тинмас тўъмадин гарчи,
Ўлар охир анга аввал катак зиндони маскандур.
*Хазойинул-маоний,* І*б*-735.

**КАТИФ** — шона, кифт, елка.

Чиқорди ани гардиши мухталиф,
Анингдекки, ул эл танидин катиф.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-216;

Қўлни қўлтуғлар ичра муътакиф ҳам,
Қулоғлардин ўтуб икки катиф ҳам. *Фарҳод ва Ширин,* 51.

**КАТМ** — сир сақлаш, бекитиш; ≈ **и адам** — йўқлик:

Катми адамдин не ки мавжуд ўлуб,
Сожид ўлуб сен анга масжуд ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 9-2.

**КАТОН** — каноплан тўқилган мато, кийимлик:

Бири юз бўлурдин бошида юз савдо, бўзи катон бўлурдин кўнглида неча таманно. *Маҳбубул-қулуб,* 41;

Яшаған сойи дониш ичра ётиб,
Катондек неча эскириб кўркайиб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1429;

Су аро кун акси ё кўк пардасинда меҳрдек,
Билгурур мовий катон кўнглак аро нозук таниng.
*Хазойинул-маоний,* ІІ*а*-191.

**КАТОРА** — ўткир қилич; ханжар:

Йўли бир сўқмоқ икки сори хора,
Итик ҳар хора андоққим катора. *Фарҳод ва Ширин,* 79;

Уйқу кўзидин тутуб канора,
Ҳар кирпики уйқуға катора. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 728.

**КАФ** I — 1. кафт, қўл кафти:

Базм аро гар йўқ май била даф,
Ҳам ёмон эрмас ун била каф. *Хазойинул-маоний,* 1*б*-326;

Кафин оғзи била муфлис дам айлаб,
Ики тиз кўкси ичра маҳкам айлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 51;



www.ziyouz.com kutubxonasi

2. товон, оёқнинг остки томонининг ҳаммаси:
Гар Навоий ҳажр даштидин ўта олмас, не тонг,
Йўл юрий олмас кафи ғам тошидин афгор учун.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-487;
≈ **ур-** — чапак чалмоқ:
То ичиб, арбада бобин очайин,
Дам-бадам каф урубон, каф сочайин.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-413.

**ҚАФ** II — кўпик:
Не аччиғ суки масти ваҳшатойин,
Лабида каф, юзида мавждин чин. *Фарҳод ва Ширин,* 32;
≈ **соч-** — оғиздан кўпик чиқармоқ:
То ичиб, арбада бобин очайин,
Дам-бадам каф урубон, каф сочайин.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-413.

**ҚАФАН** — мурда ўраладиган оқ мато:
...тирик кишисин ўлукдек ётқузуб, кафан баҳоси олғанларнинг ҳийлапардозлиғи... *Вақфия,* 720;
Чун шаҳид эрди ҳалок ўлған бадан,
Жисмиға қонлиғ либос ўлди кафан. *Лисонут-тайр,* 157-9.

**ҚАФИЛ** — кафолатга олувчи, кафил бўлувчи:
Овора кўнгул истаб жон тандин олур ишқинг,
Ул телбагаким итмиш гўё бу кафил эрмиш.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-272;
Кимки шавоҳид сари бўлса кафил,
Шоҳиди мақсудқа бўлса далил. *Ҳайратул-аброр,* 134-27.

**ҚАФЛИЗ** — капгир; чўмич:
Қазон йўқки, ул анда кафлиз эмастур,
Ки бўлсун юзига қазонлар қароси.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-413.

**ҚАФОРАТ** — қилинган гуноҳ эвазига бериладиган нарса:
Дунё молидин ушбу канизаким бор. Агар қабул қилсанг ул ранжим кафоратиға санға бердим ва агар қабул қилмасанг, озод қилдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-96.

**ҚАФФА** — тарози палласи:
Қаффадур гардуни хам ҳажрим юкини чексалар,
Арз жирми ул тарозу ичра бир мисқол экин.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-482;
Тутуб маҳсули ҳарзин хўша хирман,
Чаёнға каффанинг остида маскан. *Фарҳод ва Ширин,* 11;
≈ **и мезон** — тарози палласи; ўн икки буржнинг еттинчиси, мезон буржи:
Қаффаи мезон анга афлок ўлуб,
Ботмони тоши куран хок ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 27-9.

**ҚАФЧА** I — гажак бошли илон:
Қизиқ кафчани илкидин олибтур ва бошиға сурубтурки, мағзи чиқибтур, аёғидин судраб, гулхандин ташқари ташлабтур
*Насойимул-муҳаббат,* XV-164.

**ҚАФЧА** II — косов, капгир; ≈ **ура бошла-** — капгир, косов билан титмоқ:
...ўзи гулханға кафча ура бошлабтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-164.

**ҚАФШ** — пойафзал, кавуш:
Баҳлул дедиким, ул ҳам ёлонг аёғ бўлса нетгай, кафш олай деса баҳоси қайдин етгай. *Маҳбубул-қулуб,* 168;
Зуҳду тасбеҳу ридонгиздин уёт,
Кафшу дастору асонгиздин уёт. *Лисонут-тайр,* 86-15.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ҚАФШДЎЗЛИҚ//ҚАФШДЎЗЛУҚ** — кавушдўзлик; кавуш тикадиган косиблик:

Кичикида кафшдўзлуққа мансуб эрди.
*Мажолисун-нафоис,* XII-101;
Мавлоно Тоҳирий... кичикида кафшдўзлиққа мансуб эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 119.

**ҚАФШСИЗЛИК** — кавушсизлик, оёқ кийимисизлик:

Қафшсизликдин малул бўлмағил, аёғсизларға боқиб шукр қил. *Маҳбубул-қулуб,* 169;

**ҚАШАФ** — тошбақа:

Дурсиз садаф била ўлуб қуруған кашафға не эътибор.
*Маҳбубул-қулуб,* 110-111;
Қашаф айлаб таважжуҳ байзасиға
Ёрор кўз бирла босмай косасиға. *Маҳбубул-қулуб,* 87;
Биёбонда ўлуб қуруған кашаф,
Эрур ҳаёт ичра нечукким садаф.
*Садди Искандарий,* 265б1.

**ҚАШИДАЛИҒ** — чекилган, кашта, гул тикиш; ≈ **ёғлиғ** — кашта тикилган сочиқ:

Қашидалиғ ёғлиғидин фарфиға лачак солғайларки, жувони мухаддара ва ҳулла нозуклуги номақдурдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 54.

**ҚАШИШ** — тортиш, жалб этиш, жозиба:

Бобо беихтиёр табиат кашиши била ул ўт сори борибтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-164;
Эрмас эди ўзидин бу ишлар,
Бал ишқдин эрди ул кашишлар.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 864;
Не осиғ, чун ёр кўнгли айламас бу ён кашиш,
Эй Навоий, нечаким дилкаш тарона айларам.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-233.

**ҚАШМИРИЙ** — Қашмир вилоятига мансуб; кашмирли:

...паришонлиғим кашмирий соҳир кўзлукларнинг насими шабгир совурған зулфидин афзунроқ. *Вақфия,* 720.

**ҚАШНИЗ** — кашнич:

Бўлуб май ширасидин оташангиз,
Бериб ул ўтқа таскин қурси кашниз. *Фарҳод ва Ширин,* 50.

**ҚАШОН** — тортиш; юриш, чекиш:

Ул вафо аҳли аёғидин нишон,
Сен вафосизлиғ сари доманкашон. *Лисонут-тайр,* 179-3.

**ҚАШФ** — очиш, бирон нарсанинг сирини топиш:

Ва ул назмлар агарчи зоҳир юзидин афсонадур, аммо ҳақиқат юзидин ҳақойиқ кашфи ва маориф баёниға баҳонадур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-177;
Кашфи асрори ҳақойиқда фарид
Нутқидин аҳли ҳақиқат мустафид. *Лисонут-тайр,* 193-14.

**ҚАШШОФ** — 1. очувчи, топувчи, маълум қилувчи:

Улки қилғай ўзи кашшоф рамузин макшуф,
Қашф йўқ айламайин ўзлуки ҳарфин маҳзуф.
*Хазойинул-маоний,* IVб-308;

2. машҳур хоразмлик олим Замаҳшарийнинг қуръонга ёзган тафсирининг номи:

Амал бир оят ила айламас, чу йўқ тақдир,
Бировки айласа «Қашшоф»да ўзин шориҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-106;
Ва бемаъни ҳазаёнин Жоруллоҳ битган «Қашшоф» гумон қилғай. *Маҳбубул-қулуб,* 102.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ҚАШШОФА** — ҳайвон номи; қадимий шахмат доналаридан бири:
Сафлар ичра пил ила зуррофа ҳам,
Руҳ била даббобаву кашшофа ҳам. *Лисонут-тайр,* 162-12.

**ҚАЪБА** — 1. Макка шаҳридаги зиёратгоҳ, муқаддас сайилгоҳ, мусулмонлар қибласи:
Каъбаға ҳам қатъи манозил қилиб,
Дайрга ҳам таййи мароҳил қилиб. *Ҳайратул-аброр,* 43-5;
Араб ичра тутуб мақоми аввал,
Каъбада мисли Аҳмади мурсал. *Сабъаи сайёр,* 42-27;
2. кўнгил:
Солиб анга изтироб ҳар дам,
Каъбамин қилиб хароб ҳар дам. *Лайли ва Мажнун,* 90б11;
3. мурод-мақсад:
Каъбаки оламнинг ўлуб қибласи,
Қадри йўқ андоқ ки кўнгул каъбаси.
*Ҳамсатул-мутаҳаййирин,* 555;
≈ **ни буз-** — кўнгул бузмоқ:
Бу хусрон баски, чун ғам руди туздум,
Сиришким сайлидин каъбамни буздум.
*Фарҳод ва Ширин,* 192.

**КАЪБАТАЙН** — нард ўйинидаги суяк тош:
Ринд муқаммирдек этиб лола шайн,
Тоси аро жола бўлуб каъбатайн. *Ҳайратул-аброр,* 46-14;
Анжум истар шарҳ тосида тугонлар ишқдин,
То кўрубтур ул мақомирваш қўлида каъбатайн.
*Хазойинул-маоний,* IVб-448.

**ҚАЪС** — коса, жом; май пиёласи:
Жом дархўр анга каъси хуршид,
Дема хуршидки, жоми Жамшид.
*Хазойинул-маоний,* IVа-407.

**КАҲ//КОҲ** — сомон:
Нома ичра чирмашибон санга етгайманму деб,
Оразим каҳ барги, жисмим риштасин мўй этмишам.
*Хазойинул-маоний,* Iб-427.

**КАҲГИЛ** — 1. сомонли лой:
Ёди била беҳушлуғум дафъини қилманг,
Деворидин ул кўйнинг ар бўлмаса каҳгил.
*Хазойинул-маоний,* IVа-211;
Моҳваш васл ичра бўлғач комёб,
Дедиким, каҳгилға урдилар гулоб. *Лисонут-тайр,* 172-11.

**КАҲКАШОН** — юлдузли осмонда кўринадиган оқ йўл, сомон йўли:
Ҳилол эшиги ҳалқасидин нишон,
Вале анда занжир ўлуб каҳкашон. *Вақфия,* 716;
Сомон ошлиғ тошиған йўл нишони,
Фалак янглиғ ёнида каҳкашони. *Фарҳод ва Ширин,* 140.

**КАҲРАБО//КОҲРАБО** — 1. сариғ рангли тош (янтарь):
Шажар яфроғи бўлди каҳрабодек,
Демаким каҳрабо, меҳри самодек. *Муншаот,* XIII-91;
Сориғ оғриқ ўлдум, эй соқий, хазони ҳажр аро,
Қони асфар майки, бор ҳар қатраси бир каҳрабо.
*Хазойинул-маоний,* IVа-25;
2. сариғ:
Бўлуб бармоқлари қондин хиноранг,
Вале лаъли қурурдин каҳрабо ранг. *Фарҳод ва Ширин,* 169.

**КАҲРАБОВАШ** — каҳрабога ўхшаш, сариғ:
Санамлар жилвагар меҳри самоваш,
Аёғдин бош либоси каҳрабоваш. *Фарҳод ва Ширин,* 46.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**КАҲРАБОГУН** — сариқ қимматбаҳо тош, каҳрабосимон:

Чу қилди каҳрабогун меҳргардун,
Йиғочлар барги рангин каҳрабогун.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 343.

**ҚАҲРАБОЛИҚ** — жазб этишлик; сарғишлик:

Бежазб сариғ эрур риёлиқ,
Самғ айлай олурму каҳраболиқ. *Лайли ва Мажнун,* 95а16.

**ҚАҲФ** — ғор:

Ҳам каҳфи кифоятингни дор айла манга,
Ҳам дурри иноятинг нисор айла манга.

*Хазойинул-маоний,* Іб-741;

≈ и фано — йўқ бўлишлик ғори, ўздан кетишлик ғори:

Каҳфи фано ичра алар бўлса гум,
Мен ҳам ўлай робиуҳум калбуҳум.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-19.

**КЕБ-КЕБ** — келиб-келиб, қайтиб-қайтиб:

Топиштилар чу бир-бирни сўрушуб,
Басе йиғлаштилар кеб-кеб кўрушуб. *Фарҳод ва Ширин,* 209.

**КЕЖИМ//КЕЧИМ** — жанг вақтида отга кийдириладиган ўқ ўтмас махсус ёпиқ:

...ва кежим ва оҳа йўсунлуқ уруш асбобин ҳам турк тили била айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 16;

Кежимлар дағи барча пўлоддин
Топиб ламъа суҳони бедоддин. *Садди Искандарий* 261б-21;
Вале бодполарға солған кежим,
Сақарлоту барча ёвурқан кежим.

*Садди Искандарий,* 261б17.

**КЕЗ-** — айланиб юрмоқ, кезмоқ, сайр қилмоқ:

...кўп сафар қилибтур ва ақолимни кезибтур ва неча қатла хажға яёқ борибтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-171;

Гар Навоий ёрidek йўқ олам ичра, не ажаб,
Ким кезиб оламни маҳвашлардин они танламиш.

*Хазойинул-маоний,* IIб-253.

**КЕЗАР-** — кезмоқ:

Андоққи: қувормоқ ва қуруқшамоқ... кинармак, кезармак.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**КЕЗДУР-** — айлантирмоқ, сайр қилдирмоқ:

Балки бўйнум боғлабон, ушшоқ ибрат олғани
Ишқ мулки тўрт бозорида судраб кездурунг.

*Хазойинул-маоний,* IVб-342.

**КЕЙ//К-ЭЙ** — «ки эй»нинг (вазн талабига кўра) қисқарган шакли:

Кўруб тўртунчи манзарни чу холи,
Дебон, кей меҳрсиз гардуни олий. *Фарҳод ва Ширин,* 165.

**КЕЙИН** — 1. сўнгра:

Ўтдин исинурғача овуч оч,
Куйдургудек англасанг кейин қоч. *Маҳбубул-қулуб,* 130;

Мураққаъ била ўзин суға солди ва тўнларин ва ўзин ариғ ювди ва кейин боқиб ходимға дедиким: Инкор қилмағайсен.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-102;

2. орқаси (кўмакчи):

...ўзи парда кейнида бўлуб, подшоҳлиққа ўғлини ўлтуртти.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-199;

Гулхани Мажнундек оҳим чиққач оққон ёшларим,
Телба кейнидин югурган гўйиё атфол эрур.

*Хазойинул-маоний,* Iа-143.

**КЕЙИНЧА** — кетидан, орқасидан:

Ул дарвеш борғач, шайх дарвешлар била отланди ва ул дар-



www.ziyouz.com kutubxonasi

вешнинг кейинча Тусға мутаважжиҳ бўлдилар.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-113.

**ҚЕЙИН-ҚЕЙИН** — орқама-орқа; изма-из:

Манзури қабилаи дилором,
Сайр ичра кейин-кейин уруб гом. *Лайли ва Мажнун*, 67б20.

**КЕКИР-** — киргизмоқ, ўтказмоқ:

Бу худписанди бадкирдор... агар илайидин кекирса...

*Маҳбубул-қулуб*, XIII-47.

**КЕЛ-** — 1. келмоқ:

Мавлоно Миракий... сайр расми била Хуросонға келди.

*Мажолисун-нафоис*, 192;

Кўп келур вақту оз келмакинг эмгатти мени,
Оз келур вақтда кўп келмак ила ўлтурма.

*Хазойинул-маоний*, IIб-695;

2. бўлмоқ, ҳисобланмоқ:

Чу хилқатлари келди ҳикматсиришт,
Саодат аларға келиб сарнавишт.

*Садди Искандарий*, 290а17;

Ҳам жавр асл эл аро келди ҳаром,
Ҳам асли йўқ эл ичра вафо келди харом.

*Назмул-жавоҳир*, XV-23;

3. қайтмоқ:

Келди бўлмай сафардин озурда,
Гули иссиғ ҳавода пажмурда. *Сабъаи сайёр*, 53-1;

4. эшитилмоқ:

Лек гоҳи қанот садоси келур,
Қулоғимга пари нидоси келур. *Сабъаи сайёр*, 53-1;

5. пайдо бўлмоқ, дунёга келмоқ, туғилмоқ:

Гар ато Юсуф, ано бўлса Зулайхо филмасал,
Мумкин эрмас, эй ҳабибим, сен киби келмоқ халаф.

*Хазойинул-маоний*, IIб-309;

6. маъқул бўлмоқ:

Нилуфар ранги келди табъпазир
Ким либос этти ани меҳри мунир. *Сабъаи сайёр*, 157-8;

7. фурсат етмоқ:

Гар ул халқни қатл этар дамба-дам
Манга келди тиргузмак ойини ҳам.

*Садди Искандарий*, 299б-2;

≈ кел- — кел-кел:

Кел-кел эй дурроржким, бас хўбсен,
Жон кушидек барчаға матлубсен. *Лисонут-тайр*, 33-3.

**ҚЕЛИН** — келинчак:

Чун меҳр келин киби ёшунди,
Тун ерга куёв киби юкунди.

*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 817.

**ҚЕЛИШ-БОРИШ** — бориш-келиш; келишиш, сулҳ тузиш мақсадида қилинадиган ҳаракатлар:

...қолганнинг баъзисин ул ҳазратнинг мулозамати маслаҳати учун, келиш-боришқа ва навкар мутааллақлар улуфасига ва черик яроғиға сарф қилдим.

*Вақфия*, XIII-169; қ. **БОРИШ-КЕЛИШ**.

**ҚЕЛМАСЛИК** — келмаслик, келмаганлик:

Келса бир кун, неча кун келмаслигидин ёлмен,
Бир кун ўз ҳолимда бўлсам, неча кун беҳолмен.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-495.

**ҚЕЛТУР-** — 1. келтирмоқ, олиб келмоқ; узатмоқ:

Бода келтур, чун қуёшдин чекти махфий жом субҳ,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ким эрур жоми нашот ичмакка хуш ҳангом субҳ.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-103;
Чунки они тортибон келтурдилар,
Ишқ аро матлубиға еткурдилар. *Лисонут-тайр,* 43-7;
2. исботламоқ, далил келтирмоқ, сўзламоқ:
Ҳар неки сенга биликдур келтургил,
Ҳолингни ҳам андин эл аро билдургил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-49.

**ҚЕЛТУРМАМОҚ** — (тилга) келтирмаслик; айтмаслик, гапирмаслик:
Бировнинг меҳнати хори ҳамлин қабул қилмоқ ва ул тикан нўгидин гулдек очилмоқ ва ул қилғанни тилга келтурмамоқ ва оғизга олмамоқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-51.

**ҚЕМА** — кайиқ, кема:
Англамон Жайҳунда ул ой кема бирла сайр этар,
Ё ҳилолу меҳр аксин эл кўрар Жайҳун аро.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-40;
Элнинг бутун кемасин зулм била олур ва бу кема ўн фақирнинг эрдиким, маошлари ижараси била кечар эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-218.

**ҚЕМАЛИҚ** — кемалик:
Чун Навоий ашки баҳр ўлди, чекиб ранжу тааб,
Қемаликдин кўзлари ул баҳр аро топти лақаб.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-666.

**ҚЕМАЧИ** — кема ясовчи, кемачи:
Ҳунар ва пешада андоқки, қушчи ва борсчи ва қўруқчи ва тамғачи ва жибачи ва йўрғачи ва ҳалвочи ва кемачи ва қўйчи. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ҚЕМУР** — кўмир:
Кемур шому дам анда субҳидам бил,
Шиҳоб ул кўрадин чиққан алам бил. *Фарҳод ва Ширин,* 94;

**ҚЕМУХТИ** — чарм, қайиш:
Қилич солса хорани айлаб шикоф,
Анга хоро кемухти ўлуб ғилоф.
*Садди Искандарий,* 293*а*17;
≈ ғабро — ер қайиши (чарми):
Анинг тиғи хорони қилди шикоф
Ки кемухти ғабродин этти ғилоф.
*Садди Искандарий,* 249*а*9.

**ҚЕН(И)** — кейин, орқа:
Чиқма тўққуз парда кенидинки, олам куймасун,
Олсанг олти-етти бурқаъ қўйғил икки-уч ниқоб.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-47;
≈ ча — кейинидан, орқасидан; ортидан:
Бу ким бири-бири кенича бордилар аҳбоб,
Аъзолариға сиришким тузуб қатор келур.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-169;
Миҳинбону анинг кенича рокиб,
Суруб атбоъи бепоён мавокиб. *Фарҳод ва Ширин,* 121.

**ҚЕНГ** — кенг:
Ики ғунчанг эрмас, эй гулчеҳра, тенг,
Оғзинг асру тору кўнглунг асру кенг.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-261;
Жамъики мухосамат шиор айладилар,
Кенг даҳр ўзига тангу тор айладилар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-35;
≈ -кенг — кенг, ясси:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Жабинлар гул-гулу кирпиклари хор.
Қабоғлар кенг-кенгу оғизлари тор. *Фарҳод ва Ширин,* 89;
Менгизлари гул-гул, мижалари хор,
Қабоғлари кенг-кенг, оғизлари тор.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-112;

**кўнгул кенг айла-** — хотиржам бўлмоқ, хавотирсизланмоқ:
Кўнгул айлаб сен ул шаҳлиғ била кенг,
Менинг олимда ул туфроғ била тенг. *Фарҳод ва Ширин,* 142.

**КЕНГАШ** — маслаҳат, кенгаш:
Демаким, бир яхши сўз бирла Навоий жонини
Олсам ул бўлғайму рози, яхши сўзга не кенгаш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-274;
Бўлма малул ўлса кенгашда талаш,
Асру узун дағи керакмас кенгаш. *Ҳайратул-аброр,* 190-13.

**КЕНТ** — шаҳар, қишлоқ; турар жой:
Мавлоно Муҳаммад Бадахший Қундузнинг Ашкмиш отлиғ кентидиндур. *Мажолисун-нафоис,* 148;
...ҳамул ерда таскин тутуб, ул эл била бир кент ясадилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-192.

**КЕРАК** — лозим, даркор; вожиб, зарур:
Бировким бўлур бир аёқ ош учун қул,
Юзига керактур қазонинниғ қароси.
*Хазойинул-маоний,* Iа-479;
Юзунг кўзумга керактур,
Ўзунг ўзумга керактур. *Мезонул-авзон,* XIV-170;
Подшоҳ душманға андоқ ғазаб сурмамак кераким, дўст ҳам андин эмин бўлмағай. *Маҳбубул-қулуб,* 121.

**КЕРАКЛИК** — лозимлик, зарурлик, вожиблик:
Не май хуштур манга, не гул керакликтур, на гулзори
Керак майдин гул очқан ёрнинг гулзори рухсори
*Хазойинул-маоний,* IIIб-576;
Тугатгач равзадек ҳар байти маъмур,
Кераклик бўлса ғилмон анда ё ҳур. *Фарҳод ва Ширин,* 38.

**КЕРИШ** — ёй ипи, камон тори; камонни эгувчи ип:
Туз бўл ўқдек гар тиларсен авж ёким эгридур.
Давр ҳар бир гўшадин бўғзиға солибтур кериш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-276.

**КЕС-** — 1. кесмоқ, қирқмоқ:
Сабодин кўрди чун машшота икки зулфини дарҳам,
Анингдек учларин кестики, қатъ ўлди гириҳлар ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IIа-423;
Эрон мулкини андоқ буздики, оз ерда маъмурлуқ қолди, йиғочларни кести ва иморатни йиқти.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-191;

2. тилмоқ, тамға туширмоқ:
Кести атфоли ғамнинг кўнглум уза наъл узра наъл,
Ончаким бўлди ҳазин кўнглум санобар кўнглидек.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-341;

3. узмоқ, ечмоқ, ажратмоқ:
Аёғиға солиб ҳамул бандин,
Ки кесиб кетмиш эрди пайвандин. *Сабъаи сайёр,* 106-10.

**КЕСАК** — кесак:
Етти бош остиға қўйиб бир кесак,
Ул бузуғдин ташқари қолди эшак. *Лисонут-тайр,* 135-16;
Вагар минг бесутундек қилсанг идрок,
Йўлида бир кесак, бал бир овуч хок. *Фарҳод ва Ширин,* 5.

**КЕСИЛ-** — кесилмоқ, узилмоқ; кечмоқ, тарк қилмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Эй Навоий, мо сиваллоҳдин кесилмак кимсани,
Ло мааллоҳ манзилиға еткурур аввал қадам.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-219.

**КЕСКУЛАТ-** — майдалаб кесмоқ, қиймаламоқ:
Чок-чок эттинг кўнгул комини ҳосил қилмайин,
Кескулаттинг нотавон сайдингни бисмил қилмайин.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-483.

**КЕСМА** — кокил, гажак:
Не вусмау не кесмадур ул зулфи сумансой, не ғамзаи жоду,
Машшота анга золи фалакдур магар, эй ой, хуршид анга
кўзгу. *Хазойинул-маоний,* III*а*-373.

**КЕСУК** — кесилган, парчаланган; жароҳатланган:
Ити бағрим егандин ўлса, айланг,
Кесиб бағрин, кесук бағримға пайванд.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-127.

**КЕТ-** — 1. бормоқ, жўнамоқ:
Чун ҳадисингни истимоъ этайин,
Бошим олиб қаён десанг кетайин. *Сабъаи сайёр,* 178-17;
Мен худ кетар эрдим ушбу соат
Берding сафаримға иститоат. *Лайли ва Мажнун,* 86*б*-6;
2. бардошсизланмоқ:
Уйғониб сабру тоқати кетти,
Қўпти дағи Ҳалабға азм этти. *Ҳайратул-аброр,* 93-8;
3. ақлини йўқотмоқ:
Мастки йиғлай юруй ўздин кетиб,
Ашки ниёзи гунаҳдин пок этиб. *Ҳайратул-аброр,* 93-8;
4. йўқолмоқ, йўқ бўлмоқ:
Эмдики тараб замони етти,
Даврондин алам нишони кетти. *Вақфия,* XIII-163;
5. ўлмоқ:
Бу фоний дайр аро чун қилди манзил,
Туруб бир неча кун кетмак керактур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-198;
...ул кунки, мен дунёдин кетсам, малойик туфроғ совурғусидурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-80.

**КЕТАР-** — кеткизмоқ:
Дайр пири қули менким май ила,
Ғайр нақшини кўнгилдин кетариб.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-71;
Қаноат ибодат қуввати ҳосил бўлғанча қувват била ўткармакдур ва андин ортуғ барча ниманинг ҳавасин хаёлдин кетармакдур. *Маҳбубул-қулуб,* 71.

**КЕТУР** — келтирмоқ ,олиб келмоқ; узатмоқ, бермоқ:
Чу келди хасталиғим сўрғали қадаҳнўшум,
Кетур пиёлаки, ўлсам ҳам айламон парҳез.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-233;
Зуннун дедиким, уч сафар қилдим ва уч илм кетурдим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-77.

**КЕЧ-** — 1. баҳридан ўтмоқ, ташламоқ, йўқотмоқ:
Нахсиатидин кечиб савобит,
Сайёр саодат ичра собит. *Лайли ва Мажнун,* 88*а*-6;
Нафсингға алам ҳирс балоси билгил,
Кечмак мундин анинг давоси билгил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-25;
2. беҳол бўлмоқ:
Ҳолим агар кечса бу янглиғ табоҳ



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бўлмаса бу шаҳ, яна мулк, ўзга шоҳ.

*Ҳайратул-аброр,* 160-15;

3. кечирмоқ, воз кечмоқ:

Бул ғино, баски, халқдин кечибон
Тутсанг уммид ҳақдин — ўқ жовид. *Арбаин,* XV-60;

4. бермоқ, бағишламоқ:

Жаннату ҳурни зуҳд аҳлиға кечмай нетайин,
Басдурур чунки манга муғбачау майхона.

*Хазойинул-маоний,* IIа-321;

5. ўтказмоқ:

Мавлоно Яқиний... охир дамида беадабона сўзларидин тавба қилиб, аҳли салоҳ тариқи била кечти.

*Мажолисун-нафоис,* 73;

6. ўтмоқ (ёрдамчи феъл):

Ногоҳ Ҳорун била Марямнинг хиёлларига кечтиким, насаб ва ҳасабда биз Мусодин кам эмасбиз...

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214;

Бир дарвешнинг кўнглига кечтиким, оё бу икки бузургнинг манзилати не эркин? *Насойимул-муҳаббат,* XV-112.

**КЕЧ** — 1. кеч, вақт ўтганда:

Ҳайй ва муаддаб ангаким бўлса лақаб,
Мақсудиға кеч етса ажаб англа ажаб. *Маҳбубул-қулуб,* 143;

2. кечга томон, кечқурун:

Кечрак бутар ишни тонгла ё индин ё миодидин ўткармасалар. *Муншаот,* XIII-131;

≈ **га торт-** — орқага тортмоқ, сурмоқ:

Бот муяссар бўлган кечга тортмас...

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-66;

≈ **га қўй-** — орқага сурмоқ, пайсалга солмоқ:

Яна улким, мусулмонларнинг нишонин ортуқ тамаъ бирла кечга қўймасалар. *Муншаот,* XIII-131;

≈ **қол-** — кеч қолмоқ:

Эмди мени интизори меҳри иқбол,
Кеч қолса бу меҳр то не бўлгай манга ҳол.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-122;

≈ **кел-** — кечирмоқ:

Ёрдин келди сабо кеч келмакин айларга фош,
Кўнглум ичра тез қилди шуълаи ҳижрон сабо.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-45.

**КЕЧА** — 1. тун, қоронғи:

Эй Навоий, сен агар кундузга етсанг бегам ўл,
Ким гамидин қолмади жон бизга боре бу кеча.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-555;

Бир қиш кечаси қор ёққан эрмиш ва бағоят совуқ эрмиш.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-164;

2. кеча, кечаги тун; бурунги кун:

Кеча асру музтар эрдим, ваҳки, шайдомен бу кун,
Тун худ ўтти, лек онсиз ношикибомен букун.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-498;

...кеча Ҳазрати Рисолат Абу Наср Сирож мазори бошида анинг била мулоқот қилди... *Насойимул-муҳаббат,* XV-151;

≈ **кундуз** — кеча-кундуз, туну-кун, ҳар доим, доимо:

Сен ғофилу мен ваҳм қилурмен кеча-кундуз.
Бу нолаи шабгир ила оҳи саҳаримдин.

*Хазойинул-маоний,* Iб-496;

Манқулдурким, уч кеча-кундузда юз етмиш минг киши алар-



www.ziyouz.com kutubxonasi

дин тенгри ҳукмин буткардилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-224.

**КЕЧАЛИК** — кечалик:
Магар шаҳ ашҳаби оллинда пайк бўлди сипеҳр,
Ки қилмиш ўн кечалик ойни эгнида ночах.
*Хазойинул-маоний,* Іб-126.

**КЕЧАРОҚЛИК** — кечқурунга яқинроқ, кечки пайт:
Кечароқлик ва кундузлик йигирми тўрт соатда Паҳлавоннинг такъясида хоҳ сафарда, хоҳ ҳазарда табх иштиғолидин фароғат йўқ эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-95.

**КЕЧИМЛИК//КЕЖИМЛИК** — кежим кийдирилган; махсус ўқ ўтмас ёпиқ ёпилган:
Туркча маснавийда кечимлик от таърифида дебтур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-154.

**КЕЧМАК** — баҳридан ўтиш, ташлаш, воз кечиш:
Ани ичмак — жигар қонин ичмакдур ва мундин кечмак — бир жигаргўшадин кечмакдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-79.

**КЕЧУР-** — ўтказмоқ (вақт); ўтказмоқ (хаёлдан):
Зуҳд... бошни риёйи саждаға индирмамакдур, балки андоқ тоатни хаёлға кечурмамакдур. *Маҳбубул-қулуб,* 67-68;
Чу кофир урди бу янглиғ йўлумни, дин лафзин
Яна тилимга кечурсам уят эрур асру.
*Хазойинул-маоний,* Іб-538.

**КЕЧҚУРУН** — кеч, кечқурун:
Кечқурун қилғач йигит азми висоқ,
Деди доноким: «Кириб ёрингға боқ!» *Лисонут-тайр,* 120-8;
Кечқурун бир шаҳрға еттилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-218.

**КЕШ//КИШ** I — одат, феъл; йўл, маслак, қўлланма; мазҳаб:
Куфру имон роҳравға кеш эмас,
Асл йўлда банди роҳи беш эмас. *Лисонут-тайр,* 152-5;
Ҳар не ким қилдим ҳамон, қилдим ҳамон,
Мен ямон, кешим ҳамон, диним ҳамон. *Лисонут-тайр,* 92-4.

**КЕШ//КИШ** II — ўқдон:
Урса ҳар кирпик туман жонға неш,
Билки будур ҳиндуйи қотилга кеш. *Лисонут-тайр,* 93-1.

**КИ** — ки (боғловчи):
Навоий аҳли фано иста, қўй риё аҳлин.
Ки найшакар борида туҳфа қилмади киши лух.
*Хазойинул-маоний,* ІІб-111;
Дамим ўти кўкка чиқар ўйла тез,
Ки барқ инмагай ерга андоқ сариъ.
*Хазойинул-маоний,* ІІб-296;
Ки ҳарне олами суғрода мавжуд,
Бори бу олами куброда мавжуд. *Фарҳод ва Ширин,* 16;

**КИБИ//КАБИ** — каби:
Гаҳи кўз суртаримда, йўқса ҳар ён шодлиғ ашким,
Гул узра қатра шабнамлар киби сиймин сақоғинда.
*Хазойинул-маоний,* Іа-87;
Мазмуни киби бошдин аёқ хуб эт они,
Толиб қолибон халқни матлуб эт они.
*Назмул-жавоҳир,* 33;
Кўнглунг ичра нафас кабидур роз,
Қайтмас, кимсадин чу чиқти нафас.
*Хазойинул-маоний,* ІІІб-697;
Рухсоринг гул киби очилмиш,
Ашким ҳам жоладек сочилмиш. *Мезонул-авзон,* XIV-150.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**КИБАР** — катталик, буюклик, улуғлик; кексалик:

Ки чун қилди куҳулатдин тажовуз,
Кибар меҳробиға қўймиш ёши юз. *Фарҳод ва Ширин*, 53.

**КИБОР** — катталар:

Олам аро мунча сиғору кибор,
Мен бўлаю сен бўлу ҳар кимки бор. *Ҳайратул-аброр*, 63-13;

Абу Абдуллоҳ Жовпораи Суфий — машойих кибориднндур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-87.

**КИБР** — такаббурлик; мағрурлик, манманлик:

Қўйғил ўзлукни гар одам эсанг, онинг шайтон
Кибр ила найлади кўр, онча ибодат айлаб.

*Хазойинул-маоний*, IIа-41;

Бу иши бирла мубоҳат айламас,
Кибрни жониға офат айламас. *Лисонут-тайр*, 126-5.

**КИБРИЁ** — улуғлик, буюклик:

Зиҳи тожингга гавҳари кибриё,
Бу гавҳардин офоқ топиб зиё.

*Хазойинул-маоний*, IVб-12;

Ва истиқлоли била ҳусн саропардаи кибриё ва боргоҳи истиғноси теграсида бир бандаи човуш бир каминаи ҳалқа бағўшдур. *Маҳбубул-қулуб*, 92.

**КИБРИТ** — 1. қизил ёқут, олтин:

Бу хайлдур ҳақиқат тариқининг суханвари, балки кимёгари ва кибрити аҳмари. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-20;

2. улуғлуқ:

Демайким русул, ҳар не ким топти руҳ,
Бу кибритдин барча топиб футуҳ.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1210.

**КИЁСАТ** — закийлик, улуғлик; ҳушёрлик, зийраклик:

Вале шаҳға нури фаросат керак,
Шуносолиг ичра киёсат керак.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1352;

Скандар тариқи киёсат била,
Қилиб фаҳм ул ишни фаросат била.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1344;

...бир кишиким, алар орасида ақл ва киёсат ва шижоат била ороста бўлғай, муқаррар қилди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-214.

**КИЗ//КИЙЗ//КИЙИЗ** — кигиз, намат:

Бошимға захмларнинг қони турмасдин бўлуб ожиз,
Фалак чоқин ўгиға куйдурур ҳар дам булутдин киз.

*Хазойинул-маоний*, IVб-216;

Ҳажр шомидин осиб гардун қаро кийз бўйниға,
Субҳ чок айлаб яқо, ҳолимға шеван қилдилар.

*Хазойинул-маоний*, IVа-85;

Мавлоно Ашраф... кийиз бўрк устига қурчуқ чирмар эди.

*Мажолисун-нафоис*, 13.

**КИЗБ** — ёлғон, найранг:

Жудо айлабон кизб олойишин,
Анга айласам назм оройишин *Садди Искандарий*, 254б10;

...бегунаҳларға кизбу туҳматлари ростмонанд.

*Маҳбубул-қулуб*, 57;

≈ **кетур-** — ёлғон деб билмоқ, ишонч бермаслик:

Кизб кетурган тили ё килкидин,
Хориж этиб ўзни расул силкидин. *Ҳайратул-аброр*. 122-9;

≈ **и маҳз** — ғирт ёлғон:

Фано лофин уруб, ўзни улусқа айламак муҳтож,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бу даъво ичра кизби маҳз ё ҳимматдин эркинму?

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-294.

**ҚИЙ-** — 1. киймоқ:

Жанда кийди кўргузуб юз минг ниёз,
Йўлға тушти шоҳи ринди покбоз. *Лисонут-тайр,* 128-15;

Ҳар не кийиб эрдим, чиқардим ва ичкимни кўксумга қўйдум. *Насойимул-муҳаббат,* XV-142;

2. эришмоқ, муяссар бўлмоқ:

Бўлди минг хайли малоик бартараф,
Ногаҳ одам кийди бир тожи шараф. *Лисонут-тайр,* 161-4.

**ҚИЙГУЛУК** — кийишга яроқлик, кийишга ярайдиган кийим:

Дедим: Ё Або Исҳоқ, келким кийгулукка кираликим, анга шафқат қилдим. *Насофимул-муҳаббат,* XV-90;

Нафис кийгулук ўлса яланг танимға ҳавас,
Ҳасир нақши ҳасири либос ўрнига бас.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-244;

Қийгулук ҳуллалар бари гулранг
Маҳди гулгун ила қилиб оҳанг. *Сабъаи сайёр,* 141-24.

**ҚИЙГУР-** — кийгизмоқ:

Тезрав хомани мистар шоҳроҳиға кийгурмак ва содарў нома майдонини шоҳ мадҳи айтурға кирпик била супурмак.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 302.

**ҚИЙДУР-** — кийгизмоқ, кийинтирмоқ:

Куфр эли хилъатларин еткурдилар,
Шайхқа бошдин аёғ кийдурдилар. *Лисонут-тайр,* 82-16;

Либос ҳар нечаким зебодур, кийганингдин кийдурганинг авлодур. *Маҳбубул-қулуб,* 161.

**ҚИЙИК (ҚИЙК)** — оҳу, кийик:

Қўнглумни кўзларидин айирмангки, чиқмағай
Мажнун насиҳат ила кийиклар аросидин.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-498;

Тўъма истаб чун ҳаво туттум бийик,
Эмон эрмас не қулону не кийик. *Лисонут-тайр,* 55-1;

Жумрий ўкунуб бийик бўлмас, ўчку югуруб кийик бўлмас.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-82.

**ҚИЙИКЧИ** — кийик овчиси:

Ҳунар ва пешада андоқки, ...ва турначи ва кийикчи ва товушқончики, сорт лафзида йўқтур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ҚИЙМАКЛИҚ** — кийиниш:

...балки мутакаллиф либослар макруҳ кўрунгай ва дарвишона киймаклиқ мулойимроқ бўлғай.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-80.

**ҚИЛК** — қамиш қалам, най қалам, хома:

Эй Навоий, сўз ила онча гуҳар сочтингким,
Баҳру кон кирди қаро ерга сенинг килкингдин.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-703;

Чун «Насойимул-муҳаббат» нафаҳоти баёнидин килким файзрасон бўлубтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120;

≈ **савти** — сўз овозаси:

Ки не ким килк савти солди садо,
Форсий лафз бирла топти адо. *Сабъаи-сайёр,* 200-26;

≈ **и тақдир** — тақдир қалами, азалда ёзилгани:

Биҳамдиллоҳки оллимда азалдин,
Жунуну ишқдин ёзди килки тақдир.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-407.

**ҚИМ** I — ким (сўроқ олмоши):



www.ziyouz.com kutubxonasi

Андин сўрубтурларки, бу кишини ким ўлтурди?
*Насойимул-муҳаббат,* XV-164;
Ёнса қўнмоққа табл урар ҳар дам,
Ким ўшул қушқа кўпрак ўлғай рам. *Маҳбубул-қулуб,* XII-24;
ҳар **ким** — ҳар киши, ҳар бир одам, ҳар бир шахс:
Ажал қасрин ҳакими сунъ бас мушкин тилисм этмиш,
Қи ҳар ким анда кирди, бўлмади андин хабар пайдо.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-21.

**КИМ** II — ки, ким (боғловчи):
Не сўзлар эди ким баён айладинг,
Ки бу халқ бағрини қон айладинг.
*Садди Искандарий,* 251*б*7;
Яхшилиқ ва ёмонлиқни ким қилдиким, жазо кўрмади.
Салоҳ ва фасод тухмин ким эктиким, ўрмади.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-73.

**КИМИЁ//КИМЁ** — 1. кимиё, алхимия:
Бу жумладин, кимё илмидурким.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215;
2. ноёб, нодир, қимматбаҳо нарса:
Ул дебтурки, вақт кимиёдур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-106;
Деди: Ол ганжу қўй меҳрин ниҳоний,
Деди: Туфроққа бермон кимёни. *Фарҳод ва Ширин,* 153;
≈ **асар (сўзлар)** — ажойиб таъсир кучига эга бўлган, юксак таъсирли (сўзлар):
..бу кимё асар сўзлар таъсириға тенгри иноятидин аржманд... *Насойимул-муҳаббат,* 65;
≈ **айла-** — улуғвор қилмоқ, қадрли қилмоқ:
Кимгаким айлар назар аҳли сафо,
Ул назар туфроғни айлар кимиё. *Лисонут-тайр,* 98-14;
Ҳамул куҳлул жавоҳирни кўзимга тўтиё айла,
Ул иксири саодатдин вужудум кимиё айла.
*Маҳбубул-қулуб,* 86.

**КИМЁГАР//КИМИЁГАР** — кимёгар, олим:
Бу хайлдур ҳақиқат тариқининг суханвари, балки кимёгари ва кибрити аҳмари. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-20.

**КИМЁГАРЛИК** — кимёгарлик:
Мавлоно Абдулқаҳҳор... хаёли кимёгарликка тушуб кўп нима зоеъ қилди. *Мажолисун-нафоис,* 41.

**КИМИЁВАШ** — кимиёга ўхшаш; нодир, ноёб, қимматбаҳо:
Чун холису поку беғаш ўлди,
Олтун не ки кимиёваш ўлди. *Лайли ва Мажнун,* 94*б*18.

**КИМИЁЛИҚ** — улуғвор, баҳралантирувчилик:
Ҳам зотингга дарж кимиёлиқ,
Ҳам ойинаи жаҳоннамолиқ. *Лайли ва Мажнун,* 94*б*12.

**КИМСА** — кимса, бирон шахс; одам:
Кўп ҳунарлиқ кимса шаҳларға этар дамсозлиқ,
Қуш тилин билган Сулаймонға этар ҳамрозлиқ.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-75;
Сенингдек жаҳонда кимса не имкон,
Буён кел, қилай қошингда фидо жон.
*Мезонул-авзон,* XIV-167.

**КИМСОН** — бронза:
Тож ила кисватки тартиб айлабон.
Бори кимсон бирла тазҳиб айлабон. *Лисонут-тайр,* 41-3.

**КИМСОНЛИҚ** — ҳалланган, ялтироқ, бронза туси берилган:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Рикоби нақши кимсонлиқ саросар,
Тўнида андин ортуқ зебу зевар. *Маҳбубул-қулуб,* 16.

**КИМХО** — кимхоб:

...ва мутааххир машойихидин замонининг ягонаси ҳазрати Хожа Баҳоуддин Нақшбандки, кимхо нақшини боғламоққа машҳурдурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-68.

**ҚИН//ҚИНА//ҚИЙНА** — 1. кек, адоват, ғараз, гина:

Яна ниҳон қиласен бизга қасду кин боре,
Рақиб ила бўласен ёру ҳамнишин боре.
*Хазойинул-маоний,* IIб-649;

Элдин кўнглида кинаси — махфий хазинасининг дафинаси.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-13;

Келки, фироқингда кўнгил бўлди ҳазин,
Айлама мунча манга бедод ила кин.
*Мезонул-авзон,* XIV-161;

Ғазабдин қошида чин, гуноҳсизлар била ойини хашму кин.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-22;

2. ўч, қасос:

Чу Гуштасп тузди сарир узра базм,
Анга ҳам фалак айлади кинға азм.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-197;

3. душманлик:

Андоқ дағи бўлмасун анга фаҳм,
Ким кинидин этгумиздурур ваҳм. *Лайли ва Мажнун,* 76б-2;

Айлабон разму кина изҳори,
Келса Жобир жазоири сори. *Сабъаи сайёр,* 150-9;

≈ **қил-** — душманлик қилмоқ:

Нечаким кийна қилди чархи золим,
Вале ул жўнг қолмиш эрди солим *Фарҳод ва Ширин,* 99;

≈ **шиор эт-** — душманликни қасд қилмоқ:

Ишқ чун разму кин шиор этти,
Хайли сабримни тору мор этти. *Сабъаи сайёр,* 68-17.

**ҚИНАВАР//ҚИЙНАВАР** — кек сақловчи, душманлик қилувчи, қасосчи:

Чархи золим кийнаварлар тийғин айлаб восита,
Қатли ом ойинида тутқай ғанимат фурсатин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-397;

Кийнаварлар от солиб майдон аро,
Лаъблар зоҳир қилиб жавлон аро. *Лисонут-тайр,* 162-10.

**ҚИНАГУЗОР//ҚИЙНАГУЗОР** — қасос олувчи, кек сақловчи, ўч олувчи:

Даврон элидин кийна етишганга не ғамким,
Ҳам гардиши даврон бас анинг кийнагузори.
*Хазойинул-маоний,* IVб-630.

**ҚИНАКАШ//ҚИЙНАКАШ** — гина қилувчи, ғаразгўй, адоват — душманлик билдирувчи:

Йўлин тутти Бориқнинг ошуфтаваш,
Анга сурди Бориқ доғи кинакаш.
*Садди Искандарий,* 262б-18;

Деди: Жонингға ҳижрон кинакашдур,
Деди: Чун бор васл уммиди хушдур. *Фарҳод ва Ширин,* 158.

**ҚИНАПАРВАРД//ҚИЙНАПАРВАРД** — душманликни тарбияловчи:

К-эй золим сипеҳри кинапарвард.
Чиқординг ушбу хокий жисмидин гард.
*Фарҳод ва Ширин,* 164.

**ҚИНАПАРДОЗ//ҚИЙНАПАРДОЗ** — душманлик қилувчи, қасос олувчи:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Тутуб Фарҳодни ғадр айлаб оғоз,
Тикиб аввал дор ўлди кинапардоз. *Фарҳод ва Ширин,* 168.

**КИНАРОН//КИЙНАРОН** — душманлик келтирувчи:
Эр ўғлиға нафси кинарондин қочмоқ
Нафъдурким, шери жаёндин қочмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-48.

**КИНАФЗО(Й) — адуви кинафзо(й)** — узоқ вақт адоват сақлаб келган душман:
Мағлуб ўлубон адуви кинафзойинг,
Масрур ўлғай хотири мулкоройинг. *Муншаот,* XIII-123.

**КИНАХОҲ//КИЙНАХОҲ** — 1. кекчи, кек сақлайдиган; бузуқ хаёл:
Қадим ҳижрони бўлса кинахоҳинг,
Чиқарму сарв янглиғ дуди оҳинг? *Фарҳод ва Ширин,* 173;
Эшиттимким Чингизу Хоразмшоҳ,
Адоватқа чун бўлдилар кинахоҳ.
*Садди Искандарий,* 258б8;

2. ёмонликни кўзловчи:
Онча ойиндин тўла бу размгоҳ,
Ким уруштa икки шоҳи кинахоҳ. *Лисонут-тайр,* 163-9;
Қилиб қасди жон кинахоҳи киби,
Қизиқ қум уза тоба моҳи киби.
*Садди Искандарий,* 315б10.

**КИНОЯТ** — кесатиқ, пичинг; қочириқ:
Йўқ энди анда шикоятдин асар,
Таъну ташнеъу киноятдин асар. *Лисонут-тайр,* 191-9;
Ошиқона киноя била ҳусн аҳлиға элни шайдо қилур.
*Мажолисун-нафоис,* 221;
Бу сайр агарчи зоҳир сайридин ҳикоятдур, аммо ҳақиқат йўли сайру сулукидин киноятдур. *Маҳбубул-қулуб,* 155.

**КИНОЯТОМЕЗ** — аралаш сўз, қочириқ:
Бу матлаъдин ёрнинг киноятомез узрхоҳлиғининг маънидурким.. *Мажолисун-нафоис,* 239;
Паҳлавон эътироз юзидин киноятомез дедики...
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-98-99.

**КИНПАРАСТ** — душманликка бел боғлаш:
Учунг улки гар ул бўлуб кинпараст,
Таъадди била топса мулкумга даст.
*Садди Искандарий,* 268б8.

**КИНСИГОЛ** — кек сақловчи:
Ҳам буронғор, ҳам жўвонғор кинсигол,
Ҳам яна ғулу ҳировулда бу ҳол. *Лисонут-тайр,* 163-4.

**КИР-** — 1. кирмоқ, дохил бўлмоқ:
Харобот аро кирдим ошуфтаҳол,
Май истарга илгимда синған сафол.
*Хазойинул-маоний,* Iа-459;
Бот етиб бўлғил мушарраф диниға,
Узрунг айтиб, кир анинг оиниға. *Лисонут-тайр,* 90-14;

2. саналмоқ, ҳисобланмоқ:
Итинг ҳисобиға кирган ҳисоб вақтида,
Агарчи журми эрур беҳисоб эмас маҳсуб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-60;

3. бошламоқ:
Тезликда гардига етмас шиҳоб,
Эй қуёш, жавлонға кирса ашҳабинг.
*Хазойинул-маоний,* Iа-258;

4. яқинлашмоқ, аҳл бўлмоқ:
Ақд этиб сурати салоҳ била,
Ҳарамингға кирай никоҳ била. *Сабъаи сайёр,* 165-17;



www.ziyouz.com kutubxonasi

5. эга бўлмоқ:
Улусқа басе ранжу таклиф ўлуб,
Кирар эрмиш ул қўлға тансиф ўлуб.
*Садди Искандарий,* 267а14.

6. йўлланмоқ:
Ким саф учидин сурубон бир далер,
Кирди кийик қасдига андоқ ки шер. *Ҳайратул-аброр,* 163-9.

**КИРДИГОР** — яратувчи, худо:
Қиёматда гуноҳин афв этарга
Расулингни шафиъ эт, кирдигоро.
*Хазойинул-маоний,* Iб-25;
Дедиларким: Кирдигоринг ким дурур,
Холиқу парвардигоринг ким дурур. *Лисонут-тайр,* 138-17.

**КИРДОР** — 1. қилиқ, амал, иш, одат:
Кирдориға боқиб асл ҳолин англа,
Аслиға далил анинг хисолин англа.
*Назмул-жавоҳир,* XV-25;
Бўлмаса мақбул кирдори онинг,
Балки тенг бўлса йўқу бори онинг. *Лисонут-тайр,* 126-7;
2. мустақил сўз ўзакларига қўшилиб тарз, равиш, кўриниш(ли) маъноларини беради.
...мушкфом булут саводидин олам зулматкирдор ва сарсар шиддатидин ул мушк кофурбор бўлубтур.
*Муншаот,* XIII-95.

**КИРЁС** — баргоҳ; қаср:
Ҳаббазо, ишқки кирёси фазосидур онинг,
Барча беманзилу маъвоу маконларға малоз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-149;
Еттию кўрди бир бийик кирёс,
Тоқу айвон анга сипеҳр асос. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1065.

**КИРИШ-** — киришмоқ, бошламоқ:
Саййид Қуроза... андин ғаройиб ҳам бош ура кирищти.
*Мажолисун-нафоис,* 94;
У киши муқаррар қилған дастур била беқонда айтиб, сафоҳат қила киришти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-149;
Ким, ногоҳ салтанат гулшанидин ниоят насими эса киришти... *Вақфия,* XIII-162.

**КИРОМ** — улуғлар, азизлар:
Андоқки, киром асҳобидинки, бу давлат ва саодатқа фоиз эрдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-67;
Килди пайғамбарға таъзиму салом,
Сўнгра арз эттики: Эй фахри киром. *Лисонут-тайр,* 122-7.

**КИРОМАНД** — улугвор; азиз; иззатли:
Кўп узр қилиб сўзига пайванд,
Нақдина басе топиб кироманд. *Лайли ва Мажнун,* 80а2;
Чун ул зеби тож мулк хирожи эрди, топқанга кўп нима ва кироманд сила ваъда бўлди. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-40.

**КИРОМВАШЛИҒ** — ҳурматга сазоворлик, азизлик:
Дедиким: «Улдур кўнгулнинг хушлиги
Фақр йўлинда кировашлиги». *Лисонут-тайр,* 142-8.

**КИРОМИЙ** — катта, улуғ; олижаноб, саховатли:
Чун ҳавас олида киромийдур,
Не деса ғам ул ки олийдур. *Сабъаи сайёр,* 206-27;
Ҳар кимки тавозуъ амри коми бўлғай,
Ул феъл ила халқ аро киромий бўлғай.
*Назмул-жавоҳир,* XV-19;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **сифат** — сахий хислатлар эгаси:
Мавлоно Нуриддин Абдураҳмон Жомий... кироми сифатлари замон саҳойифидин... маҳв бўлмасун
*Мажолисун-нафоис*, 2;

≈ **бўл-** — саховатли, олижаноб бўлмоқ:
То жаҳондур жаҳонға ҳомий бўл,
Салтанат тахтида кироми бўл. *Муншаот*, XIII-123.

**КИРПИК** — киприк:
Ёпти қаввоси қазо бир-бирига мушкин қавс,
Отқали кирпик ўқин жон била кўнглум сори, вой.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-583;
Кўкс узра қилган киби майл бош,
Кўз узра тушар кирпик ўрниға қош.
*Садди Искандарий*, 279а17;
...ва кирпигим супургуси ваколатидин ул боргоҳ остониға кўз суртуб, хошогин супургай. *Муншаот*, XIII-120.

**КИРПИЧ** — ғишт:
Майхонада ҳар сори бир мастки бош қўймиш,
Кирпичлари гўёким жонларға ватанлардур.
*Хазойинул-маоний*, IIб-169;
Лаб-балаб ул май била хуми сипеҳр,
Оғзидаги кирпич анга хишти меҳр. *Ҳайратул-аброр*, 36-5;
Ҳамоноки ул тошни меҳнат тоғидин тошиб эрдилар ва девори хом кирпичдин эрди. *Вақфия*, XIII-170.

**КИСА//КИССА** — кисса, ҳамён, чўнтак:
Гар киса аро тўла жаҳон моли эса,
Хушроқ андин агар кўнгул холи эса.
*Назмул-жавоҳир*, XV-24.

**КИСАДЎЗЛИҚ** — кисса тўқувчи, хат соладиган ғилоф тикувчи:
Мавлоно Зайн кисадўзлуқ санъатиға мансуб эрди.
*Мажолисун-нафоис*, 29.

**КИСВАТ** — 1. кийим, уст-бош; либос:
Оҳ дудидин қаро эрмас Навоий кисвати,
Ким анинг оллиға солмиш бўйла мотам иштиёқ.
*Хазойинул-маоний*, IIб-322;
Бўрёдин сар-басар кисват анга,
Садоғу қалқон ила роят анга. *Лисонут-тайр*, 54-7;
Ул ҳазрат узрхоҳлиқлар била кисватни Мавлоноға кийдурдилар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-182;

2. чўнтак, кисса; халта, тўрва:
Ҳар сори махфий туганлик жисм ила мунглуғ кўнгул,
Сойиледурким эрур мамлу дирамдин кисвати.
*Хазойинул-маоний*, Iб-595;

3. либос, кўрк; бойлик:
Солиб кўнглума сўз демак ниятин,
Кийиб эгнима доғи сўз кисватин.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1224.

**КИТМОН** — яширин, сир сақлаш; пинҳон тутиш:
Имом Ёфиий дебтурларки, бўла олурки, ул ҳол анга ўз аҳволининг сатр ва китмони учун талбис қабилидин бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-153;

≈ **айла-** — яширмоқ, пинҳон тутмоқ:
Ҳар дам истар телба кўнглум ишқ китмон айламак.
Барқи ломиъни қоронғу уйда пинҳон айламак.
*Хазойинул-маоний*, IVб-331.

**КИТОБ** — 1. китоб:
Китоб авроқидек бўлғай мусаттаҳ қолмайин даври,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ғамим тошиға бўлса бир нафас тўқуз фалак ҳомил.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-385;
Ва Шайх Бу Али Мискавайҳ «Одобул-араб вал фурс» отлиғ китобида ани зикр қилур. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-186.

2. мактуб, хат, рисола:
Кўнгулни айладим юз чок ишқингдин, мени маҳзун,
Ки ҳуснунг васфи ёзғаймен китоби коғази гулгун.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-457;

3. асар:
Мадҳини беҳисоб ёзғайлар,
Балки мавзун китоб ёзғайлар. *Сабъаи сайёр,* 32-17.

**КИТОБА** — ёзув, ёзилган, битилган; қабр тошига ўйилган ёзув; бино пештоқига зийнатли қилиб ёзилган хатлар:
Ўқуған элни ҳалок айлагай китобасида,
Ичимдагини аён қилса қабрим узра тошим.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-288;
Мавлоно Абдулваҳҳоб... Имод қўрғони китобасида... оятин битибдур. *Мажолисун-нафоис,* 36.

**КИТОБАТ** — ёзиш, битилиш; хат:
Лабидин айру тушуб сўг учун китобатдин,
Не тонг либосин агар мушкфом қилди ҳадис.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-107;
Етишгач ғор ичига бемаҳобат,
Кўзига учради мундоқ китобат. *Фарҳод ва Ширин,* 72;
≈ **фани** — ёзиш, кўчириш малакаси:
Мавлоно Юсуф Шоҳ... китобат фанида мутааййин киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 51;
≈ **қил-** — ёзмоқ, китоб тузмоқ:
Мавлоно Ҳавоий.. китобат ҳам қила олур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 59;
Дерларки, ул уч юз шайхдин ҳадис китобат қилиб эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-83.

**КИТОБДОР** — кутубхоначи:
Мавлоно Солиҳий — агарчи хуросонлиқдур, аммо кўп йилдурки, Ҳисордадур. Андоқ эшитилурким, Ҳисорда подшоҳнинг китобдоридур. *Мажолисун-нафоис,* 187.

**КИТОБХОНА** — кутубхона:
Яна улким, мулк ва мол ишидин, бас додхоҳ ишидин фароғат ҳосил бўлса, малолат дафъи учун китобхонаға кирилса.
*Муншаот,* XIII-130.

**КИТПОВУЛ** — қалъа соқчиси; қалъа бошлиғи:
Андоқки, ҳировул, қаровул ва чингдовул ва янковул ва сўзовул ва патовул ва китповул...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**КИТФ//КИТИФ** — кифт, елка:
Бу муҳреки нақшин тутуб ул китиф,
Қуёш ичрадур ахтари мунхасиф.
*Садди Искандарий,* 238*а*1;
Зоҳидлар суратида, эгнида хирқа ва китфида сажжода ва бир гўшада ўлтурди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-125.

**КИФОЯТ** — етарли, кифоя:
Гар эрмас мунча бирла ҳам кифоят,
Менинг бўйнумға юкларсен жиноят. *Фарҳод ва Ширин,* 180;
Иброҳим Хавос дебтурки, ...ва зоеъ қилма аниким, кифоятин сендин тилабтурлар ва ул амр ва наҳйнинг инқиёдидир.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-90;

www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **бўл-** — етмоқ, бўлмоқ, кифоя қилмоқ:

Сен демакдин иш кифоят бўлмағай,
То қабул андин иноят бўлмағай. *Лисонут-тайр,* 138-8.

**КИФТА** — четланиш, узоқлашиш:

Бўлди ул маҳвашқа андоқ шифтае,
Ким сабақ баҳсидин ўлди кифтае. *Лисонут-тайр,* 119-8.

**КИЧИК** — кичик, кичиклик, ёшлик:

Ер ила хўб айлаган кўнглум эрур ул навъ, қуш
Ким кишидин айрила олмас кичикдин ўрганиб.
*Хазойинул-маоний,* Ia-104;

Уйлаким пашша ўзин кўрмай кичик,
Пил ўзин топмай улуғроқ жуссалик. *Лисонут-тайр,* 169-18;

Кичикларғаким, андин мунча натижа бўлғай, улуғларға кўрким, неча мунча бўлгай. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-39.

**КИЧИКЛИК** — кичиклик, ёшлик:

Улча эрур тифлға шойиста иш,
Билки кичикликта эрур парвариш.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 119.

**КИШ** — қундузнинг бир тури; қундуз пўстин:

Кишу урмак қайдидин ўт айшни фавт этмаким,
Киш қароруқ тулку урмак юпқароқ мошоб эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-212;

Мажнунни ясаб либос бирла,
Тун-кун киби кишу ос бирла.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 816;

**тун киши** — қоралик, зулмат:

Чу тун кишида кун ёшурди қоқум,
Гум этти баҳр синжоби талотум. *Фарҳод ва Ширин,* 99.

**КИШВАР** — 1. мамлакат, ўлка, вилоят:

Чун малоҳат жон олур ҳусн ичра они истагил,
Хоҳ дилбар кишвари бўлсун Хўтан, хоҳи Ҳабаш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-252;

Чун мулкдин баъзи ақолим ва кишварда сорт салотини мустақил бўлдилар... *Муҳокаматул-луғатайн,* XVI-128;

2. иқлим:

Бўлуб онча давлат муяссар анга,
Яна онча кишвар мусаххар анга.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1300;

≈ **и дард** — ўлка, иқлим дарди:

Ҳам кишвари дард қаҳрамони,
Ҳам зумраи ишқ ҳукмрони. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 858.

**КИШВАРДИҲИ** — ўлка, мамлакат берувчи; бўйсунувчи:

Мўғул қуллар киби олинда хонлар,
Бўлуб кишвардиҳи кишварситонлар. *Фарҳод ва Ширин,* 31.

**КИШВАРКУШО//КИШВАРКУШОЙ** — ўлка, шаҳарларни қарам қиладиган; жаҳонгир; ғолиб:

Бу муддатда кимдинки осор эди,
Кишваркушо бал жаҳондор эди.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1262;

Яна илтимос айлабон деди рой,
Ки ҳукм айласа шоҳи кишваркушой.
*Садди Искандарий,* 283а1.

**КИШВАРОРО** — мамлакатни безовчи, обод этувчи:

Муқаррардурки шоҳи кишвароро,
Замоне қилмайин сабру мадоро. *Фарҳод ва Ширин,* 90.

**КИШВАРПАНОҲ** — подшоҳ, мамлакат ҳомийси:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ул иковдин бири Рум аҳлиға шоҳ,
Ёна бир занг аҳлиға кишварпаноҳ. *Лисонут-тайр,* 162-8;
Мулк учун солим керактур хисрави кишварпаноҳ,
Тан учун ул узвким, бўлди бадан мулкида шоҳ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-56.

**КИШВАРСИТОН** — 1. ғолиб:
Назм кишварситони ҳам сен-сен,
Балки соҳибқирони ҳам сен-сен. *Сабъаи сайёр,* 200-8;
2. олувчи, юрт олувчи; жаҳонгир:
Яна бўлди Жомосб кишварситон,
Жаҳон бўлди инсофидин бўстон.
*Садди Искандарий,* 247б14;
Бу торих ичра мағриб ҳукмрони,
Не мағрибким, жаҳон кишварситони. *Фарҳод ва Ширин,* 133.

**КИШВАРСИТОНЛИҚ//КИШВАРСИТОНЛИҒ** — жаҳонгирлик:
Хаёлимда кишварситонлиқ кириб,
Мамоликда соҳибқиронлиқ кириб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1238;
Хитоу Чинға берди комронлиғ,
Қаён азм айласам кишварситонлиғ. *Фарҳод ва Ширин,* 54.

**КИШВАРХИДЕВ** — мамлакат эгаси, ҳоким, ҳукмдор, подшоҳ:
Яна Ҳурмуз ўлди чу кишвархидев,
Сиёсатлари солди элга гирев.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-227.

**КИШВАРХУДОЙ** — мамлакат эгаси; ҳукмдор:
Яна Ардашер ўлди кишвархудой
Жаҳон аҳлиға бўлди раҳматфизой.
*Садди Искандарий,* 247б17.

**КИШВАРХУДОЛИҚ** — шоҳлик, ҳукмронлик:
Санга тутсам мусаллам подшолиқ,
Халойиқ устида кишвархудолиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 56.

**КИШИ** — шахс, инсон, одам, киши:
Ким эрур бу даргаҳи иззу жалол,
Ҳар киши йўл топмоғи йўқ эҳтимол. *Лисонут-тайр,* 96-9;
Гар итузумиға киши май бирла берса сув,
Бу тарбият била қила олғайму ани ток.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-72.

**КИШИЛИК** — одамгарчилик; одамийлик; инсонлик:
Англа кишиликни мусаллам анга,
Юз кишиликча иш эса ҳам анга. *Ҳайратул-аброр,* 142-6;
Ҳилмни ҳаводис дарёсида кишилик кемасининг лангари деса бўлур... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-53;
Кишиликдин хаёлида тасаввурлар ва яхшилиқдин замирида такаббурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 32.

**КИШТИ** I — кема:
Сен фано бирла киштие соз эт,
Анга рахтинг солурни оғоз эт. *Сабъаи сайёр,* 195-12;
Бу дарёда кишти янги ой ўлуб,
Ки заврақ киби баҳрпаймой ўлуб. *Муншаот,* XIII-95;
≈ **йи баҳрпаймо** — денгиз кемаси:
Гаҳи соз этиб базм дарё аро
Кириб киштийи баҳрпаймо аро.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1456.

**КИШТИ** II — кема шаклидаги май косаси:
Кетур соқи, тағори баҳр тимсол,
Қадаҳ киштисин ул май баҳриға сол. *Фарҳод ва Ширин,* 125.


www.ziyouz.com kutubxonasi

**КИШТИБОН** — кемачи:

Ҳар неча тўфони исёним чекар гардунға мавж,
Қимсага Нуҳ ўлса киштибон не ғам тўфон аро.

*Хазойинул-маоний*, IIб-11.

**КИШТИБОНЛИҒ** — кемачилик, кемани бошқаришлик:

Бўлди юз минг жисмдин бегона руҳ,
Токи киштибонлиғ ойин қилди Нуҳ. *Лисонут-тайр*, 161-5.

**КИЮР-//КИВУР-** — киритмоқ:

Киюр меҳр бирла шабистонинга
Қилиб ақд, ўлтурт ани ёнингга.

*Садди Искандарий*, 264б8;

Аммо тавил ва мадид ва басит баҳри араб шуаросининг махсусидур, алар арузларида доирага киюрубдурлар...

*Мезонул-авзон*, XIV-149;

Торож этибон дину тоқиб бўйнума зуннор,
Юз йиллиқ куффор ҳисобиға кивурди.

*Хазойинул-маоний*, IVб-588.

**КОБИН** — маҳр; никоҳ олдидан куёв томонидан келинга берилиши шарт бўлган мол, маблағ:

Эй Навоий, даҳр шўхи ошиқи бўлдунг, валек
Билки, кобин нақди жондур гар бўлурсен кадхудой.

*Хазойинул-маоний*, Iб-648;

Айлади бир холи ҳинду рўзгоримни қаро,
Эй Навоий, тонг йўқ, этсам Ҳинд ва Кобул ҳавас.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-234.

**КОВ-КОВ** — ковлаш, қазиш; диққат билан қидириш, излаш:

Кўнглуму бағримни ғамзанг тийғи айлар ков-ков,
Йўқ ажаб, гар қон оқар икки кўзумдин нов-нов.

*Хазойинул-маоний*, IIа-291;

Анинг хороға мундоқ ков-кови,
Бу сўзни бўйла тақрир этти рови. *Фарҳод ва Ширин*, 116.

**КОВИШ** — ахтариш, қидириш:

Сўз чашмасин ул ки қилди ковиш,
Бу навъ су айлади таровиш. *Лайли ва Мажнун*, 71а15.

**КОВОК** — бўшлик, ковак:

Ичи куйган йиғоч ковоки очуқ,
Бўлуб ғулу шаётинға алочуқ. *Фарҳод ва Ширин*, 75.

**КОВУРГО** — катта ноғора:

Яна карраною ковурго уни,
Қилиб ошкоро қиёмат куни.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1334.

**КОЖ** — шапалоқ; изтироб, азият:

**ғурбат кожи** — ғариблик изтироби:

Аниким тенгри айлабтур забардаст,
Бировни кўрса ғурбат кожидин паст. *Фарҳод ва Ширин*, 164;

≈ **ур-** — шапалоқ урмоқ, шапалоқламоқ:

Салоти хамсани адёнға айладинг носиҳ,
Бу панжа бирла малакнинг юзига урдинг кож.

*Хазойинул-маоний*, IIб-96.

**КОЗ(А)** — 1. капа, чайла:

Қилиб нажжори гардун ҳийласози,
Қуйи ерида фарш ўрниға кози. *Фарҳод ва Ширин*, 92;

2. чоҳ; тузоқ:

Воқиф ўлким, бешаи жаҳл ичра жисминг ҳужраси,
Нафс сайёди ҳаво сайдин тутарға козадур.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-195.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**КОЗИБ** — ёлғончи, фирибгар:

Бозорда савдогар косиб — тенгрига хоин ва ваъдаға козиб.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-28;
Ушбу фалак узра ридо субҳидам,
Субҳ ки козиб анга бўлмиш алам. *Ҳайратул-аброр,* 79-6.

**КОЗИБВАШ** — ёлғончига ўхшаш:

Бор эрмиш бурун чоғда козибваше,
Уйига тушуб шуълан саркаше.
*Садди Искандарий,* X-242.

**КОИНОТ** — 1. олам, дунё, жаҳон:

Қуёшким коинот андин олур нур,
Қилур ҳар кун қаро тупроққа мастур.
*Фарҳод ва Ширин,* 196;
Тўрт унсур, етти кўк, олти жиҳот —
Нодиру олий асоси коинот. *Лисонут-тайр,* 175-18;

2. ҳаёт, борлиқ:

Хушдурур боғи коинот гули,
Барчадин яхши ҳаёт гул. *Сабъаи сайёр,* 142-17;
Ва коинот бозорининг ғавғоси ва унсуриёт чорсусининг алолоси бу такаллум ва тараннум биладур.
*Маҳбубул-қулуб,* 96;

≈ зубдаси — дунёда танилган тенгсиз киши, асл инсон:

Чун коинот зубдаси ожиз кўруб ўзни,
Ҳамд эта олмас онча балоғат билан санга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-24.

**КОКУЛ//КОКИЛ** — 1. соч, соч ўримлари:

Сарвинозим бошида то кўрди мушкин кокилин,
Шамъ айлабтур муанбар дудидин кокил ҳавас.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-234;

2. гажак, зулф:

Гул атрофидин шохи сунбул чиқиб,
Юз олидин андоқки кокул чиқиб.
*Садди Искандарий,* 297-9.

**КОКУЛАФШОН** — кокил сочувчи; гул шохчалари:

Боғ ўлди баҳордин гулафшон,
Сунбул бу гул узра кокулафшон. *Лайли ва Мажнун,* 63б-19.

**КОЛБАД** — бадан:

Кетиб мағзидин фаҳму ҳушу хирад,
Қолиб руҳсиз бир қуруқ колбад.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1619.

**КОЛМА** — айёр қари хотин:

Хасмкеш келди фалак золи бил, эй шайх, манга
Раз қизи борида ул колмани қилма никоҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-105.

**КОЛО** — 1. мато:

Дилхоҳ ила топмаса харидор,
Колосини қилмайин падидор.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 673.

2. бойлик, қиймат:

Қиймати ажносидин чун шадда боғлар ҳафтранг,
Ҳусни бозори аро зоҳир бўлур колоси чўх.
*Хазойинул-маоний,* IVб-115.

**КОМ** I — оғиз, танглай:

Мундоқ киши... дур учун наҳанг комига қадам урмаса...
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-27;
Вафо аҳлини қилган мазҳари қаҳр,
Солиб комиға ҳижрон жомидин заҳр. *Фарҳод ва Ширин,* 172.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**КОМ** II — 1. мурод, мақсад, орзу, тилак, майл:
Деди: Шаҳ олида айтинг паёмим,
Ки шаҳ коми эрур оламда комим. *Фарҳод ва Ширин,* 94;
Аларға чу таскину оромдур,
Санга дағи ҳосил бари комдур.
*Садди Искандарий,* 320б-10;
2. бахт:
Яна ўғлиға даҳр аро ком эди,
Ки Баҳроми Баҳрому Баҳром эди.
*Садди Искандарий,* 247б-9;
3. етишиш, ноил бўлиш:
Душман ғururидин ғам ема ва маддоҳ хушомадин чин демаким, анинг ғарази ўз мақсудига комдур ва мунинг мақсуди сендин муҳаққар инъом. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-64;
≈ **и висол** — висолга етишиш тилаги:
Берди маҳваш лутф ила таскин анга,
Кўргузуб коми висол ойин анга. *Лисонут-тайр,* 172-17;
≈ **и шуҳуд** — тасаввуфда худони кўриш истаги; ҳамма нарсада худони мушоҳада қилиш:
Ким анга йўл топмағай ранги вужуд,
Қолмағай васл ичра жуз коми шуҳуд *Лисонут-тайр,* 205-8;
≈ **и ноком//ком ва ноком** — истар-истамас, чор-ночор:
Ҳамул тоғ теграсидин кому ноком,
Тута олмас йироғроқ ерда ором. *Фарҳод ва Ширин,* 170;
Ком-ноком олди Шайхи ишкибоз,
Майниким, тутмиш эди ул дилнавоз. *Лисонут-тайр,* 82-5;
≈ **у ҳаво** — орзу-истак:
Молингки эрур кому хаво йўлида харж,
Жоми маю лаҳни жонфизо йўлида харж.
*Назмул-жавоҳир,* XV-24;
≈ **айла-** — мақсад қилмоқ, олдига мақсад қилиб қўймоқ:
Замона таркини ком айлабон халос ўлғил,
Десангки, солмаса нокомлиғ замона санга.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-23;
≈ **бўл-** — қўлланмоқ:
Хушроқ ки адувға ком бўлғай,
Номус менга ҳаром бўлғай. *Лайли ва Мажнун,* 76а20;
≈ **иста-** — мақсад йўлида ҳаракат қилмоқ:
Ком истаю неча элга ёлинғайсен.
Нафсингға хилоф айлаким, тингайсен.
*Назмул-жавоҳир,* XV-24;
Кўк мазрандин хўшае касб айласанг, қил тўшае,
Ком истабон тут гўшае, гўйи фалак давронидин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-468;
≈ **ол-** — баҳраманд бўлмоқ, роҳатланмоқ:
Жаҳондин кўрки кимлар ком олибтур,
Бу эски дайр кимлардин қолибтур. *Фарҳод ва Ширин,* 214;
Ёраб, улким васл шоми ком олур зебосидин,
Тийра қилма айши кўзгусини субх анфосидин.
*Хазойинул-маоний,* IVа-269;
≈ **и маҳсул қил-** — мақсадни қўлга киритмоқ:
Ким ҳар бири ўз ишига машғул,
Ҳосил қилиб ўлча коми маҳсул. *Лайли ва Мажнун,* 58а8;
≈ **сур-** — давр сурмоқ, кайфу сафо қилмоқ:
Иши Ширин била сурмакдурур ком,
Миҳинбону била ичмакдурур жом. *Фарҳод ва Ширин,* 184;
≈ **топ-** — мақсадга эришмоқ, баҳра олмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Дегил Марям ҳарамда топмайин ком,
Келибтур Тур уза тутмоққа ором. *Фарҳод ва Ширин*, 186;
Эй Навоий, даҳрдин кўз тутма жуз нокомлиқ,
Ком ким топмишки, сен топқайсен андин комни?
*Хазойинул-маоний*, IIа-348.

**КОМА** — тилак, истак:
Аларнинг тузуб хотири комасин,
Олибон қўйуб кўзга шаҳ номасин.
*Садди Искандарий*, 268а21.

**КОМГОР//КОМКОР** — насибали, иқболли; сарафроз:
Фикр этиб комгори давлатманд,
Деди: «Ҳар ким ки Жобир этмиш банд».
*Сабъаи сайёр*, 156-22;
Деди Ҳудҳуд: «К-эй хидеви комгор,
Кўрмаган бир сендек аҳли рўзгор». *Лисонут-тайр*, 55-4;
Бори бўлсун офоқ аро комкор,
Батахсис шаҳзодаи номдор.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1633;
≈ **и далер** — ишчан, уддабурон:
Ки бу номвари комгори далер,
Юрак ичра қоплон, шукуҳ ичра шер.
*Садди Искандарий*, 287а19.

**КОМГОРЛИҚ** — бахтиёрлик, саодатмандлик; мақсадга эришишлик:
Бу навъ жуфт кишига қовушса, балки мундоқ комгорлиқ иликка тушса, ниҳоний ғаму меҳнатда ҳамроз ва ҳамдамниг бўлғай... *Маҳбубул-қулуб*, XIII-33.

**КОМЁБ** — бахтли, толели, бахтиёр; давлатли:
Нукот ким шаҳи комёб айтибон,
Анга нукта аҳли жавоб айтибон.
*Садди Искандарий*, 252а8;
Ҳар кимсаки жуд иктисобидур анинг,
Эл мафхари зот комёбидур анинг. *Назмул-жавоҳир*, XV-31;
≈ **ўл-** — мурод-мақсадга эришмоқ, бахтиёр бўлмоқ:
Бири комёб ўлди муҳронадин,
Бири комжўй ўлди парвонадин. *Вақфия*, XIII-160.

**КОМЖЎЙ** — насиб, мурод изловчи, орзу-мақсадга етишни истаган:
Хабар бу сифатдурким, ул комжўй,
Чу бўлди Муҳит ичра оромжўй.
*Садди Искандарий*, 314а21;
Шаҳ ар икки кун бўлса оромжўй,
Ўкунч ўлсун аъдосидин комжўй.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1389;
≈ **бўл-//ўл-** — орзу, мақсадга етишишни истамоқ, тиламоқ:
Чу Нарси бўлуб мулк ила комжўй,
Ота тахтида бўлди оромжўй.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-213;
Бири комёб ўлди муҳронадин,
Бири комжўй ўлди парвонадин. *Вақфия*, XIII-160;
Бўлуб ком топмоққа оромжўй,
Топиб чунки ором ўлуб комжўй.
*Садди Искандарий*, 298б13.

**КОМИЛ** — 1. етук, тўлиқ, камчиликсиз; нуқсонсиз:
Қайси гумраҳ комили раҳбар аёғи туфроғин,
Тўтиё қилдики, қилмас раҳнамолиғ орзу.
*Хазойинул-маоний*, IIб-522;
Ким ўзин комил кўрар ноқисдур ул,
Нуқс бермайдур каломи сори йўл. *Лисонут-тайр*, 140-6;



www.ziyouz.com kutubxonasi

2. етук олим, донишманд, фозил:

Ё олимдин жуҳҳолға шафқат учун, ё комилдин тавобеъ ва аёлға тарбият учун... *Маҳбубул-қулуб*, 33;

3. шеърий ўлчов — вазн номи:

Ва комил баҳри била вофир баҳрида чун назм кам воқиъ бўлубтур... *Мезонул-авзон*, XIV-148;

**ашараи комила** — ўнта камолотга етган, етук олималар:

...Ўн фанда ўн соҳиб қизким, ашараи комила... *Фарҳод ва Ширин*, 126 *сарл.*

≈ **ўл-** — етукли, баркамол бўлмоқ:

Турфа камолингға дағи комил ўл,
Сирри ниҳонингға дағи ҳомил ўл. *Ҳайратул-аброр*, 8-18;
Ноқис ул ҳолатни кўргач ногиҳон,
Комил ўлмиш эрди олдиндин ниҳон. *Лисонут-тайр*, 39-12.

**КОМИЛЛИҒ** — етуклик, нуқсонсизлик, тўлиқлик:

Чун Навоий, ишқ аро комиллиғин сабт эттилар,
Бўлди басқим, аҳли ишқ от ёздилар маҳзар қаро.
*Хазойинул-маоний*, IIб-36.

**КОМКОРОНА** — подшоҳона, ҳукмронларча:

Қўпуб ер ўпуб, берди қосид жавоб.
Яна комкорона қилди хитоб.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1303.

**КОМРАВО** — 1. мақсадга етиш; ≈ **бўл-** — баҳраманд бўлмоқ, мақсадга етмоқ:

Шаҳ хизматини тузлик ила айлағил адо,
То икки жаҳонда бўлғасен комраво. *Муншаот*, XIII-102;

2. хабардор бўлмоқ:

Ҳукамо бўлдилар чу комраво,
Дедилар ким: Бу иштур эмди даво. *Сабъаи сайёр*, 75-12;

≈ **қил-** — мақсадга етказмоқ:

Нўши васлинг била аҳбобни қил комраво,
Ким менга дардинг майи хунобасидин ком етар.
*Хазойинул-маоний*, IIб-181.

**КОМРАСОН** — мақсадга етказувчи:

Танга ҳаёт жомидур комрасон,
Бўл танға нишон комидин жомрасон.
*Назмул-жавоҳир*, XV-28.

**КОМРОН** — мақсадга эришган, бахтли:

Базми ичра комрон айлаб сени,
Маҳрами рози ниҳон айлаб сени. *Фарҳод ва Ширин*, 22;
Вафо аҳлини чарх ноком этиб,
Жафо хайлини комрон қилдило.
*Хазойинул-маоний*, IIб-577;

≈ **бўл-** — ғолиб бўлмоқ; ҳукмдор бўлмоқ:

Умид улки, ҳамиша давлат била соғ ва саломат бўлуб, олам аҳлиға комрон бўлғайсиз. *Муншаот*, XIII-116;
Қасри сандалда комрон бўлди,
Тўни ҳам сандали нишон бўлди. ● *Сабъаи сайёр*, 170-28.

**КОМРОНА** — умид, мақсадга етакловчи:

Қўпуб ер ўпуб берди қосид жавоб.
Яна комрона қилди хитоб. *Садди Искандарий*, 256а17.

**КОМРОНИЙ** — хушбахтлилик, саодатмандлик:

Тилаб ҳар неча кунда бир дам они,
Ичиб бир неча жоми комроний. *Фарҳод ва Ширин*, 132.

**КОМРОНЛИҚ//КОМРОНЛИҒ** — 1. мақсадга эришганлик, бахт, толе:

Навоий умрин ўткарди машаққат бирла оламда.



www.ziyouz.com kutubxonasi

Умиди улки, ул оламда топқай комронлиғлар.
*Хазойинул-маоний*, IVб-736;
Аммо шуғл ва комронлиқ чоғида ва кўнгул мулки халқ ҳужуми булғоғида ва гоҳ аморат маснадида ўлтурдум...
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-8;

2. қудратлилик, ҳукмронлик, ҳукмдорлик:
Хитоу Чинға берди комронлиғ,
Қаён азм айласам кишварситонлиғ. *Фарҳод ва Ширин*, 54;
Гар юз йил улки комронлиғ этти,
Чун топмади маргдин амонлиғ нетти?
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-78.

**ҚОМСИЗ** — ожиз:
Қомсиз комин айламак ҳосил,
Бенаволарни айламак хушдил. *Сабъаи сайёр*, 46-19.

**ҚОН** — хазина, бирор нарсанинг тўпланган жойи; маъдан:
Аввалғини фазл дурриға уммон бил,
Сонисини адл гавҳариға кон бил. *Назмул-жавоҳир*, 15;
Кон уза доим хиромимдур менинг,
Гавҳаре бу ишта комимдур менинг. *Лисонут-тайр*, 47-7;
≈ **и ганж** — хазина кони; улуғ инсон:
Бир кун эгнида ўтун, жисмида ранж,
Шаҳрға борур эрди ул кони ганж. *Лисонут-тайр*, 129-5;
≈ **айла-** — тўлдирмоқ:
Жайбу этагимни айладим кон,
Йўқ эрди кўтармак ўзга имкон. *Лайли ва Мажнун*, 57а21;
≈ **бўл-** — бой бўлмоқ:
Зумуррадқа юзунг кон бўлди, аммо
Фидо бўлсун анга юз кон зумуррад.
*Хазойинул-маоний*, IVа-69;
≈ **и маърифат қил-** — илмга бой қилмоқ, олим бўлмоқ:
Эй қилиб инсонни кони маърифат,
Кўнглини айлаб жаҳони маърифат. *Лисонут-тайр*, 199-14.

**ҚОНИЙ** -- конга мансуб, кондан қазиб олинадиган:
Нор ахгарларининг ламаоти нечукким лаъли коний ва анор доналарининг боғланғани нечукким ёқути руммоний.
*Муншаот*, XIII-93;
Солики фоний ва гавҳари коний, орифи маоний Саййид Ҳасани Ардашер... сияр ва ҳолотида.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, XIV-75.

**ҚОР** — 1. иш, меҳнат, ҳаракат:
Бир кеча ишратгаҳидин чиқди шоҳ,
Халқ корига шаҳ айлай деб нигоҳ. *Лисонут-тайр*, 148-4;
2. таъсир:
Ҳаво табъида иссиғ бўйла кори,
Ажаброқ буки онинг табъи нори. *Фарҳод ва Ширин*, 95;
≈ **айла-** — таъсир қилмоқ:
Тийғи бедоди агар кўнглумни нокор этти, лек
Элга урған тийғи беҳад кўнглума кор айлади.
*Хазойинул-маоний*, IVа-375;
≈ **эт-** — ишни бажармоқ:
Сўрди ким: «Моҳваш қаён кетмиш?»
Бехабар ким не шоҳ кор этмиш. *Сабъаи сайёр*, 62-15.

**ҚОРБАНД** — амал қилувчи, амалга оширувчи:
Сипеҳр аҳволининг соҳиб вуқуфи,
Жаҳоннинг корбанду файласуфи. *Фарҳод ва Ширин*, 60;
≈ **айла-** — амалга оширмоқ:
Алар ҳам корбанд айлаб биликни,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қўпуб кўзларга қўйдилар иликни. *Фарҳод ва Ширин,* 41

**ҚОРВОН** — карвон, қофила:

Шикебу сабр хайли иттилар, етгач манга номинг,
Начукким корвон боғлар сафар рахтин, нишон олғач.
*Хазойинул-маоний,* IVб-104.

**ҚОРГАР** — таъсир этувчи, таъсирли:

Ҳар муғаннийки, дардмандонароқ нағма чекар, анинг захмаси захмлиқ юракка коргарроқ тегар.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-23.

**ҚОРГАҲ//ҚОРГОҲ** — 1 ишхона, корхона, дўкон:

Ҳунарвардин бори омода бўлган,
Мукаммал коргоҳ ичра тўқулған. *Фарҳод ва Ширин,* 59;

2. дунё, фалак, тақдир:

Тутуб бир қадаҳ англат, эй дайр пири,
Ки бу коргаҳ сирри мубҳам бўлубтур.
*Хазойинул-маоний,* IIа-101;

3. манзил, қароргоҳ:

Ғорни коргоҳ айлаб эди,
Эл кўзидин паноҳ айлаб эди. *Сабъаи сайёр,* 103-19;

4. умидхона:

Гудозандалиғ ичра минг коргоҳ,
Қилиб ўйлаким кўра тайёргоҳ.
*Садди Искандарий,* 307а16.

**ҚОРДГАРЛИК** — пичоқчилик:

Устод Муҳаммад Ўбаҳий кордгарлик санъатиға мансубдур.
*Мажолисун-нафоис,* 129.

**ҚОРДОН** — билимдон, тажрибали:

Борибон пири кордон қошиға,
Холини айлагай аён қошиға. *Сабъаи сайёр,* 112-9;
Майл айла ҳамиша меҳрибонлар сори,
Яхшилару турфа кордонлар сори. *Назмул-жавоҳир,* XV-34.

**ҚОРИЗ** — кориз (ер ости ариқ):

Деди ки коризни айлаб шикоф,
Чиқти су ҳайвон суйидек поку соф. *Ҳайратул-аброр,* 185-15;
Ҳирот дорус-салтанасида ва теграсида ҳарне мустағал ва дакокин ва боғ ва ер ва коризким, ул ҳазрат овони давлатида бу фақирнинг мулки эрди... *Вақфия,* XIII-172.

**ҚОРИҲ** — ярали, йирингли; жирканч, ёқимсиз:

Хонақаҳ ичра Навоийға етар кўп макруҳ,
Дайрдин ул сари бормоққа ҳам эрди кориҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-529.

**ҚОРОГАҲ** — донишманд, ҳушёр, билувчан, доно:

Деди: Эй раҳнаварди корогаҳ,
Не ҳадис эрдиким дединг ногаҳ. *Сабъаи сайёр,* 133-27;
Бўлуб Бонуи корогаҳға пеша,
Ҳисор аҳлини забт этмак ҳамеша. *Фарҳод ва Ширин,* 141.

**ҚОРСОЗ** — иш бажарган; мададкор; мушкулни ҳал қилувчи:

Ул толеи корсоз бўлган,
Орасиға сарфароз бўлған. *Лайли ва Мажнун,* 77а8;
Сонеъи корсоз қудрат изҳориға амр қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-15.

**ҚОРФАРМО//ҚОРФАРМОЙ** — иш эгаси, фармон берувчи:

Паёпай корфармодин ҳаёҳай,
Ҳаёҳайдин қилиб эл иш паёпай., *Фарҳод ва Ширин,* 42;
Анга чун пардалар кенидин ул ой,
Такаллум бирла бўлди корфармой.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 300.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ҚОРХОНА** — 1 ишхона:

Ажаб мақомедуркім агар бу корхонада хитойи нақшин кўрсун... *Маҳбубул-қулуб,* 88;

2. дунё:

Муҳайё айлаган бу корхона,
Бу янглиғ сурди вазъидин нишона. *Фарҳод ва Ширин,* 40;
Сипеҳр гунбази ичра нетиб қадаҳ ичмай,
Қи бўлди мужиби ҳайрат бу корхона манга.
*Хазойинул-маоний,* IVб-21.

**ҚОС//ҚОСА** — 1. коса, қадаҳ:

Эмас қон, бодадурким, бехуд айлаб,
Йиқарға элни қилмиш чархдин кос.
*Хазойинул-маоний,* IIа-399;

2. тошбақа косаси:

Қашаф айлаб таважжуҳ байзасиға,
Ёрор кўз бирла босмай косасиға. *Маҳбубул-қулуб,* 87.

**ҚОСАГАРЛИК** — коса ясовчи, кулол:

Мавлоно Саидий... косагарлик санъатиға мансуб эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 61.

**ҚОСИБ** — касб қилувчи, қўлга киритувчи, эришувчи; косиб, ҳунарманд:

Эрур косиб ҳабибулло, вале қилған фано касби,
Йўқ ул косибки дунё молу жоҳин иктисоб айлар.
*Хазойинул-маоний,* IIа-107;

Бозорда савдогар косиб — тенгрига хоин ва ваъдаға козиб.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-28.

**ҚОТИБ** — ёзувчи, котиб:

...ул ҳазрати гардунрифъат авсофин табаррукан котиб лавҳ қалам илкига олса... *Назмул-жавоҳир,* 24;

Хушнавис котиб сўзга оройиш берур ва сўзлагувчига осойиш еткурур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-22;

Мавлоно Жамшед... ободон котиб ҳам бор.
*Мажолисун-нафоис,* 101;

≈ **и қазо** — тақдир, фалақ, чарх:

Не келса, хуш тут ўзунгники, халқ кўнгли учун
Рақам ҳақ айламади котиби қазо ҳаргиз.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-111;

**ваҳйи котиблари** — оғиздан чиққан сўзни ёзиб олувчилар; фаришталар:

Сўз таърифида ўз расулидин халойиққа пағомидурким, ваҳйи котиблари лавҳаи ваҳй осор узра қаламий муъжиз нигори била... салойи урубдурлар. *Назмул-жавоҳир,* 8.

**ҚОТИБЛИК** — китобат қилиш; хушхатлик, хаттотлик:

Мавлоно Вайсий... котибликка машҳур эрди.
***Мажолисун-нафоис,* 44.**

**ҚОФ** — *к* (араб алифбоси тартибидаги 22-ҳарф):

Ва бу манзур бўлған алфознинг кофларидуркім, коф ўрниға битилур, аммо аталаффузга коф ўрниға кирмас.
*Мезонул-авзон,* XIV-153;

≈ **у нун** — арабча *кун,* яъни *бўл* сўзига ишора бўлиб, гўё олам ўшандан вужудга келган:

Муҳаммад кофу нунға қурратул айн,
Туфайли кавн ўлуб, йўқки кавнайн. *Фарҳод ва Ширин,* 8.

**ҚОФИЙ//ҚОФИ** — 1. етерли, кифоя қиларли:

Майга тарғиб этмакім кофидурур, эй пири дайр,
Мундин ўзга ишни найларсен манга иршод этиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-64;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Сулаймон алайҳис-салом дедиким, бу таомлардинким боси-либтур, улча сенга кофийдур, егил.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226;

2. қобилиятли; қўлидан иш келадиган, ишбилармон:

Ва Рашитан отлиғ вазири бор эрди, кофий ва оқил киши эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-200.

**КОФИР** — 1. ислом динини инкор этувчи, ғайри дин, динсиз:

Даъб анда сайр этиб яхши ямон,
Мўъмин анда солику кофир ҳамон. *Лисонут-тайр,* 158-6;

Ва ул тифлки ўлтурдум, мусулмон элнинг ўғли эрди ва ул-ғайса, кофир бўлғуси эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-218;

2. бағритош, жафокаш:

Хирмани сабрим куярдин не ғам ул кофирғаким,
Ўт солибтур бодадин, кўргил жамоли хирмонин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-500;

≈ **и қотил** — раҳмсиз:

Келмас бизга ул кофири қотил даме,
Ваҳки, бизни ўлтургуси онинг ғами.

*Мезонул-авзон,* XIV-177;

Қофири қотил кўзига барча ком,
Буки-дин аҳлиға солған қатли ом. *Лисонут-тайр,* 71-15.

**КОФИРВАШ** — кофирга ўхшаш; ноаҳл:

Чиқти соғар тўлдуруб кофирваши маҳпайкари,
Нақди дин олиб ичимга солди майдин озари.

*Хазойинул-маоний,* Iб-683.

**КОФИРЛИҒ** — инкор этишлик; динсизлик:

Ўтлуғ юзидин ул ойким бурқаин олибтур,
Қофирлиғин кўрунгким, мусҳафқа ўт солибтур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-175.

**КОФИРИСТОН** — кофирлар мамлакати, кофирлар турадиган жой:

Неча диним узра титрай дилраболар кўйида,
Эй мусулмонлар, бўлубмен кофиристондин малул.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-368.

**КОФИЪ** — лойиқ, муносиб:

Ишқ аро кофиъ эмас оқилу фарзонаға панд,
Қайда бас нафъ етургай мени девонаға панд.

*Хазойинул-маоний,* VIб-121.

**КОФУР** — оқ хушбўй модда (камфара); оқ, оқлик:

Чу септи даҳр тун мушкига кофур,
Сочилди Аҳраман анфосидин нур. *Фарҳод ва Ширин,* 74;
Айладим рағбат ул қадар кофур,
Ким ҳароратдин айлагай маҳжур. *Сабъаи сайёр,* 175-16;

≈ **бўл-** — оқармоқ:

Мушкум бу хатода бўлди кофур,
Қофур ила мушкум ўлди бенур. *Лайли ва Мажнун,* 55б11.

**КОФУРБИЗ** — хушбўй ҳид таратувчи; қор ёғдирувчи:

Чарх ки даҳр узра эди мушкриз,
Бўлди ҳамул мушк уза кофурбиз. *Ҳайратул-аброр,* 44-8.

**КОФУРБОР** — оппоқ қор ёғдирувчи:

Тоғу саҳроға кофурбор бўлғанда...

*Фарҳод ва Ширин,* 48 *сарл.;*

...мушкфом булут саводидин олам зулматкирдор ва сарсар шиддатидин ул мушк кофурбор бўлубтур.

*Муншаот,* XIII-95.

**КОФУРГУН** — кофур рангли, оқ тусли; оқ, оппоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Яна бир қасрни айлаб шитойи,
Тўшаб кофургун жинси хитойи. *Фарҳод ва Ширин,* 38;
Агар кўз қилса мардум ашкини ол,
Тилаб кофургун юз анбарин хол. *Вақфия,* XIII-161.

**КОФУРИЙ//КОФУРИ** — кофур тусли, оқ рангли; кофурга ўхшаш:
Мунингдек фаслким, тун мушкини чарх этти кофурий,
Сабуҳий майдин улким бўлса лоятқил эрур аъқал.
*Хазойинул-маоний,* Iб-384;
Бўлуб қасрининг ичу тоши мармар,
Не мармар яшми кофурий саросар. *Фарҳод ва Ширин,* 46;
...ва анинг саодат кундузи кофурий жисми кечанинг баҳоға келтурган савдойи мушки била вазнда тенг чиқти.
*Муншаот,* XIII-91.

**КОФУРКИРДОР** — кофур кўринишли, оппоқ:
...боғ либосин кофиркирдор қилиб...
*Фарҳод ва Ширин,* 48, *сарл.*

**КОФУРПОШ** — нур сочиш, ёришиш:
Субҳ чун айларга тун розини фош,
Бўлди ер мушки уза кофурпош. *Лисонут-тайр,* 173-9.

**КОФФА//КОФА** — ҳамма, барча; ≈ **и аном** — барча одамлар:
...ва сойир халойиқ подшоҳдин гадоға дегинча элнинг муҳр ва тонуғлуғи била мукаммал бўлубтур ва коффаи аном ҳузурида кофаға ҳукм топибтур. *Вақфия,* XIII-176,

**КОХ** — 1. кўшк, сарой, қаср:
Етти кох ичра етти фарзона,
Дегали ҳикматингдин афсона. *Сабъаи сайёр,* 5-8;
Қубод ибни Феруз ҳам тузди базм
Бу кох ичра, лекин қўюб қилди азм.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1260;
2. фалак; осмон:
Дўстлар, даҳр вафосини хаёл айламангиз,
Буржу кохиға тамаъ ғайри завол айламангиз.
*Хазойинул-маоний,* IIа-406;
≈ **и бало** — бало қасри, биноси:
Бағрим ўлуб кохи бало лоласи,
Кўздин оқиб ҳар сари парголаси. *Ҳайратул-аброр,* 107-15;
≈ **и олий** — юксак қаср, **олий бино:**
Топмади кохи олий андоза,
Бир анингдек ҳарифи рў тоза. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1900.

**КОШ** — кошки, шояд, зора:
Қўйди бошининг остиға бир тош,
Деди: Боши ўлмағай эди манга кош. *Сабъаи сайёр,* 86-8;
Кош ҳаргиз бўлмағай эрдим тирик,
Умрни кўргунча бу янглиғ ирик. *Лисонут-тайр,* 74-11;
Алар онинг жавобида дебтурларки, кош не тиласа қилғай эрди ва ўтгай эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-166.

**КОШИ** — безакли, зийнатли, кошинли:
Бошида ҳар сураси тазҳиб ила,
Даргаҳи коши анга тартиб ила. *Ҳайратул-аброр,* 61-5;
Чу чиний бўлуб фарши коши анга,
Бўлуб нақш матну ҳавоши анга.
*Садди Искандарий,* 293б18;
Бу яқиндурким жамол аҳли ёлонглиқдин басе,
Яхшироқдур ўлса коши нақшлиқ эгнида тўн.
*Хазойинул-маоний,* IIб-703.

**КОШИКОРЛИҒ** — коши пишириш; коши билан нақшлаш:
Ҳар иморатким туганди гарчи шўхедур жамил,


www.ziyouz.com kutubxonasi

Бўлса кошикорлиғ айлар жамолин бирга ўн.
*Хазойинул-маоний,* IIб-703.

**КОШИФ** — очувчи, кашф этувчи:
Не бўлғай, кўруб пири кошиф мени,
Бу аҳволдин қилса воқиф мени?
*Садди Искандарий (Хамса),* 1653;
≈ **и асрор** — пинҳон-яширин сирларни очувчи:
Эй фалак, айтким, ул солики атвор қани,
Фақр атвори аро кошифи асрор қани?!
*Хазойинул-маоний,* IIа-405;
**ғайб асрорига кошиф** — ғойибдаги сирлардан хабардор, воқиф:
Бўлуб асрор улус сирриға воқиф,
Қим улдур ғайб асрориға кошиф. *Фарҳод ва Ширин,* 167;
≈ **бўл-** — очмоқ, кашф қилмоқ:
Тавба... ярамас махфийларға кошиф бўлмоқдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 64.

**КОШКИ** — кошки:
Қошки тиғи сиёсат сурса ҳам,
Ўз қиличин бўйнума еткурса ҳам. *Лисонут-тайр,* 149-2;
Очмағай эрдинг жамоли олам аро кошки,
Солмағай эрдинг бори оламға ғавғо кошки.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-59.

**КОШОНА** — кулба, кўшк, ошён, уй; иморат:
Хорлиғ гарди аро ботиб, ҳаводис тошининг,
Ваҳмидин ҳар дам чиқа олмон бузуғ кошонадин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-495;
Бузуб Ҳинду Чин ичра бутхоналар,
Ясаб тоат аҳлиға кошоналар. *Садди Искандарий,* 255а5;
≈ **и ишқ** — ишқ уйи:
Сўзи бори бўлуб афсонаи ишқ,
Мақому маскани кошонаи ишқ. *Фарҳод ва Ширин,* 35.

**ҚОҒАЗ** — 1. варақ:
Номадин мумкин эмас, эй шўх, ҳолим англамоқ,
Ўртанур коғаз фироқим шарҳи чунким ёзилур.
*Хазойинул-маоний,* IIа-76;
Султонзода мажлисларида алар давот ва қалам ва коғаз тиладилар... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-18;
2. хат, нома, мактуб:
...ва ҳол улким, ул дунёдин ўтар чоғда ул коғазларни юб эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-89.

**КОҲ//КАҲ** — сомон; сарғайган, хасталанган:
Гар самандинг гардидин қолмон не тонгким бордур ул
Қаҳрабоиким бу хасдек жисм барги коҳидур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-162;
Охўр аро лаҳзаи қўюб гом,
Қаҳ баргидек анда тутти ором. *Лайли ва Мажнун,* 78б10.

**КОҲВАШ** — сомон каби; сомон ранг; ≈ **қил-** — сомон қилмоқ; сарғайтмоқ:
Гар қуёш эрмас юзунг, невчун нашотим мазраин
Тобидин айлаб қуруқ, рангимни қилди коҳваш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-252.

**КОҲИЙ** — сомон тусли, сариқ:
Анингдекким чекиб ошиқ совуғ оҳ,
Қилур коҳий ул оҳи жонгоҳ. *Фарҳод ва Ширин.* 50;
Чаманнинг рухсори Юсуф ишқида Зулайҳо узоридек коҳий ва хазон ели ҳам анинг дамодам совуғ оҳи киби номутаноҳий бўлди. *Муншаот,* XIII-91



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ҚОҲИЙВАШ** — сариқ рангли:
Сомонға гар бериб ранжи ниҳоний,
Ҳамул коҳийваш айлаб каҳрабони. *Фарҳод ва Ширин,* 172.
**ҚОҲИЛ** — суст, бўш; танбал, ялқов;
≈ **хиром** — секин ҳаракат қилувчи, секинюрар:
Сабр... самандедур коҳил хиром, аммо манзилға еткургувчи... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-37.
**ҚОҲИЛЛИҚ** — сустлик, бўшлик; бепарволик:
Тифл... ўқумоққа коҳиллиқ қилмиш бўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 150.
**ҚОҲИН** — ғойибдан хабар берувчи, авлиё; сеҳргар:
Тафсили бу ким, коҳинлар дедилар, Фиръавнғаким, ул мавлуд фалон кеча Искандарияда ота пуштидин раҳмға борур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-207;
Ваҳм била уйғониб, коҳинларни тилаб, бу тушнинг таъбирин тилади. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-207.
**ҚУБ//ҚУП** — 1. хум; май қуйиладиган катта сопол идиш:
Эмин ўлмон хонақоҳу хилват ичра ужбдин,
Зоҳидо, майхона мулким, куб ичидур маъманим. *Хазойинул-маоний,* Iб-415;
Бир кун хилват топиб, ул хумхонани ичкаридин боғлаб, купларни ушата бошлади. *Насойимул-муҳаббат,* XV-116;
2. осмон, кўк:
Анинг ганжидин ҳар дирам ахтари,
Яшил куб анга гунбази ахзари. *Садди Искандарий,* 241б1.
**ҚУБРО (ҚУБАРО)** — энг улуғ, энг буюк:
Бас оламе ўлди зоти кубро,
Юз ончаки, ушбу жирми ғабро. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 5.
Суфийя тариқининг шуаросининг кубаросидиндур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-168.
**ҚУДУРАТ** — 1. хиралик; ғашлик; хафаланиш; ғам, қайғу:
Бодан соф била дафъи кудурат қилсун,
Аниким тийра қилур давр элининг заҳмати кўп. *Хазойинул-маоний,* IIб-73;
Абулбарака Ҳирийга келганда Дарвеш Ҳусайн била анинг орасида кудурате воқеъ бўлғандур. *Мажолисун-нафоис,* 183;
2. ғубор:
Ким кириб сувға пок ғусл эткай,
То жанобат кудурати кеткай. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1126;
Бир буки бу навъ икки кудурат,
Бир кеча ичинда тутти сурат. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 824;
3. кўнгил ғашлик, хафалик, гам, андуҳ:
Қуллуқ дуодин сўнгра арзадошт улким, фироқ зовиясида овораликнинг баёни мужиби кудурат ва боиси малолат бўлғай. *Муншаот,* XIII-140;
≈ **еткур-** — ҳалақит бермоқ:
...ва мусҳаф авроқин хирад пири тиловат қилурда лаим тифлнинг елпугуч била варақни совурмоғи кудурат еткурур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-54;
≈ **муртафиъ бўл-** — ғашлик кўтарилмоқ:
Ародин муртафиъ бўлсун кудурат,
Кудуратсиз сафо бўлғай зарурат. *Фарҳод ва Ширин,* 145.
**ҚУДУРАТОСОР** — хира кўринишли; хира, лойқа:
Ва ул тенгизлар суғолиб, бир неча кудуратосор хайдек му-



www.ziyouz.com kutubxonasi

лаввасликқа фошлар нахват елидин зулолосор тахаррук ва баҳркирдор тамаввуж нуқуши кўргузурлар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-25.

**ҚУЁВ** — куёв:

Фарзанду рафиқу куёв ибн амм ул. *Назмул-жавоҳир,* 15; Анинг аҳволини муболаға била тафтиш қилди эрса, маълум қилдики, ҳол недур. Эҳтиром ва эъзоз қилиб, ани куёв қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-208.

**ҚУЁВЛИК** — куёвлик:

Во Толут куёвлик ва мулк ширкати ваъдаси бериб...
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-221.

**ҚУЗ** — куз:

Бийик ул тоғ авжи, ўйлаким куз,
Совуғдин боғланур сарчашмалар муз. *Фарҳод ва Ширин,* 94;
Куз айёми эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-130.

**ҚУЙ-** — 1. ёнмоқ, ўртанмоқ:

Ақл итти, ҳуш кетти, кўнгул куйди, чиқти жон,
Шукр эт, Навоиёки, сабукбормен яна.
*Хазойинул-маоний,* Iа-375;

2. азобланмоқ, изтироб чекмоқ:

Деди булбул, эй ишқдин бехабар,
Менинг куймагимдин сенга не хабар.
*Садди Искандарий,* 298а8;

3. ёнмоқ, кул бўлмоқ:

Фониё, лофи фано урмоғни қўй,
Васл эса коминг, фано ўтиға куй. *Лисонут-тайр,* 180-20;
...адл бир қўрғондурким, сув солиб йиқилмас ва ўт била куймас... *Тарихи мулуки ажам,* XIV-226.

**ҚУЙДУР-** — 1. куйдирмоқ, ўртамоқ:

Доғи фироқ тоза қўюбтур ичимгаким,
Бағримни тоза куйдурадур доғи фурқати.
*Хазойинул-маоний,* IVб-590;
Бандангни фироқ сенсизин куйдурди,
Юз қатл қиличи бошиға келтурди. *Муншаот,* XIII-152;

2. ёндирмоқ, куйдирмоқ:

Ҳам лофу газоф дафтарин куйдургил,
Ҳам хомани инсоф хатиға сургил. *Назмул-жавоҳир,* XV-49;

3. ишққа мубтало қилмоқ:

Шайхниким ишқ ўти қилди ҳалок,
Шуъласи ул хайлни куйдурди пок. *Ҳайратул-аброр,* 118-5;

4. йўқ қилмоқ, бузмоқ, вайрон, нобуд қилмоқ:

...ва тўнни андоқ кийки, руунат ва фахр ва ҳийлани сенинг ниҳодингда куйдургай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-120;
Ишқ... соиқаедур, ақлу дин хирманин куйдургучи...
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-41;

**кўнгул куйдур-** — ҳайратга солмоқ, лол қилмоқ:

...маоний ғурабосидин ғариб алфоз либосиға киюрубмен ва халқ кўнглин ул ғарибистон аҳли ўти била куйдурупмен.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-119.

**ҚУЙҚАНАҚ** — шунқор:

Уқобу куйканакни қилсалар сайд,
Қачон қилғай анинг сайдини бу сайд. *Фарҳод ва Ширин,* 56.

**ҚУЙМАН** — куйинмоқ:

Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва сурканмоқ ва куйманмак ва инграҳмоқ... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ҚУҚРА//ҚУҚРА** — ғурилламоқ, гулдирамоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ғам хазонида тўкармен ашклар, тортиб ғирев,
Навбаҳор андоқки, ёғқайлар булутлар кукрашиб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-69.

**ҚУЛ** — кул:

Чунки кул бўлдим эсарда ҳажр дашти сарсари,
Овуч-овуч олибон ул кулни, кўкка совурунг.

*Хазойинул-маоний,* IVб-342;

Инсон била шайтон орасида адоватдур ва табиий мухолафат: бири ўтдин яратилди ва бири туфроғдин... ўт ғолиб бўлса туфроғни кул қилур ва туфроғ ғолиб бўлса ўтни ўчурур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-81;

≈ **бўл-** — йўқ бўлмоқ, куйиб кетмоқ:
Ҳам ўзи, ҳам ул ўтунлар кул бўлуб,
Юз туман жузв ул куёрдин кул бўлуб.

*Лисонут-тайр,* 196-10;

≈ **эт-**//≈**қил-** — ярқсизлантирмоқ; ниҳоятда хасталантирмоқ:
Ўз ҳолиға чун тааммул этти,
Ғам барқи вужудини кул этти. *Лайли ва Мажнун,* 69а15;
Қилур ҳажр кул жисми ғамнокни,
Не тонг ўртаса барқ хошокни.

*Садди Искандарий,* 304б7.

**ҚУЛ**//**ҚУЛЛ** — ҳамма, барча, ҳар бири, ҳаммаси, барчаси:
Тенгрига гавҳари зотинг эди кулли мақсуд.
Сунъ дарёсин азал субҳи қилурдин маввож.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-96;

Бериб муҳри нақшинки, хоқон демиш:
Чиқаринг мениким, эрур кулли иш.

*Садди Искандарий,* 288а5;

≈ **ию жузвий** — ҳамма нарса, барча мавжудот:
Куллию жузвий йўқу борим санга бўлди фидо,
Сен керак бўлсанг манга йўқ эмди жузву кул ҳавас.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-234.

**ҚУЛ-** — 1. кулмоқ, табассум қилмоқ; масхара қилмоқ, истеҳзо қилмоқ:
Қориға тавбау тақво керак вагар бу ҳарф,
Ўзини йиғмаса, хуштур сақолиға кулмак.

*Хазойинул-маоний,* IVб-738;

Ул ойки, кула-кула қироғлатти мени,
Йиғлатти мени демайки, сиқтатти мени.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110.

2. ёришмоқ:
Онча қилди тирилмаку ўлмак,
Ки падид ўлди субҳға кулмак. *Сабъаи сайёр,* 187-13.

**ҚУЛАҲДОР** — шоҳ, амалдор:
Сукун топиб аввал кулаҳдорлар,
Алардин қуйироқ сипаҳдорлар. *Садди Искандарий,* 294а2;
Назар қилким, сенингдек бир сипаҳдор,
Ки бўлғай хайли ичра минг кулаҳдор.

*Фарҳод ва Ширин,* 142.

**ҚУЛБА** — уй, макон; уйча; хароба:
Ҳар тараф мойилдур ул шўху Навоий мунтазир,
Кулбаси ичраки шояд айлагай бу сори майл.

*Хазойинул-маоний,* IIа-219.

≈ **и ано** — машаққат уйи:
Гар элга қасри тараб тузди ишқ меъмори,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Нетайки қилди манга кулбаи ано иҳдос.
*Хазойинул-маоний,* IVб-94;

≈ **и аҳзон** — ғам уйи; ғам, машаққат чекилган, хафачиликни кўрган уй:

Шоми ҳажр эрмас ҳамонокнм, чу золимдур сипеҳр,
Тушти мазлум оҳи анинг кулбаи аҳзонида.
*Хазойинул-маоний,* IIб-564;

≈ **и хаммор** — майхона:

Савмааға бормасам айб йўқ, эй шайхким,
Ҳеч гилам йўқтурур кулбаи хаммордин.
*Хазойинул-маоний,* Iа-327.

**ҚУЛГУ** — кулги, табассум:

Сенда тер, менда ашкдур юз уза,
Йиғласам мен, санга келур кулгу.
*Хазойинул-маоний,* Iб-528;

Асру кўп кулмаким, ўлар эрмиш
Зинда дил кўнгли кулгу касратидин. *Назмул-жавоҳир,* XV-61.

**ҚУЛГУЛУҚ** — кулгили, таажжубли:

Эски сепечи бошида кулгулук,
Дом киби бошидин аёғи телук.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 162.

**ҚУЛДУР-** — кулдирмоқ:

Булъажаблиғлар баҳори ишқ аро кўрким, мени
Гаҳ булутдек йиғлатур, гаҳи чоқиндек кулдурур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-155.

**ҚУЛИЧА** — кулча; тўгарак нарса;

≈ **и олтун** — қуёш:

Чун сипеҳр заргарининг анбури учидин бир кулича олтун секриб сувға тушти. *Муншаот,* XIII-89.

**ҚУЛЛИЁТ** — 1. бир турдаги нарсаларнинг йиғиндиси:

...бурунроқ мазкур бўлғандек куллий маносибнинг куллиётидин жузвий умурнинг жузъиётиға дегинча мутазаммин ва мутакаффил бўлурдек эл вожиб ва лозим бўлди.
*Вақфия,* XIII-159;

2. шоирнинг асарлар тўплами:

...алар била бу фақир оросида битилган руқъалар бобидаким, ҳоло аларнинг куллиётида мазкурдурур ва муншаотларида мастурким, фақир жавоб битибмен ё акс.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-8;

3. бўлакларга бўлинадиган кўпликлар; ҳамма нарса; **мудрики куллиёт** — ҳамма нарсани билувчи:

Деди нуктапардози олий сифот,
Ки инсон эрур мудрики куллиёт.
*Садди Искандарий,* 301б21.

**ҚУЛЛИЙ** — 1. тўлиқ, комил, ортиқ даражада:

Вагар толиъ бўлуб куллий мададгор,
Ки бўлмай ахтари бахтим ҳасадгор. *Фарҳод ва Ширин,* 218;

Бу бобда ул ҳазратнинг муборак табъларига куллий эътимод бор. *Муншаот,* XIII-100;

2. умумий, асосий, муҳим:

...ёмон русум жузвий бўлса, ҳар киши бир нима орттуруб, ани куллий қилурлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-224-225;

Андоқки, муораза» ва «мукобала» ва «мушоира» ва «мукolama» ва **куллий бобдур ва мунда азим фавоид ҳосил.**
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116;

3. бутунлай; тамомила:

...сайидал-мурсалин шаръининг мухолифи ишларидин куллий



www.ziyouz.com kutubxonasi

ижтиноб қилиб, мувофиқ умурни жид била иртикоб қилғайсиз. *Муншаот,* XIII-98;

Яна улким, шаҳр эҳтисоби амрида яхши эҳтимом қилилса, андоққим, шаробхона, байтул-латаф, қиморхона — буларға ўхшар номашруъ умурни куллий манъ қилилса. *Муншаот,* XIII-130.

**ҚУЛОК** — тўлқин, мавж:

Қоши фироқида баҳри сиришким андоғдур,
Ки янги ой кемасин чайқатур, уруб кулок.
*Хазойинул-маоний,* IVб-341.

**ҚУЛОЛА** — жингалак соч:

Санчилмамиш гажакким жону кўнгул чекарга,
Ойирди икки қуллоб ул анбарин кулола.
*Хазойинул-маоний,* IIб-528.

**ҚУЛОЧ** — калач, ширин кулча:

Луқма огаҳлик ила солик агар айласа нўш,
Яхшироқ арпа кўмочики тағофилда кулоч.
*Хазойинул-маоний,* IVб-105;

Йўқ улким шаҳ олида қуйғай кулоч,
Гадоға қуруқ нону явғон умоч.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1504;

Ва фориғи фақрандишининг ёвғон умочи олғувчи ғанийнинг наботий кулочидин марғуброқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-36.

**ҚУЛОҒ//ҚАЛОҒ** — олақарға: **кулоғпо** — олақарға оёғи билан ёзилган хат, ёзув; жуда хунук ёзилган ёзув:

Аммо ул сафҳа рақамин ўзларидин ўзга киши билмас ва ул кулоғполарни ул савод аҳлидин ўзга бирав ўқумас ва фаҳм қилмас. *Муҳокаматул-луғатайн,* 5.

**ҚУЛОҲ** — бош кийим:

Жаҳон мулкида мустақил подшоҳ,
Анга топшуруб шоҳлар тожу кулоҳ.
*Садди Искандарий* 255б8.

**ҚУЛУМСУ-** — кулумсирамоқ:

Неча боққан сойин ҳайрат бўлуб фош,
Кулумсуб гоҳу гоҳи ирғатиб бош. *Фарҳод ва Ширин,* 59.

**ҚУЛУХ** — кесак:

Жаҳони хоки эрур бир кесак, вале нопок,
Этак етурмамак авло мулаввас ўлса кулух.
*Хазойинул-маоний,* IIб-111.

**ҚУЛФАТ** — машаққат, ранж:

Гузин Фарҳодға бехавфу кулфат,
Бўлуб Шопур ила ул навъ улфат. *Фарҳод ва Ширин,* 103;

...ва яна бир азиз нафсиға беадад меҳнат англаса, анга мутаассир бўлмаски, ўзига оз кулфат. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-45.

**ҚУЛФАТСИЗ** — машаққатсиз, қийинчиликсиз; меҳнатсиз; осонгина:

...бу маъкулот аларнинг илайига кулфатсиз, балки икки-уч қатла тортилур эрди ва улоғлариға арпа ва сомон, улоғлар ва ўзларига ороста маскан ҳам тайёр эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-96.

**ҚУМАЙТ** — тўриқ от, чопқир от:

Кумайтим пўя чун гардунга солди,
Аторид килку сандуқи ушолди. *Фарҳод ва Ширин,* 216.

**ҚУММАЛ** — етук, комил кишилар:

Ул жумладин, азизе эрди, бу тоифанинг куммалидин ва ҳазрати Мавлоно Муҳаммад Табодгоний кибор асҳобидин эрди... *Насойимул-муҳаббат,* XV-71;

Алар айттиларким, бу тоифанинг куммалиға ҳазрати ҳақ



www.ziyouz.com kutubxonasi

субҳонаҳу ва таолонинг мутолааи жамолида бир шуҳуд ва истиғроқи доимий бўлурким...
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-8.

**ҚУМУШ** — кумуш, танга:

Барги гулдек ҳулла жисмингда сабо таҳрикидин,
Титрар андоқким кумуш устида бир муфлис бахил.
*Хазойинул-маоний*, IIа-211;

Бобир Мирзо... ҳиммати олида олтуннинг даги кумушнинг тош ва туфроғча ҳисоби йўқ эрди. *Мажолисун-нафоис*, 200.

**ҚУМУШҚЕНТЛИҚ** — Қумушкент қишлоғидан, кумушкентлик:

Али ота кумушкентлиқдур ва илми ва чароғи дарвешлар орасида шоеъдур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-155.

**ҚУН** — 1. кун, кундуз; ёруғлик:

Туну кун базми висолинг аро усруклар элидин
Мени лаб ташнаи махмурға бер жом таманно.
*Хазойинул-маоний*, IVб-11

2. кун; бир кун; кеча ва кундуз:

Ҳар кун хаёлу доим будур мўрод ҳамким,
Бўлсам қошида ҳар кун, боқсам юзига доим.
*Хазойинул-маоний*, IIб-399;

3. вақт, фурсат, он, замона:

Май анда ҳамул кун магар қолмағай,
Ки оламда майдин асар қолмағай.
*Садди Искандарий*, 274а-12;

4. қуёш:

Кун бийик чиққунча ҳую нолани паст этмали,
Кўп бийик чиққай бу кунким бўлғабиз биз бу ерга паст.
*Хазойинул-маоний*, Iб-97;

Иброҳим алайҳис-салом... дедиким, манинг тенгрим кунни машриқдин толеъ қилур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-125;

≈ **дин-кунга** — борган сари, тобора, кундан-кун:

Умид улким, Мирзомнинг шариф зотлари даги ҳамиша сиҳҳатда бўлуб, давлатлари кундин-кунга ортқай.
*Муншаот*, XIII-113;

≈ **ўткар-** — вақт ўтказмоқ:

Ва доим сайд била кун ўткарур эрди.
*Тарихи мулуки ажам*, 518;

≈ **ғамгин ўл-** — ёруғлик қоронғиликка ўтмоқ:

Лайли ки уй ичра тутти таскин,
Ҳажр андуҳидин кун ўлди ғамгин.
*Лайли ва Мажнун*, 99б-13;

**қаро кун** — кулфат, мотам, қийинчилик:

Ул қаро кун бошиға келган қори,
Рўзгори ҳам қаро тобеълари. *Лисонут-тайр*, 72-12.

**ҚУНАШ//ҚУНАС** — қуёш:

Амир Давлатшоҳ... олам аҳли қошида кунашдин равшанроқдур. *Мажолисун-нафоис*, 171;

Сендегу кийган шаб андар рўз ҳуллангдек эмас,
Кечау кундуз либосин кийсалар ою кунас.
*Хазойинул-маоний*, Iб-259.

...ва бурҳон истамакка аълил бўлса, алар кунашдин равшанроқ муъжиза бобида яди байзо кўргузгайлар... *Вақфия*, 3.

**ҚУНГРАН-** — жаврамоқ, вайсамоқ; безовта бўлмоқ, қийналмоқ:

Лозима ишқ ўлди ҳижрон, бўлма ошиқ кимсага.
Эндиким бўлдинг, таҳаммул айлабон кунгранмагил.
*Хазойинул-маоний*, IIа-208.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ҚУНГУРА//ҚУНГИРА//ҚУНГУР//ҚУНГИР** — девор, қалъа устига зийнат ва тўсиқ учун ишлатиладиган панжара; дандона:

Қасри ул ҳусн шаҳининг эрур андоқ оли,
Ки фалак кунгураси қасриға дандона эмиш.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-272;

Яна кунгуру бурж этиб қалъавор,
Темурлар била айлабон устувор.
*Садди Искандарий,* Х-341;

Тутуб ҳар кунгири кейнида ором,
Мубориз шеваи андоққи Баҳром. *Фарҳод ва Ширин,* 140;
Уруб кунгири меҳрдек тоблар,
Малак хайлиға турфа меҳроблар. *Вақфия,* 4;

≈ **и ҳиммат** — чўққи; энг юқори табақа:

Водийи ғайратқа қадам урмаған,
Кунгири ҳимматқа алам урмаган. *Ҳайратул-аброр,* 90-16.

**ҚУНГУР//ҚУНГИР** — дарвешларнинг бир тури:

Мир Сарбараҳна... йигитликда Оқил кунгурга мутааллиқ бўлуб юрурда айтқан абётидин бу рубоийдур.
*Мажолисун-нафоис,* 137;

Муғанний вафосиз, кунгир ҳаёсиз. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-24.

**ҚУНД** — 1. ўтмас, кесмас, каҳол:

Бу сўз қилди Дорони ул навъ тунд,
Ки бўлди ажал тиғи олинда кунд.
*Садди Искандарий,* 256*б*13;

Тийғи ишқинг олам аҳлин ўлтуруб кунд ўлмади,
Ҳеч қотил олам ичра бўйла бермас ёд тийғ.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-169;

2. бахил:

Учқил, эй булбул, бу гулшандин, нединким ҳар неча
Гул вафода кунд эрур, жавр ичрадур хори итик.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-330.

**ҚУНДУЗ** — кундуз:

Тенг кўрунди кўзума васл аро қадду зулфунг,
Кеча кундузни кўруб тенг, они наврўз дедим.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-239;

Шайх Аббос Фақир Ҳиравий дебтурки, Имрон Сулсий кундуз меҳмонсиз нима емас эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-104.

**ҚУНЖ** — бурчак; зовия; бирор нарсанинг бурчаги, чети:

Ишқ келтурса ишим дайри фано азмида ўнг,
Хонақаҳ кунжи ҳавас айламайин андин сўнг.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-381;

Солиб ул боргаҳ кунжида тахте,
Тўшаб ул тахт уза шоҳона рахте. *Фарҳод ва Ширин,* 114;

**узлат кунжи** — четда, ёлғизликда:

Мавлоно Муҳаммад Хуросоний... ҳоло узлат кунжида ибодатға машғулдур. *Мажолисун-нафоис,* 167.

**ҚУНЖОЙИШ** — сиғдириш, жойлаштиришга имконият:

Ва анинг сойир султонлар учун васиятномаси борким, не дастур била салтанат қилғайларким, бу мухтасарда ул кунжойиш йўқтурким, борчасин битилгай, икки-уч калима била ихтисор қилилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-226.

**ҚУНЖУД** — кунжут:

Яна бири буким хожаси анга буюрдиким, кунжуд эк!
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-231;

Хожа сўрдиким, арпа экиб бар кунжуд начук топарсен?
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-231.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ҚУНИШТ** — яҳудийларнинг ибодатхонаси:

Қимсага маъво ҳарамдур ё куништ,
Кўрмай ўлмас улча бўлмиш сарнавишт. *Лисонут-тайр,* 68-16.

**ҚУНУЗ** — хазиналар, яширин бойликлар, дафиналар, ганж:

Ва анинг мол ва тажаммули ул ерга еттиким, хазойин ва кунузнинг калидларини қирқ хачир кўтарур эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215.

**ҚУНЧИЛИК** — кунчалик, кунлик:

Мунингдек ерки касб этгай илож ул,
Эрур дарё аро беш кунчилик йўл. *Фарҳод ва Ширин,* 94.

**ҚУНЯТ** — арабларда ҳурмат юзасидан бериладиган лақаб, бу *абу* — ота, *умм* — она, *ибн* — ўғил, *бинт* — қиз каби сўзлар билан биргаликда келади:

Оти Савбон бинни Иброҳим, куняти Абулфайз ва лақаби Зуннун. *Насойимул-муҳаббат,* XV-76;
Жаъфар Ҳаззо — куняти Абу Муҳаммаддур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-97.

**ҚУНҲ** — асл, ҳақиқат, моҳият; ≈ **и зот** — зот асли; моҳияти, ўзлиги:

Кунҳи зотингдин хирад гар бўлса аъмо не ажаб,
Зарраға юз минг қуёш моҳиятин билмак не ҳад. *Хазойинул-маоний,* IIб-118.

**ҚУРА** I — ўлка, вилоят; бирон нарсанинг кўп бўлган жойи, кони:

Сарв ила сунбул наргис янги ойу қуёшу сабзаи
Жаннат кураи нофау гулбарг аро шаккар. *Мезонул-авзон,* XIV-179.

**ҚУРРА//ҚУРА** II — юмалоқ, тўгарак; ≈ **и арз** — ер шари, ер курраси:

Искандарнинг курраи арз даврида сувнинг не навъ иҳота қилғанин шарҳ... *Садди Искандарий (Хамса),* 1585;

≈ **и хок** — ер юзи:

Қурраи хок келди бу бунёд,
Сув ичра кесакка не бунёд. *Сабъаи сайёр,* 92.

**ҚУРРА** — хўтик (эшакнинг боласи), той, тойча, бўталоқ:

Бир қулунни «курра» дерлар. Ўзга: той ва ғўнан ва дўнан... дерлар... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ҚУРСИ** — 1. курси; тахт:

Қолди курсию аршу лавҳу қалам,
Барининг авжи узра урди алам. *Сабъаи сайёр,* 15-23;
Тўрт минг олтун курси тахтининг ики ёнида қўярлар эрдиким, бани Исроил уламо ва аҳбори ўлтурурлар эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-225;

2. осмон:

Солиб ҳам Аршу, ҳам Курсига соя,
Бўлуб Курси анинг тахтига поя. *Фарҳод ва Ширин,* 8.

**ҚУРТА** — кўйлак, кийим; яккақават кийим; ≈ **жубба** — кенг енгли яккақават, яъни астарсиз тўн:

Ул курта жуббани ул дарвешга бердим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-163;
Андоқки, иродат аҳлининг одатидур, етар била бир дирам анга тута бердим, олмади ва мен бир курта жубба кийиб эрдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-162.

**ҚУРУХ** — масофа ўлчови, бирлиги; бир тош йўлнинг учдан бири (тахминан 2 *км*):

Чу файз эрур мутафовит топилмағай маъруф,
Агарчи курҳ киби келди суврат ичра курух. *Хазойинул-маоний,* IVб-118.

**ҚУСУФ** — тутилиш:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Топар чоғда умрум қуёши кусуф
Санга худ бор ўз қилғанингдин вуқуф.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1453.

**ҚУТВОЛ** — дарға; қалъа бошлиғи:
Қалъанинг кутволи ул занги,
Кутволи сипеҳрдек ранги. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1047.

**ҚУТУБ** — китоблар:
Саъй айлаки, ҳифзи ганжга етгайсен,
Йўқ улки, кутуб саъй ила жамъ этгайсен.
*Назмул-жавоҳир,* XV-38;

Кўнглига масойил онча маълум,
Ким бўлмай юз кутубда марқум.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 672;

≈ **и мутадовилот** — қўлланилаётган китоблар:
Мавлоно Сайфий... аксари кутуби мутадовилотни кўрди.
*Мажолисун-нафоис,* 86;

≈ **и осмоний** — тақдир китоби:
Неча ким кутуби осмоний келиб,
Борисинда сендин нишоний келиб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1210.

**ҚУТУБХОНА** — кутубхона:
...бу фақирнинг паришон ашъори ва ошуфта абъётидин ҳар не ким тартиб либосиға кириб эрди ва ҳар қайсиға тадвин ойини берилиб эрди — барча ҳумоюн кутубхонаға етиб эрди ва андағи кутуб силкига кирар шарафин касб этиб эрди.
*Муншаот,* XIII-117-118.

**ҚУФ** — бойўғли, бойқуш:
Зоҳир этти ажз аҳволини куф,
Ким эрурмен мен заифу йўл махуф. *Лисонут-тайр,* 56-12.

**ҚУФВ** — тенг, баробар, ўхшаш (аслида «куфуван аҳад»); **йўқтур санга куфван аҳад** — сенга ҳеч бир тенг одам йўқдир:
Журми исён чоҳидин чиқмоқ, Навоий илтимос,
Сендин айлар, нечаким йўқтур санга куфван аҳад.
*Хазойинул-маоний,* IIб-118.

**ҚУФР** — кофирлик, динсизлик; исломни танимаслик:
Менки, дайр ўлди манга тақвию тоат буқъаси,
Ўлганимда куфр гўристонин айлармен бақеъ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-163;

Куфр ила имонға урғайсен илик,
Бу тамаъдинким очилғай бир эшик. *Лисонут-тайр,* 152-3;

≈ **аҳли** — кофирлар:
Эмдиким ул бут васли берди даст,
Куфр аҳли янглиғ ўлди бутпараст. *Лисонут-тайр,* 119-6;
Анинг маслаҳати бу қатлда эрдиким, куфр аҳли зумрасиға кирмагай ва азоби дўзах муставжиби бўлмағай.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-218;

≈ **ни фан қил-** — бебошликка киришмоқ, одатланмоқ:
Лек сен куфрни чун фан қилдинг,
Муддати дайр аро ватан қилдинг. *Сабъаи сайёр,* 104-22.

**ҚУФРОН** — неъмат қадрини билмаслик, кўрнамаклик, нонкўрлик:
Доим бу сифат ёд келур ондин
Ким, неъматини фосид этар куфрондин.
*Назмул-жавоҳир,* XV-41;

≈ **и неъмат** — миннатдор бўлмаслик, ношукурлик:
Ҳар ойинаким, тенгри таоло куфрони неъмат қилғанларни ваъда қилған дастур била тўнғуз шакли била ўрунларидин қўпарди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-235.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**КУФФОР** — кофирлар; динсизлар:

Бу навъ келмагай ислом наҳбига куффор,
Ки куфр зулфиға айлабтур аҳли дин ғавғо.

*Хазойинул-маоний*, IIа-26;

Чун тотор куффори Хоразмға етибтурлар.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-145.

**ҚУЧ** — 1. куч, қувват:

Эй Навоий, ишқ агар оламға расво қилмаса,
Мен худ ўзни куч била расвойи олам истамон.

*Хазойинул-маоний*, IIIа-273;

Мавлоно Қавсий... захим ва кучликдур. Ҳеч ишким, анда кучнинг дахли бўлғай қила олмас. *Мажолисун-нафоис*, 106;

2. зўравонлик, ғолиблик:

Яна кирди ҳам зоҳир айларга куч,
Гирифтор бўлди нечукким ул уч.

*Садди Искандарий*, 302б17;

≈ **ет-** — зўрлик қилмоқ, қувват кўрсатмоқ:

Насиҳат мизожида даргир йўқ,
Кучум етмасу ўзга тадбир йўқ. *Садди Искандарий*, 240а14;

≈ **келтир-** — зўрлик қилмоқ; ҳамла қилмоқ:

Агар ёлғуз, агар икки вагар уч,
Кема йўлуқса ҳар ён келтуруб куч. *Фарҳод ва Ширин*, 102.

**ҚУЧЛУК** — кучлик, бақувват; паҳлавон:

Сийми соид кўргузуб кўнглум олди ул қуёш,
Кучлук онинг панжаси, мен бағоят нотавон.

*Хазойинул-маоний*, IIа-249.

**ҚУЧУК** — кучук, ит:

Ким кучук бирла хўдукка неча қилсанг тарбият,
Ит бўлур, доғи эшак, бўлмаслар асло одами.

*Хазойинул-маоний*, IVа-425.

**ҚУШИФ** — очилди, кашф қилинди, ошкора бўлди; **лав кушиф** — агар очилса, агар кашф қилинса, агар ошкора бўлса:

Соқиё, ул кавсаросо бодадин бир журъа тут,
Ким мени ҳайронға бўлғай кашф сирри «лав кушиф».

*Хазойинул-маоний*, Iб-322.

**ҚУШОД** — 1. очиқ, очилган; ечилиш, озод бўлиш:

Бўлди кўнглум шод топқач тийғидин кўксум кушод,
Йўқ ажаб ҳар кимга ким еткач кушоде бўлса шод.

*Хазойинул-маоний*, IIа-66;

Басо бандким, анинг зимнида кўп кушодлар ва басо номуродлиғким, анинг сўнгида ўкуш муродлар бўлғай.

*Муншаот*, XIII-151;

2. омад, муваффақиятлилик:

Санга даги бўлса кушоди ҳавас,
Бу оламда топмоқ муроди ҳавас.

*Садди Искандарий*, 275а9;

3. имконият, осонлик:

Басо иш ки нафс этса анда инод
Етишгай ҳамул раҳгузордин кушод.

*Садди Искандарий*, 309б8;

≈ **айла-** — очмоқ, ижод қилмоқ:

Бу беш ганжниким кушод айладим,
Варақ узра ани савод айладим. *Садди Искандарий*, 323б1;

≈ **бер-** — очмоқ, ўқимоқ; шодланмоқ, хурсанд бўлмоқ:

Ул номаға чун кушод берди,
Мазмуни ўқур замон бу эрди. *Лайли ва Мажнун*, 80а-9;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Кўп гириҳ тушти Навоий ишига,
Сен кушоде бер анга, ё фаттоҳ.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-106;

≈ **топ-** — иш ўнгидан келмоқ, омад келмоқ:
Бўлмади ҳосил мурод ондин доғи,
Топмади мушкил кушод ондин доғи. *Лисонут-тайр*, 180-3.

**КУШОДА** — очиқ, очилган; кенг:
Нукта сурсанг шукуфтау хандон,
Зист қилсанг кушодау хушрўй. *Арбаин*, XV-59;

≈ **бўл-** — очилмоқ; шодланмоқ:
Азимат қилса ул ён шоҳзода,
Ажаб йўққим, бўлур кўнгли кушода. *Фарҳод ва Ширин*, 94.

**КУШОЙ** — очувчи; ҳал қилувчи:
Бу махфий нуктанинг мушкил кушойи,
Бу янглиғ бўлди маъни раҳнамойи. *Фарҳод ва Ширин*, 182.

**КУШОЙИШ** — 1. очилиш, равшанлашиш; хурсандчилик:
То бу вақтқачаким, Арслонбек ахтачи фатҳ нишонлари била мазкур бўлған иноятномани еткурди. Кўнгулга андин осойиш ва кўзга кушойиш етишти. *Муншаот*, XIII-125;
2. муваффақият, омад:
...чун бу мухтасар мақолатда сўз маротиби бисотининг кушойиши йўқ эрди. *Назмул-жавоҳир*, 17;
Анга қилғач назар истаб кушойиш,
Жаҳон тимсолиға топти намойиш. *Фарҳод ва Ширин*, 88.

**КУШТИ** — яккама-якка олишув; кураш:
Бовужуди улки, ўз фанидаки, кушти бўлғайким, шуҳрати ул исм биладур... *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-89-90.

**КУШТИГИР** — курашчи, полвон:
Бовужуди улки, ўз фанидаки, кушти бўлғайким, шуҳрати ул исм биладур ва онча якфанлиқда ва мардумафканлиқда кичик ёшлиқ эркандурким, шогирди куштигир эркандур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-89-90.

**КУШТИДОНЛИҒ** — кураш усулини яхши билишлик; паҳлавонлик, полвонлик:
Невчунким ул агарчи куч ва забардастлиқда замонининг мунфариди эркандур, аммо куштидонлиғ ва забардастлиғда ҳам андоқ экандур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-89.

**КУЮК** — 1. куйган; ўртанган; ишқ дардини тортган:
Эмас ҳажрнинг куюк кўксум иложи,
Ки бўлмас шуъладин маҳрур маҳзуз.
*Хазойинул-маоний*, IIб-289;
Куюк танға ёлин урмоқ не эрди,
Тамуғ узра чоқин урмоқ не эрди. *Фарҳод ва Ширин*, 191;
2. доғ:
Мен бу туркнинг, яъни Хисравнинг кўксининг куюки била фахр қилғумдур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-178;
3. ўт, аланга:
Шавқ ўтин ғайр ила ёрутти чу ёр,
Кўнглума тушти менинг асру куюк.
*Хазойинул-маоний*, IIа-185.

**КУҲАН** — эски, қадимги:
Ҳам овозангни офоқ ичра солғай,
Ҳам овозинг куҳан тоқ ичра солғай. *Фарҳод ва Ширин*, 86;

≈ **дайр** — эски олам, дунё:
Бу куҳан дайр ичра ким топса рафиқу соғаре,
Одам эрмас, ташқари қўйса қадам вайронадин.
*Хазойинул-маоний*, IVб-495;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Йиғилди бир черикким бу куҳан дайр,
Анингдек кўрмамиш токим қилур сайр.

*Фарҳод ва Ширин*, 65.

**КУҲАНГАРД** — қадимдан сайр этувчи, кезувчи:

Анингдек фард этиб чархи куҳангард
Ки бир фарзанддин ҳам айлабон фард.

*Фарҳод ва Ширин*, 31.

**КУҲАНЛАНГ** — тепса тебранмас, сустрафтор:

Вужудинг ҳажр тоғидек гаронсанг,
Аёғинг сабр шахсидек куҳанланг. *Фарҳод ва Ширин*, 165.

**КУҲАНСОЛ** — қари, ёши улуғ:

Ваҳки, сен тифлдан ўлди мабҳут,
Ўйлаким пири куҳансол — хирад.

*Хазойинул-маоний*, IIб-125.

**КУҲЛ** — сурма:

Басират кўзларин айнул-яқин· куҳли ёрутқанлар бобида...

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1535;

Ул эрур шоҳи сабзпўш қизи,
Ки қуёш куҳлидур аёғи изи. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1046;

≈ **и** басират — кўзни равшан қиладиган сурма:

Ўйлаким, кўр гадо куҳли басират тилагай,
Кўзума рахшинг аёғи изи туфроғиға ҳирс.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-276;

≈ **ул — жавоҳир**-инжулар сурмаси:

Ҳамул куҳлул-жавоҳирни кўзумга тутиё айла,
Ул иксири саодатдин вужудум кимё айла.

*Маҳбубул-қулуб*, 86.

**КУҲУЛАТ** — ўрта ёш, 30—50 ёш ораси; соч оқара бошлаган пайт:

Шайх Озарий... куҳулат синнида майли сулук сари тушти.

*Мажолисун-нафоис*, 10;

Яна чун шабобу куҳулат доғи,
Эрур элга айшу фароғат чоғи.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1380;

Букун андинки бор ҳақнинг қазоси,
Куҳулат бирла шайхухат ароси. *Фарҳод ва Ширин*, 55.

**КУҲУН** — қари, эски:

Наҳанги дурур солхўрди куҳун,
Бу дарёға сайр айлаган авжу бун.

*Садди Искандарий*, 3016б.

**КЎБ//КЎП** — 1. кўп, ортиқ, анча:

Кўб можародин сўнгра подшоҳ қошиға элтмишлар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-237;

Мавлоно Нодирий... кўп лаванддур. *Мажолисун-нафоис*, 116;
Кўп демак сўзга мағрурлуқ ва кўп емак нафсға маъмурлуқ.

*Маҳбубул-қулуб*, XIII-46;

2. кўпчилик, асосий қисм:

Боғ не воқиф ки не гулдур бу гул,
Кўп қачон огаҳ ки не мулдур бу мул.

*Ҳайратул-аброр*, 112-22;

...ва кибор машойиҳдин кўпнинг хизматиға етибтур.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-171;

3. узоқ, давомли:

...Мусо алайҳис-саломнинг тенгриси била урушай деб, кўп муддат устодларин жамъ қилиб, ул сарҳни ясади...

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-211;

4. жуда, ниҳоятда; ортиқ даражада, ғоят:

Шайх Имомиддин Фақиҳ — агарчи фақоҳотқа машҳурдур,



www.ziyouz.com kutubxonasi

аммо соҳиб важд ва ҳол эрмиш ва хонақоҳи ва муридлари бор эрмиш ва самоъ суҳбатиға кўп мойил эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-183;

Кўп суубат бирла олма халқ жонин, эй ажал,
Чунки мен муштоқмен, ўлтур келиб осон мени.
*Хазойинул-маоний,* IIб-573;

≈ **вақтда//-роқ авқот** — кўпинча, тез-тез:
Невчунки, турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мавҳумот учун алфоз вазъ қилибтурки...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108;

Фақир кўпроқ авқот ниёзмандлиқ юзидин нақд ё жинсдин туҳфа ва табаррук алар хизматиға йиборсам, Хожа Деҳдордин йиборилур эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-21;

≈ **кўп** — кўп-кўп, тез-тез:
Таҳ-таҳ юраким қон эди бир-бир ситамидин,
Кўп-кўп келури чоғида келса эди оз-оз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-693;

≈ **дин-кўп** — жуда кўп, сон-саноқсиз:
Гул бошиға эврулуб, ўпуб сарв аёғин,
Кўпдин-кўп қуллуқу ниёзим еткур. *Муншаот,* XIII-140.

**КЎБ** — кўпинча сўз бирикмасида «урувчи», «тепувчи», «янчувчи» маъносида келади:
Етгач қилибон қадамни раҳкўб,
Уй ичра худ эрди беҳад ошуб. *Лайли ва Мажнун,* 65а-21;

≈ **топ-** — зарба емоқ, лат емоқ:
Нечаким эл аёғидин топиб кўб,
Қуюндек тушмасин ҳолиға ошуб. *Фарҳод ва Ширин,* 217.

**КЎЖ** — эгилган, букилган, ≈ **айла-** — эгмоқ, букмоқ:
Ишқ юки айлади торами аълони кўж,
Не ажаб ар айласа мен киби шайдони кўж.
*Хазойинул-маоний,* IIа-127.

**КЎЗ** — 1. кўз:
Анинг қаро қошу кўзга машғуллиғи,
Мунунг доғи пок сўзға машғуллиғи.
*Назмул-жавоҳир,* XV-41;

Ҳар қачонки, дерлар эрди, мутағаййир бўлурлар эрди ва кўзларидин ёш тўкурлар эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-167;

2. кўриш қобилияти, кўз қараш:
Қашаф айлаб таважжуҳ байзасиға
Ёрор кўз бирла босмай косасиға. *Маҳбубул-қулуб,* 87;

Заруратдин сажда қилдилар, аммо ваҳмдин бир юз била сажда қилиб, бир кўзлари юқори тоғ сори эрдиким, тоғ тушмагай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-213;

3. нуқтаи назар, фикр; дунёқараш:
Дебтурларки, Ҳазрати Хожаи Азизон дер эрмишларки, ер бу тоифанинг кўзида бир суфрачадур ва биз дербизки, тирноғ юзичадур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-133;

≈ **мардуми** — кўз қорачиғи:
...ани қулуққа йибордимким, кўзум мардуми хокбўслиғин ул даргоҳ туфроғиға етургай... *Муншаот,* XIII-120;

≈ **саводи** — кўз қораси:
Кўз саводин айлади кирпикларинг Парвезни,
Не ажаб бўлса жамолинг шавқидин гулбез кўз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-208;

≈ **уйи//хонаси** — 1. кўз косаси:
...агар десаларким, сўл кўзунг хонаси хайбар эшикига макон бўлсун. *Маҳбубул-қулуб,* 90;



www.ziyouz.com kutubxonasi

2. кўз атрофи; кайфият, ҳасад:

Гулининг ҳар яфроғи бузулған кўнглум равзасиға зевар берди ва лоласининг ҳар чароғи қарорған кўзум уйин мунаввар қилди. *Муншаот,* XIII-148;

≈ **асра-** — эҳтиёт қилмоқ, авайлаб сақламоқ:

Изин ердин кетар деб асрадим раклар киби кўзда,
Олиб жон риштаси бирла аёғи ўрнидин ўлчак.
*Хазойинул-маоний,* IIб-331;

≈ **ёру-** — шодланмоқ, баҳраланмоқ:

Ёрумоқ истар эсанг аввал орит кўнгулни,
Эй Навоий, кўзи ёруб кишиким кўнгли ориб.
*Хазойинул-маоний,* IIа-38;

Уроқчига андин (донадин) рўзий, бошоқчининг ёруб андин кўзи. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-30;

≈ **ини ёрут-** — 1. баҳраланмоқ, баҳра олмоқ:

Сойир ниёзмандлар ва оммаи бехеш ва пайвандлар ҳам кўзларин ул эшик туфроғидин ёрутурлар эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-13;

2. баҳралантирмоқ, баҳра бермоқ; намоён бўлмоқ:

Кўзунгни тенгри дойим шаҳ жамоли бирла ёрутсун,
Ямон кўздин сени, сендин ямон кўзни йироқ тутсун.
*Муншаот,* XIII-139;

Ки бир дам меҳмонлиқ расми тутсун,
Юзидин меҳмон кўзин ёрутсун. *Фарҳод ва Ширин,* 129;

≈ **га ил-** — эътибор бермоқ; арзитмоқ:

Умр ўтмакни андиша қил, давронға йўқтур меҳр — бил,
Эй шаҳ, гадони кўзга ил, ким не гадо қилур, не шаҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVа-301;

Ичиб май, салтанат илмай кўзумга,
Қилай зулм, элга қилғунча ўзумга. *Фарҳод ва Ширин,* 139;

≈ **дин йироқ туш-** — узоқлашмоқ, кўздан нари кетмоқ:

Қуллуқ дуодин сўнгра арзадошт улким, то ул ҳумоюн мавкиб ғубори кўзлардин йироқ тушубтур, кўзлар фироқ зулматидин тийра бўлуб, ҳамул ғуборни тўтиёлиққа топмайдурлар. *Муншаот,* XIII-149;

≈ **га кел-** — учрамоқ:

Бу янглиғ қотилосо келса кўзга,
Йўқ иш оҳ урмаку ўлмакдин ўзга. *Фарҳод ва Ширин,* 112;

≈ **га кир-** — эътиборни тортмоқ:

Киргач дедиким, Ҳиравий, ҳануз кўзга кирмайдурсен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-91;

≈ **ига мийл торт-** — кўр қилмоқ:

Ва Ҳурмузнинг кўзига алар мийл тортиб эрдилар ва Ҳурмуз интиқомидин эмин эмас эрдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-228;

≈ **оч-** — уйғонмоқ, ҳушёр бўлмоқ:

Ки чун Фарҳод очти уйқудин кўз,
Келиб ёдиға Шопур айтқан сўз. *Фарҳод ва Ширин,* 105;

≈ **очил-** — уйғонмоқ, ҳушёр тортмоқ:

Бу дамки тарабқа қолмади сўз,
Бахтингға очилди уйқудин кўз. *Вақфия,* XIII-163;

≈ **сол-** — 1. қарамоқ, тикилмоқ:

Солмангиз кўз дафтари ҳажримға, эй аҳли нашот,
Ким анга боқмоқ кўнгулға дарду ҳасрат келтурур.
*Хазойинул-маоний,* IVа-95;

Улки аврақ ароки солгай кўз,
Айлагай кўнглига асар бори сўз. *Арбаин,* XV-56;



www.ziyouz.com kutubxonasi

2. эътибор бермоқ:
Яна буким яхши-ёмон дема сўз,
Эл ёмону яхшисиға солма кўз. *Ҳайратул-аброр,* 96-3;
Вардиким хасу хошок сари кўз солмади ва тикон осибидин кўнглига парво қилмади. *Назмул-жавоҳир,* 20;
≈ **га киюр-** — кўз олдига келтирмоқ:
Тасвир этибон юзи хаёлин,
Кўзга киюруб қади мисолин. *Лайли ва Мажнун,* 73б10;
≈ **ни равшан эт-** — хабардор қилмоқ, ҳушёр этмоқ:
Ҳам андин биров сўрди бу навъ сўз,
Ки эй равшан этган билик бирла кўз.
*Садди Искандарий,* 315б20;
≈ **танг кел-** — кўз қисилмоқ:
Анингдек сурмадин кўзлар келиб танг,
Кўрунуб кўзга олам сурмайи ранг. *Фарҳод ва Ширин,* 163;
≈ **тик-** — 1. умид қилмоқ:
Демаган хушроқ яна бу навъ сўз,
Тиккан авлодур онинг лутфига кўз. *Лисонут-тайр,* 138-9;
2. уялмоқ, ҳаё қилмоқ:
Дебон ҳар лаҳза шафқат бирла бир сўз,
Ҳаёдин ул тикиб ерга икки кўз. *Фарҳод ва Ширин,* 123;
≈ **тут-** — 1. кутмоқ, интизор бўлмоқ:
Кимса даврон аҳлидин ҳаргиз вафое кўрмади,
Кимга ким қилсанг вафо бедод кўз тут бирга юз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-215;
Бир-ики кунки эҳтимом эттим,
Кўз тутардин бурун тамом эттим. *Арбаин,* XV-55;
2. кутмоқ, умид қилмоқ; тама қилмоқ:
Башар жинсидин вафо кўз тутма ва хирад нахлин фосид хаёл самуми била қурутма. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-81;
Ёмондин яхшилиқ кўз тутмоқ фосид хаёлдур...
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-80;
≈ **туш-** — 1. кўрмоқ, қарамоқ:
Ва Фиръавннинг кўзи анинг юзига тушкач, тенгри таоло Мусо алайҳис-салом муҳаббатини анинг кўнглига солди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-208;
Кўзимки анинг муборак жамолиға тушти, вола ва ошиқ бўлдум... *Насойимул-муҳаббат,* XV-120;
2. маъқул бўлмоқ, манзур бўлмоқ:
Ўтруда бу бўлди Ҳудҳуднинг сўзи,
«Ким манга тушмиш Сулаймоннинг кўзи».
*Лисонут-тайр,* 98-9;
3. кутмоқ, интизор бўлмоқ:
Яна сиздин анга ҳам кўз тутай сўз,
Бориб онинг юзидин ёрутай кўз. *Фарҳод ва Ширин,* 170;
≈ **и тўрт бўл-** — мунтазир бўлмоқ:
Кўзида сув ва лекин жонида ўрт,
Бўлуб ҳар сори боқмоқдин кўзи тўрт.
*Фарҳод ва Ширин,* 121;
≈ **га тўтиё бўл-** — дардга даво бўлмоқ:
Гардлари кўзга бўлуб тўтиё,
Амрлари мисни қилиб кимиё. *Ҳайратул-аброр.* 82-18;
≈ **учидин боқ-** — бепарво қарамоқ, халқ ғамини емаслик:
Кўз учидин халқ сори чун боқиб,
Зулми тиғидин туман минг қон оқиб. *Лисонут-тайр,* 152-17;
≈ **и уч-** — муштоқ бўлмоқ, кутмоқ:
...они кўрарга кўзи учқани. *Фарҳод ва Ширин,* 177 *сарл.;*



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **юм-** — 1. ухламоқ:
Неча юммай кўзунгни ҳар зевар аро,
Ғафлат била кирмак неча баҳру бар аро.
*Назмул-жавоҳир,* XV-46;
Уйғониб ҳолиға истиғфор эди,
Юмса кўз ул тушга-ўқ такрор эди. *Лисонут-тайр,* 68-12;
2. юз ўгирмоқ, воз кечмоқ:
Таваккул аҳли барча асбоб ва воситадин кўз юмубдурлар...
*Маҳбубул-қулуб,* 72;
≈ **дин ғойиб бўл-** — кўздан йўқолмоқ, узоқлашмоқ:
Ончаки, алар кўзидин ғойиб бўлубтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-148.

**ҚЎЗА** — хумдан кичикроқ бандли сопол идиш:
...ёнлари остиға нима солдуруб, бошлари остида нима ястаб, илайлариға кўзалик сув қуйдуруб...
*Ҳолоти Сайийд Ҳасан Ардашер,* XIV-80.

**КЎЗГУ** — 1. ойна, кўзгу:
Рангсиз холинг эрур ул оразн дилжў уза,
Занг ул янглиғки кўргузгай асар кўзгу уза.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-533;
Иккинчи дедим ёруғсен асру,
Андоқки жаҳоннамой кўзгу. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 863;
2. жило, ялтироқлик, ярақлашлик:
Қотилим тийғи кўзгуси занг ўлмасун,
Эй Масиҳ, ўлғаним кўрсанг асра нафас.
*Хазойинул-маоний,* IIб-229.

**КЎЗГУЛУК** — кўзгулик, ойналик; акс кўрсатувчилик:
Неча ҳусн ичра жилва зоҳир анга,
Кўзгулук айлабон мазоҳир анга.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 885.

**КЎЗЛА-** — 1. кутмоқ, қидирмоқ, изламоқ:
Гарчи нопайдо эрур мақсуд армон қолмасун,
Хосу ом ичра қила олғунча боре кўзлоли.
*Хазойинул-маоний,* Iа-407;
2. мўлжалламоқ, йўқламоқ:
Топарда остонингда паноҳе,
Мени кўзлармн эркин гоҳ-гоҳе. *Фарҳод ва Ширин,* 179.

**КЎЗЛУК** — кўзли:
Наргиз кўзлук ва ғунча оғизлиғ гулъузори кўзу оғзин наргис била ғунчаға таржеҳ қилғани. *Мажолисун-нафоис,* 220.

**КЎЙ** — 1. кўча, маҳалла; катта йўл:
Кўйи туфроғиға дафн айланг таним қилмай кафан,
Токим ул туфроғ бирла топсун омизиш бу тан.
*Хазойинул-маоний,* IIб-449;
Мавлоно Муҳаммад Бадахший... бош ва аёқ яланг кўй ва кўча ва бозорда юрур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 148;
2. сув оқими:
Ва алар ўн икки киши эрдилар, пешалари бўёғчилиқ. Исо алайҳис-саломдин муъжиза тилагач, барчанинг бўяр рахтларин олиб, Нил кўйига солди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233;
3. маслак, мазҳаб, йўл:
Ҳамул авлоки дафъ айлаб аламни,
Тажарруд кўйида қўйсам қадамни. *Вақфия,* XIII-161;
≈ **ити** — дайди ит:
Тақ Навоий бўйниға десам таноби зулф, дер:



www.ziyouz.com kutubxonasi

«Кўй ити бўйнига ким таққондурур мушкин марас».
*Хазойинул-маоний,* Iб-259;
≈ **и фақр** — дарвишлар манзили, карвонсарой:
Бу бирига кўйи фақр эрди тараф,
Бўлди ул бир озими байтул-латаф. *Лисонут-тайр,* 50-7.
**КЎК** I — 1. осмон:
Не кўкка, не қуёшқа инса бошим,
Бузуқ уй бўлса кўк, равзан қуёшим. *Вақфия,* XIII-161;
...хоксор адувнинг туфроғин кўкка совуруб, кишвару мулк ҳисорининг фатҳин насиб қилсун. *Муншаот,* XIII-99;
2. фалак, чарх; тақдир:
Ишқ аро ўлмай нетайким, кўк мени айлаб гадо,
Ҳусни иқболи менинг моҳимни мирзо айламиш.
*Хазойинул-маоний,* IVа-137;
3. планета:
Тўрт унсур, етти кўк, олти жиҳот
Нодиру олий асоси коинот. *Лисонут-тайр,* 175-18;
≈ **ҳисни** — фалак қўрғони, осмон:
Бу кишвар ичра ўттуз-қирқ қўрғон,
Бори кўк ҳиснидин буржин ошурған. *Фарҳод ва Ширин,* 107.
**КЎК** II — кўк ранг:
Етти кўкни кўк варақлардек совурғай ҳар тараф,
Тоқи минойи аро чирмалса оҳи ҳасратим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-411;
...ҳар гунбази сумузи манзилатдин фалакнинг кўк гунбазидин бош ўткарибдур... *Вақфия,* XIII-171;
≈ **бўз** — кўкка мойил бўз ранг:
Кўк жафосидин ўлур хобгаҳинг бўз туфроғ,
Бўлса остингда сипеҳр ашҳаби янглиғ кўк бўз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-219.
**КЎК** II — ўт, майса:
Кўк сабзаси кўкка еткуруб бош,
Ул кўкта бўлуб нужум ушоқ тош. *Муншаот,* XIII-88.
**КЎК** III — музикада товушлар мувофиқлиги, ҳамоҳанглик; куй, оҳанг:
Ва кўк лафзин ҳам неча маъни била истеъмол қилурлар. Бири кўк — осмонни дерлар. Яна кўк оҳангдур...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-113;
Йиғланг, эй шамъу суроҳики, ўларимни билиб,
Мутриби нағмасаро навҳа кўкин чолди яна.
*Хазойинул-маоний,* Iб-560.
**КЎКАЛТОШ** — сут эмишган, эмикдош, қариндош:
Бўлуб нисбатда кўкалтоши онинг,
Тариқат бобида қардоши онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 90.
**КЎКАР-** — кўкармоқ, унмоқ, ўсиб чиқмоқ:
Мазраи айшим кўкармайдур самуми оҳдин,
Йўқса ёшдин мунча намким менда бордур, кимда бор.
*Хазойинул-маоний,* IIа-84;
Бир кеча малик туш кўрди: етти семиз ўйини етти оруқ ўй едилар ва етти тоза кўкарган хўшани етти қуруқ хўша чирмошиб, бетароват қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-203.
**КЎКАРТ-** — 1. ундирмоқ, ўстирмоқ:
Кўкартурга муҳаббат даштин ашким ямғури бирла,
Ҳар оҳим дудидин кўк бир баҳоройин саҳоб айлар.
*Хазойинул-маоний,* IIа-107;
2. обод қилмоқ, яшнатмоқ:
Шоҳ Баҳром абри эҳсони



www.ziyouz.com kutubxonasi

Лутф бирла кўкартти они. *Сабъаи сайёр*, 157-12;
Кўкартиб шуълалиқ ўтдин сипандон,
Осиб ўргамчи тори бирла сандон. *Фарҳод ва Ширин*, 38.

**КЎКРАК** — дил, юрак, бағр:
Кўкрагим чокини тикмак била бутсун демангиз,
Субҳнинг кўнглакининг чокини ким кўрди бутун.
*Хазойинул-маоний*, IVб-446.

**КЎКС//КЎКУС** — кўкрак, сийна:
Қўл қони кўксумға хоро ургудек,
Бошима туфроғлар совурғудек. *Лисонут-тайр*, 74-4;
Мен бу туркнинг яъни Хисравнинг кўксининг куюки била фахр қилғумдур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-178.

**КЎКУМТУЛ** — кўкиш ранг, кўкимтир, кўкка мойил ранг:
Жисмим узра бор янги бутган кўкумтул доғдек,
Сўзи ҳажрингдинки урдум ғуссадин ҳар ерга неш.
*Хазойинул-маоний*, Iб-276.

**КЎЛ** — кўл, кўлмак сув:
Дарёу булут эрмаским, оҳ ила ашкимдин,
Ҳам ер юзида кўллар, ҳам кўкта тутунлардур.
*Хазойинул-маоний*, IIа-109;
...ва барқедур фурўзанда, кўп жону кўнгул ашиъасида кул бўлған. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-41;

**КЎЛАНКА//КЎЛКА** — соя, кўланка:
Ҳақ таоло Мусо алайҳис-саломнинг черики устига доим бир қаро булут йибориб эрдиким, кўланка қилғай.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-214;
Умид улким, зафар пайкар роятнинг ҳумоюнфол кўлкасидин фироқ даштида ҳижрон самумидин маҳрур бўлған заифлар осудаҳол... бўлғайлар. *Муншаот*, XIII-122.

**КЎЛОК** — тўлқин; қаттиқ шамол, бўрон:
Ўлук ушшоқ баҳри ишқ атрофида тонг эрмас,
Эрур хасларки, сурмиш ҳар тараф бу баҳр кўлоки.
*Хазойинул-маоний*, IIа-330;
Баҳрға ноз ила чу кўз солибон,
Дема кўлок, баҳр қўзғолибон. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1092.

**КЎМ-** — кўммоқ, ер остига яширмоқ:
...йиғочларни кести ва иморатни йиқти ва коризлар била булоғларни кўмди. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-191;
Тикти кўксум чокину тийғин танимда қилди гум,
Эл эшикни қуфл этиб туфроққа кўмгандек калид.
*Хазойинул-маоний*, Iб-145.

**КЎМАК** I — ёрдам:
Чу руҳ хайлиға нафс истар ўлса ортуғлуқ,
Етур иложиға тақвий сипоҳи бирла кўмак.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-326;
Ва ул Туркистонға бориб, баъзи Ҳиётила дебтурлар, ҳар тақдир била кўмак олиб, мулк устига юругач, билдиларким, Жомасп анинг била муқовамат қила олмас.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-223.

**КЎМАК** II — сақлаш, қўриқлаш; боқиш:
Куйдум ғами ишқимни аён айламакимдин,
Чеккай эдилар кош тилимни кўмагимдин.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-493.

**КЎМДУР-** — ерга кўмдирмоқ:
...ва ани ва жамиъ атбони тириклай чоҳларға сарнигун кўмдурди. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-225.

**КЎМ-КЎК** — жуда кўк, кўм-кўк:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ва яна бир ранг ё бир сифатнинг ҳумули ҳолиға муболаға учун анинг аввалида, аввал ҳарфиға бир «п» ё «мим» изофа қилиб, ул шайъға зонд қилурлар, ...«мим» мисоли кўм-кўк, ям-яшил, бўм-бўз. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ҚЎМОЧ//ҚЎМОЧ** — 1. қўрга кўмиб пиширилган нон:

Яна тутмоч ва умоч ва кумоч ва толғонни ҳам туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116;

2. чодир устунининг уст томонига қўйилган ўртаси тешик тўгарак чарм:

Ким ул чодир кўмочидек етишгай,
Гадо уйига кўзлардин ниҳони. *Хазойинул-маоний,* Iб-729.

**ҚЎМУКЛУК** — кўмилган, дафн қилинган:

Қўмуклук ерга тошедур шабаҳгун,
Ки бор вазн ичра минг ботмондин афзун.
*Фарҳод ва Ширин,* 72.

**ҚЎМУР** — кўмир:

Фалак тундин кўмур айлаб саранжом,
Шафақдин солибон ўт анда ҳар шом. *Фарҳод ва Ширин,* 51.

**ҚЎМУР-** — кемирмоқ, гажимоқ:

Эй ёр ити, узрумни қабул этки, танимда
Эт топмадингу эски сўнгакларни кўмурдунг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-350.

**ҚЎНГЛАК** — кўйлак, кийим:

...кўнглакни қўй қониға булғаб, Юсуфни бўри еди деб, қонлиғ кўнглакин Яъқуб алайҳис-салом қошиға келтурдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-201;

Қўнглак узра неча ҳулла ранг-ранг,
Санъатида жон чекиб руму фаранг. *Лисонут-тайр,* 71-13.

**ҚЎНГУЛ** — 1. қалб, дил, кўнгил:

Таврин кўру равшан айла ҳар сори хабар,
Ким, кўнглидагидин берур атвори хабар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-30;

Мен ки ишқи кўнглум ичра тўлғали,
Рози эрдим кўйида ит бўлғали. *Лисонут-тайр,* 153-17;

2. хотир, ёд, фикр, хаёл, ихтиёр:

Анинг сўзларидиндурким, шариф илм кўнгулда қарор тутмас, яхши нималар кўнгулдин чиқмас.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-239;

Аларға кўнгул зикри сабақи йигитликда Хожаи Хизрдин бўлубтур ва ул сабаққа мувозабат кўргузубтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-124;

3. кўнглидаги:

Деди: сидқ улдурки, кўнгул сўз айтғай, яъни ани дегайки, кўнглида бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* 110;

≈ **и баҳр ол-** — шод бўлмоқ, хурсанд бўлмоқ:

Магар бир кун овдин олиб кўнгли баҳр,
Тараб бирла айлаб эди азми шаҳр.
*Садди Искандарий,* 248а17;

≈ **бер-** — хоҳиш билдирмоқ, муҳаббат боғламоқ:

Саъд бедилға кўп кўнгул берди,
Ки юзунг бизга орзу эрди. *Сабъаи сайёр,* 115-18;
Кўнгулга чора тарҳин солди филҳол,
Кўнгул бердию кўнглин олди филҳол.
*Фарҳод ва Ширин,* 137;

≈ **ни бир қил-** — тўғри бўлмоқ, сўз ва иши бир бўлмоқ:

Ҳақ сени севгай эл била бўлсанг,
Тилу кўнглунгни бир қилиб бир рўй. *Арбаин,* XV-59;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **ни боғла-** — кўнгул қўймоқ, бирон нарсага қаттиқ киришмоқ:
Қуллуққа кўнгулни чуст боғла.
Хизматқа белингни руст боғла. *Вақфия,* XIII-164;
≈ **ни ёрут-** — хотирни равшан қилмоқ, баҳра олмоқ:
...ва уламо мажолисида илм нуридин кўнгулни ёруттум.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-7;
≈ **га кел-** — хаёлга келтирмоқ, фикрдан ўтқазмоқ:
Яна кўнглумга инкор келди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-144;
≈ **и бузул-** — ғамгин бўлмоқ:
Гаҳи ашки югурди шиддатидин,
Гаҳи кўнгли бузулди меҳнатидин. *Фарҳод ва Ширин,* 113;
Кўнгулга келди буким, гар берур даст,
Ани қилмоқ керак туфроқ уза паст. *Вақфия,* XIII-170;
≈ **идин кет-** — хаёлидан кетмоқ, кўнгилдан чиқмоқ:
Кимки кўнглидин анинг фақр орзуси кетмагай,
Бу дурур умидким, ҳақ они навмид этмагай.
*Маҳбубул-қулуб,* 70;
≈ **ига кеч-** — хаёлидан, кўнглидан ўтмоқ:
Бир дарвешнинг кўнглига кечтиким, оё бу икки бузургнинг манзилати не эркин? *Насойимул-муҳаббат,* XV-112;
Ул нимаким бош анга сунмай намоз,
Ул нимаким кўнглига кечмай ниёз, *Ҳайратул-аброр,* 160-9;
≈ **ига кир-** — кўнгилга келмоқ:
Умид улким, ҳақ субҳонаҳу ва таоло кўнгулга кирмаган восита била ва хотирға кечмаган васила била мулоқот ҳузури ва мувосалат сурури насиб қилғай. *Муншаот,* XIII-102;
≈ **ини ол-** — 1. хурсанд қилмоқ, хайрихоҳ бўлмоқ:
Олғали эл кўнглини лутфи мизож,
Ўт била сувға берибон имтизож. *Ҳайратул-аброр,* 120-1;
2. муҳаббатини, ишқини қозонмоқ; ўзига ром қилмоқ:
Ва сурат ошиқлари ўз ваҳмлари била маъшуқдин йироқ тушубтурлар ва билмасларки, кимнинг ошиқидурлар ва аларнинг кўнглин олған кимдур? *Насойимул-муҳаббат,* XV-171;
≈ **га ол-** — эсламоқ; кўнгилга олмоқ, ўзига қабул қилмоқ:
...кўнгулларин ҳидоят зилоли оритғанлар олам меҳрини зарраи кўнгулга олмайдурлар. *Муншаот,* XIII-150;
≈ **оч-** — дилхушлик қилмоқ:
Ки бир соат ҳавойи касб қилғай,
Ҳаводин ғунчадек кўнгли очилғай. *Фарҳод ва Ширин,* 168;
≈ **ига сол-** — дилига ўрнатмоқ, кўнглига солмоқ:
Ва Фиръавннинг кўзи анинг юзига тушкач, тенгри таоло Мусо алайҳис-салом муҳаббатини анинг кўнглига солди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-208;
Кичиклар меҳрин улуғлар кўнглиға солур ва ул муҳаббат кўнгулда муаббад қолур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-39;
≈ **и тила-** — истамоқ, хоҳламоқ:
Агар кўнглунг тилар Лаййоға вобаста бўлмоқ, яна етти йил хидмат ихтиёр қил, то ани ҳам санга мусаллам тутай.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199;
≈ **га туш-** — дилда, кўнгилда пайдо бўлмоқ:
Ҳамул «Арбаин»ға туркича тил била таржима орзуси кўнгулға тушти. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-46;
≈ **идин чиқар-** — унутмоқ, воз кечмоқ:
Искандар жавоб бердиким, ул юмуртқаларни қўяр қуш учти, Доро дағи кўнглидин бу тамаъни чиқарсун.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-200;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **га шифо иста-** — дил хотиржамлигини хоҳламоқ, осойишталик истамоқ:

Бил кўнглунгга истасанг шифони ўқумоқ
Ким, келди кўнгул шифоси они ўқумоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-32;

≈ **ўл-** — умидсизланмоқ:

Нукта ҳилвидин басе қанду набот,
Ким топиб ўлған кўнгул ондин ҳаёт. *Лисонут-тайр,* 18-17;
Муни ҳар кимки билди кўнгли била,
Қулмагай ўлса кўнгли ҳасратидин. *Арбаин,* XV-61;

≈ **ига ўт-** — ўйламоқ, хаёлдан ўтказмоқ:

Кўнглига ўттики, анинг рўзгорин зоеъ қилдим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-92;

≈ **қолиш қил-** — таъналамоқ, ўпкаламоқ:

Алар кетгандин сўнгра имомзода чиқиб, кўнгил қолиш қилдиким, раво бўлғайким, ўзунг вайронада бизни ёшуруб ўзунг душманға сўроғ берурсен?
*Насойимул-муҳаббат,* XV-72.

**КЎНҒАР** — қўпормоқ, ағдармоқ:

Кўрдумки, Хожалар табақаси Ҳирий зиёратгоҳиғаки, ул вақт шайх анда эрмишлар, кирибтурлар, дарахтларни кўнғарадурлар ва томларни йиқадурлар ва қаҳру ғазаб осори аларда зоҳирдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-138.

**КЎПАЛАК** — капалак:

Келди зеб аҳлиға раънолиғу ушшоққа сўз,
Ул бири чун кўпалакдур, бу бири парвона.
*Хазойинул-маоний,* IIа-321;
Не топқай кўпалак шамъ ўтидин завқ,
Керак парвона куйгай кўргузуб шавқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 216;
Ясанчоқ мардона бўлмас, кўпалак парвона бўлмас.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-80.

**КЎПРУК** — кўприк:

Ва мамоликида йўлларни тузотиб, сувларға кўпруклар боғлаб, аҳли фасодни йўллардин билкулл дафъ қилдиким...
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-225;
Ул дедиким, жамоатики, дарёдин кўпрук била нори юзга ўтубтурлар, чун кўпрук бирдур.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-214;

≈ **ўл-** — восита бўлмоқ, сабабчи бўлмоқ:

Кўпрук ўлуб ўйлаки тори хаёл,
Лек хаёли ки ул ўлғай маҳол. *Ҳайратул-аброр,* 12-16.

**КЎР** — кўр, кўзи ожиз, кўрмас:

Кўзум ёруқ тилар эрсанг, ёшурма холингни,
Ки кўр ўлур кўз, агар нуқтасин ниҳон қилсанг.
*Хазойинул-маоний,* IVа-185;
Аммо ул кўр турке сафи ниолда ўлтурур ва бир масъалани мазбут қилиб, тўрт йиғоч йўл яёғ келиб борур, андоқки керак ул таҳсил қилур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-156-157;

≈ **чашма** — сув чиқмай қолган чашма, сувсиз булоқ:

Келмаса равшан зилол, албатта, бўлур чашма кўр,
Бас аёқ чекма Навоий дидаи гирёнидин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-468.

**КЎР-** — 1 кўрмоқ, қарамоқ:

Чок этиб кўксин Навоийнинг, кўруб кўнглуда ўт,
Деди: Беважҳ эрмас эрмиш мунча афғон қилмоғи.
*Хазойинул-маоний,* IIб-583;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ким кўрубтур онию ҳолотини,
Феълу асмоу сифоту зотини. *Лисонут-тайр,* 26-4
Аммо ҳавони кўрса бўлмас ва туфроғни кўрса бўлур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-123

2. аниқланмоқ:
Кўрдики ҳалок бўлғудекдур,
Умри тўни чок бўлғудекдур. *Лайли ва Мажнун,* 71*а*-17
3. қарамоқ, назар солмоқ; эътибор бермоқ:
Шайх деди: Яхши кўр, анинг карами эмасмуким, бир бузкуш ўғли бузурглар садрига ўлтурғай...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-106;
Ҳар сари бу навъ тушуб гом анга,
Кўрки не шакл ўлғаю андом анга. *Ҳайратул-аброр,* 153-23;
4. учратмоқ:
Таниди лар бариси махдумни,
Ул дағи кўрди хайли маҳкумни. *Сабъаи сайёр,* 141-10;
Деди: Эй ўғул, мен фалон кундин бери сени кўрадурмен...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-105;
5. бошдан кечирмоқ, тортмоқ:
Чун дуо қилди деди фарзона,
Ки дей ўз кўрганимдин афсона. *Сабъаи сайёр,* 172-2;
Гаҳи топдим фалакдин нотавонлиғ,
Гаҳи кўрдум замондин комронлиғ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-4;
6. сезмоқ, билмоқ:
Гар кўрса ўлум ғамин ниҳоний кўнглунг,
Ул ранжда қолса жовидоний кўнглунг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-39;
Дедиким, халойиқни маъзур тутмоқ улча аларға ўтар ва ўз тақсирин кўрмак ва шафқат барча элга не солиҳ, не толиҳ.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-85-86;
7. ҳисобламоқ, қабул қилмоқ; гумон қилмоқ:
Хирадманд пандини кўрган ачиғ,
Сўнгида пушаймонлиғи не асиғ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-70;
Кўрма ул демакда осонлиқ,
Ки эрур сўнгқиси пушаймонлиқ. *Сабъаи сайёр,* 195-17;
8. топмоқ, учратмоқ:
Хуш ул шаҳ ки зулм аҳлин айлаб нигун,
Жафокаш жафогарни кўргай забун.
*Садди Искандарий,* 252*а*19;
9. эътибор қилмоқ:
Кўрмайин азбас тутуб ўзин бийик,
Ўз бошидин кўкка дегин тўрт илик. *Ҳайратул-аброр,* 158-3;
10. «кўр-» феъли ёрдамчи феъл функциясида:
Қила кўр маҳзи инсониятингдин,
Неким аз дод эрур они мувофиқ. *Муншаот,* XIII-144;

**КЎРА** I — нисбатан, кўра:
Паҳлавон Муҳаммад Гуштигир... ўзга фазойилига кўра дун мартабасидур. *Мажолисун-нафоис,* 136;
Умид улким, ниятиға кўра илтифот назаридан баҳраманд ва азиматиға кўра шафқат асаридин сарбаланд бўлғай.
*Муншаот,* XIII-124;
Ул кеманинг тули уч юз қари, арзи ва умқи анга кўра.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-192.

**КЎРА** II — оловхона, ўчоқ; заргар ва темирчиларнинг металл эритадиган ўчоғи:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Неча кўрау дамни даркор этиб,
Филиззотдин бир намудор этиб.
*Садди Искандарий*, 272б15;

Чу ул кўрау дамға айлаб ситез,
Бу мошура нафхи қилиб шуъла тез.
*Садди Искандарий*, 276б15;

≈ и гудоз — тобловчи, жизғин қилувчи, куйдирувчи ўчоқ:
Сафар кўраи гудозу сўздур ва ул гудозу сўз эрнинг вужуди олтуниға иёрандуздур. *Маҳбубул-қулуб*, 154.

**ҚЎРАКА** — палос, шол, кигиз:
Оқ уйга эшик руст, тунглук дағи
Бўлуб кўрака эв davриға тук дағи.
*Садди Искандарий*, 269б9.

**ҚЎРАГОНИЙ** — хон куёви, куёв:
Билиб бу навъ илми осмоний —
Ки, андин ёзди «Зичи Кўрагоний».
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 630.

**ҚЎРАГОНЛИҚ** — куёвлик:
Ул чоғким, Хуросон тахти кўрагонлиқ дувожи била зийнатафзой ва кўрагон фарқи жаҳонбонлиқ тожи била фалакфарсой эрди. *Хазойинул-маоний*, IVб-333.

**ҚЎРГА** — май идишлари қўйиладиган махсус сандалча; май идиши; катта куб:
Гилеми солиниб гулгуну зебо,
Ясолиб кўргаси гулрангу дебо. *Фарҳод ва Ширин*, 45.

**ҚЎРГУЗ-//ҚЎРГИЗ-** — 1. кўрсатмоқ, намойиш қилмоқ:
Кўрдики, бир заиф қизиға насиҳат қилиб айтадурки, эй фарзанд, ҳуснунгни элга кўп кўргузмаки, хору беэътибор бўлур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-100;
Не элга ёрсен ўзунгни ул навъ туз, нечукки борсен ўзунгни андоқ кўргуз. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-72;
Нафсинг онча кўргузур талбисни,
Ким қилур шарманда юз иблисни. *Лисонут-тайр*, 110-6;

2. кўрсатмоқ, йўлламоқ:
Ёрлиқ кўргузди, мен жон бирла миннатдорлиқ,
Жонини ҳақ асрасун бу зори миннатдор учун.
*Хазойинул-маоний*, IIа-286;

3. кўрсатмоқ, намоён қилмоқ; билдирмоқ:
Устод асҳоб била мувофақат кўргуздилар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-142.
Ва бас, ғайрат кўргузуб, андоқ қилдиким, оғолари Юсуфни ўн етти қалб дирамға соттилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-201.

**ҚЎРГУЛУК** — кўришлик; тақдир, пешонада ёзилгани:
Деди: Ул ён жонибат сургулуктур,
Бу иш гар воқеъ ўлса кўргулуктур. *Фарҳод ва Ширин*, 111.

**ҚЎРК** — чирой, ҳусн:
Лола киби зоҳир айлабон кўрк,
Эгри қўюбон қизил тери бўрк.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 674.

**ҚЎРКАБОЙ** — чиройли, ҳуснли, гўзал:
Гар закоти ҳусн улашмак истасанг, эй кўркабой,
Бил яқинким, ушбу мунглуғдек топилмас мустаҳиқ.
*Хазойинул-маоний*, IVб-315.

**ҚЎРКАЙ-** — эскирмоқ:
Яшаған сойи дониш ичра ётиб,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Катондек неча эскириб кўркайиб.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1429.

**КЎРСАТ-** — кўрсатмоқ, йўлламоқ:

Ва бу шеър етти байт эрди ва мусаввида қилиб жайбимға солиб эрдим ва ҳануз кишига ўқумайдур эрдим ва кўрсатмайдур эрдим. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-98;

Агар сенинг меҳринг жиҳатидин парастиш қилур бўлсам, бир дийдор кўрсат. *Насойимул-муҳаббат*, XV-84.

**КЎРУЛ-** — кўринмоқ, кузатилмоқ:

Чун ул бийик пояға сарафрозлиқ ва ул олий мақомда анжуманпардозлиқ даст берди, манзиле кўрулди — сахо аҳли қимматидин рафеъроқ ва бисоте топилди — зако хайлининг хаёлидин бадеъроқ. *Муншаот*, XIII-88;

≈ **маслаҳат кўрул-** — лозим, тўғри деб топмоқ; маслаҳат бермоқ:

Қуллуқ дуодин сўнгра арзадошт улким, фироқ зовиясида оворалиқнинг баёни мужиби кудурат ва боиси малолат бўлғай деб андин шаммае изҳор қилмоқ маслаҳат кўрулмади. *Муншаот*, XIII-140;

**нафсидин кўрул-** — нафси туфайли деб билмоқ:

Эмди мултамас улким, тенгри таоло тақдириға ризо берилгай ва борча тақсирни ўз нафсидин кўрулгай. *Муншаот*, XIII-150.

**КЎРУН-** — 1. зоҳир бўлмоқ, кўринмоқ, намоён бўлмоқ:

Алар ким май ичгайлар ором ила,
Кўрунур аларға юз андом ила. *Садди Искандарий*, 293а3;

Маҳолот ҳам дебтурлар. Фиръавн чун ул қасрға чиқти, осмон анга ердин кўрунгандек кўрунди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-211;

2. аён қилмоқ:

Кўрубон ўз ҳақиру пастлиғин,
Қаро тупроққа ҳам нишастлиғин. *Сабъаи сайёр*, 24-3;

3. сезилмоқ, туюлмоқ:

Ҳар тараб ичра кўрунуб юз миҳан,
Ҳар гул ичидин чиқибон юз тикан. *Ҳайратул-аброр*, 132-25;

Ҳусн аро ҳуру пари мағлуб анга,
Меҳр ила ой кўп кўрунмай хўб анга. *Лисонут-тайр*, 190-8;

4. ўхшамоқ:

Мавлоно Соилий... турквaш сода йигит кўрунур. *Мажолисун-нафоис*, 186.

**КЎРУШ-** — кўришмоқ, сўрашмоқ:

...аларнинг расми эрмишки, салотин била киши мусофаҳа қилурда ерга бошин қўюб кўрушур эрмишлар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-181;

Яъқуб алайҳис-саломға яқинлашқач, Яъқуб алайҳис-салом муҳмалдин чиқиб, Юсуф алайҳис-салом анинг аёғиға тушуб кўруштилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-206.

**КЎС** — катта ноғора, подшо қасрида чалинадиган катта ноғора:

Кўс уни тутти Навоий назмидек офоқни,
Гўйиёким сайр этарга чектилар султонға от. *Хазойинул-маоний*, IIб-87;

≈ **и рифъат** — баландлик, улуғворлик ноғораси:

Чалиб фалак узра кўси рифъат,
Айтиб малак ичра дарси ҳиммат. *Лайли ва Мажнун* 57а-4;

≈ **и раҳил** — карвон жўнаш олдидан чалинадиган ноғора:

Неча бўлса хайлинг аро кўсу пил,
Чалинғуси тил узра кўси раҳил. *Садди Искандарий*, 307б20;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **ислоҳ ва имдод чол-** — тузатиш ва кўмак ноғораси чалмоқ; тузатиш ва кўмаклашиш хабарини тарқатмоқ:

Хазрати Махдум «Хираднома»сидин кўси ислоҳ ва имдод чолибдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**ҚЎСАВ** — ўт ковлайдиган асбоб, косов:

Тийралар лутф айлабон тутмас сафо аҳли ерин,
Ёриғон бирла учи, шамъ ўзини тутмас кўсав.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-511.

**ҚЎСЗАН** — ноғора чалувчи:

Яна кўсзан тушти жунбуш аро,
Яна кўс тушти ғурунбуш аро.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1342.

**ҚЎТАР-** — 1. кўтармоқ; ердан узмоқ:

Хожа Қутбиддин Аҳмад... бир қулларига ўзларин кўтартиб қуш солур эрмиш. *Мажолисун-нафоис,* 167;

Ул иликни кўтариб, бир қаттиқ силлий бўйнумға урди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-144;

2. юқори лавозим, мансабга кўтармоқ:

Аркони давлати иттифоқ била ўғли туққунча ани подшоҳ кўтардилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-198;

Парвизнинг Туրондухт отлиғ қизини подшоҳ кўтариб, тахтқа ўлтурттилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-232;

3. ичмоқ, шимирмоқ:

Дайр пирининг муридименки ҳар ён қилса азм,
Риндлардин май кўтармакка мени мумтоз этар.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-93;

**орадин кўтар-** — йўқ қилмоқ, ўлдирмоқ:

Кўп эл маълум қилиб, анга муттафиқ бўлуб, Ардувоннинг ўғлиға хуруж қилиб, ани орадин кўтардилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-208;

Ғараз бу тадбир эдиким, Ҳурмуз ўғлидин бадгумон бўлуб ародин кўтаргай... *Тарихи мулуки ажам,* XIV-227.

**ҚЎТАРИЛ-** — бирон нарсани кўтармоқ, кўтарилмоқ:

...бу бандаи афкандани бир мисоли вожибул-имтисол била туфроғдин кўтарилиб эрди. *Муншаот,* XIII-104.

**ҚЎТАҲ//ҚЎТОҲ** — калта, қисқа:

Занахдон чоҳию гесу каманди гар бу янглиғдур
Эрур васфиға берсам тул Юсуф қиссаси кўтаҳ.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-521;

Қисоси тиғидин ўғри илги эл молидин кўтоҳ... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-10;

≈ **назар** — калтабин, узоқни кўролмайдиган; калта ўйлайдиган:

Кўтаҳ назарлар бу таваҳҳумдинки, аларнинг вуқуфи била бўлмиш бўлғай, аларға шаҳрдин узр қўлдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-167;

≈ **эт-** — қисқа қилмоқ:

Манга тутқилки сўзни кўтаҳ эттим,
Тинай бир лаҳза чун манзилға еттим.
*Фарҳод ва Ширин,* 219.

**ҚЎТАҲАНДЕШ** — қисқа ўйли, калтафаҳм, калтабин, узоқни кўра олмайдиган:

Ва баъзи кўтаҳандеш эл бевафолиғ қилиб, анга қочиб борған жиҳатдин халойиқ баддил бўлуб, уруш яроғи топилмайин, ул ҳазрат мулкни солиб, оз киши била қироққа тортти. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-219.

**ҚЎТАҲНАЗАРЛИК** — узоқни кўролмаслик, калтафаҳмлик, калтабинлик:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Сен ажаб кўтаҳназарлик айладинг,
Бўйла ерда бебасарлик айладинг. *Лисонут-тайр,* 166-3.

**КЎФТ** — зарба, уриш; ≈ **топ-** — зарба емоқ, урилмоқ; безмоқ, зада бўлмоқ:

Мубтадий табъи ул назмни душворлиғ била богламоқдин кўфт топиб, мутанаффир бўлур ва осонроқ сари майл қилур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-118.

**КЎФТАГАРЛИК** — темирчилик:

Мир Ҳошимий... кўфтгарлик била машҳурдур.
*Мажолисун-нафоис,* 105.

**КЎЧ** — кўч, юк; ≈ **-баркўч** — жўнаш устига жўнаш; куч устига кўч:

Черик ойини бўлди сарбасар кўч,
Юруш бўлди муқаррар кўч-баркўч. *Фарҳод ва Ширин,* 66;
Келиб Магриб заминға кўч-баркўч,
Қилиб элнинг ики кўчича бир кўч.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 621.

**КЎЧ-** — кўчмоқ, жой алмаштирмоқ:

Айттим: Мунда турмайин юрунгиз,
Кўчубон жаҳд айлабон сурунгиз. *Сабъаи сайёр,* 182-26;
Ва Мусо алайҳис-салом муҳаррам ойининг ўн иккисида сув яқосидин кўчуб азимат қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-212.

**КЎЧА** — кўча:

Ўйла расвоменки, кўю кўчада ҳолим кўруб
Баъзи эл гирёну баъзи халқ хандондур манга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-34.
Мавлоно Жавҳарий... собунхона эшигида кўчанинг ўртасида ўзи учун ҳужрағина ясаб эрди. *Мажолисун-нафоис,* 68.

**КЎЧАКДИЛ** — хушхулқ, хушмуомала; кўнгилчан:

Манга бу қисса бас мушкил тушубтур,
Ким ул мазлум кўчакдил тушубтур. *Фарҳод ва Ширин,* 54.

**КЎЧАР** — қўшиннинг дам олиш манзилидан яна йўлга чиқиши:

Юруш расмида бўлмас эрди ўсол,
Кўчарда тушарда бор эрди ясол.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1326.

**КЎЧУР-** — кўчирмоқ, бир жойдан иккинчи бир жойга ўтказмоқ:

Халойиққа азимат кўси урмай,
Черикни чашма бошидин кўчурмай. *Фарҳод ва Ширин,* 82.

**КЎШ** — *кўшиш*нинг қисқарган шакли; ҳаракат қилиш, бир ишни бажаришга киришиш, ≈ **қил-** — ҳаракат қилмоқ; қайта-қайта айтмоқ:

Ҳудҳуд ул афсонани чун қилди кўш,
Деди: Кўп қилма бу ишқингдин хурўш.
*Лисонут-тайр,* 42-6.

**КЎШИШ** — уриниш, ҳаракат қилиш, тиришиш:

Ўтру чиқибон адувга ҳоли,
Кўшиш била туздилар ясоли. *Лайли ва Мажнун,* 75б-9;
Бу сифатким зоҳир ўлгай кўшиши
Анга лойиқ ҳақдин ўлгай бахшиши. *Лисонут-тайр,* 132-8;
Мавлоно Мақсуд.. ғазал тавридa кўшиш кўпраккина қилур.
*Мажолисун-нафоис,* 121;

≈ **размгоҳининг Рустами достони** — жанг майдонининг Рустам сингари баҳодири, ғайратлиси:

...кўшиш размгоҳининг Рустами достони... Султон Ҳусайн Баҳодирхон. *Мажолисун-нафоис,* 208.

≈ **қил-** — ҳаракат қилмоқ, тиришмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мавлоно Нодирий... ғаробат тиламакта хили кўшиш қилур.
*Мажолисун-нафоис,* 116;

Ва илтимос улким, агар муяссар бўлур — куллий ва агар муяссар бўлмаса, улча мақдурдур, бу икки ишда кўшиш қилгайсиз. *Муншаот,* XIII-101.

**КЎШК** — ҳашаматли бино; қаср:

Ва бу Марғани кўшки бу ҳавили муҳавватасининг ҳадди жануби била ҳадди ғарбийсининг мобайнида воқеъ эрди ва ул иморате эрди — бурун чоғда тарҳ солған ва қадимда ясалған биноси тошдин эрди. *Вақфия,* XIII-170;

...тарих секиз юз сексон бирдаким, ул ҳазрат кўшки Марғани ёнида бу фақирға саро ва ҳавли ясагали ер иноят қилди ва бу фақир анинг иморатиға машғул бўлдум.
*Вақфия,* XIII-169.

**КЎҲ** — 1. тоғ:

Қави ҳайкал андақ ки бир пора кўҳ,
Бирига ҳариф ўлмайин юз гуруҳ.
*Садди Искандарий,* 300б5;

2. баланд, юқори:

Паст ҳиммат гар топар бахти баланд,
Мудбири кўҳидек эрмас аржманд. *Лисонут-тайр,* 131-5;
Ул ишда тағофул ўлса анбуҳ санга,
Ортар тавқир кўҳ то кўҳ санга. *Назмул-жавоҳир,* XV-19;

≈ **и андуҳ** — ғам тоғи:

«Қоф»ин менга айла кўҳи андуҳ,
Кўнглумга ғамини кўҳ то кўҳ. *Лайли ва Мажнун,* 73а7;
Кўнглига ўкулди кўҳи андуҳ,
Андуҳи йиғилди кўҳ то кўҳ. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 707;

≈ **и бало** — бало тоғи:

Икки саф бўлғай икки кўҳи бало,
Қуллалар анда рахшлар масало.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 923;

≈ **-кўҳ** — тоғ-тоғ, тўда-тўда, кўп-кўп:

Неча ки жамъ ўлса сомон кўҳ-кўҳ,
Ел қошида анга не бўлғай шукуҳ. *Ҳайратул-аброр,* 14-2;

≈ **и маоний** — маънолар хазинаси:

Не гавҳар, балки илму фазл кони,
Дема конким, дегил кўҳи маоний. *Фарҳод ва Ширин,* 14;

≈ **и қоф** — афсонавий тоғ номи:

Бу узун йўлдин мени тутқил маоф,
Мен киму Симурғ бирла «Кўҳи Қоф». *Лисонут-тайр,* 57-1;

≈ **и ғам** — ғам тоғи, тоғдай ғам; оғир қайғу:

Кўҳи ғам тортарга хасдек жисм ила бел боғладим,
Остида қолмишмен андоғким сомон девор аро.
*Хазойинул-маоний,* 1б-42.

**КЎҲА** — уруш асбоби; совут:

Тушуб эрди бир кўҳа очти ани,
Узолди ҳамул кўҳа узра тани. *Садди Искандарий,* 111;

Ва жиба ва жавшан ва кўҳа ва қолгандуруқ ва қорбичи ва кежим ва оҳа йўсунлуқ уруш асбобин ҳам турк тили била айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**КЎҲИЙ** — тоғлик одам, ёввойи:

Булардин кўҳию даштий қилиб рам,
Алар ўрнин тутуб бир дам булар ҳам.
*Фарҳод ва Ширин,* 204.

**КЎҲИСТОН** — 1. тоғли ер; тоғли ўлка:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мен қушедурмен, кўҳистон манзилим,
Онда тенгри ҳамдиға зокир тилим. *Лисонут-тайр,* 47-3;
Саййид Носир Хисрав — Бадахшон кўҳистонида бўлур эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-180;
2. Хуросон жанубидаги Кўҳистон номи билан машҳур бўлган вилоят:
Кўҳистон аҳли боштин-аёқ онинг муридидурлар...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-180.

**КЎҲИСТОНИЙ** — кўҳистонлик, тоғда яшовчилар:
Ҳоким... туш-тушдаги йўлларға кишилар чоптуруб, ўғриларни тутуб, бир улуғ навкаридин Хожа хизматиға йибарур икки кўҳистоний ўғри била. *Насойимул-муҳаббат,* XV-71.

**КЎҲИСТОНЛИҒ** — кўҳистонлик:
Алар ҳам киргач, Хожа ҳамул дастур била қўпарлар ва аларни ўлтуртурлар ва иликларин ештурурлар ва сўрарларки, қайдалиғсиз? Дерларки, кўҳистонлиғ.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-71.

**КЎҲКАН** — 1. тоғ қазувчи; Фарҳоднинг лақаби:
Менинг ҳолимға йиғлангким, агар Ширинға гул ёғса,
Ёғар юз сангборони балият кўҳкан узра.
*Хазойинул-маоний,* IVб-567.
Демаким, теша бирла кўҳкан ул,
Ки зарби даст бирла хорошикан ул. *Фарҳод ва Ширин,* 134;
2. ғолиб, зўравон:
Сарсари қаҳринг чу бўлуб кўҳкан
Тоғ булути янглиғ бўлуб наъразан. *Ҳайратул-аброр,* 111.

**КЎҲКАНВОР** — тоғ қазувчидек:
Ки меҳр эткач аён тоғ узра анвор,
Чиқай тоғ узра мен ҳам кўҳканвор. *Фарҳод ва Ширин,* 25.

**КЎҲКАНЛИК** — тоғ қазувчилик:
Ҳувайдо ҳайкалида кўҳтанлик,
Қилур ашғоли ҳоло кўҳканлик. *Фарҳод ва Ширин,* 134.

**КЎҲНА** — эски, қадимий:
Тўкти юз минг қон бу золим кўҳна дайр,
То Муҳаммад бўлди бир тун арши сайр.
*Лисонут-тайр,* 161-9.

**КЎҲОН** — ўркач; эгар:
Уруб тиғи фалак жисмиға суҳон,
Ўтуб ул жисмдин андоқки кўҳон. *Фарҳод ва Ширин,* 82.

**КЎҲОНЛИҚ** — ўркачлик; эгарлик:
Буким кўкдин ўтуб суҳонлиқ айлаб,
Фалак бухтисиға кўҳонлиқ айлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 82.

**КЎҲПАЙВАНД** — тоққа уланган; юксак:
...асоси кўҳпайванд бино қилиб...
*Фарҳод ва Ширин,* 118 *сарл.*

**КЎҲСОР** — тоғлик жойлар:
Қил хиром, эй кабки кўхсори фироқ,
Лаъл этиб кўзунгни дарди иштиёқ. *Лисонут-тайр,* 32-3;
Ҳаво кўҳсор уза оташфишондур,
Булоғлар қайнари андин нишондур. *Фарҳод ва Ширин,* 94;
Баҳрнинг соҳилида кўҳсоре,
Топти ул кўҳсор аро ғоре. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1021.

**КЎҲТАН** — жуссали, йўғон, катта:
Пўя чоғи рахши ўлуб кўҳтан,
Устида қоплан киби ул пўязан. *Ҳайратул-аброр,* 158-4.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**КЎҲТАНЛИК** — тоғдек гавдали:

Ҳувайдо ҳайкалида кўҳтанлик
Қилур ашғоли ҳоло кўҳканлик. *Фарҳод ва Ширин,* 134.

## Л

**-ЛА** — -ку:

Насибим ғуссау дард айладинг-ла,
Вужудум туфроғин гард айладинг-ла!
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 623.

**ЛАБ** — 1. лаб:

Юзунг қамар, қаддинг шажар, лабинг шакар,
Манга булар хаёлидин не хобу хўр. *Мезонул-авзон,* 41;
Топмоғлиғ ани аҳли адабни ўртар,
Тотмоғлиғ ани худ икки лабни ўртар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-27;

2. оғиз, тил:

Лаби сўз дерда элдин олиб жон,
Лабларин чун кўруб уялиб жон. *Сабъаи сайёр,* 54-12;
Ким аъжами айлаб ўзни яна
Бу навъ сўрар лабинг фасона. *Лайли ва Мажнун,* 64а7;

≈ **и майгун** — лаъли лаб; май, қизил рангли лаб:

Кўзи беҳол хоболудалиқдин,
Лаби майгун шароболудалиқдин. *Фарҳод ва Ширин,* 112;

≈ **ни банд эт-** — лабини боғламоқ; хомуш бўлмоқ:

Яъни лабин этти нуктадин банд,
Бўлди учуғ анда муҳр монанд. *Лайли ва Мажнун,* 92б13;

≈ **ни майолуд эт-** — лаб майга тегмоқ; ҳўлламоқ:

Базмда ким лабни майолуд этиб,
Жону хирад ҳушини нобуд этиб. *Ҳайратул-аброр,* 167-27;

≈ **тишла-** — ноз қилмоқ:

Аҳли ишқ озори жонин истабон тишлар лабин,
Мендин ушбу қиссада озурда жонроқ йўқ киши.
*Хазойинул-маоний,* Іб-603;

≈ **шўр айла-** — ишқга дучор бўлмоқ:

Чу ширин лаб ул навъ шўр айлади,
Анинг ишқи хисравға зўр айлади.
*Садди Искандарий,* 299б19.

**ЛАБОЛАБ//ЛАБ-БАЛАБ** — 1. лимма-лим, лиқ тўла:

Соқиё, тут бодаким, бир лаҳза ўзумдин борай
Шарт буким, ҳар неча тутсанг лаболаб сипқорай.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 8;
Тўлуб чун лаболаб ул уч минг кема,
Ҳам эл бирла ҳам ҳар кераклик нима.
*Садди Искандарий,* 310а17;

2. етарли даражада:

Бу сармоядин бизга коме етур,
Лаболаб майи васли жоме етур.
*Садди Искандарий,* 242б8;

3. кам-кўстсиз; баробар; силлиқ:

Қўпуб яна устоди Бонийҳасаб,
Қўюб тошни тошқа лаб-балаб.
*Садди Искандарий,* 307а19.

**ЛАБТАШНА** — чанқоқ, сувсаган; ташна:

Қайси лабташнаға тутти қадаҳи соф нашот,
Ким яна қисми онинг дурди фано айламади?
*Хазойинул-маоний,* ІІа-404;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Менинг жоним чу ул су бирла қонди,
Скандар жон чекиб, лабташна ёнди. *Фарҳод ва Ширин,* 79.

**ЛАВАНД** — бўшанг; ишёқмас, ялқов, танбал, дангаса:

Ўрганурдин қочқан лаванд ва юзига ҳиял ва баҳона эшигин очқан тананд. *Маҳбубул-қулуб,* 145;
Мавлоно Нурий... кўп лаванддур. *Мажолисун-нафоис,* 116;

≈ **эт-** — бебошлиқ қилмоқ:

Навоий тарки зуҳду илм қилди, токи дилдори
Ичиб май туну кун худройлиғ бирла лаванд этмиш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-258.

**ЛАВАНДВАШ** — бепарво, танбалваш:

Мавлоно Нурий... лавандваш ва ошуфтасифат кишидур. *Мажолисун-нафоис,* 107.

**ЛАВАНДВАШЛИҚ** — лоқайдлик, хушёқмаслик, дангасалик:

Ва ҳаддин ўтгандин сўнгра андоққи, шабоб айёмининг иқтизосидур, ўзларин май ичмакка ва лавандвашлиқларға ва ошиқпешалиқларға солибдурлар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-77.

**ЛАВАНДЛИҚ//ЛАВАНДЛИҒ** — ялқовлик, танбаллик, дангасалик, ишёқмаслик:

Ориф Фарқатий... гоҳ сабақ ўқур ва гоҳ лавандлиқ қилур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 185;
Мир Ҳусайн Али Жалойир... айби муфрит лавандлиғ ва жунундин ўзга йўқтур. *Мажолисун-нафоис,* 172.

**ЛАВАНДШЕВА** — ялқов, ишёқмас, танбалшева:

Мавлоно Муҳаммад Хуросоний... лоуболи ва лавандшева, абтарваш кишидур. *Мажолисун-нафоис,* 167.

**ЛАВЛОК** — агар сен бўлмаганингда (*қисқ.* **лавлока ламо халақтул-афлока** — агар сен бўлмаганингда, фалакларни яратмаган бўлур эдим):

Қайси тил бирла ё набияллоҳ,
Сени таъриф этай, мени гумроҳ,
Мадҳи зотингда ҳақ дебон лавлок. *Вақфия,* 714;
Десам афлок эрур туфайлинг
Басдур гувоҳим ҳадиси лавлок.
*Хазойинул-маоний,* Iб-340.

**ЛАВН** — 1. ранг, бўёқ; гул (нақш):

Кўнглакинг лавнидин ўлдум, атридин топтим ҳаёт
Қайси гул баргида бор эркин бу янглиғ рангу бў.
*Хазойинул-маоний,* Iб-530;
Лавн аро ўзга навъ ҳар гунбад
Ўзга навъ элга ҳар бири маъбад. *Сабъаи сайёр,* 28-4;

2. сифат, одамнинг ранги:

Лавнлари мактаб аҳли машқи варақидек шабаҳранг.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 5.

**ЛАВОЙИҲ//ЛАВОИҲ** — лойиҳалар; Жомий асарининг номи:

Кутуб ва расоил бобидаким, аларнинг (Жомий) мусаннафотидур ва мазкур бўлғон мусаннафотнинг теъдоди будурким, яна «Лавоиҳ». *Хамсатул-мутаҳайййрин,* XIV-40.

**ЛАВОМЕЪ** — ялтировчи, ялтироқ нарсалар; нурлар; Жомий асарининг номи:

Кутуб ва расоил бобидаким, аларнинг (Жомий) мусаннафотидур ва мазкур бўлғон мусаннафотнинг теъдоди будурким, яна «Лавомеъ». *Хамсатул-мутаҳайййрин,* XIV-40.

**ЛАВОҲИҚ** — қўшилганлар, эргашганлар; тобеълар:

Ўз мазурининг кажназар тавобиъидин бадҳол ва бебасар



www.ziyouz.com kutubxonasi

лавоҳиқидин хотирида малол изҳорин қилур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-695.

**ЛАВС** — кир, ифлос:
Ул аноким, бор эди фарзанд сендек дурри пок,
Юб эди эркин садафдек лавслардин қурсоғин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-501;
Мосиваллоҳ лавси оридин қутулди. *Маҳбубул-қулуб,* 88;
Пок васлиға керактур поклик,
Йўқки лавси, журм аро бебоклик. *Лисонут-тайр,* 103-1.

**ЛАВСНОК** — ифлослик; булғанчиқ:
Чун нажосатдин чибиндур лавснок,
Анга не нисбатдурур Симурғи пок. *Лисонут-тайр,* 102-17.

**ЛАВҲАШАЛЛОҲ** — оллоҳ йироқ этмасин, ваҳшатлик бермасин; офарин:
Адолат ушбу бўлғай лавҳашаллоҳ,
Шижоат мунча бўлғай боракаллоҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 155;
Бир сир асрамоғингдин лавҳашаллоҳ ва эътироз қилмоғингдин боракаллоҳ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-83.

**ЛАВҲ** — 1. ясси тахта; ёзув тахтаси:
Ул ҳазрати гардунрифъат авсофин битирга котиби табаррукан лавҳ қалам илкига олса... *Назмул-жавоҳир,* 29;
Лавҳда ҳар нақш ки бўлмиш рақам
Ёзғучи бир-бир қалам ўлмиш қалам. *Ҳайратул-аброр,* 132-1;
2. қабр устига қўйилган ёдгорлик тош:
Анинг муридларидин бири дебтурки, анинг вафотидин сўнгра қабриға лавҳ йўндуруб, қабри бошида қўйдум.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-96;
Ва Шайх Зайниддин Хавофий ҳазратлари Мисрдин бир оқ тош йўндуруб келтуруб, аларнинг қабрини лавҳи қилибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-136;
3. юз:
Ким ой уза қўйғасен қадамни
Кун лавҳига чеккасен рақамни. *Вақфия,* XIII-163;
≈ **и замир** — дил, кўнгил:
Кўзгу ул бўлғайки тортиб юз бало,
Бергасен лавҳи замирингга жило. *Лисонут-тайр,* 38-5;
≈ **и иршоди** — дастхат; рухсатнома:
Мураккаб қилиб, лавҳи иршодини,
Анға қилди таълим бунёдини.
*Садди Искандарий,* 249а4.

**ЛАГАН//ЛАҚАН** — шамдон; мис лаган:
Шамъингға лаган бўлгач афлок малойикдин,
Парвоналар урдилар теграңгда мукаррар чарх.
*Хазойинул-маоний,* IVб-112;
То сипеҳр шабистонининг шамъи заррин лагани бадри мунир бўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 255;
Нури рухсоринг кўнгулни қилди су, ваҳ, кўрмадук
Шамъ тоби ўйлаким андин лаган топқай гудоз.
*Хазойинул-маоний,* IIа-115.

**ЛАДУННИЙ** — **ладунний улум** — ғайб илми, илоҳий илмлар:
Тилинг ҳамиша ладунний улумиға нотиқ,
Мудом кўнглунг илоҳий румузидин огаҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-539.

**ЛАЁНИЙ** — унли ҳарфлар; мулойим:
Мисли бу ва йу ва заммаи лаёнийи вовийдек.
*Мезонул-авзон,* XIV-151.

**ЛАЖОЖ** — маҳкам туриш; жиддийлик:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қоққил Навоий ушбу эшикни лажож ила,
Ким собит ўлди фақрда мазмуни «Ман қанаъ».
*Хазойинул-маоний,* IIб-292;
Мир Муртоз... чун баҳсда лажожи кўп эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 142.

**ЛАЗЗАТ** — таъмли, тотлик, ширинлик; ҳузур-ҳаловат:
Менга ҳеч лаззат ва ҳузур мундин ўзга йўқтурки, ҳазрати Шайх остонида хизматда бўлғаймен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-146;
Бу ишнинг лаззатин чун топти коми,
Бўлур ҳар лаҳза кўпрак эҳтимоми. *Фарҳод ва Ширин,* 54;
≈ **и жисмоний** — жисмоний лаззат:
Ва бу навъ киши ҳар навъ кишиға бўлса бўлур, шағаб ва изтиробларига лаззати жисмоний ва шаҳвати нафсоний эмас. *Маҳбубул-қулуб,* 93-94;
≈ **топ-** — лаззатланмоқ, роҳатланмоқ:
Топиб лаззаткwell, айларсен табассум,
Эрур ул заҳрханд, эрмас шакарханд.
*Хазойинул-маоний,* IIа-397;
Лаззат топар ул шўх чучук жоним олурдин,
Атфолдек ўлғон киби жуллаб ила мултоз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-139.

**ЛАЗЗАТЛИҒ** — лаззатлик, ҳаловатлик, мазалик:
Ҳар не элдин қутқорур лаззатлиғ улдурким фақир,
Меҳр қурсин уйлаким, бир пора нон кўрмас лазиз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-147.

**ЛАЗЗОТ** — лаззатлар, хурсандчиликлар, айшу ишратлар:
Жаҳон лаззотини ширин кўрарсен лек бандингдур,
Гирифтор ўлма, воқиф бўлки қайду қанд эрур монанд.
*Хазойинул-маоний,* Iб-133.

**ЛАЗИЗ** — лаззатли, мазали:
Нафис ажносни аяб чопон киймаса, лазиз ағзияни исиркаб қуруғ нон емаса. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-27.

**ЛАИМ** — хасис; паст, нокас:
Мундоқ киши хожа эмас, муздурдур ва ўз лаим ва разиллиғидин ҳамиша ранжурдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-27;
Лаим фарқиға иқбол тожини қўймоқ,
Яқинки, бўлғусидур мужиби азоби анинг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-730;
≈ **и дунсиришт** — пасткаш, нокас:
Тушди дарёға лаими дунсиришт,
Чекти қаъриға они ул феъли зишт. *Лисонут-тайр,* 113-15;
≈ **и масхара** — расво, шарманда:
Ўзидек ёсаб нечани ёр сара,
Йўқ сара, неча лаими масхара. *Лисонут-тайр,* 54-8;
≈ **и сахткўш** — ўжар, пасткаш; ҳаддан ортиқ зўравон:
Кўрмагидин телба этти тарки ҳуш,
Етти ногаҳ бир лаими сахткўш. *Лисонут-тайр,* 57-12.

**ЛАИМЛИҚ** — пасткашлик, нокаслик:
Лаимлиқ ва разолатқа камол андин, одамийлиқ ва инсониятқа завол андин. *Маҳбубул-қулуб,* 75.

**ЛАИМВАШ** — пасткашларча, нокасларча:
Хасис табъқа дўстедур лаимваш-гадошевалик ва разолат анинг тавриға хуш. *Маҳбубул-қулуб,* 75.

**ЛАЙЛ** — кеча, тун:
Зулфу юзи фурқати айёмидин сўрманг ҳисоб,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ким Навоий кўзига бирдек бўлубтур ёвму лайл.
*Хазойинул-маоний,* IIб-387;

Хуршед уёқти бўлмайин лайл,
Девор йиқилди етмайин сайл. *Лайли ва Мажнун,* 67а1;

≈ **у наҳор** — кеча кундуз:

Қиёс этмайин даври лайлу наҳор,
Анингдек қиш ичра, мунунгдек баҳор.
*Садди Искандарий,* 269б17.

**ЛАЙЛАН** — кечаси, тунда:

Гесуву юзунг сунбулию барги гулидин,
Девонамену шифта лайлан ва наҳоро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-12.

**ЛАЙЛАТУЛ-МЕЪРОЖ** — меърож кечаси (Муҳаммад пайғамбарнинг еттинчи осмонга чиққан кечаси):

Зиҳи бошинг уза ваш-шамс зеваридин тож,
Сочинг саводида афсари лайлатул-меърож.
*Хазойинул-маоний,* IIб-96.

**ЛАЙЛАТУЛ-ҚАДР** — Рамазон ойининг 26 кунидан 27 сига ўтар кечаси муборак кеча ҳисобланади; қадрли кеча:

Икки гесуси икки лайлатул-қадр,
Бу янглиғ икки лайл ичра юзи бадр.
*Маҳбубул-қулуб,* 3-4.

**ЛАЙЛИВАШ** — Лайлига ўхшаш:

Ё йўлуқуб моҳрухи дилкаши,
Дашти малоҳат аро лайливаши. *Ҳайратул-аброр,* 43-13.

**ЛАК** — юз минг:

Ки ҳисоб ичра бор эди ўн лак,
Ҳар лаки ўн туман келиб бешак. *Сабъаи сайёр,* 126-18;

Шайхқа бир лак ярмоқ таклиф қилди.
*Мажолисун-нафоис,* 10;

Бир лакки юз минг дирам бўлғай...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-181;

**ЛАҚАДКЎБ(//ЛАГАДКЎБ)** — тепки ейиш; оёқ ости бўлиш, поймол бўлиш:

Бу навъ димоғи ичра ўтуб,
Кўнглини жунун этиб лагадкўб. *Лайли ва Мажнун,* 68б20;

Лакадкўби замондин юз малоли,
Бўлуб олам элининг поймоли. *Фарҳод ва Ширин,* 217.

**ЛАКНАТ** — дудуқлик, тил тутилиши, соқовлик:

Ки ҳар нечаким диққати бордур,
Талаффуз аро лакнати бордур.
*Садди Искандарий,* 323б15;

...муборак тилида лакнат вокеъ бўлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-208.

**ЛАМ** — инкор олд қўшимчаси; ≈ **и жаҳд** — инкор ламн:

Адам айласун зулм таълимини
«Ламн» жаҳд этиб, «лом» ила «мим»ини.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1279.

**ЛАМС** — ушлаб, пайпаслаб сезиш; қўл билан ушлаш:

Кашаф жисмиға жисми ламс этар чог,
Урунғандек бири бирга икки тоғ *Фарҳод ва Ширин,* 98.

**ЛАМЪА** — шуъла, нур:

Мунунг ламъаси кўзни равшан қилиб,
Анинг шуъласи уйни гулшан қилиб. *Муншаот,* XIII-93;

Ҳам ул метинки тош узра бўлуб ғарқ,
Дамодам ламъасидин кўргузуб барқ. *Фарҳод ва Ширин,* 116;

≈ **и дилжўйи** — дил орзу қилган порлоқлик:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ҳосил анинг ўти ўту суйи ўт,
Ранги ўту ламъаи дилжўйи ўт. *Ҳайратул-аброр,* 155-6;

≈ **и малоҳат** — малоҳат ёғдуси:
Рухсорида ламъаи малоҳат,
Гуфторида нашъаи фасоҳат. *Лайли ва Мажнун,* 111;

≈ **и меҳри ховари** — шарқ қуёши, нури; севгили ёр:
То ламъаи меҳри ховари келдиму де,
Ул меҳрға жонни муштари келдиму де?
*Назмул-жавоҳир,* 22б;

≈ **и рухсор** — юзнинг порлоқлиги, ёруғлиги:
Ламъаи рухсор ила ўртади ушшоқини,
Ғайрати ҳусни магар зорларин тергамиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-282;

≈ **кўргуз-** — ёритмоқ:
Ламъа кўргузган сойи меҳри висол,
Айлагай шоминг саҳарға интиқол. *Лисонут-тайр,* 151-16.

**ЛАМЪААФГАН** — шуъла ташловчи, ёритувчи; порловчи:
Гаҳи Изам узра ламъаафган
Шох узра нечук ки нори айман. *Лайли ва Мажнун,* 59*а*14.

**ЛАМ ЯЗАЛИЙ** — доимий, абадий; **саодати лам язалий** — доимий бахт, саодатлилик:
...бу заъифи ҳақирға чун инояти азалий ва саодати лам язалий сўз жамиласин марғуби рафиқ этти.
*Назмул-жавоҳир,* 20.

**ЛАМҲА** — бир дам, бир он:
...ва ҳар ламҳа мутазоид ва мутакосир зоҳир бўлур.
*Мажолисун-нафоис,* 255.

**ЛАНГ** — чўлоқ, оқсоқ:
Навсафарсен сену мақсад йироқу маркаб ланг,
Йўл махуф, айлама зинҳор ора ерда маскан.
*Хазойинул-маоний,* IIб-442;
Ҳазратингда мўри лангу шери ғоб,
Бўлса ёхуд бўлмаса — бирдур ҳисоб. *Лисонут-тайр,* 201-4;

≈ **бўл-** — оқсамоқ:
Мавлоно Муқбилий... муддатеким аёғига маразе тори бўлубтурким, ланг бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 25;

≈ **қил-** — оқсатмоқ, чўлоқ қилмоқ:
Бормас ердин аёғимни сарв аёғидек ланг... қилдим.
*Вақфия,* XIII-166.

**ЛАНГАР** I — 1. лангарчўп; 2. кемани тўхтатиб туриш учун сувга ташланадиган оғир темир илмоқ (якорь):
Буюрди сафойинни турғуздилар,
Солиб лангарин бодбон буздилар.
*Садди Искандарий,* 314*а*13;
Баҳр уза жўнг айлади туфрогдин,
Жўнг учун лангар ёсади тоғдин. *Лисонут-тайр,* 3-9.

**ЛАНГАР** II — меҳмонхона, ғарибхона; зиёфатхона:
...жўйи «Султоний» ёқасида Паҳлавон бир лангаре бунёд қилибдур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-93.

**ЛАНЖ** — хиромон юриш; нозли юриш:
Десангки, фард ўлай элдин, кўнгулни холи тут —
Ки, тоқ дерлар агар ханж сори этсанг ланж.
*Хазойинул-маоний,* Iб-110.

**ЛАНҒА** — тойча:
Ва ланга дегунча фасиҳроқлари туркча дерлар ва кўпраги муни ҳам билмаслар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ЛАОЛИЙ** — 1. марваридлар, инжулар:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Анга ҳамдким, чархи дарё навол,
Топар андин анжум лаолий мисол. *Муншаот,* XIII-95;
Юзи атрофида дурри лаолий,
Қуёш даврида ахтарлар мисоли. *Фарҳод ва Ширин,* 111;

2. асар номи:

Ҳар паришон хотирға ва ошуфта замирға бу орзу кўп дағдаға солур эрдиким, туркий тили билан ул «Лаолий»ни ораста қилғаймен. *Назмул-жавоҳир,* 21.

**ЛАРЗ** — титраш, қимирлаш, ларза:

Дедиларки, бир навъ ердур бу марз,
Ки солур тасаввур ани жонға ларз.
*Садди Искандарий,* 300б3;
Ғурурндин замон бўстониға дарз,
Хурушидин фалак айвониға ларз. *Фарҳод ва Ширин,* 75.

**ЛАРЗОН** — қалтираган, титраган:

Ясармен юз мақолат, ваҳ, бўлур кўргач они ногаҳ,
Кўзум ҳайрон, таним ларзон, эсим вола, тилим алкан.
*Хазойинул-маоний,* Iб-506.

**ЛАТ** — зарба; ≈ **е-** — зарб емоқ, шикасталанмоқ:

...баъзики айттилар лат едилар. *Мажолисун-нафоис,* 244.

**ЛАТИФ** — 1. нозик, мулойим:

Андоқ латифдур таниким, ичса жоми май,
Борур танида қурсоғиға тегру билгуруб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-72;
Мавлоно Муҳаммад Муаммоий латиф ва сунний мазҳаб киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 52;

2. покиза, пок, ғашсиз:

Барчасини гарчи латиф айладинг,
Барчадин инсонни шариф айладинг. *Ҳайратул-аброр,* 11-6;

3. нозик маъноли:

Шайх Авҳадуддиннинг латиф ашъори бор.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-166.

**ЛАТИФЛИҒ** — гўзаллик, нафислик:

Дағи алфоз латифлиғи ва таркиб покизалиғи... худ аларни таъриф қилмоқ ҳаёт суйин жонбахшлиққа таъриф қилғандек бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-184.

**ЛАТОЙИФ** — латифалар; нозик маъноли сўзлар, ажойиб ҳикоялар:

Анинг сайри бир давр охир бўла,
Фалакни латойифдин этгай тўла.
*Хазойинул-маоний,* Iа-469;

≈ **табъ** — нозик табъ:

Мавлоно Яҳъё Себак... гўшае ихтиёр қилған жиҳатидин латойиф табъи озроқ шуҳрат тутти. *Мажолисун-нафоис,* 15—16;

≈ **дарж қил-** — латифалар қайд қилмоқ, киритмоқ:

Ва анда кўп латойиф дарж қилибтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-175.

**ЛАТОФАТ** — 1. гўзаллик, нозиклик, латифлик:

Париму ёки малак, йўқса руҳи покмидур,
Ки зоҳир ўлмади мунча латофат инсондин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-499;
Нур Саидбек... табъининг не миқдор қуввват ва латофати бор эрканин шеъридин билса бўлур. *Мажолисун-нафоис,* 77;

2. поклик:

Маҳзи латофатдин ўлуб хилқати,
Халқи жаҳон аҳлиға ҳақ раҳмати. *Ҳайратул-аброр,* 187а-1;

3. меҳрибонлик:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Чун сени тенгри бебадал қилди,
Ҳар латофат аро масал қилди. *Сабъаи сайёр,* 11-13;
≈ **жўйбори** — гўзаллик, латофатлилик:
Латофат жўйборининг тазарви,
Малоҳат гулшанининг зод сарви. *Фарҳод ва Ширин,* 199;
≈ **нақли латофат маҳзани** — гўзалликлар хазинаси:
Ҳам бошинг тожи раёсат маскани,
Ҳам танинг нақди латофат махзани. *Лисонут-тайр,* 30-12;
**бориқаи латофат** — гўзалликнинг кўркам ва яшноқлиги:
Не барқки барчи офат ул юз
Ё бориқаи латофат ул юз. *Лайли ва Мажнун,* 62б2.

**ЛАТОФАТЛИҚ** — латофатли, ёқимлилик:
Ва санъат ва ҳирфа аҳли учун ҳам кўп латофатлиқ назм қилибтур. *Мажолисун-нафоис,* XII-73.

**ЛАТТА** — мато парчаси, латта:
Латта ки маҳкам тугубон банг анга,
Еткурубон банг яшил ранг анга. *Ҳайратул-аброр,* 80-20;
Қовғали хайлингни тобор эҳтимол,
Латтани бошиға боғлаб бемалол. *Лисонут-тайр,* 46-6.

**ЛАФЗ** — 1. сўз, ибора:
Бир-ики лафз дедим ишқидин ўлтурди мени,
Магар эмди дегамен ҳашрда қолған алфоз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-291;
Чу бу лафзға илтифот айлабон,
Ҳамул шаҳр отин Ҳирот айлабон.
*Садди Искандарий,* 271б14;
Мавлоно Волаҳий... «бард» лафзидин аччиғи келур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 57;
2. тил:
Даҳр аро шаҳ чу турк воқеъдур,
Эл аро турк лафзи шойеъдур. *Сабъаи сайёр,* 201-1;
Яна турк лафзини маҳбуб жонибидин ясанмоғи муқобаласида сорт лафзида ороста ва оройиш лафзи бор.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 10-11;
≈ **балафз** — сўзма-сўз:
...ишқ кутубин лафз балафз, балки муҳаббат авроқин ҳарф баҳарф ўқумоқ. *Фарҳод ва Ширин,* 34 *сарл.;*
≈ **жисми** — ёзиқ кўриниши:
Не жаҳон ким жаҳон маъни ул,
Лафз жисмида жон маъни ул. *Сабъаи сайёр,* 23-3.

**ЛАФФОЗ** — 1. сўзамол, сўз устаси:
Сўз аросиндадур ул кони малоҳат лаффоз,
Ўйлаким васфи аро аҳли баток‌ғат лаффоз.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-159;
2. эзма, сергап:
Кўнгул оллида ғамин қилма талаффуз, тилким,
Еткурур аҳли маонийға малолат лаффоз.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-159.

**ЛАХТ** — 1. бўлак, парча:
Тилар юз лахт, қон этгай насибин даҳр деҳқони,
Қаю булбулниким гул хони узра мехмон этгай.
*Хазойинул-маоний,* Iб-601;
2. озгина, андак, бир мунчагина:
Чун яхши тааммул ул этти лахти,
Тил чекти нечук ки шўрбахти. *Лайли ва Мажнун,* 63*а*-20;
Бу янглиғ қиссалар ўткунча лахти,
Етиб Ширин нечукким шўрбахти. *Фарҳод ва Ширин,* 170;
≈ **лахт** — парча-парча, бўлак-бўлак:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Лаъли ҳажри қилди қон бағримни ғамдин лахт-лахт,
Қатра-қатра тўкди кўзлар йўлидин қон айлагач.
*Хазойинул-маоний,* IIа-58.

**ЛАЧАК** — рўмол, дакана, лачак:
Тун узра ойдину ойдинда субҳ эркинму,
Ваё сочингда бурунчак уза лачакму экин?
*Хазойинул-маоний,* Iб-475.

**ЛАШКАР** — аскар; қўшин:
Эй мусулмонлар, фиғон ул кофири худкомдин,
Ким чиқарди кўкка афғон лашкари исломдин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-261.

**ЛАШКАРКАШ** — лашкарбоши, қўмондон, саркарда:
Яқинидин анга тийра бўлди басар,
Ки лашкаркаши бўлди Бухтун-насар.
*Садди Искандарий,* 246б20.

**ЛАШКАРОРО** — ғолиб, енгувчи; жангда қўшин сафини тартибга солувчи:
Чу кўнгли бўлуб тинч, юз тиғзан,
Бари лашкаророу лашкаршикан.
*Садди Искандарий,* 260б5.

**ЛАШКАРШИКАН** — жангчи; саф бузар; ғолиб:
Барин ҳозир этти тузуб анжуман
Деди анжуман сози лашкаршикан.
*Садди Искандарий,* 272б4;

Чу кўнгли бўлуб тинч юз тиғзан,
Бари лашкаророу лашкаршикан.
*Садди Искандарий,* 260б5.

**ЛАЪБ//ЛУЪБ** — 1. ўйин, тасалли, кўнгил очиш, рақс:
Тебратиб бошин ҳамон, илкин ҳамон,
Ҳиндуосо лаъб бирла ҳар замон. *Лисонут-тайр,* 41-6;
Чун қариған чоғда мен луъбатқа бўлдум шифта,
Ваҳ не тонг атфол луъбининг бошимға меҳнати.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-628;

2. ҳийла, найранг:
Ким фусуну лаъб бирла тутти ер,
Шоҳи жўки оҳи жўки қасрида.
*Хазойинул-маоний,* IIб-706.

**ЛАЪБАФКАН** — ўйинга тушадиган, ўйнатадиган; найрангбоз:
Демайин муҳрабози шаъбада фан,
Балки луъбатнамойи лаъбафкан. *Сабъаи сайёр,* 27-12.

**ЛАЪБОВАР** — ўйноқи, ўйинчи:
Биров йўқ ки ҳиндуйи лаъбовари,
Не ҳинду ки жодуйи донишвари.
*Садди Искандарий,* 241б9.

**ЛАЪИН(//ЛАИН)** — лаънати, қарғиш урган, малъун:
Невчунки то тирикдурур ул золими лаъин,
Кўнглунггадур ҳалокату жонингғадур важаъ
*Хазойинул-маоний,* IIб-292;

Вале етгач икки бўлғай ямонни,
Шаётини лаъину Аҳраманни. *Фарҳод ва Ширин,* 73.

**ЛАЪЛ** — 1. қизил рангли қимматбаҳо тош:
Агар нафидин бўлса махзан йироқ,
Анинг лаълидин хора кўп яхшироқ.
*Садди Искандарий,* 267а21;

Нисори лаълу дур шарҳ айлагонча,
Тўкуб Фарҳод худ кўздин юз онча. *Фарҳод ва Ширин,* 130;

2. қип-қизил лаб, севгилининг лаби:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Шуълаи ҳусни солиб давронға ўт,
Оташин лаълидин аммо жонға ўт. *Лисонут-тайр,* 71-18;
Лаъли қуфлидин очти гулрух банд,
Нуктадин зоҳир айлади гулқанд. *Сабъаи сайёр,* 95-23;

3. безак, бўёқ:
Пардалари риштаси эл жонидин,
Лаълию шингарфи улус қонидин. *Ҳайратул-аброр,* 74-17;

4. манфаат:
Чу метин узотиб тилин ун солур,
Қатиқ хорадин лаълу ёқут олур. *Садди Искандарий,* 321*а*9;

5. қизил рангли май:
Йўқки, лаълн нўшидин қилмас ҳаётим фикрини,
Ғамзаи хунрезин этмас жонима жаллод ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-422;

6. нодир, қимматли, топилмас:
Лаъл ғами бағрини қон қилмас,
Дур ғами ашкини равон қилмас. *Ҳайратул-аброр,* 67-10;

≈ **и коний** — бебаҳо сўз:
...илгида ҳуққаи лаболаб лаъли коний ва дурри уммоний.
*Муншаот,* XIII-123;

≈ **и лаб** — қирмизи лаб:
Гар чиройи рашки қамар бўлмаса,
Лаъли лаби тунги шакар бўлмаса. *Ҳайратул-аброр,* 34-7;
Эй оразинг кўнглум коми, лаъли лабинг жон ороми,
Васлинг кунин етгургилки, жоним олур ҳажринг шоми.
*Мезонул-авзон,* XIV-164;

≈ **махзани** — лаъл кони, хазинаси; кўз ёши:
Ёр фироқидин ёшу қон тўкмак кўзининг фани бўлғанини бу жиҳатдин ул баҳру кони инжу ва лаъл махзани бўлғанини ғариб суратда назм қилур. *Мажолисун-нафоис,* 249;

≈ **и музоб** — эритилган лаъл; қизил рангли қимматбаҳо тош:
Фалак сочти хон бошиға сийми ноб,
Бизинг шоҳ аёғиға лаъли музоб.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-696;
Этар хорани меҳр лаъли музоб,
Қилур қатрани баҳр дурри хушоб. *Муншаот,* XIII-108;

≈ **и оташин** — яшноқ, ўтли, чақнаган лаъл; қизил лаб:
Алардин ҳар лафз қийматда дурри саминдин обдорроқ ва ҳирқатда лаъли оташиндин барқ кирдорроқ.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-122;

≈ **и оташнок** — 1. порлаб турган лаъл; ҳароратли, жозибали; ўткир сўз:
Анинг зимнида ўтқа ёққудек хасу хошок, мунунг жавфида шоҳ тожиға тикилгудек лаъли оташнок.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-54;
...назм илми қойиллари.. дақойиқ дурри покининг баҳри Уммони ва маоний лаъли оташнокининг кони бўла олғайлар.
*Мажолисун-нафоис,* 2;

2. яшноқ, оловдек ярқираб турган лаъл:
Терди ҳарён қафасда гавҳари пок,
Бир тараф тўкти лаъли оташнок. *Сабъаи сайёр,* 42-9;

≈ **и рахшон** — тоза, тиниқ май, қизил май:
Тўлуб ул қадаҳ лаъли рахшон била,
Не рахшанда лаъл, оби ҳайвон била.
*Садди Искандарий,* 246*а*5;

≈ **и сайёл** — қизил май:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ранг ёқут сувидин тимсол,
Қайси ёқутки, лаъли сайёл. *Хазойинул-маоний,* IVб-688;

≈ **и сероб** — май:
Соқиё, тут, менга жоми майи ноб,
Жоми май демаки, лаъли сероб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-688;

≈ **и хандон** — маъшуқнинг табассумли лаби:
Сабзаи хаттинг саводи лаъли хандон устина,
Хизр гўё соя солмиш оби ҳайвон устина.
*Мезонул-авзон,* XIV-180;

≈ **и шаккарбор** — ширинлаб; ширинсўз:
Масиҳо нутқи дилдорнинг лаъли шаккарборича бўла олмаслиғин дебтур. *Мажолисун-нафоис,* 217;

≈ **эт-** — қизартмоқ:
Дедим ул пайкони лаъл эткан юрак қони эмиш,
Ғунчанг армонида ул худ лаъл пайкони эмиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-287;

Қил хиром, эй Қабки кўҳсори фироқ,
Лаъл этиб кўзгунгни дарди иштиёқ. *Лисонут-тайр,* 32-3;

≈ **ўл-** — дурру гавҳар қадалган тожга ўхшамоқ:
То қаламдур отиға лаъл ўлсун,
То куёшдур бошига лаъл ўлсун. *Маҳбубул-қулуб,* 132.

**ЛАЪЛГУН//ЛАЪЛИГУН** — 1. лаъл рангли, қизил:
Оташин лаълинг ғамидин ўртаниб қон йиғласам,
Гоҳ қондин, гоҳ ўтдин лаълигундур пайкарим.
*Хазойинул-маоний,* IVб-414;

Алар гулноргун қаср ичра гулпош,
Кўтармай лаългун майдин даме бош. *Фарҳод ва Ширин,* 49;
Ким бир олтунлуқ биллури лаългун,
Юз минг олтунға сотибдур қалби дун. *Лисонут-тайр,* 48-11;

2. қонга бўялган:
Синон ўнг қўлинда нечук ким сутун,
Сўл эгнида қалқон келиб лаългун.
*Садди Искандарий,* 262а19.

**ЛАЪЛВАШ** — лаълсимон; қизил қон аралаш:
Сариғ варақ ул обкашдин,
Ошиқ юзи ашки лаълвашдин. *Лайли ва Мажнун,* 92а20.

**ЛАЪН** — лаънат, қарғиш; **тавқи лаън** — лаънат ҳалқаси:
Бош индурмаган айлаб изҳори таън,
Нетонг таън нуни анга тавқи лаън.
*Садди Искандарий,* 236б10;

**тавқи лаън сол-** — қарғишга учрамоқ:
Бўйнини сунмай аён этканда таън,
Солибон бўйниға онинг тавқи лаън. *Лисонут-тайр,* 5-6.

**ЛАЪНАТ** — қарғиш, баддуо, раҳматнинг зидди:
Машрут ила ким қилса амал раҳмат анга,
Улким мунға тағйир берур лаънат анга. *Вақфия,* XIII-180;
Дунёу ҳар не андадур мавжуд,
Бўлди ҳақ лаънати гирифтори. *Назмул-жавоҳир,* XV-57;
Зишт эрса гар элдин ёшурур раҳмат анга,
Хўб эрса гар элга кўргузур лаънат анга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-742.

**ЛАҚАБ** — лақаб; ном; сифат:
...салотин ани яхши айтур элни тарбиятлар қилибдурлар, туркигўйлик лақаби била машҳурдурлар.
*Мезонул-авзон,* 70-71;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Оти Хисрав, лақаб отиға Парвез,
Бу оту бу лақаб шуҳрат қилиб тез. *Фарҳод ва Ширин,* 133.

**ЛАҚВА** — фалаж:
Мавлоно Қудсий... оғзида лақва марази бор эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 18.

**ЛАҒВ** — бемаъни, беҳуда, бекор; арзимас, кераксиз:
Айтиб ўз васфингда гуногун хилоф,
Барча ҳашву барча лағву барча лоф. *Лисонут-тайр,* 38-2.

**ЛАҲАД** — лаҳад, гўр:
Лаҳад кунжин ватан айлаб тинибтур умридин Мажнун,
Не бўлса мен киби овораи бехонумон эрмас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-245;
Муршиди комил дедиким:— Ул замон
Ким, лаҳад қаъри манга бўлмиш макон.
*Лисонут-тайр,* 138-15.

**ЛАҲВ** — ўйин-кулги; бефойда иш:
Анингдек лаҳв ўлди ойин,
Ки бўлди бартараф ислом ила дин. *Фарҳод ва Ширин,* 186;
Тифл эканда худ онинг зори эдинг,
Лаҳв ила ғафлат гирифтори эдинг. *Лисонут-тайр,* 107-12;
≈ **тухми** — ўйин доналари; қимор ўйинида ишлатиладиган тошлар:
Ул пари ишқида ашким лаҳв тухмидур деманг,
Ким малак тасбиҳиға бу донадин тазйин эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-157.

**ЛАҲЖА** — ифода, шева; овоз; **хуш лаҳжа** — чиройли овоз:
Базм аро хуштур қадаҳ кавкаб, вале эрмас тамом
Мутриби хуш лаҳжаи хуршидсиймо бўлмаса.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-15.

**ЛАҲЗА** — бирдам, бирнафас, бир он:
Соқиё, тут бодаким, бир лаҳза ўзумдин борай,
Шарт буким, ҳар неча тутсанг лабо-лаб сипқорай.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-109;
Чунки ул нур қолмади кўзида,
Кўнгли бир лаҳза йўқ эди ўзида. *Сабъаи сайёр,* 83-18;
≈ **е** — бир қанча муддат; бир он:
Гоҳ сирот устигача рўй уруб,
Лаҳзае мезонға таку пўй уруб. *Ҳайратул-аброр,* 12-22;
Лаҳзае бўлмайин бирига даранг,
Тўнлари бирла уйлари ҳамранг. *Сабъаи сайёр,* 28-26;
≈ **-лаҳза** — вақти-вақти билан, ҳар доим, дам-бадам:
Бу навъ эди неча вақт холи,
Лаҳза-лаҳза ошиб малоли. *Лайли ва Мажнун,* 69*а*10;
Бўлуб ожиз ул ойни асрамоқдин,
Хаёлин лаҳза-лаҳза англамоқдин. *Фарҳод ва Ширин,* 197.

**ЛАҲН** — 1. товуш, овоз:
Чунки ҳар суқбадин чиқиб бир лаҳн,
Бўлубон пур садо еттинчи саҳн. *Сабъаи сайёр,* 56-2;
2. ашула; наво, оҳанг:
Қумри лаҳни усулида ҳудҳуднинг нағмасозлиғи.
*Лисонут-тайр,* 31-10;
Чекти онча лаҳн аро дилкаш наво,
Ким симоъин ваҳшу тайр айлаб ҳаво. *Лисонут-тайр,* 196-17;
≈ **и Довудий** — Довудга ўхшаш хуш овозлик:
Санга кавсар суйиию лаҳни Довудийки дайр ичра,
Муғанний нағмаси бирла манга жомий муғоний бас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-243;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **и нўшо-нўш** — ичкилик базмининг мусиқа аралаш шовқин сурони:

Эй сабуҳ аҳли, ичинг майким, бағоят хуштурур,
Лаҳни нўшо-нўш бирла жоми моломол субҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-109;

≈ **и суруд** — ашула товуши:

Ким киши соз айлабон оҳанги руд,
Тузса ул оҳанг аро лаҳни суруд. *Лисонут-тайр,* 191-15;

≈ **айла-** — куйламоқ:

Қулоғиға етишти бир ҳазин ун,
Ки лаҳн айлар эди бир зори маҳзун.
*Фарҳод ва Ширин,* 169.

**ЛАҲНПАРДОЗ** — куйловчи; куй чалувчи:

Муғаннийлар анингдек лаҳнпардоз,
Ки жонлар пардадин рақс айлаб оғоз.
*Фарҳод ва Ширин,* 128.

**ЛЕК** — аммо, шунчаки:

Асра Навоий бу нафас муғтанам,
Лек дегил ҳар нафаси шукр ҳам. *Ҳайратул-аброр,* 178-22;
Жаҳон ичра ҳамдард ком бўлса тонг йўқ,
Ки бедард кўп, лек дард аҳли камдур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-138.

**ЛЕКИН** — лекин, аммо, бироқ:

Ҳар тараф чун тийғ чекти рашкдин бўлдум ҳалок,
Элга жон берди ва лекин бўлди жоним қотили.
*Хазойинул-маоний,* IIб-585;

Фикринг чаманида кўп раёҳин,
Лекин бўлуб анда халқ гулчин. *Вақфия,* XIII-162.

**ЛЕМУ//ЛИМУ** — 1. лимон:

Фавокиҳ базм аро лемуву норанж,
Биҳи кўргач они кўрмай яна ранж. *Фарҳод ва Ширин,* 51;

2. лимон ранг, сариғ ранг:

Ўзбаки гулнори тўндин куйдум, аммо ўлтурур,
Лемуи терлик анинг остидаким жонон кияр.
*Хазойинул-маоний,* IIб-184.

**ЛИБОС** — 1. кийим, либос:

Яна Фарҳод кийди иш либосин,
Бошида тоза айлаб муддаосин. *Фарҳод ва Ширин,* 78;
Яхши либос танға оройиш; яхши қўлдош жонға осойиш.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-79;

2. зеб-зийнат:

Бу фақирнинг паришон ашъори ва ошуфта абъётидин ҳарнеким тартиб либосиға кириб эрди. *Вақфия,* XIII-117-118;

3. сўз, ибора; ажойиб маъноли сўз:

Маъоний зеболарин тақрир либосига киюрупдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106;

4. совға, тортиқ:

Абулбарака... анинг ҳаводорлари ул мансаб эгасиздур, муносиб киши топиббиз деб, бир либос била подшоҳ арзиға еткургандурлар. *Мажолисун-нафоис,* 182.

**ЛИБОСОТ** — кийимлар:

Бўлмасам лояъқилу мундоқ либосот ўлмаса,
Тушмаким айру не мумкин соғару паймонадин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-495.

**ЛИВО** — байроқ, туғ:

Бошида бўлмаса заррин ливойи,
Шабистонға нетиб солғай зиёйи. *Фарҳод ва Ширин,* 25;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Офариниш сипоҳида бир эмас юз мингдин,
Меҳрким чекти фалак буржида зарбафт ливо.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-9;

**бадиъул-ливо** — гўзал, нафис:

...абнои замондин ва афозили даврондин баъзидинким, табъи қасри рафиъул-било ва илми муаскари бадиъул-ливо бўлғай.

*Назмул-жавоҳир,* 20.

**ЛИЖОМ** — юган, лажом:

Ҳам олтун эгар, доги олтун лижом,
Ҳам олтун тақа, доғи олтун ситом.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1497.

**ЛИЙНАТ** — мулойимлик, юмшоқлик:

Тилдин азубат дилписанддур ва лийнат судманд.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-60.

**ЛИЛЛОҲ** — худо учун, азбаройи худо, худога хос; **алминнату лиллоҳ** — миннат қилмоқлик худога хос:

Дайр ичра яна кирдим бир журъа учун, воҳ,
Ул бут манга миннат қўяр алминнату лиллоҳ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-530.

**ЛИСОН** — тил, сухан, сўз:

Эмас рухсат лисони нуктапардоз,
Очарга мундин ортуқ пардаи роз. *Фарҳод ва Ширин,* 68;
Қолдилар маҳрум бу иқболдин,
Қуш лисони бирла қилу қолдин. *Лисонут-тайр,* 194-12;

≈ **оғриғи** — дил ранжиши, хафачилик:

Ҳар не ки сенга етар лисон оғриғидин,
Билгилки, қатиқ дурур синон оғриғидин.

*Назмул-жавоҳир,* XV-34;

≈ **и ҳол** — ташқи ҳолатидан ички маъносини билиниши, зоҳир бўлиши:

Тоза бўлди рухлар ул навъ шадди руҳдин,
Ким лисони ҳоли руҳуллоҳға қилди тоза руҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-110;

≈ **ул-ғайб** — ғайбдан келадиган илҳом, илҳоми илоҳий:

...Шамсиддин Муҳаммад Ҳофиз Шерозий-Алар **лисонул-ғайб ва** таржимонул-асродурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-184.

**ЛИФ** — хурмо дарахтининг пўстлоғи ва ундан ясалган ип:

Юзи ранги хурмо масаллик касиф,
Маҳосин намудори хурмою лиф.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1339.

**ЛИҚО** — учрашиш, кўришиш, восил бўлиш:

Лиқо мумкин эса учмоқ томуғдин қочмаким бўлмас,
Кишига ҳеч мақсудинг муяссар чекмайин эмгак.

*Хазойинул-маоний,* IIб-331;

≈ **кўргуз-//топ-** — кўрсатмоқ, учрашмоқ:

Ким магар Симурғ кўргузгай лиқо,
Бу фанолардин етишгай ул бақо. *Лисонут-тайр,* 188-4;
Ҳақ вужудидин бақое топмайин,
Жоми ваҳдатда лиқое топмайин. *Лисонут-тайр,* 179-7;

≈ **сиға мушарраф бўл-** — дийдор кўришмоқ, учрашмоқ:

Чун алар лиқосиға мушарраф бўлдум.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-127.

**ЛИҚОЛИҒ** — жилва, жило; чеҳрали; юзли:

Зевар била шакли хўб бўлмас,
Ҳар қизки эрур ёмон лиқолиғ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-142.

**ЛИҲОФ** — кўрпа; ёпинчиғ; кийим:

Сабуҳий вақти гул очилғанин найлайки, ул ётмиш,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ўзини ғунча ёнглиғ чирмабон гулгун лиҳофинда.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-549.

**ЛО** I — «ку»; «да» юкламаси:
Насибим ғуссаю дард айладинг-ло,
Вужудум туфроғин гард айладинг-ло.
*Фарҳод ва Ширин,* 209.

**ЛО** II — йўқ, эмас (инкор аломати):
...ҳадсиз лоф зоҳир қилмоқдинким ўз нафъиға ло дурур.
*Фарҳод ва Ширин,* 216 *сарл.;*

**ло илоҳа иллаллоҳ** — фақат якка оллоҳдан бошқа илоҳ йўқ:
Жомиъдин биров деди: Ло илоҳа иллаллоҳ.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-110;
То не етгай анга ки ўзга илоҳ,
Эл дегай ло илоҳа иллаллоҳ. *Сабъаи сайёр,* 9-4.

**ЛОАҚАЛ** — ҳеч бўлмаганда, йўқ деганда:
Етти дарё суйи май бўлса бу майхона аро,
Лоақал худ бириси сиққуча паймона керак.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-183.

**ЛОБА** — ёлвориш, илтижо, ўтиниб сўраш; алдаш, фириб, найранг:
Ўзин итлар силсиласиға солиб лоба кўргузганини парипайкар ўқуб... *Фарҳод ва Ширин,* 177 *сарл.;*
Фусуну лобаси андоқ муассир,
Ки мум айлар, кўнгул гар бўлса пўлод.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-393.

**ЛОБАГАР** — хушомад қилувчи, фирибгар:
Хожаға шаҳват эрди муставли,
Қилмади суд лобагар қавли.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1125.

**ЛОБУД** — ночор; бор-йўғи; фақат:
Исо алайҳис-салом олам асбобидин ҳеч нима қабул қилмади ва лобудлардин бир пашмина тўн ва бўрк ва бир асоси бор эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233.

**ЛОДА** — аҳмоқ, ақлсиз, бефаҳм; ҳаёсиз:
Мени ишқдин манъ этар сода шайх,
Дема сода шайх, айтким лода шайх.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-64.

**ЛОЖАРАМ** — шунинг учун, шу боисдан; албатта; шаксиз, шубҳасиз:
Ложарам бечораларға дуо била қонеъ бўлмоғдин ўзга чора йўқтур. *Муншаот,* XIII-149;
Мавлоно Нуриддин Абдураҳмон Жомий... мусаннафотлари дурлари зикрин қилилса, гардун баҳри андин тошар, ложарам чун бу маъни ўтилур. *Мажолисун-нафоис,* 83-84;
Ложарамким кўпроқ авқотим каломуллоҳ ашғоли ва анинг тафосири қилу қоли била ўтар эрди ё аҳодис дарёсиға ғавс қилур эрдим. *Назмул-жавоҳир,* 20.

**ЛОЖУВАРД** — 1. тўқ кўк тусли тош:
Бал анга ҳар доираи ушргард,
Рутба аро бир фалаки ложуворд. *Ҳайратул-аброр,* 61-8;
2. кўк тус:
Муждаким чархи ложуворд андуд,
Ахтари бахтинг айлади масъуд. *Сабъаи сайёр,* 29-10.

**ЛОЖУВАРДИЙ** — мовий тусли, кўк рангли:
Ки тийра айлабон оламни гарди,
Бўлуб куҳли сипеҳри ложувардий. *Фарҳод ва Ширин,* 71;
Ложувардий қошинг узра зарварақ тобонмидур?
Ё магар кўк тоқи узра анжуми рахшонмидур?
*Хазойинул-маоний,* II*а*-95.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ЛОЖУРЪА** — қултумсиз, қултумламасдан бир йўла ичиб юбориш:

Ложуръа бурун ўзи сумургай,
Ул навъ менга дағи ичургай. *Лайли ва Мажнун,* 96б5;
Деди: Ич, ложуръа, эй улвий жаноб,
Журъа қолса, билки эрмастур ҳисоб. *Лисонут-тайр,* 82-4;

≈ **чек-** — дам олмай симирмоқ, қултумламасдан тўхтамай симирмоқ:

Майи таҳқиқ этар ҳолатда ошом,
Чекиб ложуръа гар гардун эрур жом.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-51.

**ЛОЗИМ** — зарур, керак:

Билиб ул хайл азм ишин лозим,
Бўлдилар айтқан тараф озим. *Сабъаи сайёр,* 50-26;
Башар хайли ким жаҳл эрур лозими,
Қачон ким бўлурлар ҳар иш озими.
*Садди Искандарий,* 285а11;

≈ **и ишқ** — доимий ҳамроҳ, мантиқий натижа, бир нарсанинг бўлишлигидан иккинчи нарсанинг бўлишлик зарурияти қонуни:

Лозими ишқ ўлди ҳижрон, бўлма ошиқ кимсага,
Эмдиким бўлдинг, таҳаммул айлабон кунгранмагил.
*Хазойинул-маоний,* IIа-208;

≈ **кел-** — 1. зарур бўлмоқ, айтмоқ:

Невчунким доим анинг мутталеъ бўлғандин таважжуҳ шуҳуд асли нуқсони лозим келур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699;

2. зоҳир бўлмоқ, келиб чиқмоқ:

Абдуллатиф Мирзо... зикридин беҳижоблиқ лозим келур.
*Мажолисун-нафоис,* 200.

**ЛОЗИМА** — лозим бўлган нарса:

Ўхшар ахлоқинга ҳуснунгки, эрур
Яхшилик лозимаси яхши қилиғ.
*Хазойинул-маоний,* IVа-167.

**ЛОЙ** — 1. лой, балчиқ, ифлос:

Ул соф бўлса, булар соф,
Ул лой бўлса, булар лой. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-240;

2. қуйқа:

Етмаса гар журъаи лойи анга,
Бўлубон ул лаҳза балойи анга. *Ҳайратул-аброр,* 157-5;

3. майнинг таги; май дурдаси, қуйқаси:

Соқиё, софи тараб аҳли висол ичсунлар,
Ҳажр зиндонида тутсанг бас эрур лой манга.
*Хазойинул-маоний,* IIа-15.

**ЛОЙИҚ** — муносиб, мувофиқ:

Теграмда ҳужум этиб халойиқ,
Мен кимса тилаб ул ишга лойиқ.
*Лайли ва Мажнун,* 57б-1;
Санга лойиқ эрмас эди бу сарой
Ки бўлдунг қўюб бизни ғурбатгарой.
*Садди Искандарий,* 317б6;

≈ **и пайванд** — улашга муносиб:

Шоҳлар ичра ҳурваш фарзанд,
Кимда бор эрса лойиқи пайванд. *Сабъаи сайёр,* 76-19;

≈ **бўл-** — муносиб бўлмоқ:

Ким бу навъ луълуъларки шоҳ бошининг нисориға лойиқ бўлғай... *Назмул-жавоҳир,* 31.

**ЛОЙИҲ** — очиқ, ошкор, кўриниб турган:

Бу корхонаға дахл айламак адаб эрмас,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Не дахл кимсага, ҳар неки меҳр этар лойиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-106.

**ЛОЛ** — 1. тилсиз; тилсизлик; тил тутилиши:
Ул не раъно қомату рухсори фаррухфолдур,
Ким ҳавас идрокидин лолу хирад беҳолдур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-163;
Шайхул-исломий Мавлоно Нуриддин Абдураҳмон Жомий — алар васфида хома тили лол ва тил хомаси шикастамақолдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-184;
2. ҳайрон, музтар:
Гарм айлабон ани бу муножот,
Атрофида лол аҳли ҳожот. *Лайли ва Мажнун,* 73а-18;
Не ояту не каломеки аҳли фазлу камол
Эрур анинг киби бир ҳарфнинг адосида лол. *Вақфия,* 3;
≈ **айла-** — ҳайрон этмоқ, гангитиб қўймоқ:
Они бу андеша помол айлабон,
Ажзу ҳайрат илкида лол айлабон. *Лисонут-тайр,* 165-17;
≈ **бўл-//ўл-** — лол бўлмоқ, тек турмоқ:
Ҳам гунги мақол бўлмоқ авло,
Бу узрда лол бўлмоқ авло. *Лайли ва Мажнун,* 55б-10;
Гоҳ беҳол эрди, гоҳ ўз ҳолида,
Лол ўлуб асҳоб анинг аҳволида. *Лисонут-тайр,* 72-8.

**ЛОЛА** — 1. лола, гул:
Қон ёшим сайлики тутмиш дашт бирла тоғни,
Арғувону лоладин ўзга не буткай ул судин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-461;
Чу лола ғунчаси зоҳир бўлар чоғ,
Неча кўнглида асрар ёшурун доғ. *Фарҳод ва Ширин,* 92;
2. қон:
Чекти паргола бағридин лола,
Дедиким: «Эй бағирға паргола». *Сабъаи сайёр,* 82-1;
Фурқатингдин заъфарон узра тўкармен лолалар,
Лолалар эрмаски бағримдин эрур парголалар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;
≈ **и нўъмон** — тўқ қизил лола, энг чиройли лола:
Тоза доғ атрофида жисмимда тим-тим қон кўрунг,
Дарду ғам тоғида, ваҳ-ваҳ, лолаи нўъмон кўрунг.
*Хазойинул-маоний,* IVа-187;
Манзурнинг лаби табассумини ва ўзини қоналған доғини ғунчаи хандон ва лолаи нўъмонға ташбиҳ қилибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 221;
≈ **айла-** — қизартирмоқ:
Юзи ойини соғар лола айлаб,
Ул ойға сабзасидин ҳола айлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 128.

**ЛОЛАБОР** — лола ёғдирувчи, қизартирувчи:
Соқий кетур суроҳий ила лолагун қадаҳ,
Хосса бу дамки субҳ ели лолабордур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-192.

**ЛОЛАВОР** — лола ранг, лоладай қизил:
Теграмда оҳдинки эрур, эй Навоий, ўт,
Кўз қонидин дема этагим лолавордур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-192.

**ЛОЛАГУН** — лолага ўхшаган, лоларанг, қизил:
Дема лолагун ҳулла ичра қуюбмен,
Ки ишқинг шаҳидиға қонлиғ кафандур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-191;
Чашма сувин қони айлаб лолагун,


www.ziyouz.com kutubxonasi

Сув сари тош устидин боши нигун. *Лисонут-тайр,* 157-2;
≈ **либос** — қизил, лола тусли либос; қонга бўялган:
Қон тўкарда ки йўқ ҳарос элга,
Бўлубон лолагун либос элга. *Сабъаи сайёр,* 192-21.

**ЛОЛАЗОР** — 1. лолазор:
Ёрсиз вайронда қон йиғлармен охир, сиз қилинг
Ёр бирла гашти боғу лолазор, эй дўстлар.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-144;
Мақоми бўлди гулнори амори,
Ғазоли теграсида лолазори. *Фарҳод ва Ширин,* 201;
2. назокат, покизалик:
Эй лутф жаҳонининг баҳори,
Юзунг бу баҳор лолазори. *Лайли ва Мажнун,* 81а20;
≈ **айла-//эт-** — қизартмоқ, қонатмоқ:
Лолагун гўрни шикор айлаб,
Қонидин ерни лолазор айлаб. *Сабъаи сайёр,* 180-5;
Юзни тирноғ ила фигор этган,
Барги насринни лолазор этган. *Сабъаи сайёр,* 91-26.

**ЛОЛАРУХ** — лола юзли, қизил юзли; гўзал севгили, маъшуқа:
Лоларухлар васлида юз йил киши қилса нашот,
Бир замонлиғ, билки, доғи фурқатиға арзимас.
*Хазойинул-маоний,* IVб-228.

**ЛОЛАРУХСОР** — лоларух:
Лолалар кўнглумга қонлиғ доғлардур, навбаҳор
Ким ватанга лоларухсорим азимат қилмади.
*Хазойинул-маоний,* Iа-434.

**ЛОЛАСИТОН** — лолазор:
Гар юзи май тобидин гул-гул эрур қон ёшим,
Юз уза тим-тим томиб, лоласитон бўлдило.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-574.

**ЛОЛАФОМ** — лоладек; қизил:
Буки минқоринг бўлубтур лолафом,
Қон ютардин бу далиледур тамом. *Лисонут-тайр,* 32-5;
Юзунгнинг ҳажрида бу кўз қароси лола янглиғ бил,
Қароси даврида эврулган ашки лолафомидин.
*Хазойинул-маоний,* IVа-263.

**ЛОЛЛИҒ** — ҳайратда қолиш:
Гулчеҳраси келса савсандек демактин лоллиғи ва келмаса ҳажридин боди сабодек беҳоллиғи. *Мажолисун-нафоис,* 235.

**ЛОМ** — 1. араб алифбосидаги «л» ҳарфи:
«Қабз» — фаулунда фаулу бўлур, «лом» замми бирла.
*Мезонул-авзон,* XIV-142;
...ломлари бинафша зулфлар турраси янглиғ...
*Фарҳод ва Ширин,* 4 *сарл.*;
2. гажак:
Ҳурға гису қуйиғи ломи бил,
Иззу шараф қушларининг доми бил. *Ҳайратул-аброр,* 188-27;
«Алиф» киби қадинг ул ики «лом»и зулф ичра
Кўрунгач, ўлдум алар васфин айламактин лол.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-382.

**ЛОМА** — нур тарқатилиши, ёришишлиги:
Лома ҳар сори уйдин ошқандек,
Шуъла гунбад аро туташқандек. *Сабъаи сайёр,* 97-11;
≈ **и малоҳат** — ажойиб кайфият:
Рухсорида ломаи малоҳат,
Гуфторида нашъаи фасоҳат. *Лайли ва Мажнун,* 60б-21.

**ЛОМАКОН** — 1. маконсиз, маконга алоқаси йўқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Суруб барқ сайрини жон мулкига,
Не жон мулкига ломакон мулкига.
*Садди Искандарий,* 239а7;
Юқорироқ кўргузуб чун рахши новард,
Чиқориб ломакон майдонидин гард. *Фарҳод ва Ширин,* 11;
2. маънавий олам:
Гар меҳрдин ўлмаса мунаввар,
Қилмас эди ломаконни анвар. *Лайли ва Мажнун* 54б7.

**ЛОМАЪАЛЛОҲ — ломаъаллоҳ манзил** — худо йўқ ер; барча ер:
Эй Навоий, мосиваллоҳдин кесилмак кимсани,
Ломаъаллоҳ манзилиға еткурур аввал қадам.
*Хазойинул-маоний,* IVа-219.

**ЛОМИЪ** — ялтировчи, порлоқ; нур сочиб турувчи:
Ойию не ой, бадри толиъ
Бадрию не бадр меҳри ломиъ. *Лайли ва Мажнун,* 61а19;
Анга бу ҳолким ой бўлди толиъ,
Ёрутти ерни чун хуршеди ломиъ. *Фарҳод ва Ширин,* 164;
≈ **тулуъ қил-** — нур тарқатмоқ; чарақлаб кўтарилмоқ:
Бир кеча бу фикрда эрди, ҳар кавкаб ломиъ тулуъ қилса,
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-194.

**ЛОС** — ипакни тозалашда қоладиган чиқинди (қадимда сиёҳга қўшиб, ялтировчи модда сифатида ишлатилган):
Ҳамоноки юр чоғда лосин анинг
Силоя қилурда қаросин анинг. *Садди Искандарий,* 244а2.

**ЛОТАХАФ** — қўрқма, хавфланма:
Эй фано кўйига оғзим чун таваккул бўлди рост,
Ҳар неча бу йўл махуф ўлса қадам ур лотахаф.
*Хазойинул-маоний,* IIб-309.

**ЛОТАҚУЛ** — сўзлама, айтма, гапирма:
Дайр пири бирла май ичсанг, Навоий, осра дам,
Бўлса фаҳм ибриқ унидин гарчи қул-қул лотақул.
*Хазойинул-маоний,* IIб-370,

**ЛОУБОЛИ//ЛОУБОЛИЙ** — бепарво, беғам:
Мавлоно Ҳожи Нужумий лоуболий киши эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 54;
Солиб ҳар соридин тиғи лоуболи,
Адувдин қилғасен оламни холи. *Фарҳод ва Ширин,* 27;
Чун бу тариқа ҳиммат олий эрди ва табъ бебок ва лоуболий, ўтарга қўймади ва тамошосидин тўймади.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-119.

**ЛОУБОЛИВАШ** — бепарводек, бетакаллуф:
Ҳофизи Саъд... чун лоуболиваш ва шўхтабъроқ киши эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 8.

**ЛОУҲСИ** — сон-саноқсиз, санай олмайман:
Саноу зотинг ичра топиб ажз аҳли идрок,
Гаҳи лоуҳси айтиб замони мо арафнок.
*Хазойинул-маоний,* IIб-326.

**ЛОФ** — 1. сўз, таъриф; мақтанчоқлик:
Манга ҳам бор эди ишқида лофи,
Тиларман бўлмағай ишқим газофи. *Фарҳод ва Ширин,* 205;
Лоф аро эрмен деган эрму бўлур,
Келмас ишни илкидин дерму бўлур. *Лисонут-тайр,* 87-5;
2. баён; даъво:
Манга мунча ҳикмат тарийқида лоф,
Ажаб ерда ёйдим бисоти масоф.
*Садди Искандарий,* 260б12;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Йўқ-йўқ ушбу гарибу лоф дурур,
Лоф йўқ сар-басар газоф дурур. *Сабъаи сайёр*, 23-26;

3. лоф, мақтаниш:
Егулук фузун ҳадди авсофдин,
Демай ҳадди авсоф ким лофдин.
*Садди Искандарий* 278а14;
Ҳар нукта аро лофу газоф ўлди яқин
Ким, илмға айбу шайн лоф ўлди яқин.
*Назмул-жавоҳир*, XV-31;

≈ **и ваҳдат** — ягоналик даъвосини қилиш:
К-эй фузул айвонида ўлтурғучи,
Лофи ваҳдатдин «Анал ҳақ» урғучи. *Лисонут-тайр*, 165-19;

≈ **и газоф** — ёлғон даъво қилиш:
Офият вақти уруб лофи газоф,
Тушти иш чун ўзни туткайсиз маоф. *Лисонут-тайр*, 86-10;

≈ **и фано ур-** — йўқлик лофини урмоқ:
Фониё, лофи фано урмоғни қўй,
Васл эса комингг, фано ўтиға куй. *Лисонут-тайр*, 180-20;

≈ **ур-** — бўрттириб гапирмоқ, муболаға қилмоқ:
Ўлмайин ишқ ичраким, лоф урса бовар қилмағил,
Гар десаким тарки лоф эттим, эрур ул доғи лоф.
*Хазойинул-маоний*, IIб-308;
Кимса мундоқ ҳарф ҳаргиз сурмади,
Ўз жамолу ҳуснидин лоф урмади. *Лисонут-тайр*, 49-4.

**ЛОФИЗ** — сўзловчи, талаффуз этувчи:
Шайх Авҳадиддин ва маоний адосиға лофиз Хожа Шамсуддин Муҳаммадул — Ҳофиз. *Маҳбубул-қулуб*, 27-28.

**ЛОЧИН** — лочин; қабила номи:
Отаси «Лочин» қабиласининг улуғларидин эрмиш Балх навоҳисида. *Насойимул-муҳаббат*, XV-178.

**ЛОШ** — ўлимтик жусса, ўлик тан:
Ўлган итин, эй хаста Навоийю рақибин
Чун кўрсам ити оллида лошинг соғинурмен.
*Хазойинул-маоний*, Iб-467.

**ЛОША** — яғир эшак, от:
Сарв ёнида чиқарур хошасин,
Рахш хиромида сурар лошасин. *Ҳайратул-аброр*, 100-10.

**ЛОШКАЙ-** — бўшашмоқ:
Эй Навоий, ишқ саҳросида худ қўйдунг қадам,
То нечук лошкайсен ул поёни йўқ водий била.
*Хазойинул-маоний*, Iб-577.

**ЛОЯЗОЛ** — йўқ бўлмайдиган, доимий, зойил бўлмайдиган:
Эй жамолинг лоязолу бебадал ҳуснунг жамил,
Ой юзунгдур аҳсани тақвим учун равшан далил.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-663;
Уқбо хабарики лоязоли бўлғай,
Хушроқ бу наъимдинки холи бўлғай.
*Назмул-жавоҳир*, XV-20;

**ҳайю лоязол** — тирик, доимий; худо:
Кимсага бу йўлда ҳайю лоязол,
Бу тариқ ичра насиб этмиш камол. *Лисонут-тайр*, 125-13.

**ЛОЯМУТ** — ўлмас, тирик:
Барча қушлар ичра ҳайю лоямут,
Манга қисм этмиш улус илкида қут. *Лисонут-тайр*, 45-12.

**ЛОЯТАЖАЗЗО** — бўлинмас, иккиланмас:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қолабинииг дафтари ажзо бўлуб,
Жузвлари лоятажаззо бўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 12-1.

**ЛОЯНФАҚ** — ажралмас, айрилмас; ажралмайдиган даражада жипслашиб кетган:

Кўнглума жузв ўлди пайконингки, чиқмас тортибон,
Жузв-жузв ўлса кўнгул, ул жузв эрур лоянфаким.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-412.

**ЛОЯЪҚИЛ** — ақлсиз, эссиз, беҳуш, хушсиз:

То бўлай ул навъ лояъқилки, келмай ҳолима,
Қилса юз Фарҳод ила Мажнун насиҳатдин мадад.
*Хазойинул-маоний,* IVб-125;

Шаҳ май ичар эди хушдил,
Анга тегруки бўлди лояъқил. *Сабъаи сайёр,* 132-17.

**ЛОЮАДД** — сонсиз, саноқсиз; ≈ **ва лоюҳсо** — ҳадсиз, сонсиз, жуда кўп:

...Мирнинг мундоқ ишлари лоюадд ва лоюҳсодур.
*Мажолисун-нафоис,* 151.

**ЛОҒ-ЛОҒ** — ловуллаш; оловнинг ловуллаб ёниши:

Неча ул шўх элга нўшханду лоба қилмоқдин,
Ёғимни ҳой-ҳой айлай, ичимни лоғ-лоғ ўртай.
*Хазойинул-маоний,* IIа-352;

Не хас ким ўтунгдин куяр лоғ-лоғ,
Не ҳожат яна **қуймоғ ул ўтқа ёғ.**
*Садди Искандарий,* 299а9.

**ЛОҲАВЛ** — дуонинг боши; ≈ **де-** — лоҳавлни ўқимоқ; мадад тиламоқ:

Бўлуб мундоқ мақолотдин огоҳ,
Деди, лоҳавл — этиб — астағфируллоҳ.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 594.

**ЛОҲИҚ** — қўшилган; орқасидан борган; қувиб етган, орқасидан борувчи:

Бурунғи икки ҳарфи ҳар бирининг доғи бир келди,
Талаффуз ҳолатида улки собиқ, йўқса лоҳиқдур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-693.

**ЛУЖЖА** — 1. денгиз, дарёларнинг энг таги, чуқур жойи, қаъри; гирдоб:

Навоий ҳамдинг айтур ажаб йўқ гар тилига,
Иноят лужжасидин кетурсанг гавҳари пок.
*Хазойинул-маоний,* IIб-326;

Бўлди тожир лужжаи савдода ғарқ,
Лек бўлди кемаси дарёда ғарқ. *Лисонут-тайр,* 61-4;

2. энг юқори чўққи, поя:

Сипоҳ баҳриға тушти ул навъ жўш,
Ки ўтти фалак лужжасидин хуруш.
*Садди Искандарий,* 259б3;

≈ **и раҳмат** — раҳмат тўлқини:

Тушмасалар лужжаи раҳмат аро,
Қайда йуюлғай бу иккидин қаро. *Ҳайратул-аброр,* 199-22;

≈ **и ҳайрат** — ғалаба, тўлқин, туғён:

Фикр наҳангига яна қут ўлуб,
Лужжаи ҳайрат аро мабҳут ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 55-1.

**ЛУК** — ҳақир, забун; суст, оғир:

Яна бир устоди собук эрди,
Ки ҳам лук, санъати ҳам нозук эрди.
*Фарҳод ва Ширин,* 41.

**ЛУТФ** — меҳрибонлик, марҳамат, шафқат:

Не лутф эдики нома бирла ёд эттинг,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Не нома эрдики маҳзун кўнгулни шод эттинг.
*Муншаот,* XIII-116;

Қилиб шаҳ барчаға лутфу иноят,
Этиб ҳар хайл мақдурин риоят. *Фарҳод ва Ширин,* 66;

≈ **и амим** — ҳаммага тенг яхшилик қилиш:
Анча базла ғолибу лутфу амим,
Анча лутфи муфриту хулқи карим. *Лисонут-тайр,* 165-10;

≈ **и дилнавози** — дил тортадиган меҳрибонлик:
Ирфон аҳлиға эл ниёзи яхши,
Таъзим ила лутфи дилнавози яхши. *Назмул-жавоҳир,* XV-32;

≈ **и илоҳ** — оллоҳ марҳамати, илтифоти:
Бу ерга етурса бандасин лутфи илоҳ,
Таҳқиқ билур ҳар кишиким бор огоҳ. *Маҳбубул-қулуб,* 99;

≈ **и табъ** — очиқ кўнгиллик:
Бирига бериб лутфи табъи ҳаёт,
Ҳаёт аҳлига бердинг андин нажот.
*Садди Искандарий,* 236-3;

≈ **и хос** — алоҳида марҳамат:
Ўйладур уммидким бир лутфи хос,
Гар таҳаттукдин сени қилғай халос. *Лисонут-тайр,* 105-18;

≈ **у карам** — раҳмдил, меҳрибонлик:
Аларни ўз қилғанларининг хижолати ва Юсуф алайҳис-саломнинг лутфу карами лол қилиб...
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-205;

≈ **у иноят** — меҳрибонлик, ғамхўрлик:
Аммо неча дағи мундоқ бўлса табиат одат қилған лутф ва иноятни кўз тутар эрмиш. *Муншаот,* XIII-139;

≈ **айла-//эт-//қил-** — яхшилик қилмоқ, меҳрибонлик қилмоқ, марҳамат этмоқ:
Лутф айла ани сўрарда ойин,
Ким топқай изтироби таскин. *Лайли ва Мажнун,* 96*а*-16;
Қўйида овора кўнглум хаста эрмиш, эй рафиқ,
Лутф этиб маълум қилсангким, не бўлмиш ҳол анга.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-15;

Бу ишдин ки табъим ҳаросон эрур,
Агар тенгри лутф этса осон эрур.
*Садди Искандарий,* 240*а*20;

Ул риоят ва лутф қилиб, раиятни маъмур ва мулкин ободон қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 514;

**ЛУТФНАМО** — меҳрибонликни изҳор қилган хат:
Ер ўпуб раҳрави жаҳонпаймо,
Деди: Қ-эй комрони лутфнамо.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 939.

**ЛУТФОМЕЗ** — марҳаматли:
...лутфомез алфозға қаҳр... қотғани...
*Фарҳод ва Ширин,* 144 *сарл.*

**ЛУХ** — қўға; қамиш:
Навоий, аҳли фано иста, қўй риё аҳлин,
Ки найшакар борида туҳфа қилмади киши лух.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-111.

**ЛУЪБАТ** — 1. ўйинчоқ, қўғирчоқ:
Тўққизинчи боргоҳ андоқки луъбат чодари,
Ўйнатиб чархи мулоиб анда юз минг луъбатин.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-393;

2. ўйин, ўйнаш„ хурсандчилик қилиш; хийла, найранг:
Шайх пандидин не осиғким қилур луъбатни манъ,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Менки, жонимни олур шўхи луъбат ҳасрати.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-628;

≈ **и сийминбадан** — оқ баданли маҳбуба:
Анда бўлуб жилвагари анжуман,
Ҳар сари юз луъбати сийминбадан. *Ҳайратул-аброр,* 145-11;

≈ **и Чин** — Чин гўзали, гўзал маҳбуба:
Гиёҳ боғ аро Чини ойин бўлуб,
Ки ҳар гул анга луъбати Чин бўлуб.
*Садди Искандарий,* 297б8;

**хито луъбати** — Чин гўзали:
Ёки бир йил Хитой молидин ўт,
Ё хито луъбати хаёлидин ўт. *Сабъаи сайёр,* 50-19.

**ЛУЪБАТАКБОЗ** — найрангбоз:
Кўрайким бу ҳисори луъбатакбоз,
Яна не навъ лаъб этгай оғоз. *Фарҳод ва Ширин,* 147.

**ЛУЪБАТБОЗ** — қўғирчоқ ўйновчи; найрангбоз, ҳийлагар:
То Навоий бўлди луъбат сори вола, ваҳки, бор
Барча луъбатбозлар ҳангомасиға улфати.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-628.

**ЛУЪБИЙ** — ўйинчилик; ≈ **санъат** — ўйинчилик ҳунари:
Ким чу шаҳ байрам нашоти қилғали тузганда жашн,
Ҳар ўюнчи зоҳир эткан чоғда луъбий санъатин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-681.

**ЛУЪЛУЪ** — гавҳар:
Ҳам фотиҳаси нуқтасидур холи анинг,
Ҳам хотимаи луълуълари холи анинг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-52.

**ЛУЪЛУЪФИШОН** — гавҳар тарқатувчи:
...ул килки забоналари суръатда дулдулидек равона; бу баргазиданинг назми гавҳарнишони ва насри луълуъфишонидур. *Назмул-жавоҳир,* 18.

**ЛУЪОБ** — сўлак:
Ариғким обгирин ҳанжор айлаб,
Совуғ оғзи луъобин ханжар айлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 51.

**ЛУҚМА** — 1. бир ютум овқат, бир ошам; бир қултум сув; бир парча эт:
Чун шубҳасиз ҳалол луқмадин ожиз бўлдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-78;

Қурур чун гулистондин айрилди гул,
Ки бир луқма этдур бадансиз кўнгул.
*Садди Искандарий,* 265б20;

2. сўзловчининг сўзига тўғрилаб сўз қўшиш:
Ул бири луқмау навола сўзин,
Айтиб ончаки холи айлаб ўзин. *Маҳбубул-қулуб,* 147.

**ЛУҚМАГОҲ** — қорин, жиғилдон:
Чу пишти айлагай бир луқмаи хом,
Бериб ўз луқмагоҳи ичра ором. *Фарҳод ва Ширин,* 71.

**ЛУҚМАХЎР** — озиқланувчи, еювчи:
Бир луқмаға мен бўлуб балокаш,
Бир луқмахўр олима асокаш. *Лайли ва Мажнун,* 69б6.

**ЛУҒАЗ//ЛУҒЗ** — маъни беркитилган сўз; топишмоқ, чистон:
Ва анда ҳар навъ назм аснофидин, мисли: муқаттаот ва рубоиёт ва маснавий ва таърих ва луғаз.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-125.

**ЛУҒАТ** — сўзлар; забон:
Турк улуси фасиҳлариға улуғ ҳақ собит қилдимки, ўз алфоз



www.ziyouz.com kutubxonasi

ва иборатлари ҳақиқати ва ўз тил ва луғатлари кайфиятидин воқиф бўлдилар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-132.

**ЛУЛА** — бўйин; узун идишларнинг бўйни:

Эй ҳаким, олғил суроҳи лўласидин пахтаким,
Суд эрур қонин неча дафъ этса маҳрури димоғ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-316.

**ЛЎЛИ** — 1. лўли:

Ва тўрт минг уйлук созанда ва гўянда ва раққос ва аҳли тараб Ҳиндистондин кўчуруб олиб келдики, ҳоло бу мамоликда лўлилар алар наслидиндур. *Тарихи мулуки ажам,* 518;

Агар маъшуқ зебо бўлса, не барлосу не лўли,
Нафис ар бўлса ҳоло, мулк не Бағдоду не Торум.
*Хазойинул-маоний,* IVб-511;

2. қора кўз, қора соч гўзал:

Навоий севди бир лўлини, кездик рубъи маскунда,
Агар арлот, агар барлос, агар тархон, агар сулдуз.
*Хазойинул-маоний,* IIа-116;

≈ **йи сияҳрўй** — қора юзли лўли; шўх, ўйноқи беҳаё:

Жуал андоқки, лўлийи сияҳрўй,
Ясар пайваста саҳро даштида гўй. *Фарҳод ва Ширин,* 217.

**ЛЎЛИВАШ** — лўлига ўхшаган; гўзал, шўх:

Шамъ чобуклук аро лўливашимға етмади,
Дудидин ҳар нечаким қилди мутарро парчамин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-469.

**ЛЎЛИКУШ** — лўлини ром қиладиган:

Навоий бўлди лўливашки, келмиш анга лўли хаш,
Қани бир жоми лўликушки, лўли тутса бир соғар.
*Хазойинул-маоний,* IIб-198.

## М

**МАА** — билан, бирга; ≈ **л-усри юср** — қийинчилик билан бирга енгиллик бор:

Чу ҳақ дедики, маал-усри юср мужда санга,
Не шиддат ўлса аён қил талаб сўнгича фараж.
*Хазойинул-маоний,* IVб-98;

≈ **л-қасд** — қасд билан, қасддан:

...чун маал-қасд эмас, эл ҳурмати жиҳатидин ани шеър демас. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-20;

≈ **л-қисса** — охир, оқибат: хулоса; сўзнинг қисқаси:

Маал-қисса: Ўту ел ўлди табоҳ,
Ўт иссиғ дам эрдию ел совуғ оҳ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1408;

Маал-қисса чу топти маҳд маскан,
Қафас давлат ҳумойиға нишиман. *Фарҳод ва Ширин,* 34.

**МАБДАЪ** — бошланиш; асл, асос:

Жавоб бердилар; ва сўзларки, сулук мабдаида ва васатида ва охирида керакликтур, манга баён қилдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-131;

≈ **и файз** — сахийлик, олижаноблик манбаи:

Эрур бир ҳол бирла мабдаи файз,
Санга гар етмас, айла ўзни қобил.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-205.

**МАБЛАҒ** — нақд пул, нақдина:

Бир қатла Амир Қофур деган бир маблағ важҳ шайх Абуллоҳ Жовпорағa йиборди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-87;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Нақди жону хирмани умрумни сарф эттим, валек,
Ул санам қониъ эмас бу маблағу миқдорға.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-575.

**МАБОДИЙ** — келиб чиқишлари; асл, асос:
Ҳазрати хожа Баҳовуддин Муҳаммадил-Бухорий маъруф ба-Нақшбанд ўз мабодийи аҳвол ва сулукидин ҳикоят айтурлар эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-87.

**МАБОСИТ** — кенг кўламда қўлланиш:
Чун мухтасар калимотда сўз маротиби мабоситининг оройиши сиғмас... *Назмул-жавоҳир,* 5.

**МАБРАЗ** — холи жой; ҳожатхона:
Ул сақолин мабразға ташлағали яхши ва иясини молики дўзах жаҳаннамға бошлағали яхши. *Маҳбубул-қулуб,* 31;
Анингдек ки мабраз аритурда эл,
Солурлар ани холи айларда бел.
*Садди Искандарий,* 306*а*10.

**МАБРУР** — яхшиликка эришган, кечирилган; марҳум; ≈ бўл- — кечирмоқ:
...ҳақ таоло лутфидин маъзур ва ҳам мамдуҳлари руҳи равзаи ризвонда масрур ва мабрур бўлсун.
*Мажолисун-нафоис,* 197.

**МАБСУТ** — 1. шарҳланган, ёйилган; муфассал, батафсил:
Ҳазрати Шайхул-ислом Шайх Аҳмад Жомнинг суҳбати шарафиға ва тарбияти давлатиға тавфиқ топиб эрди ва анинг шарҳи «Нафаҳотул-унс»да мабсут воқеъдур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-116;
...ва коффаи аном ҳузурида кофаға ҳукм топибтур, мазкур ва мабсут воқеъдур. *Вақфия,* XIII-176;
2. очиқ, кенг; хурсанд, очиқ кўнгилли, кенг феъл:
Навоиё, дер эсанг тонгла бўлмайин мақбуз,
Бу кун жаҳон элига ўзни айлагил мабсут.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-284.

**МАБЪУС** — юборилган, вакил бўлган; ≈ бўл- — вакил бўлмоқ, юборилмоқ:
Шопур бинни Ашк. Баъзи дебтурларки, Исо алайҳис-салом анинг замонида мабъус бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* 514.

**МАБҲАС** — баҳс, мунозара; мавзу, масала:
Мавлоно Ҳусайн Воиз... хили хорижи мабҳас сўзлар айтиб неча вақт ваъз айтмади. *Мажолисун-нафоис,* 143.

**МАБҲУТ** — ғурурга берилган; ҳайрон; ҳайрон қолувчи:
Чун салтанати замони имтидод топти, мабҳут димоғиға фосид хаёл бўлуб, «Ана раббу кумул-аъло» даъвоси била энди ўз убудийятиға таклиф қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-207;
Ёш эмассен, қорию мабҳутсен,
Ақлу хушунг зойилу фартутсен. *Лисонут-тайр,* 79-18;
≈ **и данг** — ҳайронликда донг қолган:
Бир қаландар бор эди мабҳути данг,
Субҳу шом онинг гизоси эрди банг. *Лисонут-тайр,* 115-13;
≈ **бўл-//ўл-** — ҳайрон бўлмоқ, таажжубланмоқ; мағлуб бўлмоқ:
Шаклидин ақлу ҳис бўлуб мабҳут,
Май анга суву найшакар анга қут. *Сабъаи сайёр,* 133-12;
Гар Навоий ақли мабҳут ўлса қилманг айбким,
Ҳошия зарбафт этиб, деклай кияр дилбар бинафш.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-271;
≈ **эт-//қил-** — ҳайратда қолдирмоқ; енгмоқ, мағлуб қилмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Эл ғулуси қилиб мени мабҳут,
Ғам кўнгулга ғизою жонима қут. *Сабъаи сайёр*, 208-26;

≈ **қол-** — ҳайратга тушмоқ:

...бу нотиқа анинг баёнидин мабҳут қолиб бу фасонаға такаллум кўргузди. *Назмул-жавоҳир*, 23.

**МАБҲУТЛУҚ//МАБҲУТЛУҒ** — ҳайронлик, ҳайратда қолиш:

Мирхонд... масҳлик ва мабҳутлуқ оламин ҳам кўп таъриф қиларлар. *Мажолисун-нафоис*, 145;

Йигитларга таҳайюр анинг мабҳутлуғидин... *Маҳбубул-қулуб*, 149.

**МАВАДДАТ** — дўстлик, ҳамжиҳатлик, меҳрибонлик; муҳаббат:

Тавозуъ халқни киши муҳаббатиға шефта қилур ва улусни фоил маваддатиға фирифта қилур. *Маҳбубул-қулуб*, 80;

Фош этиб ул сидқу маваддат хавос,
Ҳам элу ҳам ўзлари бўлди халос. *Ҳайратул-аброр*, 110-4;

≈ **ошкор айла-** — дўстликни билдирмоқ:

Хайлеки маваддат ошкор айладилар,
Авқот хазонини баҳор айладилар. *Назмул-жавоҳир*, XV-35.

**МАВВОЖ** — мавж уриб турган, тўлқинланиб турган;

Тенгрига гавҳари зотинг эди кулли мақсуд,
Сунъ дарёсин азал субҳи қилурдин маввож.
*Хазойинул-маоний*, III*а*-96;

Бўлуб борғанда дурри лойиқи тож,
Вале қайтиб нечукким баҳри маввож. *Фарҳод ва Ширин*, 12.

**МАВЖ** — 1. тўлқин, тошқин:

Қавнайн адам бўлса вужудунгға не тағйир,
Гар мавж сукун топса тенгизга не тағайюр.
*Хазойинул-маоний*, I*а*-150;

Токи бир кун тушти дарё узра мавж,
Кемага ер гаҳ ҳазизу гаҳ авж. *Лисонут-тайр*, 61-3;

То лутф тенгизига тушуб мавж,
Тутқай бори ишинг ул сифат авж. *Вақфия*, 717;

2. жўш, авж, яшнаш:

Баҳри раҳмат мавжға кирган замон
Пок ўлурсен мен киби юз минг равон. *Лисонут-тайр*, 103-13;

≈ **и ашк** — кўз ёшининг қайнаб чиқиши:

Қатлима тийғ ўлғаликим чарх иши озордур,
Мавжи ашким аксидин пўлоди жавҳардордур.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-185;

≈ **и фитан** — фитналар, ғавғо, тўполонлар тўлқини:

Бало селининг бўлмоғи мавжзан,
Чўмурмоқ улусни бу мавжи фитан.
*Садди Искандарий*, 258*а*18;

≈ **сол-** — тўлқинлантирмоқ:

Эмас гирён кўзум кирпиклариким, сарсари оҳим
Солиб мавж ул тенгизга бир қироққа солди хошокин.
*Хазойинул-маоний*, I*а*-459;

≈ **ур-** — тўлқинланмоқ, тошмоқ:

Ки тенгрига чун мавж уруб баҳри худ,
Жамеъи халойиққа берди вужуд. *Вақфия*, 715;

≈ **туш-** — авж олмоқ, яшнамоқ:

Чун илминг баҳриға тушуб мавж
Бу етти ҳубоб уза тутуб авж. *Лайли ва Мажнун*, 57*а*7.

**МАВЖВАР** — мавж урувчи, тўлқинланувчи:

Чун топиб таскин бу баҳри мавжвар,
Қолмайин ул мавжлардин ҳеч асар. *Лисонут-тайр*, 176-9;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Одамийлиқ кишварининг баҳри мавжвари, балки ул мавж баҳрининг самин гавҳари. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-50.

**МАВЖЗАН** — тўлқинланиш;

Бало селининг бўлмоғи мавжзан,
Чўмурмоқ улусни бу мавжи фитан.
*Садди Искандарий,* 258а18.

**МАВЖЛУҚ** — тўлқинли, тўлқинланиб турган:

Музтариб кўнглум аро ул юз хаёли айланур,
Мавжлуқ сувда қуёш акси начукким чайқанур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-179;

Сув вужудидин тенгиз бўлди тенгиз,
Бўлса ул гар мавжлуқ, гар мавжсиз. *Лисонут-тайр,* 188-19.

**МАВЖНОК** — жўшқин, тўлқинланиб турган:

Кўруб баҳри ғуфронни чун мавжнок,
Тилаб осий уммат гуноҳини пок.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1218.

**МАВЖПАРВАР** — мавжларда парвариш топган; моҳир:

Неча минг жалд маллоҳи ҳунарвар,
Балиғ янглиғ сув ичра мавжпарвар. *Фарҳод ва Ширин,* 97.

**МАВЖУД** — 1. бор, мавжуд; тайёр:

Агар аҳёнан юздин бир соликнинг зоҳир юзидин муршид пири нобуд экандур, аммо маъни йўлидин мавжуд экандур. *Маҳбубул-қулуб,* 152;

Мол базл ила суд агар тиласанг,
Оқибат чун ўлум эрур мавжуд. *Арбаин,* XV-58;

2. муяссар:

Мавлоно Ҳамидиддин... хилват ва узлат ва само ва сафо мавжуд. *Мажолисун-нафоис,* 146;

3. яратилган, тирик, махлуқ:

Эй бори мавжудқа сендин вужуд,
Балки вужуд аҳлиға файёзи жуд. *Ҳайратул-аброр,* 9-1;

≈ **айла-//эт-//қил-** — бор қилмоқ, яратмоқ; одатланмоқ:

Ғараз ирфон экиндурким, адамдин
Сени мавжуд айлабтур худованд.
*Хазойинул-маоний,* IIа-397;

Буким ҳақ айлади инсонни мавжуд,
Анга мавжудлиқдин барча мақсуд. *Фарҳод ва Ширин,* 85;

Таврунгда гунаҳ кечурмокин мавжуд эт,
Суд қилибон бу навъ беҳад суд эт. *Назмул-жавоҳир,* XV-26;

Наср ила чун «Тазкира» мавжуд этиб,
Авлиё арвоҳини хушнуд этиб. *Лисонут-тайр,* 19-10;

Чу бу навъ мавжуд қилдинг ани,
Малойикка масжуд қилдинг ани.
*Садди Искандарий,* 236б9;

≈ **ўл-** — бор бўлмоқ, пайдо бўлмоқ, зоҳир бўлмоқ:

Тонг йўқ агар ул юз ёритур тийра уйумни,
Меҳр ўлди чу мавжуд қилур сояни маъдум.
*Хазойинул-маоний,* IIб-429.

**МАВЖУДЛИК//МАВЖУДЛУҒ** — 1. тириклик, ҳаёт:

Буким ҳақ айлади инсонни мавжуд,
Анга мавжудлиқдин барча мақсуд. *Фарҳод ва Ширин,* 85;

2. борлик, мавжудлик:

Ва хили лафз ҳам топилурки, тўрт маъниси бўлғай, андоқки, бор лафзики, бир маъниси мавжудлуғдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-113.

**МАВЖУДОТ** — борлиқлар, тирик жонлар, яратилганлар:

Азали азалдаким мавжудот раънолари адам шабистонидин



www.ziyouz.com kutubxonasi

вужуд гулистониға жилвасоз бўлмабдур эрдилар.

*Вақфия,* 715;

...ва мавжудот парваришиға анинг шариф зотининг хилқати сабабдур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-198.

**МАВЖХЕЗ** — тошқин:

Эсиб сарсару баҳр ўлуб мавжхез,
Фалак бирла су мавжи айлаб ситез.

*Садди Искандарий,* 314а1.

**МАВЗИЪ** — ўрин, жой, макон:

Қаю мавзиъдаким ул моҳпора,
Мунунг шакли қилиб бехуд назора. *Фарҳод ва Ширин,* 120;

Олинжон булукида Фаррошон мавзиъида йигирми беш жериб боғ... *Вақфия,* XIII-177.

**МАВЗУН** — 1. зебо, нозик, гўзал, чиройли, бенуқсон:

Кезиб гулчеҳралар ҳар сори мавзун,
Кийиб боштин-аёқ дебойи гулгун. *Фарҳод ва Ширин,* 45;

Сўз боғи ажаб гулистоне дурурким, анда жонбахш атрлиқ ашжор мавзун. *Назмул-жавоҳир,* 19б.

2. шинам, хушбичим маҳбуба:

Сарвни нетсун Навоий бор эканда қоматинг,
Бўлса мавзун, боқмағай табъ аҳли номавзун сари.

*Хазойинул-маоний,* IVа-349;

Ҳайъатинг матбуъ, шаклинг дилпазир,
Суратинг мавзуну нутқунг беназир. *Лисонут-тайр,* 33-6;

3. вазнга тушган, ўлчанган, мутаносиб:

...мавзун каломдирким, ишорат ва имо била от ҳосил бўлур.

*Мажолисун-нафоис,* 156;

Чун байтларни бу фан била мезон қилиб, мавзунини номавзундин айирурлар, гўёки қиймат ва баҳоси маълум бўлур.

*Мезонул-авзон,* 8;

≈ **калом** — сўз устаси, нотиқ, фасиҳ; равон, нозик:

Бас мавзун калом таълифида бу аркон таркибидин гузир йўқтур. *Мезонул-авзон,* 10;

Ва мавзун калом таълифи бу арконнинг ҳеч қайсини то яна бирига мураккаб қилмағайлар. *Мезонул-авзон,* 9;

≈ **наволиқ** — хушоҳанг куйга солинган:

Жомий... «Баҳористон» отлиғ китобидаким секкиз равза очибтур... бир равзасини бу мавзун наволиқ балобил ва матбуъ садолиғ анодил гул барин қилибтур.

*Мажолисун-нафоис,* 3;

≈ **бўл-** — тартибли, бенуқсон бўлмоқ:

Ҳар ишки улус оллида мавзун бўлғай,
Қилған ани ҳар бахт ҳумоюн бўлғай.

*Назмул-жавоҳир* XV-31.

**МАВЗУЪ** — жой, ўрин, макон:

Ул Мисрнинг Ахмим деган мавзуъида бўлур эрдиким...

*Насойимул-муҳаббат,* XV-76;

Таҳмурас... ул мавзуъда шаҳр бино қилиб, отин Балх қўйди.

*Тарихи мулуки ажам,* 506.

**МАВИЗОБ** — майиз суви, шарбат:

Равотиб — рўза ойида ҳар кеча ўн беш ботмон буғдой, беш ботмон полудаи душобдин ё мавизобдин ўттуз табақ, масолиқ — улча эҳтиёж бўлғай. *Вақфия,* 178.

**МАВКИБ** — подшоҳ ёнидаги суворийлар гуруҳи; мулозимлар:

Ҳумоюн мавкибида минг диловар,
Анинг бирла суруб ул ён таковар.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 500;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мавкибидин поя топиб Муштарий,
Йўлида бир поя бўлуб минбари. *Ҳайратул-аброр,* 25-7;
...ул ҳазратнинг мавкиби гардунсойи неча қатла ул манзилни ғайрати биҳишти барин ва мақдами фалакфарсойи неча **навбат ул маъманни** рашки нигорхонаи Чин қилди.
*Вақфия,* 718;

≈ **и кишваророй** — мамлакатга оро, гўзаллик берувчи суворийлар:

Муқаррар мунга қилдилар ройни,
Ки ул мавкиби кишварорройни.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1541;

≈ **и ҳумоюн** — отлиқ қўшиннинг бошлиғи:

Ҳам мавкиби ҳумоюндинким, гарди сурмасидин адолат ва нусрат кўзлари равшан ва асокири мансураким...
*Муншаот,* XIII-145.

**МАВЛАВИЙ** — мавлога мансуб; уламо, донишманд; лақаб:

**Бўлмаса фиръавнлиғнинг пайрави,**
Қолмас ондин жуз сифоти мавлавий. *Лисонут-тайр,* 188-13;
Мавлоно Муҳаммад Жомий — Ҳазрат Мавлавий Махдумий Нуранининг иниси эрди. *Мажолисун-нафоис,* 30.

**МАВЛИД** — 1. туғилган жой:

Мавлоно Биноий... мавлиди Ҳирий шаҳридур.
*Мажолисун-нафоис,* 88;
Аларнинг мавлиди Тошкандур ва оталари дарвеш киши эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-139;

2. таваллуд вақти:

Яна нужум илмин онча билур эрдиким, ҳар мавлид учун ройнжан толеъ битий олур эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-94.

**МАВЛО** — ҳомий, соҳиб; сарвар:

Эй ҳуснунга зарроти жаҳон ичра тажалли
Мазҳар санга ашё.
Сен лутф била кавну макон ичра мувалли
Олам санга мавло.
*Мезонул-авзон,* XIV-181;

≈ **йи даргаҳнишин** — устод, улуғворлик:

Аторид ки мавлойи даргаҳнишин,
Қачон хома ёнса бўлуб резачин.
*Садди Искандарий,* 2416б.

**МАВЛОНО** — улуғ, буюк, соҳиб, устод:

Яна қойили маснавийи маънавий, ғаввоси баҳри яқин мавлоно Жалолиддин, яъни Мавлойи Румийдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 27;
Мавлоно Моний-машҳадлиғдур. *Мажолисун-нафоис,* 100;
...Мавлоно Низомиддин суҳбатлариға уланибтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-137.

**МАВЛОНОЗОДА** — устоз фарзанди:

...мавлонозода Абҳарийким, шаҳарнинг муфтиси... эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 140.

**МАВЛУД** — таваллуд топган, туғилган:

Ҳазрат Амир Қосим Анвор мавлуди Сароб отлиғ кентдиндур. *Мажолисун-нафоис,* 5;
Тафсили бу ким, коҳинлар дедилар, Фиръавнғаким, ул мавлуд фалон кеча Искандарийяда ота пуштидин раҳмға борур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-207.

**МАВОД(Д)** — моддалар, материя, нарсалар:



www.ziyouz.com kutubxonasi

...тараддуд ва далқ буюрдиларки, ул маводни таҳлил била дафъ қилғай. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535;
Қилди юз мажлисга ихрожи мавод,
Ўлтуруб эрди эшикда устод. *Лисонут-тайр,* 120-5.

**МАВОЖИБ** — белгиланган, муқаррарланган (маош, иш ҳақи):
Сипаҳдору наввобу ҳожиб анга,
Ки девондин эрмиш мавожиб анга.
*Садди Искандарий,* 267а12;
≈ **ол-** — белгиланган маош, иш ҳақи олмоқ:
Мавожиб олур тўрт юз минг киши,
Ки чокарлик эрди аларнинг иши.
*Садди Искандарий,* 267а16.

**МАВОЖИБХЎР** — маош олувчи, хизмат ҳақи олувчи:
Яна икки юз минг мавожибхўри,
Бўлуб бирга икки мавожиблари.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1362.

**МАВОЖИД** — 1. мавжудлар:
Ва ончаки тавҳид асрори ва азвоқ мавожиднинг ҳақойиқининг адоси ва гуфту гузорики... сойир назмларида индирож топибтур... *Насойимул-муҳаббат,* XV-170;
2. сўфийларнинг жўшқинлик ҳолатига кириши:
...ва «Ҳадиқатул-ҳақиқат» китоби анинг шеърида азвоқ ва мавожидиға ва тавҳид арбоби маърифати адосида камолиға қатиъ далилдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-168.

**МАВОЖИЗ** — уринишлар, келишмовчиликлар:
...ва нафсоний мавожиз ғалабасидин далил тиламакка залил.
*Вақфия,* 715.

**МАВОЗИЪ** — жойлар, ўринлар, маконлар:
Қилиб айвонида юз тарҳи таҳрир,
Мавозиъ тарҳ қилди бори тасвир. *Фарҳод ва Ширин,* 120;
...ул сабақни айтурлар эрди, то улким, кўп мавозиъда шориҳларға таън қила бошладилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-47.

**МАВОИЗ** — ваъзлар, насиҳатлар, пандлар, ўгитлар:
Ва анинг тили турк алфози била мавоиз ва насоиҳқа гўё эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-157;
...насойиҳ ва мавоиз дурбор алфозларидин зоҳир қилиб, чун муборак мизожларида заъф бор эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-65.

**МАВОИЗОСО** — насиҳатомиз; ≈ **калом** — насиҳатнамо сўз:
Ҳоким сурати дарвешсират, балки дарвеш исми ҳукумат қисм, яъни ахавий маоби давлат нёбқа мавоизосо калом ва насойиҳи молокалом демак.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1644.

**МАВОКИБ** — мавкибнинг кўплиги:
Суруб оллиға гардунваш мавокиб,
Бори суръатда андоқким кавокиб. *Фарҳод ва Ширин,* 121;
Мавокиб гарди ул ёндин, бу ёндин халқ наззора,
Магар йўлинда мен ўлган, тамошоға келур шоҳим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-407.

**МАВОЛИД** — туғилган, туғма:
Топиб анжумойину табъин тамом,
Тибои маволиди сифлий мақом. *Садди Искандарий,* 102.

**МАВОЛИЙ** — 1. эгалар, соҳиблар:
Яна шарт улким, мадраса маволийси мадрасада байтутат қилғайлар. *Вақфия,* 721;
2. улуғ, улуғлар; устоз:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мир Муртоз... риёзатлар жиҳатидин маволий анга Мир Муртоз қўйдилар. *Мажолисун-нафоис,* 142;
Қеракки бошиға қўйса алоқалиқ дастор,
Ёнарда ҳам анинг эгнида маволийдек.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-14.

**МАВОЛИЙВАШ** — улуғлар, билимдонлар аҳли, яхши ахлоқликлар:
Қурбон вақфаси бўлди... жамоати маволийваш эл сайр қилиб, деворда битилган абётни ўқиб, баҳсга туштилар.
*Мажолисун-нафоис,* 45.

**МАВОНИЪ** — монелар, тўсиқлар, ғовлар:
Аммо кўп мавониъ пайдо бўлди ва муяссар бўлмади.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-85;
Балки уйқудаким, баъзи мавониъ муртафиъ бўлур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-138.

**МАВОШИЙ** — ҳайвонлар, юк ташийдиган ҳайвонлар:
Мавошийни элтурга яксар суруб,
Ватангаҳлариға дегин еткуруб.
*Садди Искандарий,* 306*а*18;
Ва Яъқуб алайҳис-саломға бу фарзандлар муяссар бўлғандин сўнг, қўй ва сойир мавоший ва убайддин кўб жамъият ҳосил бўлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**МАВОҚИЪ** — воқеалар, ҳодисалар:
Ким ўз иқлими ичра воқиъ эди,
Ўзи кўрган ажаб мавоқиъ эди. *Сабъаи сайёр,* 13.

**МАВОҲИБ** — ато, бахшиш, эҳсон:
Чун бу мавоҳиб била ғинолар ва бу ғанойим била истиғнолар муяссар бўлди. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-119.

**МАВРИД** — кириш жойи, бирор жойга кириш пайти; пайт:
...ва мустақим зеҳни мавриди файзи субҳоний, калом аҳлиға тарфия ва ибтиҳожлар ва калом хайлиға равнақ ва ривожлар даст берди. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-129;
≈ **и фуюзи ғайбий** — гойибдан келган файз-илҳом вақти:
Дедимким, муборак хотирғаким мавриди фуюзи ғайбийдур, чун зоҳирдур не навъ тонғаймен. *Мажолисун-нафоис,* 254.

**МАВРУС** — мерос:
Биров алардин савол қилдиким, дарвешлик сизга маврусдур ё муктасаб? *Насойимул-муҳаббат,* XV-131;
Мен ўлсам, ишқ нақди худ эрур кўнглумга мавруси,
Қиши фарзанди гарчи бўлса бесамон, эрур ворис.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-96.

**МАВРУСИЙ** — 1. мерос, меросга мансуб:
Баҳром аларға кўп истимолат била дедиким, мулк менга маврусийдур. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-218;
2. ота мерос, отадан ўтган:
Султон Аҳмад Мирзо... ота жонибидин хуштабълиқ анга маврусийдур. *Мажолисун-нафоис,* 202.

**МАВСИМ** — мавсум, фасл, вақт:
Бўйла мавсимда керактур айш базмин тузгали
Ҳам зумуррад ранг ер, ҳам бадан ёқут ранг.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-181;
Етиб эрди қиш мавсими дағи туш,
Эмас эрди бир сари мумкин юруш.
*Садди Искандарий,* 296*а*4.

**МАВСУМ** — номланган, аталган, исмланган:
Мавлоно Бурҳониддин... Бобир Султон... отиға муаммо рисоласи битиди: «Жавоҳирул-асмо»ға мавсум.
*Мажолисун-нафоис,* 138;



www.ziyouz.com kutubxonasi

...девонлар учун феҳрист битиб эрдилар ва ҳар бирин мавсум бир исмға қилиб эрдилар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-57;

≈ **бўл-** — исмланмоқ, номланмоқ:

...учунчи девониким, умр авоситида воқеъ бўлган бадеъ нукотдур «Бадоеъул-васат»қа мавсум бўлди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 21;

≈ **эр-** — аталмоқ, номланмоқ:

...ики канизакким, бири Фалиҳа ва бири Залиғаға мавсум эрдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199;

≈ **қил-** — атамоқ, номламоқ:

Мир Қамолиддин Ҳусайн... ўзин шайхлиқ исмиға мавсум қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 146.

**МАВСУФ** — сифатланган, мақталган; таъриф қилинган, шуҳрат топган:

Зоти жамеъи камолоти сифоти била мавсуф.

*Маҳбубул-қулуб,* 1;

Ҳар не ҳақ амрини дер муршиди комил, ани қил,
Гар сифотуллоҳ аро ўзни тиларсен мавсуф.

*Хазойинул-маоний,* IVб-308;

≈ **бўл-** — таъриф қилинмоқ, сифатланмоқ:

Бу амр сифатиға мавсуф бўлмоққадур мундин азимроқ амр не навъ бўла олур. *Маҳбубул-қулуб,* 107;

≈ **кел-** — шуҳрат топмоқ, таърифланмоқ:

Қаю мазҳарки ажмал келса мавсуф,
Ажаб йўқ анда кўпрак бўлса машъуф.

*Фарҳод ва Ширин,* 146.

**МАВТ** — ўлим, вафот:

Магар Масиҳ ила Довудсен нафас билаким
Ҳаёту мавт эрур ул аломат, эй ҳофиз.

*Хазойинул-маоний,* Iа-228;

Иттифоқи била Сом бинни Нуҳ дедилар: Тиргузким, мавтидин тўрт минг йил ўтуб эрди...

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-234;

≈ **маразн** — ўлим касаллиги, давосиз хасталик:

Шиблий мавт маразидин бир жумъа куни ўзида хиффат кўрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-95.

**МАВТО** — ўлим, ажал:

Ризо-ўз дилхоҳ ва ризосидин кечмакдур ва ҳақ субҳонаҳу ва таоло ризоси жомин ложуръа ичмакдур. Ўз кўнгли тилаганлар мавто азосин фарз билмак... *Маҳбубул-қулуб,* 88;

≈ **заҳри** — ўлим шарбати:

Зуҳд-дунё орзуларидин кечмакдур ва нафс-аларнинг мавто заҳрин ичмакдур. *Маҳбубул-қулуб,* 67.

**МАВФУР** — фаровон, зиёд, сероб, бисёр:

Раийятга саро ва боғ андин маъмур ва сипоҳиға ком ва фароғ андин мавфур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-10.

**МАВЪИД** — ваъда ўрни, ваъда вақти, ваъдагоҳ:

Мусо алайҳис-салом чун қойтиб қавмға мулҳақ бўлди, ул ўн кун жиҳатидинким мавъидқа ўтуб эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-213;

Чу мавъидға жамъ ўлди мундоқ сипоҳ,
Билиб ул сипоҳ сари азм этти шоҳ.

*Садди Искандарий,* 259б9.

**МАВЪИЗА//МАВЪИЗАТ** — ваъз, ўгит, панд, насиҳатлар:

Анинг мавъиза қасидасиғаким, матлаи будур.

*Мажолисун-нафоис,* 43.



www.ziyouz.com kutubxonasi

Тазкир ва мавъизатда устод имом Абулқосим Қаширийнинг шогирдидур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-120;

≈ эт- — панд-насиҳат қилмоқ:

...оламға расво қилур маънида мавъизат этибдур. *Мажолисун-нафоис,* 221.

**МАВЪИЗАОМИЗ** — ўгитона, насиҳатомиз:

Алар насиҳат юзидин мавъизаомиз руқъа битиб бу рубоийни айтиб эрдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 701;

Кўп мавъизаомиз мағзлиқ сўзлар орада бор. *Насойимул-муҳаббат,* XV-155.

**МАВЪУД** — ваъда қилинган; сўз берилган, ваъда:

Навоий, ўлса гунаҳ дуди бирла нома сиёҳ,
Ғами йўқ ўттин, эрур чун шафоатинг мавъуд.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-118;

Замон ўтса сизларга мавъуддин,
Топиб ўзни навмид мақсуддин.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1599.

**МАВҚЕЪ** — жой, макон, ўрин:

Чу тўртунч иқлим эди мавқеъи,
Бас ўлди қуёш соҳиби толеъи.

*Садди Искандарий,* 271б15;

Темур Кўрагон... назм ва насрни андоқ хўб маҳал ва мавқеъда ўқубдурлар. *Мажолисун-нафоис,* 195.

**МАВҚУФ** — 1. тўхташ, тўхталган, тўхтатилган:

Сиз дағи мундоқ қилинг ва ани мавқуф қўюнг ва ул кишиниким ани қабул қилғай, кўпрақ севармен.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-92;

Бу соатқа мавқуф эрди экин,
Бу дам тенгри тавфиқ берди экин.

*Садди Искандарий,* 323а3;

2. қарам, боғлиқ:

Чу шаҳ табъида топтилар бу ҳавас
Дедилар ки ҳукмунгға мавқуфу бас.

*Садди Искандарий,* 273а4;

3. боғлиқлик, вобаста, тегишли:

...бу матлаъ мавқуфдур ўзга абётқа...

*Мажолисун-нафоис,* 211;

≈ **қилин-** — маҳтал қилмоқ, мунтазир қилмоқ:

Яна улким атроф ва жавонибдағи элнинг арзадошти келса, бот узатур элни кўп мавқуф қилинмаса. *Муншаот,* XIII-132.

**МАВҚУФСИЗ** — тўхтовсиз:

Ки мундоқ тилсими ки соз эттингиз
Шуруъида не ишга мавқуфсиз. *Садди Искандарий,* 273а4.

**МАВҲИБА//МАВҲИБАТ** — ато, бахшиш, эҳсон:

Иброҳим алайҳис-салом муножот қилиб дедимким, худоё, чун Исҳоққа бу навъ улуғ мавҳибат каромат қилдинг, Исмоилни ҳам бир махсус иноят била баҳраманд қил.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-198.

2. марҳамат, илтифот, баҳра:

Яна бир маҳалда бурх санъатин мавҳибат назари била аларға каромат қилдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-134;

Ҳар кимга етар мавҳибати субҳоний,
Ким айлагай ани олими раббоний.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 696;

3. инъом, туҳфа, совға:

Боши узра мавҳибат тожи онинг,
Жилвагоҳи васл меърожи онинг. *Лисонут-тайр,* 62-5;

13—155



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **айла-** — ҳадя қилмоқ, инъом қилмоқ:
Азосидин бўлуб ҳар хайл ранжон,
Яна ҳақ мавҳибат айлаб янги жон. *Фарҳод ва Ширин,* 146.

**МАВҲУМ** — тасаввур, хаёлда гавдаланган, хаёлий:
Чун фанойи вужуди мавҳум ҳосил бўлди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 696;

≈ **и маҳз** — хаёлий, мавҳум:
Хожа Алоуддин... ҳамул даражадин мо халақаллоҳ балки мосиваллоҳни мавҳуми маҳз... эътикоф қилибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 189.

**МАГАР** — 1. шекилли, ...микан, ...ми:
Оташин гулму экин, гулбунда ҳарён ё магар,
Ишқ сўзидин тушуб ўт, куйди булбул маскани.
*Хазойинул-маоний,* IIб-587;

2. аммо, фақат, бироқ:
Хирад зотингни ташбиҳ этгали ҳар фикрким айлаб,
Такаллум анда йўл топмай магар ҳайҳот-ҳайҳоти.
*Хазойинул-маоний,* Iб-593;

3. эҳтимол..., ...гина:
Бўйла дардимни магар андоқ май,
Дафъи қилғайки анга умр фади.
*Хазойинул-маоний,* IIб-647;

4. мабодо:
Тонимоқта магар ёнгилмишсен,
Ўзга эл бизни фаҳм қилмишсен. *Сабъаи сайёр,* 175-23;

5. шояд, шоядки, зора:
Бу кишварники зулми қилди барбод,
Магар ҳам қилғай анинг адли обод. *Фарҳод ва Ширин,* 197.

**МАГАРКИ** — магарки, агар:
Десанг қариб бўлайин зуҳду офият бирла,
Магарки бўлмағасен ошно йигитларга.
*Хазойинул-маоний,* IIб-34;
Улки ғафлатдин этти навм сабуҳ,
Бу шарафни магарки туш кўргай. *Арбаин,* XV-58.

**МАГАС** — пашша, чивин:
Тори уммид аро ҳарисни бил,
Риштаи анкабут ичинда магас. *Хазойинул-маоний,* Iб-253.

**МАДАД** — ёрдам, кўмак:
Шайх руҳидин етишди бу мадад,
Ким бу булбул лаҳни бўлди беадад. *Лисонут-тайр,* 195-8;
Султон соҳибқирон рўзгориға руҳларидин мадад ва файзи беадад еткурсун. *Мажолисун-нафоис,* 82;

≈ **айла-//бер-//қил-** — ёрдам бермоқ, кўмаклашмоқ:
Навоий дуо айлар ул ҳур учун,
Малойик, мадад айланг омин аро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-28;
Бу ғамда мадад қилди бонуға ҳақ;
Ки олмоқ керак барча андин сабақ.
*Садди Искандарий,* 319а2;
Хазойинға қўюбон муътамадлар,
Бериб ҳар бирға мингдин кўп мададлар.
*Фарҳод ва Ширин,* 88;

≈ **бўл-** — кўмак бермоқ, ёрдам кўрсатмоқ:
То нажотимға ул мадад бўлғай,
На мададким улуқ санад бўлғай. *Вақфия,* 715.

**МАДАДГОР** — ёрдам, кўмак берувчи, мададкор:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Буларға худ диёнатлиқ мададгордин не чора ва кифоятлиқ вазирдин не гузир бўла олғай эрди. *Вақфия,* 716;

Ҳар неча сипеҳр эди ҳасадгор,
Ҳам бўлди табиати мададгор. *Лайли ва Мажнун,* 62а11.

**МАДАДГОРЛИҚ//МАДАДГОРЛИҒ** — ёрдам қилмоқлик, кўмак бермоқлик:

...судурға буюрулур Хожа Фалонға дағи ҳукм бўлсаким, алар ишидин хабардор бўлуб, аларға мададгорлиғда тақсир қилмаса. *Муншаот,* XIII-131;

Агарчи дарёға қатра мададгорлиғидин суде ва яди байзоға зарра ҳаводорлиғидин мақсуде мумкин. *Вақфия,* 717;

Шайх Нажмиддин... фуқаро ва масокиннинг ишиға кўп мададгорлиқлар қилди. *Мажолисун-нафоис,* 188.

**МАДАНИЙ** — мадиналик (пайғамбарга ишора):

Юз наът анга ким хулқи карим ўлди фани,
Яъники карам кони расули маданий.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695.

**МАДД** — 1. чўзиш, чўзиқлик; давомат, давомлилик:

Гар ул сув бериб Хизр умриға мадд,
Бу сўздин улусқа ҳаёти абад. *Садди Искандарий,* 245б18;

2. бирор товушни чўзиб айтиш:

Оҳ дудин, ашк қонин, нола маддин айлагил,
Зулфи сунбул, юзи гул, сарви хиромонимға арз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-297;

Тортқанда бу турфа савту маддин,
Байти беш мингга тортти аддин. *Сабъаи сайёр,* 208-19.

**МАДДА** — чўзмоқ, узайтирмоқ; ≈ **зиллаҳул-олий** — арабча дуо; соясини узайтирсин (умрини узайтирсин):

...ва яна бири ҳазрат Махдуми Мавлоно Нуриддин Абдураҳмон Жомий мадда зиллаҳул-олийким Юсуф алайҳис-саломнинг ҳусни ва жамоли таърифдин мустағниййдур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-200;

Мавлоно Нуриддин Абдураҳмон Жомий... мадда зиллаҳу дурур. *Мажолисун-нафоис,* 83.

**МАДДОҲ** — 1. мадҳ қилувчи, таъриф этувчи:

Вале чекканлар ушбу жомдин роҳ,
Саросар бўлдилар Хисравға маддоҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 23;

2. гадо:

Душман ғуруридин ғам ема ва маддоҳ хушомадин чин демаким... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-64;

≈ **у санохон** — ўта мақтовчи:

Ул ки санохон анга субҳон ўлуб
Ул сенга маддоҳу санохон ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 140-22.

**МАДДОҲЛИҒ//МАДДОҲЛИҚ** — мадҳгўй, мақтамоқлик, таърифлаш:

Сўз таърифида бир неча сўз деб, шайх Низомий била Мир Хисрав... маддоҳлиқларин қилиб, ул тақриб била алар мадҳиға кириб, бу навъ адо топибдур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;

...бу қасидаға яна бир татаббуъ қилиб, дарвишлар маддоҳлиғини қилиб, аммо хукумат таврини таъйин қилолмай, подшоҳнинг муборак отиға тугатилгай.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-31;

Мавлоно Хуррамий... анинг маддоҳлиғида тил ожиз ва ақл қосирдур. *Мажолисун-нафоис,* 93.

**МАДИД** — 1. дароз, чўзилган, узоқ давом этган, давомли:

...ва дебтурларки, муддати мадид Байтул-муқаддасда ва



www.ziyouz.com kutubxonasi

Шом билодида саққолиқ қилибтур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-171-172;

2. аруз термини, аруз баҳрларининг номларидан бири:

Еттинчи доираким, андин уч баҳр мустахраж бўлур ва ул араб шуароси назмининг махсусидур ва алар тавил ва мадид ва басит баҳрларидурлар. *Мезонул-авзон,* 65.

**МАДИҲ** — мақтов, мадҳия:

Эмас Навоию мадҳинг демакка ҳад басдур,
Анга бу қадрки модиҳларингга бўлса мадиҳ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-119.

**МАДМАЪ** — кўз ёши; ≈ **и боки** — боқий (йиғловчи)нинг кўз ёши:

Мадинанг аҳлига йилки азм этар ҳужжож,
Қатабту қиссата шавқию мадмаъи боки.

*Хазойинул-маоний,* IVб-654.

**МАДОЙИН** — 1. шаҳарлар:

Мадойин навоҳисидин Ардашер
Чекиб тиғ хайлида юз минг далер.

*Садди Искандарий,* 261б5;

2. шаҳар номи:

Рустам эшитиб, Хуросондин сипоҳ тортиб Мадойинға келиб, Озармидўхт била масоф қилиб, ани тутуб ҳам отаси қилған муддаони ҳосил қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-234.

**МАДОЙИҲ** — мақтовлар, мадҳиялар:

Сенинг мадойиҳи нақдингда, ё расулаллоҳ,
Тамом бўлди Навоий такаллуми поки.

*Хазойинул-маоний,* IVб-654.

**МАДОР** — 1. гардиш, айланадиган жой; ҳар нарсанинг ўқи, пойдевори, асоси:

Ростлиқдин дайр тоқиға мадор ўлмоқ не айб,
Соликиким бўлса хидматда сутун янглиғ ҳамул.

*Хазойинул-маоний,* Iб-392;

Сутуни бу сифатким кўрди бори,
Бир учи ёна бир уйнинг мадори. *Фарҳод ва Ширин,* 97;
Ҳикмату мадор била маошини билмакдур.

*Маҳбубул-қулуб,* 56;

2. куч, қувват, кўмак, ёрдам, суянчиқ, дармон:

Аммо агарчи сипеҳр золининг макри бешумордур ва лекин ҳунари дағи бордурким, нечукким, иззу улосининг мадори йўқтур. *Маҳбубул-қулуб,* 51;

Ҳам сув узадур жаҳон қарори,
Ҳам ел била умрнинг мадори. *Лайли ва Мажнун,* 95б20;

≈ **и ҳикмат** — ҳикмат асоси, бунёди, илм қуввати:

Яхши эл ила эрур мадори ҳикмат,
Ҳар сўзлари дури шоҳвори ҳикмат. *Назмул-жавоҳир,* XV-45.

**МАДОРИЖ** — даражалар, мартабалар, рутбалар:

...бу муҳкир калимотда сўз мадорижи рифъатининг оройиши йўқ эрди. *Назмул-жавоҳир,* 17.

**МАДОРИС** — мадрасалар:

Ўн етти ёшида Ҳамадоннинг баъзи мадорисида ифодаға машғул бўлубтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-172.

**МАДРАСА** — мадраса, мактаб:

Эй Навоий, неча оз-озғина май мадрасада,
Дайр аро кирки, ичар шайх тўла, шоб тўла.

*Хазойинул-маоний,* Iб-52;

Мир Асадуллоҳ... фақирнинг мадрасасида сабақ ўқуб эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 124;

≈ **и қудс** — поклик, муқаддас мадраса:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мадрасаи қудс анинг масканн
Хонақоҳи унс анинг маъмани. *Ҳайратул-аброр,* 29-4.

**МАДРУС** — 1. эскирган; изи йўқолган; кўҳна:
Зиндонки танимдур анда маҳбус,
Ҳам тунглуки ҳам эшиги мадрус. *Лайли ва Мажнун,* 69б20;
2. туйилган, майдаланган, молаланган:
Чарх сайр этмас, нечук субҳ истагаймен ғам туни,
Жавфи чун мадрус эрур бу шоми қирандуд ила.
*Хазойинул-маоний,* Iа-369;
≈ **айла-//эт-** — ёпмоқ, беркитмоқ:
Элтибон қаср аро қилинг маҳбус
Эшигин устидин этинг мадрус *Сабъаи сайёр,* 153-5;
Тутуб Хисравни маҳбус айладилар,
Юзига рахна мадрус айладилар. *Фарҳод ва Ширин,* 202.

**МАДРУСЛУҚ** — беркитилган, қамал:
Ки эл озод ўлуб маҳбуслуқдин,
Қутулғай қалъа ҳам мадруслуқдин. *Фарҳод ва Ширин,* 199.

**МАДФАН** — 1. гўр, қабр:
Мавлоно Муҳаммад Омилий... мадфани Нишопурдадур.
*Мажолисун-нафоис,* 63;
Чу ул танни мадфанға еткурдилар,
Дегил руҳни танға еткурдилар.
*Садди Искандарий,* 317б19;
2. қабристон:
Бош устига элтмак қилиб фан
Ул ергача ким бор эрди мадфан. *Лайли ва Мажнун,* 94б3.

**МАДФУН** — 1. кўмилган, дафн қилинган; яширилган:
Мунчаким вайрона кездим ганж бир ҳам йўқ эди,
Бўйла вайрон ким кўрубтур онда мадфун мунча ганж.
*Хазойинул-маоний,* Iб-737;
Боғнинг бурунги эгасига айттиким, келиб боғидағи топилған мадфунни олғилким, мен сендин боғ сотқун олибмен, йўқки ўзга нима олғаним йўқ. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-224;
2. хазина:
Ҳамса йўқ, панж ганжи Қоруний,
Ейибон элга Ганжа мадфуни. *Сабъаи сайёр,* 22-22;
≈ **айла-** — кўммоқ:
Кўнглин ул иш асру маҳзун айлади,
Чок этиб ер, они мадфун айлади. *Лисонут-тайр,* 157-8.

**МАДХАЛ** — 1. кириш, кириш жойи:
Ҳусни атрофида, эй машшота, ҳар ён қўйма хол,
Ким Хўтан мулкида ҳиндуларнинг ўлмас мадхали.
*Хазойинул-маоний,* Iа-421;
Будур баҳр ишким, дедим мужмалин,
Баён айладим махражу мадхалин.
*Садди Искандарий,* 311а10;
2. борадиган жой:
Уй гирдидин элни сурди Навфал,
Ким қолмади анда элга мадхал. *Лайли ва Мажнун,* 86а9;
≈ **қил-** — дахл қилмоқ:
Янга шарт улким, ҳеч замонда садр гумашталари ва мутаваллилар бу саркорда мадҳал қилмағайлар. *Вақфия,* 721.

**МАДҲ** — мақтов, таъриф, тавсиф:
Аларнинг бу маснавийлари баҳрида фақирнинг «Хамса»сидин «Фарҳод ва Ширин» воқеъ бўлубтур ва аларнинг мадҳида турфа достоне гузориш топибдур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;



www.ziyouz.com kutubxonasi

...ул сафҳа сунъ котиблари килкидин шоҳ мадҳи шоҳ байтлари била зевар ва зийнат топсун. *Муншаот*, XIII-141;

≈ **у сано-** — мақтов ва миннатдорчилик:

Гар фалак сайридур истар сени айлаб таку дав,
Вар малак зикрин эшитсанг сенга дер мадҳу сано.
*Хазойинул-маоний*, 1б-59;

Яна Хисравға ҳам айтиб дуолар,
Басе сўрди дебон мадҳу санолар. *Фарҳод ва Ширин*, 138;

≈ **де-** — мақтамоқ, бирор нарсани мақтаб тавсифламоқ:

Шайх кавсар шарбати — мен талх май мадҳин дедим,
Оччиғи келса не тонг, невчунки оччиғ келди ҳақ.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-325.

**МАДҲГУСТАРЛИК** — мадҳ қилишлик:

Шоир этти мадҳгустарлик аён,
Ким анга қилғай назар шоҳи замон. *Лисонут-тайр*, 147-14.

**МАДҲОРОЙЛИҒ** — хушомадгўйлик:

Шунқорнинг шоҳвашлиғи таърифида Ҳудҳуднинг мадҳоройлиғи. *Лисонут-тайр*, 34-10.

**МАДҲСОЗ** — мақтовчи, маддоҳ:

Деди Мир Хисравға донойи роз-
Ки: Сен Шоҳи Ғозийға бўл мадҳсоз.
*Садди Искандарий*, 325а10.

**МАДҲУШ** — беҳол, паришон, мутаҳаййир; ўзини йўқотган:

Ул икки ишқ савдосида мадҳуш,
Ўзига келдилар айлаб мадад ҳуш. *Фарҳод ва Ширин*, 132;
Ақл бу фикр аро эди мадҳуш
Ким нидо айлади хужаста суруш. *Сабъаи сайёр*, 39-12;

≈ **айла-//эт-** — ўзидан кетмоқ, мутаҳаййир қилмоқ:

Қилди фарёду борди андин ҳуш,
Меҳрни ҳайрат айлади мадҳуш. *Сабъаи сайёр*, 155-25;
Базм элидин ғорати ҳуш эттилар,
Ул йигитни ўйла мадҳуш эттилар. *Лисонут-тайр*, 173-12;

≈ **ўл-** — беҳуш бўлмоқ, маст бўлмоқ:

Даҳр ичра сукут жомидин мадҳуш ўл,
Лаб бирла сўзунг юзига бурқаъпўш ўл.
*Назмул-жавоҳир*, XV-33.

**МАЖБУЛ** — 1. яратилган, табиий:

Башар хайли анга мажбул эрурлар,
Ки бўлғай ҳар бир ўз оллинда маҳбуб.
*Хазойинул-маоний*, IIб-704;

Бу ойин ила табъ мажбул эрур,
Ки севгай ҳаётин — бу маъқул эрур.
*Садди Искандарий*, 305а12;

2. туғма:

...чун ўз зодаи табъи ўзига маҳбуб эканга мажбулдур.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-118.

**МАЖД** — улуғлик, шавкат:

Мавлоно Муҳаммад Толиб — мажнунваш йигитдур, толиби илмлиғи ҳам бор ва шатранжға ажаб машъуфдур ва муаммоға ҳам кўпрак машғул бўлур. Бу муаммо «Мажд» отиға анингдурким... *Мажолисун-нафоис*, XII-97.

**МАЖЗУБ** — 1. ақлдан озган; девона; жинни; мажнун:

Мутиъи амринг агар подшоҳ, агар сойил,
Гадойи хонинг агар ҳушманд, агар мажзуб.
*Хазойинул-маоний*, Iб-60;

2. тасаввуф аҳли:

...Хожа Убайдуллоҳ дебтурки, Мир ҳазратлари буюрубтур-



www.ziyouz.com kutubxonasi

ларки, ҳар ерга етсам эрди, мажзублардин сўрар эрдим.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-166;

Бобо Хушкелди — Нисонинг кентларидин бирида бўлур эрмиш. *Насойимул-муҳаббат*, XV-163.

**МАЖИД** — 1. шарафли, қадрли, олий қадр:

Тутулмиш эди мажид бир Барлос бекка,
Ким айтур эдиким бу янглиғ қутулғай.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-710;

Андоқки, ҳақ субҳонаҳу ва таолонинг каломи мажидида кўп ерда назм воқеъ бўлубтур. *Мезонул-авзон*, 6;

2. бор қилувчи, мавжуд қилувчи:

Агар вожиду мажид эт эътибор,
Агар ҳайу қаййум бир ҳукми бор.
*Садди Искандарий*, 252б15.

**МАЖЛИС** — 1. мажлис, йиғин, базм:

Қайси бир мажлиски май тобию ораз барқидин,
Элга ўтлар солиб, ул қотил мени куйдурмамиш.
*Хазойинул-маоний*, IIб-269;

Қил базмларида ихтиёри ҳикмат,
Мажлислари чун эрур ҳисори ҳикмат.
*Назмул-жавоҳир*, XV-45;

...Паҳлавон Пирий куштигир... Султони соҳибқирон матбуъ табъ надими мажлиси ва паҳлавон фарзанди мунис ва шамъи мажлиси бўлғай. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, 533;

2. боб, бўлим:

Мавлоно Аминий-Муҳаммад Али Амин ўғлидурким, иккинчи мажлисда оти мазкур бўлди. *Мажолисун-нафоис*, 115;

≈ **асбоби** — йиғин тайёргарлиги:

Қилдилар жамъ мажлис асбобин
Истабон шоҳнинг шакар хобин. *Сабъаи сайёр*, 143-15;

≈ **аҳли** — йиғинда тўпланганлар:

Саййид Қутб Лакаданг... мажлис аҳлидин изо кўрмакта меҳтар шерик. *Мажолисун-нафоис*, 94;

Яна Сафиябека хизматларида ниёз бирла дуо мажлис аҳлининг жавоблари. *Муншаот*, XIII-143;

≈ **қа нур бер-** — мажлисни руҳлантирмоқ, жонлантирмоқ:

Яна ҳукми олийға бўлди судур,
Ки берсун билик аҳли мажлисқа нур.
*Садди Искандарий*, 282б3;

≈ **тут-** — суҳбатлашмоқ, ҳамсуҳбат бўлмоқ:

Бўлуб Фарҳодқа Шопур мунис,
Тутуб онинг била сайр ичра мажлис.
*Фарҳод ва Ширин*, 105.

**МАЖЛИСАФРЎЗ** — мажлисни гўзаллатувчи, базм қизитувчи:

Кимга бир мажлисда оҳу дард ила сўзе керак,
Мундоғ ўт ёқмоққа аввал мажлисафрўзе керак.
*Хазойинул-маоний*, Iа-250;

≈ **бўл-** — мажлис, базм қизитувчи бўлмоқ:

Маалқисса: Чу Фарҳоди жигарсўз,
Фано базмида бўлди мажлисафрўз.
*Фарҳод ва Ширин*, 196;

≈ **қил-** — ҳамманинг кўнглини ёритмоқ, хурсанд қилмоқ:

Бу дамки эсиб насими наврўз
Гул атрини қилди мажлисафрўз, *Лайли ва Мажнун*, 63б19.

**МАЖЛИСОРО//МАЖЛИСОРОЙ** — мажлисни жонлантирувчи:

Тўкуб Фарҳод қонин бемадоро,
Ки Хисрав майдин ўлғай мажлисоро. *Фарҳод ва Ширин*, 196.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МАЖЛИСОРОЛИҚ** — ёқимли, маъқул:

Ҳар кимдаки даҳр ичинда доноликъ эрур,
Ҳилм ила иш анга мажлисороликъ эрур.

*Назмул-жавоҳир*, XV-21.

**МАЖМАЪ** — 1. гуруҳ, жамият:

Қабул айлабон мен не ким айтиб ул,
Ки қатъ ўлди кўпрак бу мажмаъға йўл.

*Садди Искандарий*, 324а20;

Ул азиз деди: Бале ва мен ул мажмаъда шайх хизматида ҳозир эрдимки, бирав анинг зикрин қиладур эрди.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-165;

2. мажлис, йиғин:

Орифлар самови мажмаъида кўнгуллар тарвиҳи учун уч нимага мухтождурлар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-100;

...ва фирдавс тазйини хидматларидаким аҳли каломдин ва мақолдин фазл ва камол зумрасининг мажмаъидур.

*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-127;

3. бошлиқ, сарвар:

Саййид Хасан Ардашер... риндлиғи чоғида висоқи ринд ва хароботийларнинг мажмаъи эрди. *Мажолисун-нафоис*, 81;

≈ **ул-баҳрайн** — икки денгизнинг қўшилган жойи:

Эй Навоий, мажмаъул-баҳрайн бўлғай ошкор,
Майл қилса сайли ашким ногаҳон Жайҳун сори.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-617;

≈ **айла-//қил-** — тўпламоқ, йиғмоқ:

Қилибон ул балоға чора тамаъ,
Айлаб аркони давлати мажмаъ. *Сабъаи сайёр*, 72-6;

Қилурлар қасди жоним келтуруб бир-бирга бош, гўё
Буким пайконларинг кўнглум ҳаримин қилдилар мажмаъ.

*Хазойинул-маоний*, Iб-308.

**МАЖМУЪ** — 1. жами, барча(си), ҳамма(си):

...турк улусининг хуштаъблари мажмуъи сорт тили била назм айтқайлар. *Муҳокаматул-луғатайн*, 19-20;

Манга ул жомни гар тутса, фидосидур анинг
Илму дину хираду зуҳд ила тақви мажмуъ.

*Хазойинул-маоний*, IVб-293;

2. тўплам; йиғинди:

Чун бу мақсудга етилди, ани саккиз қисм этилди ва... мажмуъиға «Мажолисун-нафоис» от қўюлди.

*Мажолисун-нафоис*, 4;

3. мажмуъ — аруз қоидаси:

Фоъилотун — ватади мажмуъ — кидурмак била икки сабаби хафиф орасиға. *Мезонул-авзон*. 10;

≈ **и камолот** — жамъи камолот, етукликлар; барча даражалар:

Зоти жамеъи камолот сифоти била мавсуф сифотидин мажмуъи камолот кашф аҳлиға макшуф. *Маҳбубул-қулуб*, 1;

≈ **эли** — барча эл, ҳамма:

Ва бир кун азим жашн қилиб эрдиким, мажмуъ эли усрук эрди. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-215.

**МАЖМУЪА** — тўплам, рисола:

...бу мажмуъаки, мунинг жамъидин мақсуд бу тоифанинг маорифи зикри ва маноқибидур.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-139.

**МАЖНУН** — 1. атоқли от; Лайлининг ошиғи:

Тузма оғоз айлабон Фарҳоду Мажнун қиссасин,
Десанг эл куйсун, менинг дардим қилиб оғоз туз.

*Хазойинул-маоний*, IIIа-121;



www.ziyouz.com kutubxonasi

2. жинни, ақлдан озган, эси паст:

Эй Навоий, ошиқиким сен каби истар фароғ,
Гар эрур мажнунки ул қилмайдурур идрок ишқ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-331;

3. ошиқ, маъшуқ:

Соқиё, тутма Навоийға яна ишрат майи,
Ким эрур бадмаст ул мажнуни хамморим менинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-354;

Эй кимни қилиб париға мажнун,
Ашки суйин оқизиб жигаргун. *Лайли ва Мажнун,* 52б6;

≈ **бўл-** — ақлдан озмоқ, жинни бўлмоқ:

Эл мониъ ўлса, тушти Навоий каби ишим,
Мажнун бўлуб адам йўли сори сафар била.
*Хазойинул-маоний,* Iб-546;

≈ **қил-** — ақлдан оздирмоқ:

Ваҳ, неча даврон жафоси айлагай маҳзун мени,
Соқиё, бир давр аёғи бирла қил мажнун мени.
*Хазойинул-маоний,* IVб-607;

≈ **кўнгул боғлан-** — ошиқи беқарор бўлмоқ:

Зулфунгга мажнун кўнгул боғланди хотир жамъ қил,
Телба қайда борғуси, занжири ерга судралиб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-60;

≈ **у шайдо бўл-** — ақлдан озмоқ, гирифтор бўлмоқ:

Эй шўхи зебо, эй сарви раъно,
Бўлгум ғамингдин мажнун шайдо. *Мезонул-авзон,* 59;

≈ **у зор айла-** — гирифтор қилмоқ, ақлдан оздирмоқ:

Ишқинг мени туну кун мажнуну зор айламиш,
Кўнглумни зору ҳазин, жисмим низор айламиш.
*Мезонул-авзон,* 18.

**МАЖНУНВАШ** — мажнунга ўхшаш, жиннисифат:

Жаҳонни куйдурур оҳим ўти бало бўлғай,
Бу ўтдин этмаса мажнунвашим ҳазар ногаҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-557;

Мавлоно Муҳаммад Толиб мажнунваш йигитдур.
*Мажолисун-нафоис,* 95.

**МАЖНУНВОР** — мажнундай, жиннилардай:

Фарҳоду Мажнун ул суубатни хаёл қила олмаслиғида тараннум тузмак мажнунвор ва фарҳодосор келибтур.
*Мажолисун-нафоис,* 228.

**МАЖНУНВОРЛИҒ** — мажнунлик, девоналик:

Бўлуб мажнун паридек бормишам невчунки, ёрим ҳам
Пари пайкардур, аммо ғайри мажнунворлиғ билмас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-256.

**МАЖНУНЛУҒ//МАЖНУНЛУҚ** — мажнунлик, девоналик, беҳушлик:

Деди: Недур сенга оламда пеша?
Деди: Ишқ ичра мажнунлуғ ҳамеша.
*Фарҳод ва Ширин,* 153;

Эй ишқинг ичра одатим маҳзунлуқ,
Ҳажрингда даъбу сийратим мажнунлуқ.
*Мезонул-авзон,* XIV-161;

≈ **мотамидин чиқ-** — девоналик, мажнунлик, ошиқлик ҳолатидан чиқмоқ:

...ва оқидин ҳижроним қаро тунига минг анжуми дурахшанда ломеъ ва ҳуллакирдор хилъатким, мажнунлуқ мотамидин чиқмоқ нишонаси эрди — етишти. *Муншаот,* XIII-145.

**МАЖНУННИҲОД** — мажнун табиатли, ошиқсифат; девонаваш:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ишқ аро ул ошиқи мажнунниҳод,
Бир кун айлар эрди маъшуқини ёд. *Лисонут-тайр,* 190-12.

**МАЖНУНСИФАТ** — мажнунсифат, мажнунга ўхшаш:
Йўлда бир мажнунсифат мажзуб йигит йўлуқти.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-162.

**МАЖНУНШИОР** — ишққа шайдо, ошиқ; мажнунлик йўлини тутувчи:
Шайх Абдуллоҳ даги агарчи мажнуншиор кишидур...
*Мажолисун-нафоис,* 161.

**МАЖОЗ** — ўзининг туб маъносида ишлатилмай, бирор муносабат ва ўхшатиш орқали бошқа маънода ишлатилган сўз, метафора; аллегория; ҳақиқий эмас.
Зоҳидо, бу ишқдин манъ айлама ошиқниким,
Гар сен идрок айласанг, айни ҳақиқатдур мажоз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-727;
Қуш тили ишорати била ҳақиқат асрорин мажоз суратида кўргузубмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120;
≈ **музоҳири** — мажознинг моҳир устаси:
...ҳақиқат жамолин мажоз музоҳири мушоҳадасида муояна кўруб, беихтиёрлиғлар даст берур эркандур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 696;
≈ **тариқи** — сўзнинг кўчма маънода ишлатилиши:
Яна ҳақиқат ва мажоз тариқида комил ва илми икаласи тариқида вофий ва шомил. *Маҳбубул-қулуб,* 28.

**МАЖОЗИЙ** — 1. мажоз ва истиорага тегишли, мажоз йўли билан қўлланилган:
Гар Навоий йиғласа, ишқинг мажозийдур дема,
Ким назар пок айлагач, айни ҳақиқатдур мажоз.
*Хазойинул-маоний,* IIа-115;
≈ **ишқ** — ҳақиқий бўлмаган, зоҳирий ишқ, инсоний ишқ:
Мажозий ишққаки бир маҳбуб мажнун бўлғай, анинг ишқида бехуд ва мағлуб бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 118;
2. қўлдан қўлга ўтиб, кўчиб юриш:
Бу муддатдин сўнгра, чун мажозий мамлакатиға завол бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-130.

**МАЖОЛ** — 1. қувват, куч, мадор:
Йўқ анга чибин қўрур мажоли,
Қуш қовғали худ не эҳтимоли. *Лайли ва Мажнун,* 78б20;
Боғдин ул кетгач ўлдум гунгу лол,
Елға тегру йўқ таранңумға мажол. *Лисонут-тайр,* 42-1;
...бу тонфадин ҳеч кишига мусаллам тутуб, саддақа демакдин ўзга мақол ва мажол бўлмағай.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-127;
2. дармон, ҳол:
Андоқки қироат мажоли қолмади.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-142;
3. ҳаракат, қувват:
Бу навъ эди доимо хаёлим,
То бўлди қазодин ул мажолим. *Лайли ва Мажнун,* 56б12;
≈ **бўл-** — дармон, ҳол, қудратга эга бўлмоқ:
Ҳар кимдаким илм қилу қоли бўлмас,
Илм аҳлиға сўз дерга мажоли бўлмас.
*Назмул-жавоҳир,* XV-44.

**МАЖОЛИС** — мажлислар, йиғинлар:
...агар баъзи мажолисда сўз ўтса эркандур, бовужуди улки, мажлис аҳлининг кўпидин яхшироқ билур эркандурлар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Саййид Қутб Лакаданг... мажолисида Саййид Қуроза била мажлисоройдур... *Мажолисун-нафоис,* 94.

**МАЖОЛИСОРО** — мажлисларни безовчи:

Яна сурудедурким, ани «Туркий» дебтурлар... айш аҳлиға судманд ва мажолисоро суруддур. *Мезонул-авзон,* XIV-181.

**МАЖОНИН** — мажнунлар, девоналар:

Ул парикким банди зулфиға мажониндур уқул,
Мен киби девоналар қайдин қачон қилсун қабул.
*Хазойинул-маоний,* Іб-392;

Қаҳқаҳа ҳар лаҳза айлаб бежиҳат,
Ким мажонин шевасидур бу сифат. *Лисонут-тайр,* 47-13;

Уқало салотин лутфиға эътимод қилмайдурлар ва ҳукамо мажонин қавлиға инқиёд жойиз билмайдурлар.
*Маҳбубул-қулуб,* 123.

**МАЖРО** — сув йўли, сув йўналадиган жой:

Дема нови қайси хоро,
Бўлур ўн тегирмон сувға мажро. *Фарҳод ва Ширин,* 113.

**МАЖРУР** — чиқиш келишиги; ≈ **қил-** — сўзни чиқиш келишигида ифодаламоқ:

«Аз қалбуҳум» таркибида «аз» — «мин» маъноси биладур, «мин» ҳуруфи жоррадиндур ва мадхулин мажрур қилур ва бу таркибда ўз амалин қилса қофия ғалат бўлур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-20.

**МАЖРУҲ** — 1. жароҳатланган, заҳмли, жароҳатли:

Момуғлар ташлади ҳар ён тугандин,
Очиб юз чашма қон мажруҳ тандин. *Фарҳод ва Ширин,* 188;

...бир мажруҳменким, бовужудким, урён жисмиға захролуд нешлик чибин ҳужуми бўлғай. *Вақфия,* XIII-175;

2. хаста, нотавон; дардли, аламли:

Йиғлаб деди: Эй, рафиқи мажруҳ,
Нетгай санга айласам фидо руҳ. *Лайли ва Мажнун,* 77б6;

...ва мажруҳ кўнгулга андин сиҳҳате етишти.
*Муншаот,* XIII-118;

≈ **тан** — заиф, эзилган тана:

...ва чучук тил била мажруҳ таниға жон киюрди.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-39;

≈ **эт-//қил-** — жароҳатламоқ, азобламоқ, эзмоқ:

Эй Навоий, ишқ агар кўнглунгни мажруҳ этмади,
Бас недурким, қон келур оғзингдин афғон айлагач.
*Хазойинул-маоний,* Іа-126;

Чибинлар жисмини мажруҳ этар чоғ,
Ўлукса узра андоқким сурук зоғ. *Фарҳод ва Ширин,* 178;

Телба кўнглумни ҳамиша қилма мажруҳ, эй пари,
Тийғи кин юз қатлаким сурсанг, бирор ҳам алдағил.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-201;

**МАЖУС** — оташпараст; ≈ **қил-** — оташпараст, зардуштий қилмоқ, оташпараст динига киритмоқ:

Ва ўз ўғли Исфандиёрниким, Дурри сафид қўрғонида мажус қилиб эрди.

**МАЖУСИЙ** — зардуштий, оташпарастликка мансуб:

Ёқ муғбача шуълаи мажусий,
Ким дуди ғамимдур обнуси. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 866.

**МАЖУСЛИҚ** — оташпарастлик:

Айттиким, мени мажусликқа тиларсен, яъни тажарруддин сабабқа. *Насойимул-муҳаббат,* XV-90.

**МАЖҲУЛ** — ноаниқ, номаълум:

Бебокликлардин ҳаросон ва нопоклардин гурезон бўлса, йўқ-



www.ziyouz.com kutubxonasi

ки ўзни олим билгай ва неча машҳулга анвои фисқни мубоҳ, балки ҳалол қилгай. *Маҳбубул-қулуб*, 24;

≈ **и маст** — ғофил, эътиборсиз маст:

Сен киму маъни ким, эй мажҳули маст,
Жаҳл бирла мастлиғдин худпараст. *Лисонут-тайр*, 47-15;

≈ **қол-** — номаълум бўлмоқ:

Мавлоно Риёзий... улум фанида ҳеч нимарса анға мажҳул қолмас эрди. *Мажолисун-нафоис*, 69.

**МАЖҲУФ** — аруз баҳрларидан бири:

Мужмасси (мусаммани) мушаъаси мажҳуф.
*Мезонул-авзон*, 53.

**МАЗА** — 1. таъм, маза:

Сувнунг мазаси муз била, ошнинг таъми туз била.
*Маҳбубул-қулуб*, 157;

Шоҳ дарё ва халқ эрур анҳор,
Иккисининг суйиға бир маза бор.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-240;

2. маъно:

Мавлоно Қобилий... иттифоқан бу шеъри била ўзин ҳажв ҳам қилибдур. Бовужуд ул ким, ҳеч мазаси йўқтур.
*Мажолисун-нафоис*, 99.

**МАЗАЛЛАТ** — 1. хорлик, хўрлик; хор-зорлик:

Иззат аҳлики мазаллатқа тушти санъат илги йўқтур ва савол тили. *Маҳбубул-қулуб*, 145;

Мисри иззат истабон зиндони ғамдин қочмаким,
Моҳи Канъон тахтиға бонс мазаллат чоҳидур.
*Хазойинул-маоний*, IIб-162;

2. бечоралик, камтарлик:

Ки келгай бу янглиғ мазаллат била
Бу бас ким келур аҳли миллат била.
*Садди Искандарий*, 282б5;

≈ **қил-** — хорламоқ:

Ҳар хаски ишин чарх мазаллат қилғай...
*Назмул-жавоҳир*, 29;

≈ **туфроғиға ўлтур-** — тубанликка тушмоқ, йўлиқмоқ:

...ва сипеҳр анжуманида ким бир иззат маснадиға мутамаккин бўлдиким, оқибат юз мазаллат туфроғиға ўлтурмади.
*Муншаот*, XIII-150.

**МАЗАММАТ** — ёмонлик, тубанлик, хўрлик:

Худпарастесен, ўзунгнинг ошиқи,
Худписандесен мазаммат лойиқи. *Лисонут-тайр*, 38-3.

**МАЗАННА** — шак-шубҳа, гумон, хаёл, тасаввур:

Ва Зулайхо эл мазаннаси дафъи учун Азизға илтимос қилди...
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-202.

**МАЗБАЛА** — ахлатхона, ахлат ташлайдиган жой:

Дунё асбоби нажосат кибидур мазбалада,
Покравлар начук ўзни анга қилғай машъуф.
*Хазойинул-маоний*, IVб-308;

Ва ул тўнғузлар мазбалаларда кезиб, нажосатларни ерлар эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-235.

**МАЗБУР** — мазкур, ёзилган, битилган:

Гавҳари маъники мазкур айладинг,
Номуносиб амр мазбур айладинг. *Лисонут-тайр*, 47-14.

**МАЗБУТ** — 1. маҳкам, берк:

Мавлоно Абдуллоҳ... ҳоло авқоти мазбут ва мақолоти марбут зоҳир бўлур. *Мажолисун-нафоис*, 93;

2. аниқ, мустаҳкам:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ҳеч ким ҳақиқат илми баёнин андоқ марбут ва мазбут баён қилмайдур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-152;

3. ўзлаштирилган, эгалланган:

...кўпрак фуқаҳо ва зуҳҳодга мазбут ва маҳфуз эмас, Паҳлавонға мазбут эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-95;

≈ **қил-** — мустаҳкамламоқ, маҳкамламоқ, қаттиқ беркитмоқ:

Бу маҳалдаким, кўнгул тиламасдек амре воқеъ эмас, даҳоналарда андоқ мазбут кишилар қўюб, андоқ мустаҳкам ва мазбут қилилса... *Муншаот*, XIII-132;

≈ **айла-** — қўлга киритмоқ, эгалламоқ, маҳкам тутмоқ:

Десангки фақр тариқини айлайин мазбут,
Керакки зуҳд риё бирла қилмасанг махлут.
*Хазойинул-маоний*, IIб-284;

≈ **ўл-** — забт қилинмоқ, қўлланмоқ:

Улус ўйла мазбут ўлуб ҳар сори,
Ки ун ҳам чиқа олмайин ташқори.
*Садди Искандарий*, 261*а*2.

**МАЗБУҲ** — сўйилган, бўғизланган; гўшт:

Чун ки узатти ани дўзах сари,
Ўйлаки мазбуҳни матбах сари. *Ҳайратул-аброр*, 163-13;

≈ **айла-** — бўғизламоқ, сўймоқ:

Навоиё, недин ул ғамза тиғ тортибдур,
Гар истамаски кўнгул сайдин айлагай мазбуҳ.
*Хазойинул-маоний*, Iб-120.

**МАЗЖ** — аралаштириш; ≈ **қил-** — аралаштирмоқ:

Қилиб мазж сиймобу қалъию рўй,
Намудор қилдилар ул навъ гўй.
*Садди Искандарий*, 272*б*15.

**МАЗИД** — 1. ортиқ, зиёда:

Ўзга фавойид ҳам анга мазид қилибтур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-152;

2. шахс исми:

...Шаддод ўғли Мазид подшоҳ бўлди.
*Тарихи мулуки ажам*, 507;

**мин мазид** — керагидан ортиқча, кўп:

Бир тун ани тушда кўрди бир мурид,
Деди: Эй ичкан майи ҳал мин мазид! *Лисонут-тайр*, 138-12.

**МАЗИЯТ** — ортиқлик, зиёдалик:

...ўз алфозида ишорат, иборатиға мазиятлар кўргузубтурки, ўз маҳаллида иншооллоҳ мазкур бўлғай.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-107.

**МАЗКУР** — 1. тилга олинган, қайд қилинган, зикр қилинган:

Базмда бир кун юзидин нур эди,
Ҳар соридин нодира мазкур эди. *Ҳайратул-аброр*, 30-16;

...яна мазкур маҳаллада йигирми олти жериб узум боғи ва тўрт жериб ер... *Вақфия*, XIII-177;

2. гап-сўз бўлган, одамлар оғзига тушган; машҳур:

Не ажаб Фарҳоду Мажнун зикриким, бўлмиш унут,
Ким мен эл ичра жунуну ишқ ила мазкурмен.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-476;

≈ **қил-** — зикр қилмоқ, айтмоқ:

...ва кўп абёт мажолисда ул девондин мазкур қилурлар эрди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, XIV-78;

≈ **қилин-** — зикр қилинмоқ, айтилмоқ, гапирилмоқ:

Ва андин бир-икки сўз била мазкур қилинур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-238;

≈ **айла-** — тилга олмоқ, сўзламоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Навоий, ғофил ўлма, ул санамнинг қасрин айлансанг,
Самад зикрини мазкур айлаким, тавфи ҳарамдур бу.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-285;

≈ **бўл-//ўл-** — айтилмоқ, эслаб ўтилмоқ, сўзланмоқ:
Мавлоно Аминий — Муҳаммад Али Амин ўғлидурким иккинчи мажлисда оти мазкур бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 115;
Мен бўлай овора то ишқимдин айлаб гуфтугўй,
Оти они ҳар киши оғзиға мазкур ўлмасун.

*Хазойинул-маоний,* Iа-343;

Топиб андоқ кишиким бўлди мастур,
Қилиб бу муддаоким бўлди мазкур. *Фарҳод ва Ширин,* 135.

**МАЗЛИМА** — зулму ситам; гуноҳ, увол:
Не мазлима ёйни ўлди қурмоқ,
Ўқ чекмаку жониворни урмоқ.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 757.

**МАЗЛУМ** — 1. зулм кўрган, зулмга дучор бўлган:
Бечора ул мазлумким, бу зулмкешларға гирифтор ва бу ситамандишларға фармонбардор бўлғай.

*Маҳбубул-қулуб,* 110;

Илигимдин келганча зулм тигин ушатиб, мазлум жароҳатиға интиқом марҳамин қўйдум. *Вақфия,* XIII-168;
2. бечораҳол, нотавон:
Чу мазлум чиқти улусдин қироқ,
Ки чиқмоқ улусдин қироқ яхшироқ.

*Садди Искандарий,* 319а17;

3. ошиқ:
Қилса зулм ул золим, элни қилмағил, ё раб, забун,
Чун тазаллумдур ишим доим мени мазлум қил.

*Хазойинул-маоний,* Iб-399;

Шайх мазлуму гирифтору наҳиф,
Тушмаган иш бошиға тушган заиф. *Лисонут-тайр,* 73-2;

≈ **и зор** — ошиқи зор, бечора:
...яна бир мазлуми зор ишқининг ўти била ҳам куймак... байтда изҳор қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 250.

**МАЗЛУМА** — жабр, зулм кўрган аёл:
Ул мазлума диндин ёнмади.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-220.

**МАЗЛУМВАШ** — эзилган, зулм кўрган:
Мавлоно Наргисий... мазлумваш йигитдур.

*Мажолисун-нафоис,* 123.

**МАЗЛУМКУШ** — мазлумни ўлдирувчи; ўта золим, жафокор, бераҳм:
Фалак зулмин десанг кўрмай, май ичкил,
Ки бас мазлумкуштур чархи золим.

*Хазойинул-маоний,* IIб-426.

**МАЗЛУМЛУҚ** — зулм чекмаклик, азобу уқубатда бўлишлик:
Мазлумлуқ ибтилосида бўлған яхшироқким золимлиқ балосида. *Маҳбубул-қулуб,* 124.

**МАЗЛУМШИОРЛИҒ** — сабр-тоқатлилик:
Золим ёрини зулм қилмоқта беихтиёрлиғи айтилибдур ва ўзининг мазлумшиорлиғини хўброқ важҳ била адо қилибдур.

*Мажолисун-нафоис,* 249.

**МАЗМУМ** — 1. айбланган, ёмонланган; нафратланган:
Май важҳи бер, эй шайх, манга чун дираминг бор,
Ким бухл эрур барча милал оллида мазмум.

*Хазойинул-маоний,* IIб-429;

Дун бўлса эрур кишига масмум қилиғ,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Душвор дурур кишига мазмум қилиғ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-30;

2. хато, айб; маломат; ёмон:
...иродат ҳирқаси нисбатин ва зикр талқини нисбатин икки Шайхдин олмоқ мазмумдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-152;
Мазмум хасоилға ҳижоб ўлди ҳаё,
Эл айнига гўёки ниқоб ўлди ҳаё. *Назмул-жавоҳир,* XV-22.

**МАЗМУН** — мазмун, маъно:
Муждан васлу ҳаёт ўлғай дедим номанг, валек
Хатти беҳуш айлабон қатл айлади мазмун мени.
*Хазойинул-маоний,* IVб-607;
Умид улким, эмди бори киши келса маъҳуд иноятнома била мумтоз ва анинг мазмунида илтифотлар била сарафроз қилилғай. *Муншаот,* XIII-125.

**МАЗМУНЛУҚ** — мазмунли:
Сафар азмида мусофиридин айрилур чоғда хайрбод мазмунлуқ алфозни радиф қилиб айтқан шеърнинг матлаъи фурқатнамо келибдур. *Мажолисун-нафоис,* XII-191.

**МАЗОЛИМ** — зулму ситам, азоблар:
Ва мазолим девонида ўлтуруб эрди, дедиким, бўлғайки, Билқиснинг тахтин Саибо шаҳридин бот келтургай.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-228.

**МАЗОР** — 1. қабр; гўр; мозор:
Тўлса паймонинг, Навоий, дайр аро май бирла юб,
Бошининг хум кирпичин хишти мазоринг айлайин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-271;
Ва анинг мазори Туркистонда Ясси деган ердаки, анинг мавлид ва маншаидур воқеъ бўлубтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-153;

2. зиёратгоҳ:
Мавлоно Мажнуний... Хожа Уккоша мазорида сокиндур.
*Мажолисун-нафоис,* 119.

**МАЗОРОТ** — мозорлар, қабристон(лар):
Ва мутабаррак мазоротға бориб азиз дарвешлар ва аҳлуллоҳ мажолисиға етиб, ўз махласлари учун фотиҳалар дарюза қилур эрдилар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528;
Қубур тавфи намозу ниёз боисидур,
Бу важҳдинки мазорот ўлур ибодатгоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-710.

**МАЗОҲ** — ҳазил-мутоиба, аския:
Саййид Ғиёсиддин... мазоҳ ва мутойиба мизожиға ғолибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 152.

**МАЗОҚ** — маза, таъм; татиш аъзолари:
Шаҳди айшинг заҳр этар гардун, сен ушбу жомдин
Хоҳ комингни очит, хоҳи мазоқингни чучут.
*Хазойинул-маоний,* Iб-91;
Ҳар неча мазоқ аро таом ўлса ачиғ,
Хушроқ дурур андинки, калом ўлса ачиғ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-23.

**МАЗОРИЪ** — зироатгоҳ, экинзорлар:
Ки обод бум ичра воқиъдурур,
Жазоирки анда мазориъдурур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1586.

**МАЗОҲИБ** — мазҳаблар, тариқлар:
Сойилмену мақсудум эрур нақли висолинг, бухл айлама, жоно,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ким барча мазоҳибдаки ишқ аҳли ародур, мазмум эрур
имсок.

*Хазойинул-маоний,* IIа-379;

≈ **аҳли** — тақводорлар, диндорлар, бир мазҳабга эргашувчилар:
Жамиъ мазоҳиб ва милал аҳли қошида собитдурким, яхшилиқ жазоси йўқтур — бажуз яхшилиқ.

*Маҳбубул-қулуб,* 108.

**МАЗОҲИР** — зоҳир бўладиган жой, зоҳир бўлиш; ошкор қилиниш, пайдо бўлиш:

Зиҳи мазоҳир аро меҳри оразингдин нур,
Қуёштин ўйлаки заррот хайли ичра зуҳур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-136;

Ани тарсеъ этиб жавоҳир ила
Жавҳари руҳға мазоҳир ила. *Сабъаи сайёр,* 54-9;

≈ **бўл-** — намоён бўлмоқ, кўринмоқ:

Анинг нури чу партав қилди зоҳир,
Бори заррот бўлдилар мазоҳир. *Фарҳод ва Ширин,* 4.

**МАЗРАЪ** — 1. экин экиладиган жой, экинзор:

Қуруди мазраъ шавқум чу зоҳир эттинг хат,
Ки дона офатидур мазраъ ичра мўру малах.

*Хазойинул-маоний,* IIб-117;

Чу мазраъ ичра сочтинг ҳар не дона,
Ҳамул дона кўтаргунг жовидона. *Фарҳод ва Ширин,* 202;

2. кенглик:

Худ риёзида фикри гардунрав,
Айириб чарх мазраъин жав-жав. *Сабъаи сайёр,* 25-7;

3. ақл-идрок:

Ки қойил эрур сўнгғи фарзандимиз,
Билик мазраъидин барумандимиз.

*Садди Искандарий,* 325б1;

4. кўнгил:

Экти сочибон сиришки анбуҳ,
Тан мазраъи ичра тухми андуҳ. *Лайли ва Мажнун,* 71б4;

5. майдон:

...мулк силкига амният гавҳарларин чекти ва жаҳон мазраъида жамъият доналарин экти.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-129.

**МАЗРАЪА** — экинзор:

...чун ул ҳазрат ҳукми жиҳатидин ва таклифи сабабидин маош мазраъаси ёбис қолмасун деб, бирор нима зироатқа иштиғол кўргуздум. *Вақфия,* 718.

**МАЗРУЪ** — экин экилган:

Ки деҳқон не ким дона мазруъ этар,
Ани-ўқ ўрар, чунки вақти етар.

*Садди Искандарий,* 285а17.

**МАЗРУОТ** — экинлар:

Ва учунчи, чўгуртка балоси эрдиким, барча мазруот ва жиҳотларин нобуд қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-211.

**МАЗРУФ** — идиш ичидаги нарса:

Топса ул зарф ила мазруфни хуш сипқарғай,
Улки орифлиғ ила фахрда бўлғай маъруф.

*Хазойинул-маоний,* IVб-308.

**МАЗҲАБ** — йўл, тариқ, маслак; эътиқод йўли; динда тутилган йўл:

Жаҳон золи ҳам макр этар, ҳам нифоқ,
Они тўрт мазҳабда қил уч талоқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-313;

Таваллуд ва маншаи Бағдоддин ва Абу Савр мазҳабида



www.ziyouz.com kutubxonasi

бўлур эрмишки, Имом Шофиийнинг улуғроқ шогирдидур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-79.

**МАЗҲАР** — 1. кўриниш; ҳар нарсанинг кўринадиган, зоҳир бўладиган жойи:

Мазҳари ҳусну жамол ўлди юзунг андоқким,
Шод этиб олам элин, лек мени маҳзун қилди.
*Хазойинул-маоний,* IIа-360;

Турфа букким, бу мазҳарға муридлар ҳам бор, хидматида барча шефтау беқарор. *Маҳбубул-қулуб,* 60;

2. акс, партав:

Барча жаҳон аҳлиға зоти ниҳон,
Мазҳари асмоу сифоти жаҳон. *Ҳайратул-аброр,* 60-14;

3. намуна, нишона:

Нутфа ки бўлуб бу мазҳари ишқ,
Маъни садафида гавҳари ишқ. *Лайли ва Мажнун,* 60б6;

Эрур ҳақ сифоти ададдин барий,
Булар ҳар бири бир сифат мазҳари.
*Садди Искандарий,* 291б20;

4. намойиш:

Мазҳари ҳусн чун қилиб гулни,
Ўртабон шуъласиға булбулни. *Сабъаи сайёр,* 8-19;

Ҳар қайси ўз қобилиятига кўра ул сифатға муносибки, анга мазҳар эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-66;

5. соя:

Ва султонус-салотинки, мазҳари лутфи илоҳий ва музҳири анвори ҳақойиқи номутаноҳийдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-127;

≈ **и ажойиб** — кўриниши чиройли; манзарали:

Бу мазҳари ажойибқа гуруҳеким тобеъдур, баъзини арз қилалики кимлар воқеъдур. *Маҳбубул-қулуб,* 27;

≈ **и каромат** — кароматнинг зоҳир бўлиши:

Ким истаса мазҳари каромат бўлмоқ,
Ҳар навъ ишда истиқомат бўлмоқ. *Назмул-жавоҳир,* XV-30;

≈ **и сунъ** — қудрат, таъсирнинг пайдо бўлиши:

Мазҳари сунъ ҳақ таборак шайх Абдуллоҳи муборак қаддасаллоҳу сирруҳунинг тавбасининг бидояти ва туз йўлға кирарининг ҳидояти. *Маҳбубул-қулуб,* 65-66.

**МАЗҲАРИЙЯТ** — зоҳир бўлиш, эришишлик, кўринишлик:

...Ал-мутакаллим» исмиға мазҳарийятим узриға туркий ва сорт луғати кайфияти ва ҳақиқати шарҳида бу рисолани жамъ қилиб битидим. *Муҳокаматул-луғатайн,* 38-39;

≈ **бўл-** — эришмоқ, етишмоқ:

Бу бандаға ҳам чун бу навъ азим давлатки, ҳақ субҳонаҳу ва таолонинг «Ал-мутакаллим» деган исмиға мазҳарийят бўлғай. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-131.

**МАИЙЯТ** — сабр, чидам:

Балки маийят ҳақиқат юзидин будур ва бу дағи ҳастии нестнамойдур, аларки, маийятни билмагайлар, қайюмни тилагайлар ва топмағайлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-123.

**МАИН** — оқадиган, оқар, равон; **мои маин** — оби равон, оқар сув:

Бўлуб гулранг май мои маиндек,
Сафроу ранги лаъли оташиндек. *Фарҳод ва Ширин,* 127.

**МАЙ** — шароб, бода:

Анингдек майки чун оғзимға етгай,
Ичимда дарду ғам тошин эритгай. *Фарҳод ва Ширин,* 109;

Ҳар дам ўзни билмай ул фархундапай,
Ўзига келгач, тутарлар эрди май. *Лисонут-тайр,* 83-4;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **и азалий** — азал майи; художўйлик нашъаси:
Зотимда чун майи азалий чошниси бор,
Ҳар сори маст қўл солиб андоқки токмен.
*Хазойинул-маоний,* Iб-481;
≈ **и аҳмар** — қизил май:
Тортти ранжи хумор айлаб майи аҳмар тамаъ,
Ул кишидекким, қозор тоғ айлабон гавҳар тамаъ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-165;
≈ **бати** — ўрдак шаклидаги май идиши:
Май бати дайрда учмоқ тилабон
Мастлар анда овуч баски қоқиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-71;
≈ **и васл** — ёр нашъаси, хурсандчилик васли:
Эй, кўнгул ичра майи васлинг учун ком таманно,
Жонға ҳам фурқатинг ўти аро бу хом таманно.
*Хазойинул-маоний,* IVб-11;
≈ **и ваҳдат** — бирлик майи; художўйлик нашъаси, сўфийликда бирлик, бирикиш; бирикиб кетиш:
Етишмагай майи ваҳдат фуруғ бўлмағунча,
Заиф шишаси соқий узоридек сода.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-526;
≈ **гули** — май ичган одамнинг юзидаги қизиллик:
Юзинда май гулидур ё юзин кўргузди кўзгудин,
Ваё жаннат гули аксини зоҳир айлади сувдин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-505;
≈ **и гулфом** — гулрангли, қизғиш май:
Истабон ичти пари бир жомни,
Сўнг анга тутти майи гулфомни. *Лисонут-тайр,* 172-19;
≈ **гадолиғи** — май тиланчилиги:
Дайрда май гадолиғиға ашғоли, илгида майхонанинг синуқ сафоли. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-35;
≈ **и мадҳ** — мақташ жоми, таъриф шароби:
Алар ишқида нўш айлаб ики жом,
Тутай Жомий майи мадҳин саранжом.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-51;
≈ **и муғона** — оташпарастларнинг ичадиган майи; ўткир май:
Майи муғона агар бизга тутса муғбачалар,
Гар арғанун уни йўқ эрса, басдурур ноқус.
*Хазойинул-маоний,* IVа-129;
≈ **и ноб** — аралашмаган, соф, ўткир, кучли ичимлик:
Фуқаро сирка ва душоби андин, ағниё нуқлу майи ноба андин. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-30;
≈ **и таҳқиқ** — ҳақиқат майи:
Майи таҳқиқ этар ҳолатда ошом,
Чекиб ложуръа гар гардун эрур жом.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-51;
≈ **ўти** — мастлик, ичкилик ҳарорати, авжи:
Чекти андоғким, бошидин чиқти дуд,
Май ўтиға бўлди кул буду нобуд. *Лисонут-тайр,* 82-7;
≈ **тўк-** — айшини бузмоқ:
Жисмингга доғ ўртаса ҳар доғ уза
Тўкса майингни қаро туфроғ уза *Ҳайратул-аброр,* 152-9;
≈ **тут-** — май узатмоқ:
Гардун бедодидни элни бода қутқарур мазмунида соқийни мухотаб қилиб май тутмоқ истидъосида бу байт бағоят муфаттиҳдур. *Мажолисун-нафоис,* 238;
≈ **ич-** — ичкилик ичмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ринди хароботийки, май ичмак била ўтар авқоти.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-35.

**МАЙГУН** — май рангли, қизил рангли:
Қош ўюб ёқсанг қаро бўлған кўзумнинг мардумин,
Холи майгунунгни қилғунча қўюб анбар қаро.
*Хазойинул-маоний,* Iб-50.

**МАЙДОН** — 1. майдон, жанг майдони; жанггоҳ:
Не деб эмди қилай майдонға оҳанг,
Бошимғаму урай гурзи гаронсанг. *Фарҳод ва Ширин,* 209;
2. дуо қабул бўлиш йўли:
Сен нечук дам урмассен ва дуо рахшин ижобат майдониға сурмассен? *Маҳбубул-қулуб,* 98;
≈ **и разм** — уруш майдони:
Ҳам тузуб майдони разму ҳам ҳисор
Бўлса мағлуб этколи ул ён қарор. *Лисонут-тайр,* 162-11;
≈ **и сахо** — сахийлик майдони:
Майдони сахо ичра жалодат кўргуз,
Топқанни берур амриға одат кўргуз.
*Назмул-жавоҳир,* XV-21;
≈ **и шижоат** — баҳодирлик майдони:
Эй сурубон айни жалодат аро,
Рахшни майдони шижоат аро. *Ҳайратул-аброр,* 158-1.

**МАЙҚАДА** — майхона; ҳақиқий ишқ майхонаси:
Ва оташгоҳ ҳарорати гармравларидин бири Хисрави номий ва майкада дардмандлиги номийларидин бири Жомий...
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-42;
Чиқ, Навоий, қоридинг ҳурмат ила майкададин,
Судратурлар, киши чиқмаслиғ этиб бўлса қошонг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-368.

**МАЙЛ** — 1. хоҳиш, истак:
Мир Саид... туркчага майли кўпрак эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 78;
2. завқ, ҳавас:
Майлдин кўнгли беқусур ва ҳийладин замири бефутур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-18;
≈ **и сабуҳ** — эрта саҳар май ҳаваси:
Субҳ ринди чу қилди майли сабуҳ,
Роҳи меҳр анга тоза айлади руҳ. *Сабъаи сайёр,* 132-19.
≈ **ўқин от-** — ортиқча берилмоқ, кетидан юрмоқ:
Дунё сори ким майл ўқин отти, ахий,
Анинг ваҳлиға белича ботти, ахий.
*Назмул-жавоҳир,* XV-35;
≈ **айла-//қил-** — истамоқ, хоҳламоқ:
Бори мақсуд сори айлабон майл,
Алар майлиға тобеъ шоҳ ила хайл. *Фарҳод ва Ширин,* 97;
Ўз хайлиға кимки яхшилиқ майли қилур,
Эҳсон ани билки, қавм сархайли қилур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-51;
Улуғбек Мирзо... гоҳи назмға майл қилур.
*Мажолисун-нафоис,* 199;
≈ **кўргуз-** — истак билдирмоқ; интилмоқ, рағбат кўрсатмоқ:
Мавлоно Бинойи... илми мусиқийға майл кўргузди.
*Мажолисун-нафоис,* 88;
≈ **эт-** — 1. энкаймоқ, букчаймоқ:
Қад эгилмаги туфроққа майл этмакка дол(л), шоҳидлардин танаффур бу маъниға гувоҳи ҳол. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-77;
Нечукки елдин ўлур ҳар тараф ниҳолға майл,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Саманд уза эгилур эрди ул қади нозук.

*Хазойинул-маоний,* Iб-345;

2. кўтарилмоқ:

Тавсани гардунға минор майл этиб,
Чиқти уфуқ жонибидин секритиб. *Ҳайратул-аброр,* 52-2;

3. хоҳламоқ, қасд қилмоқ:

Навоий сенсиз этмас боғи сори майлким, шояд
Анга булбул била гулдин даме баргу наво етгай.

*Хазойинул-маоний,* IVб-617;

4. қайрилмоқ, бурилмоқ:

Халойиқ дини торожиға чиқти маст ул кофир,
Қаён майл этса ислом аҳлин ондин асрағил, ё раб.

*Хазойинул-маоний,* IIб-53.

**МАЙЛИК** — май тўлдирилган:

Маст отланди ул ой қилмай хабар аҳбобқа,
Ғарқа майлик шиша янглиғдур кўнгул хунобқа.

*Хазойинул-маоний,* IIа-325.

**МАЙЛЛИҚ** — истакли, мойил; ҳавасли, завқли:

Мавлоно Толеъий... табъи ғаробат сари майллиқ шоирдур.

*Мажолисун-нафоис,* 21.

**МАЙЛОН** — хоҳиш, ҳавас, рағбат:

Анинг учунки, анинг била хўй тутқан балода майлоне кўрар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-107.

**МАЙМУН** I — маймун:

Баъзи маймунға ҳам ташбиҳ қилурлар.

*Мажолисун-нафоис,* 152.

**МАЙМУН** II — бахтиёр, масъуд:

Ҳар садқаки толеъингни маймун айлар,
Қатрангни ҳавоси дурри макнун айлар.

*Назмул-жавоҳир,* XV-50.

**МАЙПАРАСТ** — ичкиликка берилган:

Бодаи ишқингдин эт кўнглумни маст,
Лек ул янглиғки бўлғай майпараст, *Лисонут-тайр,* 199-3;
Соқиё, бу ишга беҳудлуғдин ўзга йўқ илож,
Мужда муғ кўйига еткургилки, бўлдум майпараст.

*Хазойинул-маоний,* Iб-96;

≈ **айла-** — ичкиликка гирифтор айламоқ:

Анинг журъаси элни маст айлабон,
Демай мастким, майпараст айлабон.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-56.

**МАЙПОЛО** — май сузгич, май сузиладиган латта ё халта:

Навоий атласи гардундин этса майполо,
Чу дайр дурдкаши мен демангки бодани суз.

*Хазойинул-маоний,* IIб-209.

**МАЙИИТ** — ўлик, мурда:

Бори таоло ҳукми мунға мутааллиқ бўлдиким, одамизод майиитнинг тадфинин билгай.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190.

**МАЙФУРУШ** — май сотувчи; ичкиликка берилган:

Бода васфин дарс агар дер эрса пири майфуруш,
Жоми хатти давридин олмоқ муносибдур сабақ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-325;

Номус дасторин бошидин олиб, бир журъа учун майфуруш аёғиға солиб. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-35.

**МАЙХОНА** — май сотиладиган жой; май ичиладиган жой:

Жаҳонда фитнадур айлаб сўроғ майхона,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ўзумни саъй ила дорул-амонға еткурайин.

*Хазойинул-маоний*, III*б*-489;

Дайрда май гадолиғиға ашғоли, илгида майхонанинг синуқ сафоли. *Маҳбубул-қулуб*, 61.

**МАЙХОР//МАЙХОРА** — 1. арақхўр, майхўр, кўп май ичувчи:

...фосиқе бўлғай майхор ва жоҳиле бўлғай бадкирдор.

*Маҳбубул-қулуб*, 23;

Ринди майхора қадаҳ туттики, зоҳид ҳаргиз
Қилмади бўйла карам арзи каромот айлаб.

*Хазойинул-маоний*, II*а*-41;

2. май ичувчи, маст гўзаллар:

Ёқаси майхора шўхлар илгидин чок, кўнгли ҳам алар ишқи тиғидин захмнок. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-35.

**МАЙХОРАЛИҒ** — майхўрлик, ичишлик:

Истарам олингда қилсам саждау ўпсам лабинг,
Бут парастиш айлабон, майхоралиғ кўнглум тилар.

*Хазойинул-маоний*, I*б*-195.

**МАЙХУШ** — нордон:

...ё зумухтваш ё чучукмудур ва ё майхуш.

*Маҳбубул-қулуб*, 40.

**МАКИН** — жойлашган; маконли, макон эгаси, барқарор:

Қилма ё раб, ани ким бўлғаймен
Ул макину бу макондин маҳжур.

*Хазойинул-маоний*, IV*а*-401.

**МАККИЙ** — маккалик:

Абу Амр Усмон Маккийнинг шогирдидур.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-92.

**МАККОР//МАККОРА** — кўп макр қилувчи, ўта ҳийлагар; алдоқчи, фирибгар:

Чу мундоқ ваъда қилди шоҳи ғаддор,
Ўпуб ер тебради гумроҳи маккор. *Фарҳод ва Ширин*, 149;
Қилма раз фарзандини кўп ҳамдаму дамсозким,
Пардадардур асру бу шоҳидвашу маккора қиз.

*Хазойинул-маоний*, II*б*-211.

**МАККОРЛИҚ//МАККОРЛИҒ** — маккорлик, ҳийлагарлик:

Савобройлари райбу маккорлиқ, салоҳу тақвийлари ситам ва ғаддорлиқ. *Маҳбубул-қулуб*, 58;
Эйки дерсен дайр пириға недин бўлдунг мурид,
Шайхи ҳийлатпеша жуз маккорлиғ билмас, нетай?

*Хазойинул-маоний*, II*б*-648.

**МАКМАН** — яшириниб ётадиган жой; пистирма; хилват жой:

Сен эътирозни қўйғилки, барча ҳақдиндур,
Чу ғайб макманидин ҳар неким бўлур сониҳ.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-106;

Бу табъ латофати била ороста, озодалар... адам макманида пардаи ихфодадурлар. *Мажолисун-нафоис*, 180.

**МАКНАТ** — 1. туриб қолиш; турғунлик:

Жаҳон ичра жаҳонким топти макнат,
Солиб икки жаҳон халқиға ҳайрат.

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-51;

2. кучлилик, қудратлилик:

Искандарга черик тортиб, отаси мулкини олди ва макнати азим бўлуб... жаҳон мулкин олди.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-202.

**МАКНУН** — яширинган; бирор нарсанинг ичига жойлашган;

**дурри макнун** — садаф ичидаги дур:

Шеър баҳри аро ғаввоси шигарф,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Дурри макнун сўзидин ҳар бир ҳарф.

*Хазойинул-маоний,* IVа-425;

Агар туфроғ тутсанг, бўлсун олтун,
Оқизсанг қатраи хай — дурри макнун.

*Фарҳод ва Ширин,* 22.

**МАКОН** — 1. жой, ўрин, ер:

Навоий, айла макон чарх гулшанин, яъни
Ки чуғз бўлма бу вайронаи муҳаққар аро.

*Хазойинул-маоний,* IVб-27;

Ўпуб кўзумга қўюб, жоним ичра ер бердим,
Алиф кибики бўлубтур макони жон ичра.

*Муншаот,* XIII-118;

2. дунё, олам, борлиқ:

Дунё сори ҳирс ҳар ямондин ортуқ,
Тарк этмак ани кавну макондин ортуқ.

*Назмул-жавоҳир,* XV-37;

3. турар жой:

Чунки бўлди макони ул иқлим,
Йўл қилур эрди қатъ қилмай бийм. *Сабъаи сайёр,* 102-9.

**МАКОРИМ** — фазилатлар; иззату эҳтиром; ≈ **и ахлоқ** — гўзал хулқлар, олижаноб хулқлар:

Зиҳи азалда карам айлабон санга халлоқ,
Карим хилқат ичинда макорими ахлоқ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-327.

**МАКОТИБ** — мактублар:

Яна даги расоилға қалам сурубмен ва макотибға рақам урубмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-121.

**МАКР** — ҳийла, фириб, макр:

Даҳр элики келди аҳли номус бори,
Қардошлар эрур макр ила маҳбус бори.

*Назмул-жавоҳир,* XV-16;

Яқиндурким, бу бемаъни фасона,
Эрур бoштин-аёқ макру баҳона. *Фарҳод ва Ширин,* 139;

≈ **и бешумор** — ҳисобсиз фириб:

Аммо агарчи сипеҳр золининг макри бешумордур ва лекин ҳунари даги бордур. *Муншаот,* XIII-150;

≈ **у кин** — ҳийлаю адоват:

Деди бир сойилки: Иблиси лаин
Қасдим айлар, зоҳир айлаб макру кин.

*Лисонут-тайр,* 109-10;

≈ **у фириб** — ҳийлаю найранг:

Анга зоҳир қилдилар макру фириб,
Ким оларға сайд бўлди ул ғариб. *Лисонут-тайр,* 171-6;

≈ **у удвон** — адоват ва душманлик:

Гаҳ хаёл айлабки қоплон бошини,
Ёнчай отиб макру удвон тошини. *Лисонут-тайр,* 52-8;

≈ **у ҳиял** — макру ҳийлалар:

Деди Ҳудҳуд: К-эй баҳона фан санга,
Гўшаи макру ҳиял маскан санга. *Лисонут-тайр,* 46-2.

**МАКРАМАТ//МАКРУМАТ** — 1. сахийлик, олижаноблик; жавонмардлик:

Салтанат боғида сарви гулчеҳр,
Макрамат авжи уза рахшон меҳр.

*Хазойинул-маоний,* IVа-417;

2. ҳурмат, эътибор; иззату эҳтиром, лутфу карам:

Бойсунғур Мирзо... салтанат тахтида фақрпешалик ва мак-



www.ziyouz.com kutubxonasi

румат бисотида фаноандешалик йигитдур.
*Мажолисун-нафоис,* 206.

**МАКРУҲ** — нохуш, ёқимсиз; нафрат қўзғатувчи:
Агар ул пайкар ўлсун зишт ё хўб,
Вагар макруҳ бўлсун йўқса марғуб. *Фарҳод ва Ширин,* 18;
Гар даҳр элидин етишса макруҳ санга,
Албатта керак бўлмаса андуҳ санга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-19;

≈ **тут-** — ёқимсиз, ёмон билмоқ; нафратланмоқ:
Булуғ ҳаддиға еткандин сўнгра салтанат гавҳари ўз ишин қилиб, гозурлуқ ишин макруҳ тутуб... хўб билди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-199.

**МАКС** — туриш, тўхташ;
Чу бир лаҳзае макс вожиб эди,
Қолур эл сари шоҳ боқиб деди.
*Садди Искандарий,* 301*а*7;

≈ **эт-** — тўхтамоқ, муқим турмоқ:
Ул ой куларга эрур, юз ажаб, тарона манга,
Бориси қошида макс этгали баҳона манга.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-21;
Гар этсанг максу ногаҳ чиқса жоним,
Яқин билким, эрур бўйнунгға қоним.
*Фарҳод ва Ширин,* 171;

≈ **кўргуз-** — кечикмоқ, ушланиб қолмоқ:
Васл уммеди ваъдасида макс агар кўргузди ёр,
Умрдин шавқида онинг жуз шитобе топмадим.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-424;

≈ **қил-** — ўрнида тўхтаб турмоқ:
Очилғач гириҳ турмайин анда кеч,
Демай кеч ким қилмайин макс ҳеч.
*Садди Искандарий,* 245*а*16.

**МАКСАБ** — касб қилиб қўлига киритилган нарса; ҳунар, пеша; фойда:
Даҳр бозорида умри ишқ таврин касб этиб,
Ақлу дин нақдинки олдурдум бу эрди максабим.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-418.

**МАКТАБ** — мактаб:
Қачон мактабда ул моҳи муаддаб
Борур, ўздин борурлар аҳли мактаб.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-52;
...ва Шайхул-ислом дебтурки, аввал мени бир хотун мактабида топшурдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-118;

≈ **тут-** — мактаб очмоқ, дарс бермоқ:
Дағи ҳар масжиднинг имомиға таъйин қилсаларким, маҳалла аҳлининг ўғул ва ушоғига мактаб тутуб ўқутсалар.
*Муншаот,* XIII-131.

**МАКТАБДОР** — муаллим:
Мактабдор бегуноҳ маъсумларға жафокор.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-22.

**МАКТУБ** — мактуб, хат:
Ердин келмиш манга бир турфа мактуб, эй кўнгул,
Ким эрур ҳар сатри бал, ҳар лафзи марғуб, эй кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-391;

≈ **айла-//қил-** — хат битмоқ, ёзмоқ:
Телбараб эрмишсен, эй роким, ҳам ул кундин бери,
Ким жунунумни паризодимға мактуб айладинг.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-352;
Бу номаки хомасиға қилдинг мактуб,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қил аҳли қулуб олида маҳбуби қулуб.

*Маҳбубул-қулуб*, XIII-84.

**МАКТУМ** — яширинган, махфий тутилган; пинҳон:

Дол ангаким ишқ китмони керак ишқ аҳлиға,
Ишқинг асрорида сирридур ажаб мактум оғиз.

*Хазойинул-маоний*, Iа-191;

Замонеки кавнайн маъдум эди,
Адам тангнойида мактум эди.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1199;

≈ **эт-** — беркитмоқ:

Чектим анга ҳар нуктаки мактум эттим,
Кўп гавҳар анинг зимнида мактум эттим.

*Назмул-жавоҳир*, 33;

Чу ул ганжини анда мактум этиб,
Халойиққа сиррини маъдум этиб.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1538.

**МАКФУФ** — луғавий маъноси: ушланган, тутиб қолинган. «Макфуф» деярли барча баҳрларда учрайдиган рукн сифатини кўрсатувчи терминдир:

...макфуф ва муқтазаби матвий... мусамманул ажзодурлар...

*Мезонул-авзон*, XIV-144.

**МАКШУФ** — очилган, кашф қилинган, маълум:

Зоти жамеъи камолоти сифоти била мавсуф. Сифотидин мажмуъи камолот кашф аҳлиға макшуф.

*Маҳбубул-қулуб*, 1;

≈ **бўл-** — ошкор бўлмоқ, очилмоқ:

Бир кун Шайх дедики, бизга мундоқ макшуф бўлдики, қиёмат куни сени Муҳаммад Косалес дегайлар.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-178;

≈ **қил-** — маълум қилмоқ, очмоқ:

Улки қилғай ўзи кашшоф рамузин макшуф,
Кашф йўқ айламайин ўзлуки ҳарфин маҳзуф.

*Хазойинул-маоний*, IVб-308.

**МАЛАК** — 1. фаришта:

Фалак деб дард элининг шоҳи они,
Малак деб дард ўти огоҳи они. *Фарҳод ва Ширин*, 33;
Эй ҳаримнинг сипеҳри иззу жалол,
Анда йўқ ўткали малакка мажол. *Сабъаи сайёр*, 40-14;

2. гўзал, маҳбуба:

Малак таслими шайтон кибридекдур, буки ақл ўзин
Қилиб маъмури амр, истар аморат нафси аммора.

*Хазойинул-маоний*, IIа-302.

**МАЛАКВАШ** — фариштасифат:

Ул париваш одамивашлиғлар айлаб қилди хуш,
Ҳар сориким бир малакваш бор эди девонаваш.

*Хазойинул-маоний*, IIб-252;

Малакваш одамидур кўҳ монанд,
Қесакдур тешасиға кўҳ парканд. *Фарҳод ва Ширин*, 110.

**МАЛАКВАШЛИҚ** — фариштага ўхшашлик:

Малакдур келган инсон суратида,
Малаквашлиқ мубарҳан ҳайъатида. *Фарҳод ва Ширин*, 129.

**МАЛАКИЙ** — фариштасимон, фариштага ўхшаш, малакларга хос:

...нигаҳбонлар анинг малакий сифоту...

*Фарҳод ва Ширин*, 158 *сарл.*

**МАЛАКОСОР** — фариштасифат, фариштанамо:

...то малакосорларға ва фариштакирдорларға не етгай.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, XIV-82.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МАЛАКСИЙМО** — фариштага ўхшаш; ғоят гўзал:

Васлиға жон истар ул ҳури малаксиймо эваз,
Мунча билмаским, эмас юз жон анга асло эваз.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-151;

Олам ичра манга ул ҳури малаксиймо бас,
Бу қачон бўлса муяссар, қадаҳи саҳбо бас.

*Мезонул-авзон,* XIV-163.

**МАЛАКУТ** — эгалик, ҳукмронлик; фаришталар олами:

Ҳусн мулки уза оё не пари эркинсен,
Ки бўлур садқа санга чарх уза хайли малакут.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-77;

Атфолға дебтурки... кўрдумки, яшил кисватлиғлар мени сизинг орангиздин сирмадилар ва кўтариб осмонға элттилар ва малакут ажойибин манга кўргуздилар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-148.

**МАЛАКШЕВА** — фаришта равишли, фаришта тарз, фаришта одат:

Малакшева шоҳе эди беадил,
Фалак девга қилди они қатил.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-186.

**МАЛАНГ** — маст, кайф, қаттиқ кайф; **масту маланг** — ақлни йўқотиш даражасидаги кайф:

Айласа муғбача дайр ичра мени масту маланг,
Ушатай соғари номус била шишаи нанг.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-340;

Ўйнабон дайр ичра атфоли фаранг,
Муқтадойи дин била масту маланг. *Лисонут-тайр,* 83-3.

**МАЛАХ** — чигиртка:

Хатинг сипоҳи чу чиқти начукки мўру малах,
Демаки қочмасун арбоби ишқу урма занах.

*Хазойинул-маоний,* IIб-117;

Келиб анжум ададлиғ боргоҳи,
Вале мўру малах янглиғ сипоҳи. *Фарҳод ва Ширин,* 65.

**МАЛБУСОТ** — либослар, кийимлар:

...ва отидин тушуб аслаҳа ва малбусотин ташлаб, бир пашмина кийиб, аларға қўшулди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-116.

**МАЛЖАЪ** — бошпана, паноҳ тилайдиган жой:

Муғ дайрида бўлса манга бир кошона,
Малжаъ доғи пири дайрдин фарзона.

*Хазойинул-маоний,* Iб-769.

**МАЛИК** — султон, подшоҳ, ҳукмрон; эга, ҳоким:

Шамъун малик сори боқиб айтти: Мунунг имтиҳони осондур.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-234;

...Ҳурмуз Шайбоний... Ҳурмуз бинни Шайбон қабиласининг малики эрмиш. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695;

≈ **и аллом** — аллома шоҳ; худо, тангри:

Фотиҳасидин хотимасиға дегинча оёти калом малики аллом билан музайян. *Назмул-жавоҳир,* 26;

Ҳазрати малики алломнинг каломи муъжиз низоми Жабраили хужастафаржом воситаси била хайрул-аном алайҳис-салоту вассаломға нозил бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 2:

≈ **и қадим** — оллоҳ таоло:

...малики қадим каломида ва сўз таърифида...

*Назмул-жавоҳир,* 18.

**МАЛИКА** — подшоҳ хотини, малика:

Дебтурларким, бир кеча Шопур тўшакида Малика нола қилиб, уйой олмас эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-214;

**МАЛИКВАШ** — подшога ўхшаш, подшосифат:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Маликваш келиб ҳар сифоти анинг,
Малакваш вале пок зоти анинг.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1263.

**МАЛИКУЛ-КАЛОМ** — сўз подшоҳи, сўз султони:

Мавлоно Лутфий... ки, ўз замонида... туркий ва форсийда маликул-калом эрди. *Мажолисун-нафоис*, 252.

**МАЛИҲ** — 1. ширин, мазали, лаззатли:

Лаблари кулгач, тўкар туз бирла шаккар танг-танг,
Оллоҳ-оллоҳ бўлур эрмиш мунча ҳам кулгу малиҳ.

*Хазойинул-маоний*, IIб-107;

2. гўзал, малоҳатли; чиройли, тўкис:

Зиҳи тилинг «ана афсаҳ» такаллумида фасиҳ,
Сен амлаҳ ўлдунг, агар дилраболар ўлди малиҳ.

*Хазойинул-маоний*, Iб-119;

3. дилкаш:

Орифлар самови мажмаъида кўнгуллар тарвиҳи учун уч нимага муҳтождурлар: равойиҳи тайййиба ва важҳи сабиҳ ва сурати малиҳ. *Насойимул-муҳаббат*, XV-100.

**МАЛЛОҲ** — кемачи, қайиқчи:

Эй Навоий, тиласанг ғам тенгизига соҳил,
Киштии бода бурун топқилу бўлғил маллоҳ.

*Хазойинул-маоний*, IIб-105;

Қари маллоҳлар мундоқ балони,
Кўруб арз эттилар йиртиб яқони. *Фарҳод ва Ширин*, 98;

Сенинг тобеъинг барча маллоҳлар.
Бори баҳр сайрида сайёҳлар. *Садди Искандарий*, 311б15.

**МАЛО** — тўла, тўлалик; жамоат, халқ, эл:

...ва халода хос суҳбатининг маҳрами эрдим ва малода салтанат одотин риоят қилур эрдим.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-130;

Меъдани халилинг ила қил тало,
Неча хало анда сафодин мало. *Ҳайратул-аброр*, 67-16;

**халоу мало** — бўшлиғу тўлалик:

Тилимда зикрингу кўнглумдадур хаёлинг шукр,
Ки бори сенсиз эмас суҳбатим халоу мало.

*Хазойинул-маоний*, IVб-13.

**МАЛОЗ** — паноҳ, паноҳгоҳ:

Дайр пири қулидурменким, анинг даргоҳи
Яхшиларга паноҳ ўлдию ёмонларга малоз.

*Хазойинул-маоний*, Iа-149;

≈ **и аҳлуллоҳ** — авлиёлар пушти паноҳи:

Самарқандға ҳазрати малози аҳлуллоҳ Хожа Носириддин Убайдуллоҳ... хидматиға йибориб эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-35.

**МАЛОЙИК//МАЛОИК** — малаклар, фаришталар:

Малойик алар қошида балоҳат била маъюб...

*Маҳбубул-қулуб*, 58-59;

Абу Усмон Мағрибий дедиким, ул кунки дунёдин кетсам, малойик туфроғ совурғусидурлар.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-80.

**МАЛОЙИКА//МАЛОИКА** — фаришталар; малаклар:

Жаҳон аро бани одам нетиб халос ўлғай,
Ким ул малоикаи осмонғадур нофиз.

*Хазойинул-маоний*, IIб-133;

Ул вақтдур ҳақ таоло малойикага Иброҳим алайҳис-саломнинг сидқ таваккулин бу навъ билдурди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-195;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **и муқаррабин** — худога яқин улуғ фариштталар:
Анбиёи мурсалин еткандин назарларин мақсуддин олмай ва малоикаи муқаррабин назарларин ул сори солмай.
*Маҳбубул-қулуб*, 97-98.

**МАЛОЙИКСИФАТ** — фариштасифат; мусаффо:
Малойиксифат пок зотинг сенинг
Малакваш жами сифотинг сенинг.
*Садди Искандарий*, 245б15.

**МАЛОЛ** — 1. соғиниш, зерикиш; сиқилиш, азият чекиш, қийналиш:
Гар Навоий жони куйгандин бу сўзлар дер, боис
Жон малол ўрниға кўрмас, етса жонондин малол.
*Хазойинул-маоний*, IVб-394;
Кўрингандин ул анга хушҳол бўлғай ва нобуд экандин анга малол. *Маҳбубул-қулуб*, 71;
Андоққим, жоҳу жалолиға вафо бўлмас, меҳнат ва малолиға дағи бақо бўлмас. *Муншаот*, XIII-151;
2. озор, ғам, андуҳ, ғусса, малол:
Малолимдин бори олам қутулсун,
Таним юз минг балодин ҳам қутулсун.
*Фарҳод ва Ширин*, 137;
Уйла ошиқки, ҳижрондин кўруб дарду малол
Шодлиғдин йиғлағай топқанда даврони висол.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, XIV-83;
3. заҳмат:
На эл меҳнатидин малоли анга
На бу ишдин ўзга хаёли анга. *Садди Искандарий*, 323б7.

**МАЛОЛАТ** — малоллик, андуҳ, ғам, ғусса, азият:
Йўқтур андуҳу малолат ўтиға хос мен киби,
Бедилу бечорау бемору бекас мен киби.
*Хазойинул-маоний*, IIб-627;
Нодонлиғ эрур эрда малолатға далил,
Доно улус оллида хижолатға далил.
*Назмул-жавоҳир*, XV-40;
Воқиф эди доя ҳолатидин,
Ишқ офатида малолатидин. *Лайли ва Мажнун*, 66б16;
≈ **дафъи** — ҳорғинликни кетказиш, қайтариш:
Яна улким, мулк ва мол ишидин, бас додхоҳ ишидин фароғат ҳосил бўлса, малолат дафъи учун китобхонаға кирилса, кутубхона аҳли била машғуллуқ қилилса.
*Муншаот*, XIII-130;
≈ **қил-** — озор бермоқ, ранжитмоқ:
Ғаддорки қисмингни малолат қилди,
Ғам кишваридин санга рисолат қилди.
*Назмул-жавоҳир*, XV-39;
≈ **топ-** — озор топмоқ, ранжимоқ:
Топиб келган сипоҳидин малолат,
Юз онча қалъа аҳлидин хижолат. *Фарҳод ва Ширин*, 143.

**МАЛОМ** — айб, таъна; ≈ **айла-** — маломат қилмоқ, айбламоқ:
Ҳаддин ўта ҳар кимки калом ўлди анга,
Ул навъ каломдин малом ўлди анга.
*Назмул-жавоҳир*, XV-44.

**МАЛОМАТ** — таъна, дашном:
Тил илдомидин бўлур ғаромат ҳосил,
Юз навъ надомату маломат ҳосил. *Назмул-жавоҳир*, XV-31:
Бири букким, мунча панд ва насиҳат ва ташниъ ва маломат ва онт ва аймон била бировким, мутанаббиҳ бўлмамиш бўлса... *Муншаот*, XIII-155-156;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **тоши** — таъна тоши, таъна қилиш:
Кулбам атрофида бедоду маломат тошидур,
Гўйиё ёғмиш фалакдин байтул-аҳзонимға тош.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-143;
≈ **айла-** — айбламоқ, ёмонламоқ:
Маломат айлабон айтай деса панд,
Кўрубким, панд эшигин айламиш банд.
*Фарҳод ва Ширин,* 63;

**МАЛОМАТКЕШ** — маломат чеккан, маломатли:
Дарвеш улдурким бўлғай ризоандеш агар ичида бўлса юз неш тоши бўлғай марҳамойин ва маломаткеш.
*Маҳбубул-қулуб,* 62.

**МАЛОҲАТ** — 1. гўзаллик, чирой, ҳусн:
...Ва Шириндек маҳбуби бор эрдиким, оламда анингдек ҳусну латофат ва жамолу малоҳат ҳеч кимда йўқ эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-230;
Ногаҳ ушул хайл аро қотилваше,
Ҳусну малоҳат майидин сархуше. *Ҳайратул-аброр,* 114-23;
Чун малоҳат жон олур ҳусн ичра они истагил,
Хоҳи дилбар кишвари бўлсун Хўтан, хоҳи Ҳабаш.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-252;
2. тузи расо, келишган, мазали; татими ёқимли:
Лабинг малоҳати ғавғо қўпорди оламдин,
Шакарни бўйла киши қайда кўрди шўрангиз.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-233;
3. жозиба:
Лабидин томибу оқиб латофат,
Юзидин оқибу томиб малоҳат. *Фарҳод ва Ширин,* 112;
Равон қўпти бир шўхи чини сиришт,
Малоҳат аро рашки ҳури биҳишт.
*Садди Искандарий,* 294*а*4.

**МАЛСО** — текис, ясси, силлиқ; ≈ **қил-** — йўниб силлиқ қилмоқ, силлиқламоқ; тарашламоқ:
Ариғнинг қилғали малсо харошин,
Қилибон тешанинг пайдо тарошин. *Фарҳод ва Ширин,* 118.

**МАЛУЛ** — ранжиган, ғамгин, хафа, жафо чеккан:
Анга тож ила тахт тушмай қабул
Бу андешадин беҳад эрди малул. *Садди Искандарий,* 251*а*10;
≈ **бўл-//ўл-** — ранжимоқ, кўнгилга оғир ботмоқ, хафа бўлмоқ; қайғурмоқ, озор чекмоқ:
Фақир дедиким: Инсон жинси суҳбат ва ихтилотидин малул бўлуб эрдим, бу ишга ул боис бўлди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-19;
Навоий сўзунгдин малул ўлди эл,
Узун сўзни қўй, ҳарф бошиға кел. *Вақфия,* 715;
≈ **қил-** — хафа қилмоқ, озор бермоқ:
Узр демай қабул қилғайсен,
Йўқки ўзни малул қилғайсен. *Сабъаи сайёр,* 116-19;
Кўнглини ул иш малул қилди,
Чора йўқ эди, қабул қилди. *Лайли ва Мажнун,* 68*б*6.

**МАЛФУЗ** — сўзланган, тилга олинган, сўз билан айтилган:
...ул фатҳа ва замма ва касрадур ва малфуз эътибор қилгай.
*Мезонул-авзон,* XIV-50;
Ва яна аксар малфуз ҳарфиники, ғайри мактубдур.
*Мезонул-авзон,* 28.

**МАЛЪУН** — лаънатланган, лаънати; қарғиш урган:
Риёйи шайхдурким шайтанатдин тавқи лаънатдек,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Солур ўз бўйниға тасбиҳни ҳар лаҳза ул малъун.
*Хазойинул-маоний,* IIб-460;

Булар орасида ўзига қаландар от қўйған малъун, одамийлиғдин мағбун. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-32.

**МАЛҲУЗ** — мулоҳаза қилинган, хотирга келтирилган, эҳтимол тутилган:

Аёққа кирса не тутқай бало муғилони,
Гар ўлса бодиядин каъбаи сафо малҳуз.
*Хазойинул-маоний,* Iа-302;

Азал субҳида малҳузунгни келтур,
Ароға лавҳи маҳфузунгни келтур. *Фарҳод ва Ширин,* 7.

Чун ул ишимда қила олғанча шариъат жониби маръи ва инсоф тарафи малҳуз эрди. *Вақфия,* XIII-169.

**МАМАР(Р)** — ўтиш жойи, йўл; восита, тариқ:

Ушбу мамар бирла насими шамол,
Шаҳр элини айлабон осуда ҳол. *Ҳайратул-аброр,* 53-23;

Фитна хайлиға мамар дарвозаси,
Фитнагар тоқи сипеҳр андозаси. *Лисонут-тайр,* 70-1.

**МАМДУД** — чўзилган, узайтирилган:

Қани сенинг киби маҳбуби оқибат, Маҳмуд,
Ки зилли отифатинг бўлсун эл уза мамдуд.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-118.

**МАМДУҲ** — мақталган:

...Ҳақ таоло лутфидин маъзур ва ҳам мамдуҳлари руҳи равзаи ризвонда масрур ва мабрур бўлсун.
*Мажолисун-нафоис,* 194.

**МАМЗУЖ** — аралаш, аралаштирилган, махлут:

Чархи мийно соғаридин истама нўши ҳаёт,
Не учунким, бодаси мамзуж ўлубтур оғудин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-461;

Майи лаълингға гўёким, ҳаёти жон эрур мамзуж,
Ки ул эрмас зулоли чашмаи ҳайвон эрур мамзуж.
*Мезонул-авзон,* XIV-154.

**МАМЛАКАТ** — 1. давлат, мамлакат:

Эй Навоий, ёр заъфи бузди кўнглум, ўйлаким,
Мамлакат бўлғай хароб, ўлған замон султонға заъф.
*Хазойинул-маоний,* IVб-313;

2. подшоҳлик:

Меҳр чу машриқ сари урди алам,
Олди жаҳон мамлакатин яккалам. *Ҳайратул-аброр,* 52-1.

**МАМЛУ** — 1. тўлиқ, тўла; лиммо-лим:

Бўлуб барча мамлу ул уч юз кема,
Тенгизда кераклик бўлур ҳар нима.
*Садди Искандарий,* 313б1;

Ёш улғайса тоқи муқарнасдур дард,
Балки мамлу сипеҳри атласдур дард.
*Назмул-жавоҳир,* XV-42;

2. тўлин ой:

Чун кўзлари эрди уйқунинг мамлуси,
Ҳам оқибат этти адам ул уйқуси.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-238;

3. тирик; марҳам:

Мамлу анинг ўти бирла жоним,
Жоним не ки мағзи устихоним. *Лайли ва Мажнун,* 72а33;

≈ **эт-** — хотиржам қилмоқ:

Ғайр хаёлин чиқариб жонидин
Мамлу этиб жонини жононидин. *Ҳайратул-аброр,* 114-6;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **айла-//эт-//қил-** — тўлдирмоқ:

Сиришким айлади афлок жафосига мамлу,
Киши не сўз дегай анинг қошида тўфондин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-460;

...тўқуз фалак ҳуққаларин мамлу этиб...

*Назмул-жавоҳир,* 26;

Ул (Эрон бинни Ялош) риоят ва лутф қилиб, раиятни маъмур ва мулкни ободон, хазинани мамлу қилди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-205.

**МАМЛУК** — қул:

Мавлоно Хизрий гўёки бировларнинг мамлуки экандур.

*Мажолисун-нафоис,* 123.

**МАМНУН** — хурсанд, хушнуд, миннатдор, шод:

Меҳмон андин эрди кўп мамнун,
Йўқ дебон қилмади ани маҳзун. *Сабъаи сайёр,* 88-18;

Эрурмен гар бу навъ этсанг мурувват,
Қиёматқа дегин мамнуну миннат. *Фарҳод ва Ширин,* 210;

≈ **айла-** — хурсанд қилмоқ, рози қилмоқ:

Берди муҳлик дард ишқу қўйди миннат жонима,
Мунча бўлғай жавр ила ошиқни мамнун айламак.

*Хазойинул-маоний,* IIб-184.

**МАМНУЪ** — ман этилган:

Менга бу нукта харобот аро бўлди масмуъ,
Ки фано жоми риё аҳлиға бўлмиш мамнуъ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-298;

Қимсага аввалги ҳам мамнуъдур,
Одамидин сўнгғи ғам матмуъдур. *Лисонут-тайр,* 124-5;

Чу ғавғони мамнуъ тутмиш хирад,
Недин ким чу элга кўп ўлди адад.

*Садди Искандарий,* 305а5.

**МАМОЛИК** — юрт, давлат, мамлакатлар, ўлкалар:

Мамоликин учовга қисмат қилди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-189;

Мавлоно Масъуд... йироқ мамоликдин... анинг дарси ишқиға ғурбат ихтиёр қилиб келурлар. *Мажолисун-нафоис,* **139;**

Мамоликка юзланмасун деб халал,
Чиқиб ўтру изҳор қилди жадал. *Садди Искандарий,* 265б16.

**МАМОТ** — ўлим:

Шаҳ этти неча кимса таъйинки бот,
Анга соз этиб барча барги мамот. *Садди Искандарий,* 278б3.

**МАМУҒ** — пахта:

Гунаҳ шуъласин чун чекиб ул тамуғ,
Куюб абри раҳмат нечукким мамуғ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1207.

**МАНБАЪ** — чашма, манба, асос:

Лабинг ҳажрида қон ёшим келур бағрим шикофидин
Ажаб эрмас бу янглиғ сувға бўлса ўт сифат манбаъ.

*Хазойинул-маоний,* Iа-308;

...ва фирдавс тазйин хидматларидаким аҳли каломдин ва мақолдин фазл ва камол зумрасининг мажмаъидур ва илм ва фазлнинг манбаъидур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-127.

**МАНГЛАЙ** — пешона, манглай:

Манглайимдин келтурурмен ўзга саждам гардини,
Кўрган ул бутни гумон айларки, айлармен тобуқ.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-317;

Гоҳ атқиё масожидида алар қадами етган ерга юз қўйдум



www.ziyouz.com kutubxonasi

ва сажда касратидин манглайим терисин сўйдум.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-7-8.

**МАНГРА-** — маърамоқ:
Ҳамал манграб қўюб савр олида бош,
Ки бўлсоқ иккимиз қурбон санга кош. *Фарҳод ва Ширин,* 11.

**МАНЖАНИҚ** — манжаниқ, палахмон:
Оҳим кўнгулни кўюнг аро солса не ажаб,
Гулзор аро Халил тушар манжаниқдин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-490;
Оқибат манжаниқ била ўт ичига оттилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-195.

**МАНЗАР** — кўриниш, шакл; чеҳра, сурат:
Сипоҳеким ахтарида... равнақи била ҳидоятнинг тўқуз пардалиғ манзарин ошурди. *Вақфия,* 716;
Ул ғарибу ошиқу зору қари,
Йўл уза ётиб кўзи манзар сари. *Лисонут-тайр,* 77-4;
≈ **бўл-** — кўринмоқ, кўзга ташланмоқ:
Қасринг уза чарх тоқи манзар бўлсун,
Базминг аро офтоб мижмар бўлсун. *Муншаот,* XII-117;

**МАНЗАРА** — кўриниш:
Баҳр уза симиёйи этмишлар,
Манзари дилкушойи этмишлар. *Сабъаи сайёр,* 170-21.

**МАНЗИЛ** — 1. турар жой; карвонсарой, манзил:
Бу ҳақир бир-икки қатла суҳбатиға ул мутабаррак манзилда мушарраф бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-160;
Эй Навоий, бу биёбон қатъин осон айладинг,
Ашкдин шундоқки ҳар манзилда чекдинг юз булоқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-316;
Хаёлимға келдиким, ушбу соат тўқ таом едук ва манзилғаки бордилар, анда ҳам атъима бўлғусидур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-127;
Гулшан аро икки кишига сиқғуча манзил,
Булбул била гулдек икимизга ватан эрди.
*Хазойинул-маоний,* IVб-608;
2. йўл, масофа, работ:
Илоҳий, йўл эрур беҳад қатиқ манзил йироқ асру,
Навоий бирла сен бўлсанг, етар манзилға аввал гом.
*Хазойинул-маоний,* IIб-421;
Қолди Навзарға чунки бир манзил,
Беша ичра мурур эди мушкил. *Сабъаи сайёр,* 152-1;
≈ **и мақсад** — мақсад маскани:
«Мим»и очиб манзили мақсадға йўл
Балки бу манзил аро сарчашма ул. *Ҳайратул-аброр,* 4-12;
≈ **эт-//қил-** — жойлашмоқ, ўринлашмоқ, истиқомат қилмоқ:
Жуз жуду сахо уйини манзил қилма,
Имсокни сахо юзига ҳойил қилма.
*Назмул-жавоҳир,* XV-18;
Ҳажр ўқининг манзили бўлмоқ кўнгул не судким.
Еткач — ўқ ўтти ҳадангинг анда манзил қилмайин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-483;
≈ **яса-** — турар жой қурмоқ:
Ул ҳазрат ҳавлиларининг ичинда ер иноят қилиб, бериб эрдиларким, фақир ўзига муҳтақир манзил ясабмен.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-15.

**МАНЗИЛАТ** — мартаба, даража, тутган ўрин; мақом:
Манзилатда чархи олийдин рафеъ,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Фусҳат ичра арш азмидин васеъ. *Лисонут-тайр,* 63-4;
Хожа Алоуддин... андоқ маълум бўлурким... бийик манзилат ва ёруғлуғларға мушарраф бўлубтур...

*Мажолисун-нафоис,* 189;
Яна ул ҳазратнинг фалак мартаба даргоҳида ва сипеҳр манзилат боргоҳида арзадоштим будурким...

*Вақфия,* XIII-172.

**МАНЗИЛАТЛИҚ** — қадр-қимматлик, даражалик, рутбалик:
...ва байтул-ҳарам манзилатлиқ балдаи фохирасининг шимол ҳаддида. *Вақфия,* XIII-169.

**МАНЗИЛГАҲ//МАНЗИЛГОҲ** — тушар жой, турар жой, макон:
Не воқиф васл мисри ичра манзил айлаган шоҳе
Гадодинким, анга вайронаи ҳажр ўлди манзилгаҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-571;
Мени хокийға ҳам чархи сабук гом,
Сукун манзилгаҳида берса ором. *Фарҳод ва Ширин,* 218;
Бир хобгаҳи ниҳони ичра
Манзилгаҳи уммаҳони ичра. *Лайли ва Мажнун,* 55а6.

**МАНЗУМ** — интизом ва тартибга туширилган:
...не ул таркиб ва адо била манзум китоб тартиб берибдурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-48;

≈ **эт-//қил-//айла-** — назмлаштирмоқ, шеър қилмоқ:
Бўйла аҳвол ила мени мазлум,
Мунча фурсатда қилғаним манзум. *Сабъаи сайёр,* 209-1;
Бу хайл ки бу дам ўлди маълум,
Ким айладилар бу қисса манзум. *Лайли ва Мажнун,* 60а2;

≈ **ўл-** — тизилмоқ:
Бу дурлар манзум ўлғусидур,
Қулоқ солғанға маълум ўлғусидур. *Фарҳод ва Ширин,* 23,

≈ **кўргуз-** — назм (шеър) ҳолига келтирилмоқ:
Бу байт арконин назм аҳлининг солим табъ ва мустақим зеҳни икки мисраи била манзум кўргузди.

*Мезонул-авзон,* XIV-135.

**МАНЗУМА** — манзум; шеърий асар:
Ва жавоҳири манзумаким хирад сайрафийси басорат айнагин кўзига қўюб... *Назмул-жавоҳир,* 15.

**МАНЗУР** — кўрилган, қаралган; назарга тушган; назардан ўтиб мақбул бўлган:
Чун керактур пок кўз манзури бўлмоқ пок юз,
То юзунг бор, ўзга юз кўрмак эмас имкон кўзум.

*Хазойинул-маоний,* IVб-438;
Яъни буки тутқач анда манзил
Манзури эди бари қабойил. *Лайли ва Мажнун,* 89а2;

≈ **и даврон** — замонда маъқул бўлган:
Бор эди манзури даврон офати,
Ишва бирла инс ила жон офати. *Лисонут-тайр,* 190-7.

**МАНИШ** — феъл-хўй, табиат, характер:
Деди нуктапардози доно маниш,
К-эй нуктадин зотингга парвариш.

*Садди Искандарий,* 285б9.

**МАНИЪ** — қўлга олиниши қийин, мустаҳкам (қалъа); ман қилувчи, қайтарувчи:
Меҳр ила гар келди чарх айвони, рифъатдин маниъ,
Жой қўйған дайри тоқин англағил андин рафиъ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-293.

**МАНКУБ** — 1. ёмон аҳволга дучор бўлган, эзилган, бадбахт:
Айбжўй маъюб, айбгўй манкуб. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-63;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ки барида аъдоси манкуб эди,
Кириб илкига улча матлуб эди.

*Садди Искандарий*, 255б14;

2. манфур, лаънати; жирканч:

Нафс маъмури ҳаво мағлуби ҳам,
Сидқ мардуди, сафо манкуби ҳам. *Лисонут-тайр*, 6-6;

Ғолиб душманедур доим ўзи анга мағлуб, қоҳир адуведур ҳамиша вужуди анга манкуб. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-64;

Қотибки қулогпойи зоғи мулаввас аёғидин манкуброқ... *Маҳбубул-қулуб*, XIII-46.

**МАНКУҲА** — никоҳли хотин:

Тафаҳҳус қилғандин сўнгра билдиким, Урёнинг манкуҳасидур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-223;

Шайх Абулқосим Қаширийнинг манкуҳаси... *Насойимул-муҳаббат*, XV-101.

**МАНО** — Маккадаги машҳур Мано тоғи:

Исмоил алайҳис-саломниким, қурратул-айни эрди, тенгри ризоси учун Мано тоғи устида аёғ-илкин боглаб, қурбон қилурға пичоқ бўғзиға сурди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-198.

**МАНОБ** — ўринда туришлик, ўринбосарлик; **ноиб маноби** — ўринбосар:

Варақни килки айлар чогда тасвир,
Бўлуб ноиб маноби килки тақдир. *Фарҳод ва Ширин*, 103.

**МАНОЗИЛ** — манзиллар:

Не бўлди Ясрибу Батҳо аро ўқутсамким,
Аё манозилу салмо фаайна салмоки.

*Хазойинул-маоний*, IVб-654;

≈ **айла-** — йўл босиб ўтмоқ:

Хидматида қурби ҳосил айлаган,
Йўлида қатъи манозил айлаган. *Лисонут-тайр*, 22-6.

**МАНОЙИҚЛИҚ** — салобатли, жозибадор:

Изҳори бу навъ ақида эрдимким, бу навъ ғариб манойиқлиқ ва кўп чошнилиқ ва нозук хаёллиқ, салис иборатлиқ... шеър фақир кўрмайдурмен. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-14.

**МАНОЛ** — мулк, хазина, уй-жой:

Фаридун чоғидин йиғилган манол
Топиб шоҳдин шоҳға интиқол. *Садди Искандарий*, 266б17.

**МАНОР//МАНОРА** — нур манбаи; нур минораси; минора:

Қушеким тушса, оҳим гирдобидин ҳеч чиқа олмас,
Биров янглиғки қолғай эшики боғлиқ манор ичра.

*Хазойинул-маоний*, IIб-554;

Ким этса манора учи воя,
Бирдур чиқару тушарда поя.

*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 803.

**МАНОСИБ** — мансаблар, амаллар:

Ҳам ушбу тарихда эрдиким, фақир сипоҳилиқдин мутанаффир бўлуб, маносибни тарк қилиб, мулозиматни ўксутуб эрдим. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-19.

...куллий маносибнинг куллиётидин жузвий умурнинг жузъиётиға дегинча... *Вақфия*, XIII-159.

≈ **и зоҳирий** — кўриниб турган, мавжуд мансаблар:

...улуғ маносиби зоҳирийни ва подшоҳнинг тақарруб ва хусусиятини тарк қилиб, Мавлоно Муҳаммад Табодгоний хизматиға бориб... *Насойимул-муҳаббат*, XV-160.

**МАНОТ** — исломгача бўлган арабларнинг бути (Лот ва Манот):

Кўр Навоийники кўнгли уйидур бутлар ила,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Уйла бутхонаки анда тўладур Лоту Манот.
*Хазойинул-маоний*, I6-101;

Уйла даъвиға бу навъ исботдин,
Қўрқмассанму Маноту Лотдин. *Лисонут-тайр*, 83-16.

**МАНОФИЪ** — манфаатлар, фойдалар:

Сафар манофиъи зикрида. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-78;

Яна бир алардин Дарижаз суйи,
Манофиъда ул навъким — раз суйи.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1383.

**МАНОҚИБ** — сифатлар, фазилатлар, гўзал хислатлар; ҳунар; мадҳ, сано:

Ложарам бу шариф силсиланинг маноқибий шарҳин ва аҳволин аларнинг баъзи қудсия калимотлари билаки, маориф нигорхоналарининг рақамзадаси бўлубтур, мискиятул-хитом қилилди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-139;

...ҳар кишиға бу азизлар зикр ва маноқибидин вақт хуш бўлса боис ва мутасаддини дуойи хайр била ёд қилсунлар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-43.

**МАНСАБ** — рутба, мартаба, даража, мақом, амал:

Ардашер муддао изҳор қилдиким, Ардувон анинг отаси мансабин бериб йиборгай. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-208;

Хожа Ҳусайн Кирангий... йиллар садорати олий мансабида мутамаккин эрди. *Мажолисун-нафоис*, 166;

Мансабда андоқки, қўрчи ва сувчи ва хизоначи ва иеракяроғчи... йўсунлуғ кўптур. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-117;

Яна бир адолари борки, баъзи алфознинг сўнгғида «ч, и» ки, «чи» лафзидур, орттурурлар, ё мансабнинг, ё ҳунарнинг, ё пешанинг изҳори учун...
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-116-117;

≈ **и воло** — олий мартаба, юқори даража:

Ким бизга етишти бу сифат мансаби воло. *Вақфия*, 716.

**МАНСУБ** — тегишли, доир; тааллуқли:

Мавлоно Дарвеш Деҳақий... хиштмоллиқ санъатиға мансубдур. *Мажолисун-нафоис*, 177;

Аммо даврон боғининг хас ва хошок ойинлари ва елдек бесабот ва тамкинлари, кўзига ҳилм аҳли оғирлиққа мансуб ва гаронжонлиқ била маъюбдурлар. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-54;

≈ **қил-** — бирор нарсага тегишли, алоқадор қилмоқ:

Ўт ичра тушса бўлур нисбати самандардек,
Кишики, ишқинг ўтиға ўзин қилиб мансуб.
*Хазойинул-маоний*, I6-60.

**МАНСУБА** — 1. тикланган, қурилган; ўйинда ҳийла ва тадбир:

Бу арсада қаю мансуба дафъини қилайин,
Солур сипеҳри мулоиб чу ҳар дам ўзга ўюн.
*Хазойинул-маоний*, II6-454;

Ки ногаҳон сипеҳри бемадоро,
Ажаб мансуба қилди ошкоро. *Фарҳод ва Ширин*, 133;

2. алоқадорлик, мансублик:

...фалак мансубаларидин бир-биридин қойим айрилишқанлари ва берк ерлар ҳисор қилиб тушганлари.
*Лайли ва Мажнун*, 74-20;

Ўртада зоҳир бўлиб аъжубалар,
Балки беҳад юзланиб мансубалар. *Лисонут-тайр*, 162-16.

**МАНСУР** — 1. ғолиб, ғалаба қозонган, зафар топган:

Қубод Румға черик тортиб, музаффар ва мансур ёнди.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-224;

2. шахс исми:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мунсариҳнинг мусаммани солимидурки, доирағa дохил эмас, ва Дарвеш Мансурнинг «Аруз»ида мусбатдур.
*Мезонул-авзон*, XIV-164.

**МАНСУРА** — ғолиб, зафар топган; **асокири мансура** — ғолиб аскарлар:
Ҳам мавкиби ҳумоюндинким, гарди сурмасидин адолат ва нусрат кўзлари равшан ва асокири мансураким, тиғлари сувидин фатҳ ва зафар биёбони гулшандур.
*Муншаот*, XIII-145.

**МАНСУРАН** — ёрдам олган ҳолда; **ҳабоан мансуран** — тамоман паришон; бор-йўқни совуриш:
Бу муддатдин сўнгра, чун мажозий мамлакатиға завол бўлди ва ҳар лаҳзада мулк ва хидам ва ҳашами ҳабоан мансуран бўлур эрди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-130.

**МАНСУХ** — бекор, амалдан қолган, бекор қилинган; эътиборсиз:
Фано тариқида ҳар кимки ҳосил этти русух,
Риёу зуҳд онинг оллида эрур мансух.
*Хазойинул-маоний*, IIб-111;
≈ **айла-** — эътиборсиз қилмоқ, йўқ қилмоқ:
Хотири топмайин хирадқа русух,
Ишқ айлар эди ани мансух. *Сабъаи сайёр*, 62-26.

**МАНТИҚ** — 1. сўз, ифода, нутқ:
Тўтию шорик агар нотиқдурур,
Ҳар бирига ўзга бир мантиқдурур. *Лисонут-тайр*, 192-17;
2. мантиқ илми, логика:
Бири мантиқ русумида рақамкаш,
Бири ҳайъат руқумиға қаламкаш. *Фарҳод ва Ширин*, 128;
≈ **и ишқ** — муҳаббат сўзлари; ишқ илми:
Мантиқи ишқ ичра ошиқни тасаввур айла навъ,
Фард бўлғанларни бу йўлда анга афрод бил.
*Хазойинул-маоний*, Iб-382.

**МАНТИҚИЙ** — мантиқий; такаллумли:
Ўлки ҳадду расм қўяр мантиқий,
То буки ҳайвоний била нотиқий. *Ҳайратул-аброр*, 59-2.

**МАНТУ** — манти:
...улоба ва манту ва қуймоғ ва уркамочни ҳам туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-116.

**МАНТУҚИЙ** — унинг ҳаққига айтилган:
Чун ул ўзининг халқидин урди дам
Мантуқий эди кунту набийян фафҳам.
*Муҳокаматул-луғатайн*, I.

**МАНФААТ** — фойда; даромад:
Қиши манфаат учун шер асрармен дегаймy ва хосият топар умидиға заҳр егайму? *Маҳбубул-қулуб*, XIII-62.

**МАНФАХ** — пуфлаш; шамол чиқадиган жой; темирчиларнинг ўтни пуфлайдиган дами:
Фироқ ўтики бало огзидур анга манфах,
Мисол дўзаху жаннатдурур ул дўзах.
*Хазойинул-маоний*, IIб-62.

**МАНФИЙ** — йўқ қилинган; салбий; инкор қилинган; ≈ **ўл-** — йўқ бўлмоқ, инкор қилинмоқ:
Ишқ ўзлук нафъйи айлар, зуҳд ила тақво не суд,
Чун вужудунг манфий ўлди, кибру истиғно не суд.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-128.

**МАНШАЪ** — бирор нарсанинг ўрни, бошланиши, келиб чиқиш жойи; табиат, асл; ўзак:
Аммо туркий ва форсий ва ҳиндий асл тилларнинг маншаъидур... *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-107;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Таваллуд ва маншаъи Бағдоддин ва Абу Савр мазҳабида бўлур эрмишки, Имом Шофиййнинг улуғроқ шогирдидур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-79.

**МАНШУР//МАНШУРА** — 1. шаҳодатнома, фармон, ёрлиқ:
...ва давлат маншурин илгимга берди ва ул маншур мазмуни бу эрди. *Вақфия*, XIII-162;
Дилраболар доғи жоним сафҳасида гўйиё,
Дард эли ишқим учун муҳр айлаган маншур эрур.
*Хазойинул-маоний*, Iб-204;
Ҳар лаолий маншураким фикрат ғаввоси сафо зужжожасин бошига тортиб... *Назмул-жавоҳир*, I.
2. тарқатиш, ёйиш:
Қавс анга бир ёки чу тортиб кучун,
Ости фалак тоқиға маншур учун. *Ҳайратул-аброр*, 39-11;
≈ **и давлат** — шоҳ фармони:
...бу маншури давлат сипеҳр тоқиға осилса ери бор.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-123;
≈ **тила-** — ёрлиғ истамоқ:
Тилаб маншур ул тутмай мусаллам,
Мусаллам тутмай ул истарда бу ҳам.
*Фарҳод ва Ширин*, 103.

**МАНШУРЛУҚ** — имтиёзлилик:
Эй Навоий, жонни туфроқ айлағил фақр аҳлиға,
Истасанг маншурлуқ ул хайли олийшон аро.
*Хазойинул-маоний*, IIб-11.

**МАНЪ** — тақиқ, тўхтатиш, йўл бермаслик:
Манъ ва наҳй туфроғин оғзиға урмоқ авло, балки тоқ ё манордин ани учурмоқ авло. *Маҳбубул-қулуб*, 34;
Кимгаким ҳуббу буғзу манъу ато,
Ҳақ учун бўлди жазм бил они. *Арбаин*, XV-56;
≈ **и шаҳодат** — гувоҳликдан бош тортиш:
Кимки ғанимат учун айлар ғазо,
Манъи шаҳодат анга басдур жазо. *Ҳайратул-аброр*, 161-26;
≈ **эт-//қил-** — тақиқламоқ, тўсмоқ, тўхтатмоқ:
...алар амри маъруд қила олмасалар арз қилсалар, то судур шаръ йўсуни била аларни манъ қилсалар.
*Муншаот*, XIII-130;
Вагар манъ қилдию ер тутмади,
Не иш таркини ким бу дер тутмади.
*Садди Искандарий*, 259*а*9;
Таним чун ишқ асири айладинг, манъ этма оҳимни,
Чу қил ўт узра тушти, дуд қилмоқтин эмас чора.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-302;
≈ **и куллий қил-** — бутунлай тақиқламоқ:
Манъи куллий қилдилар ул ҳолдин,
«Мантиқут-тайр» узра қилу қолдин. *Лисонут-тайр*, 206-18.

**МАНҚАБАТ** — хислат, фазилат, ҳунар; мадҳ, сано;
...бу навъ шарҳға еткурурким, олий ҳазрат вилоят манқабат кошифи улум... анбиё қисматгоҳи илми ўн оламга эканлардин юз батар ортуқроқгур... *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-7;
Жондин бадани ичра ул нишон бўлғусидур,
Ҳар нуктада манқабат аён бўлғусидур. *Назмул-жавоҳир*, 11;
≈ **бўл-** — мақтамоқ:
Мир Ҳож... кўпрак қасидаси манқабат бўлғай.
*Мажолисун-нафоис*, 100.

**МАНҚАЛ** — оташдон, манқал:
Анинг манқали шийра тазйин келиб,
Мунунг шийраси манқал ойин келиб. *Муншаот*, XV-93;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Манқалда уду сандал агар айласанг ўтун,
Бир лаҳза дуд бирла шарориға арзимас.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-227.

**МАНҚУЛ** — нақл этилган, ҳикоя қилинган, бировнинг айтганларидан кўчирилган:

Дебтурларки, субҳдин бурун ва алардин манқулдурки, дебтурларки, агар ер юзида Хожа Абдулхолиқ фарзандларидин бири бўлса эрди... *Насойимул-муҳаббат,* XV-127;

Мавлонодин манқулдурки, бир рамазон ойида Шайхнинг масжидининг имоми ғойиб эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-159;

≈ **бўл-** — айтилмоқ, ҳикоя қилинмоқ:

Атиббодин не сўзким бўлди манқул,
Кўрунди шаҳга бир-бир бори маъқул.
*Фарҳод ва Ширин,* 94.

**МАНҚУТ** — нуқталанган, нуқта қўйилган:

Кўнгул саҳифасидин рафъ қил хавотирни,
Ки сафҳа зойиъ ўлур чун чибин қилур манқут.
*Хазойинул-маоний,* IIб-284.

**МАНҚУШ** — нақшланган, безалган, нақшин:

Ўзи нақшу ўзи манқушу наққош,
Киши бу сирни мендек қилмади фош. *Фарҳод ва Ширин,* 4.

**МАНҒИТ** — мангит (қабила номи):

Яна манғит ўзбак била ёндашиб,
Ики зулфдек тузлари чирмашиб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1331.

**МАНҲИЙ** — ман қилинган, тақиқланган, қилиб бўлмайдиган ишлар:

Буларнинг аввал ишлари тавбадурким, ҳақ субҳонаҳу ва таоло барча манҳий ишлардин аларға ижтиноб каромат қилғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-67;

Манҳийдур улки ошкор тоат этгай, ошкор маъсиятға кўрким не етгай. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-68.

**МАНҲУС** — бехосият, наҳсга қолган; шум, бадбахт:

Неча бум фарзанди манҳусдур,
Ўз олида хушжилва товусдур. *Садди Искандарий,* 323б17;
Нетай, минг зебу зийнат бирла товус,
Ки бўлғай ҳамнишини буми манҳус. *Фарҳод ва Ширин,* 19.

**МАОБ** — сиғиниш жойи, паноҳгоҳ; қўшма сўзларнинг иккинчи компоненти сифатида «соҳиб, эга» каби маъноларни билдиради:

Бу балоғатмаоб ва фазойил интисоблар...
*Мажолисун-нафоис,* 194;

Чиқиб нақбдин шоҳи гардунжаноб
Анинг бирла донойи ҳикматмаоб.
*Садди Искандарий,* 277б4.

**МАОД** — қайтиб бориладиган жой:

Ким бу дафтар назмидин кулли мурод,
Чунки муржеъ майли эрдию маод. *Лисонут-тайр,* 210-11.

**МАОДИН** — конлар, хазиналар:

Бу маодин жавоҳирни эҳтимом била назм силкига тортмоқнинг тақрири. *Садди Искандарий,* 322б1.

**МАОЗАЛЛОҲ** — худо паноҳ берсин, худо сақласин:

Қадинг нахли хаёли кўздадур, эй навбаҳори ҳусн,
Маозаллоҳ агар они қўнғарғай сели мужгоним.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-406;

Вагар бошласанг айламай ниқиёд,
Маозаллоҳ ойини жаҳлу инод. *Садди Искандарий,* 268а14.

**МАОЙИБ** — айблар, нуқсонлар; хатоликлар:

Ўзунгни асра бир дам, бўлма ғойиб,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ки даҳр аҳли тилаб топмас маойиб.

*Фарҳод ва Ширин,* 123;

Аларнинг агар ройи сойиб эса
Вагар фикрида юз маойиб эса. *Садди Искандарий,* 321б12.

**МАОЛ** — 1. оқибат, пировард, натижа:

Неча кун чун бу навъ эди анга ҳол,
Зоҳир эрмас эди ишига маол.

*Садди Искандарий (Хамса),* 989;

Жадал аҳлининг мадрасада қийлу қоли ҳам худписандлиққа тортар маоли. *Маҳбубул-қулуб,* 101;

2. мазмун; маъно; мақсад:

Тақвойи зоҳирига, Навоий, не эътибор,
Ҳайрондурур чу ақли кулл анинг маолида.

*Хазойинул-маоний,* IIб-547.

**МАОЛИЙ** — эътиборли, баланд мартабали:

Мавлоно Риёзий... ҳам шоир, ҳам маолий эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 69.

**МАОНИЙ** — маънолар, тушунчалар:

Анга бу баски, жаҳон мулкин олди сўз бирла,
Чекиб сипоҳи маоний дами фусунсози.

*Хазойинул-маоний,* IIб-376;

Файз еткач ул маонийдин манга
Топти белгу назми Фонийдин манга. *Лисонут-тайр,* 210-5;

Анинг бирла кони маоний кутуб,
Йўқ арзи кутуб осмоний кутуб.

*Садди Искандарий,* 241а17;

Жисм ўлди жаҳон бу жисмнинг жони ҳам ул,
Баҳр ўлди маони гуҳарафшони ҳам ул.

*Назмул-жавоҳир,* 24;

≈ **абкори** — янги-янги маънолар:

Алар зикридаким, ҳоло замон саҳоифида маоний абкори аларнинг дақиқ табълари ҳуллабофлиғидин назм либоси киядур. *Мажолисун-нафоис,* 83;

≈ **хазойини** — маънолар хазинаси:

Ишлари маоний хазойинидин маърифат жавҳарин термак ва эл файзи учун вазн силкига назм бермак.

*Маҳбубул-қулуб,* 26;

≈ **шабистони** — маъно жумбоқлари:

Ҳамул ўтғаким, назм шамъин тутуб, маоний шабистонини ёрутуб... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-20;

≈ **ғаробати** — маъно ажойиблиги:

...маоний ғаробати ва адо салосати дилпазир боғламоқда сувбат бор. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-131;

≈ **топ-** — мазмунлар, маънолар топмоқ:

...ҳатто уйнинг маҳзунот ва махфиёти ўрниға ҳам мунда махфий ва мактум хаёлот ва маоний топса бўлур.

*Мезонул-авзон,* XIV-137-138;

**жоми маоний тут-** — маънолар жоми, маънолар қадаҳини тутмоқ:

Бу янглигки жоми маоний тутуб,
Малак хайлиға дўстгоний тутуб.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-56.

**МАОНИЙЛИҚ** — маъноли; сермазмун:

...пок алфоз ва маонийлиқ ашъори ишқ аҳли орасида ғавғо ва важду ҳол анжумани фазосида алоло солибдур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-42.

**МАОРИФ** — 1. илм-фан, маърифат, билим:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ҳазрат Қосим Анвор... ҳақойиқ ва маориф адосида назм либоси дилпазирроқ учун илтифот қилур экандурлар.
*Мажолисун-нафоис*, 5;

Хожанинг ҳақойиқ ва маорифи кўп бор.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-161;

2. равшанлик:

Чун аларнинг ашъори маориф нисори андин машҳурроқдурки, иродға эҳтиёж бўлғай. *Насойимул-муҳаббат*, XV-184;

3. асарлар, китоблар:

Ҳазрати Махдумий Нуранким, алар васфида бу навъ нукта сурубтурлар, аларнинг маорифидин баъзи сўз келубтур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-139;

Ложарам бу шариф силсиланинг маноқиби шарҳин ва аҳволин аларнинг баъзи қудсия калимотлари билаки, маориф нигорхоналарининг рақамзадаси бўлубтур, мискиятул-хитом қилилди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-139.

**МАОРИФПАНОҲ** — илм-маърифат ҳомийси:

...мурод бу мубҳам адодин ул ҳазратқа жаноби маорифпаноҳ Хожа Ҳофиз Али Жомийдур...
*Насойимул-муҳаббат*, XV-170.

**МАОСИР** — мақбул иш, ҳаракат; эскидан қолган яхши белги ва асарлар, нишоналар:

Не даврида олтидин маосир,
Не жисмида тўртдин аносир.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 660.

**МАОФ** I — афв этиш; кечириш; ≈ **тут-** — авф этмоқ, айбсиз ҳисобламоқ, кечирмоқ:

Улки дўзах ўтидин ишқ аҳлини тахвиф этар,
Ишқ ўтин чун кўрмамиш тутмоқ бўлур ани маоф.
*Хазойинул-маоний*, IIб-307;

≈ **айла-** — гуноҳини кечирмоқ, афв қилмоқ:

Халойиқ бошидин олиб эҳтиёж,
Маоф айладук икки йиллик хирож.
*Садди Искандарий*, 282а5;

≈ **бўл-** — кечирилмоқ:

Мавлоно Муин Воиз... шеърида вазн, қофия ва радифға муқайяд эмас эса маоф бўла олур. *Мажолисун-нафоис*, 144.

**МАОФ** II — қайтган холи: кўнглига урган, безор:

Улус кўнглига тушмаеун инҳироф,
Ки бари эрур бу юруштин маоф.
*Садди Искандарий*, 312б21;

≈ **қил-** — чеклантирмоқ:

Ул ажзиға эътироф қилса,
Ҳамдингдин ўзин маоф қилса. *Лайли ва Мажнун*, 55б7;

**МАОШ** — тирикчилик, яшаш; ҳаёт, турмуш учун зарур маблағ:

Ҳар кимки яқин анга муҳаққақ бўлди,
Оллида маош ишида равнақ бўлди.
*Назмул-жавоҳир*, XV-34;

Бу жумладин ўз маошимға сойир авомдин бирининг маоши ўтгунча иссиғ-совуғ дафъи учун бир турма тўн даги мунга муносиб емакка конеъ бўлуб... *Вақфия*, XIII-169;

≈ **асбоби** — тирикчиликка керакли нарсалар:

Оқила бўлса, рўзгорға андин салоҳ ва интизом ва маош асбобиға андин тартиб ва саранжом.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-33;

≈ **мазрааси** — тириклик, ширин ҳаёт:

Яна ул эрдиким, чун ул ҳазрат ҳукми жиҳатидин ва такли-



www.ziyouz.com kutubxonasi

фи сабабидин маош мазрааси ёбис қолмасун деб, бирор нима зироатқа иштиғол кўргуздум. *Вақфия,* XIII-169;

≈ **осудалиғи** — тинч ҳаёт:

Ноамнлиқ ўлди халқ фарсудалиғи,
Амн ичра бўлур маош осудалиғи. *Назмул-жавоҳир,* XV-28;

≈ **айла-** — яшамоқ:

Анинг коми бирла тириклик эрур,
Маош айламак аждаҳо комида.
*Хазойинул-маоний,* IIб-413;

≈ **ўткар-** — тирикчилик қилмоқ; ҳаёт кечирмоқ:

Бир кун анга масмуъ бўлдиким, Довуд алайҳис-саломнинг айби будурким, байтул-молдин маош ўткурур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-222;

Мавлоно Осимий... савдо ва тижорат била маош ўткарур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 120.

**МАР(Р)** — саноқни кўрсатадиган, яъни юз мингга тенг, лак:

Магарки англади хумсул·муборак асрорин,
Ки сони бу адад ўлмиш, агарчи юз мардур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-713.

**МАРАЗ** — 1. касаллик, беморлик:

Ва аларнинг маразида Шайх Садриддин Куниявий нёдатқа келди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-150;

...ич оғриги марази била оламдин ўтди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-160;

Мараз-сиҳҳат била бўлгай мубаддал,
Ано-қувват била бўлгай мубаддал. *Фарҳод ва Ширин,* 84;

2. мубталолик:

Недин солғасен кимсага бир мараз
Ки топмас даво бўлса жонинг эваз.
*Садди Искандарий,* 284а14;

3. ташвишлик:

Олмақ эрур қасд анга бермак ғараз
Бу ҳам ул иккидек эрур бир мараз. *Ҳайратул-аброр,* 87-10;

≈ **дафъ бўл-** — касалдан, дарддан холи бўлмоқ:

Бу фақирнинг ҳолидин хабар топгандин сўнгра ҳар кун қадам ранжа қилиб, улча қондаи шафқат ва ёрлиғ ва тариқи муҳаббат ва ғамхорлиқ бажо келтурур эрдилар — ангачаки мараз дафъ бўлди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-97;

≈ **пайдо бўл-** — касалликка учрамоқ; чалинмоқ:

...анинг икки эгнидин андоқ мараз пайдо бўлуб эрдики, оғриғига одамизод мағзидин ўзга ҳеч нима таскин бермас эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-188.

**МАРАЗЛИК//МАРАЗЛИҚ** — касаллик, бетоблик, беморлик:

Ошиққа гарчи заъфу маразлиқдурур мизож,
Маъшуқ зикри ул маразга эрур илож.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-44;

Маразлик захми кўп тандин баёни кўнглум афғони.
Бузуғдин ўйладурким чўғз қилгай дам-бадам нола.
*Хазойинул-маоний,* Iб-569.

**МАРАЛ** — кийик (урғочиси):

Яна суйқуннинг ҳам эркагин «буғу» ва тишисин «марал» дер. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115;

Бугую марал найситонида сайд,
Шакардин борининг аёгида қайд.
*Садди Искандарий,* 283б10.

**МАРАММАТ** — таъмир, ислоҳ, тузатиш; ≈ **қил-** — ислоҳ, такмил қилмоқ; тузатмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мадраса ва хонақоҳ орасидаким, тош солибдурлар — қачон бузулурдек бўлса, йилдин йилға мараммат қилсункким, мусулмонларға ўтар-борур душвор бўлмағай. *Вақфия,* 721.

**МАРАС** — ит бўйнига тақиладиган арқон:

Банди зулфунг бўйнума тушгач ҳалок этди мени,
Итга жоно ҳеч ким ўлтургали тақмас марас.
*Хазойинул-маоний,* Іб-255.

**МАРАҚ** — шўрва; *кўчма* қайноқ:

Сўзу гудозин ҳам дегали маҳваш топмоғандин аламн ва розин айтқали мушфиқе кўрмагандин ғами марақ воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 231.

**МАРБУТ** — алоқали, боғли, тааллуқли:

Ҳеч ким ҳақиқат илми баёнин андоқ марбут ва мазбут баён қилмайдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-152;

Мавлоно Абдуллоҳ... ҳоло авқоти мазбут ва мақолоти марбут зоҳир бўлур... *Мажолисун-нафоис,* 93;

≈ **айла-** — боғламоқ:

Руҳга шева Калимуллоҳ ишин қилмоқ фош,
Нафс фирьавнлиқ асбобини айлаб марбут.
*Хазойинул-маоний,* IVб-285.

**МАРВИЙ** — ривоят қилинган:

Кўп ахлоқи ҳамида андин марвийдурур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-155.

**МАРГ** — ўлим, фано, ажал:

Ишқинг ўтинки яшурдум эл аро ёйди рақиб,
Ким иситмани ниҳон тутса қилур марг аён.
*Хазойинул-маоний,* Іа-335;

Гар юз йил улки комронлиғ этти
Чун топмади маргдин амонлиғ нетти?
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-78;

≈ **ваҳми** — ўлим ваҳмаси:

Бу кун ҳолимға ҳайронмен басе,
Марг ваҳмидин паришонмен басе. *Лисонут-тайр,* 122-15;

≈ **уйқуси бос-** — қаттиқ ухламоқ:

Бахтим уйғонмас бу нафхи сурдек фарёд ила,
Менки марг уйқуси босқанларни дермен уйғатай.
*Хазойинул-маоний,* IIб-582.

**МАРГЛИК** — ўлганлик, жонсизлик, фанолик:

Лек учунчи кун анга бебарглик,
Айлади зоҳир биёбон марглик. *Лисонут-тайр,* 56-8.

**МАРД** — 1. эркак:

Шайх Абдуллоҳ... анинг уйида зану мард хуштабъдурлар.
*Мажолисун-нафоис,* 161;

2. жасур, ботир; диловар; содиқ:

Бу хайл ичра бор эрди раҳнаварди,
Мусофир шеваи озода марди. *Фарҳод ва Ширин,* 103.

**МАРДАК** — 1. одамча; пасткаш одам:

Фалони мардак ар сотти саройин,
Демаким, ул саройин яхши тузди.
*Хазойинул-маоний,* IVб-741;

2. нодон, ақлсиз, енгил табиат:

Ул демиш бўлғайки, нохушнуд мардакдурки, ҳар не анинг иликига тушубтур, ани забт қилмай бориблурки, яна мулк олғай дебтур ва аёғни ичибтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-168;

≈ **и хар** — нодон, тентак:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мундоқ махдум хизматин ихтиёр қилған мардаки хар.
*Маҳбубул-қулуб,* 129.

**МАРДОН** — мардлар; эрлар:

Бузургвор мардонлар файзиға мушарраф ва мукаррам бўлмоқ... *Маҳбубул-қулуб,* 154.

**МАРДОНА** — 1. мард, баҳодир; эр:

Менмену ул ойғами сен ҳам агар мардонасен,
Дарду ғам чек, истама кому фароғат, эй кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* IIб-383;

Қучти истаб раҳрави фарзонани,
Якжиҳатлиқ бобида мардонани. *Лисонут-тайр,* 89-18;

2. мардларча, ботирларча:

Қилдин иничка қиличдин итик йўлдур ҳам ким бу йўлни мардона қатъ қилса эр улдур. *Маҳбубул-қулуб,* 134;

Манга, эй ишқ ҳамдардона бординг,
Қусури қилмадинг, мардона бординг. *Фарҳод ва Ширин,* 189;

≈ **бўл-** — мард бўлмоқ, мардларча бўлмоқ:

Қўюб бекорлиқ фарзона бўлғил,
Илик ур, ишгау мардона бўлгил. *Вақфия,* XIII-165;

≈ **қил-** — ҳиммат билан, ғайрат билан қилмоқ, мардларча бел боғламоқ:

Қўпу бу йўл азмини мардона қил,
Жонинг агар юз эса шукрона қил. *Ҳайратул-аброр,* 161-12.

**МАРДОНАВОР** — мардларча:

Жамъ этиб водийда кундуз хасу хор,
Бир қучоқ боғлар эди мардонавор. *Лисонут-тайр,* 129-2.

**МАРДОНАЛИҚ//МАРДОНАЛИҒ** — баҳодирлик, ботирлик, чидамлилик:

Ганжи қаноат арчи эрур салтанат, валек
Элдин тамаъни узгали мардоналиғ керак.
*Хазойинул-маоний,* Iб-723;

Сизда гар бўлса эди мардоналиқ,
Даъвийи ихлос аро фарзоналиқ. *Лисонут-тайр,* 87-1;

Ушбу бўлур ғайрату мардоналиғ,
Рашку ҳамият била афсоналиғ. *Ҳайратул-аброр,* 94-30.

**МАРДУД** — рад қилинган, ҳайдалган; номақбул:

...они рад қилибдур ва бори аҳли қабулнинг мардуди билибдур. *Маҳбубул-қулуб,* 167;

Гар иши ғайри мавқеъда мавжуд эрур,
Киши ҳар не ким қилди мардуд эрур.
*Садди Искандарий,* 250б21;

≈ **айла-** — рад қилмоқ, ҳайдамоқ:

Гар бузуқ кўнглумни мардуд айладинг,
Бок эмастур ўзгаларнинг кўнглин ол.
*Хазойинул-маоний,* IIа-212;

≈ **бўл-** — ҳайдалмоқ, қувилмоқ:

Ҳар табъдаким ул мавжуд бўлди, ул киши улус табъиға мардуд бўлди. *Маҳбубул-қулуб,* 75;

Ҳофизи Саъд... Ҳофиз мардуд бўлуб, мулозамат давлатиға мушарраф бўла олмади. *Мажолисун-нафоис,* 8.

**МАРДУДЛУҚ//МАРДУДЛУҒ** — рад қилинганлик, ҳайдалганлик:

Начук мақбулунг ўлғай улки, бўлғай
Анга мардудлуғ асбоби беҳад.
*Хазойинул-маоний,* IIа-395;

Бирга ул масжудлуқ берган ўзи,
Бирга ул мардудлуқ берган ўзи. *Лисонут-тайр,* 5-15;

Не мардудлуғ ким бўлур эл иши



www.ziyouz.com kutubxonasi

Туну кун анинг жонининг қарғиши.

*Садди Искандарий,* 253а11.

**МАРДУМ** I — кўз корачиғи; кўз қораси:

Чу сенсен айни инсонийят, ўлсанг дийдадин пинҳон,
Қаронғудур жаҳон андоққи, кўзда бўлмаса мардум.

*Хазойинул-маоний,* IVб-411;

Жон пардасидин ёпиб паранди,
Кўз мардумидин сочиб сипанди. *Лайли ва Мажнун,* 61а5;

...ул мардуми йўқ кўзлар масаллиғ тийра уйларга кирилди.

*Муншаот,* XIII-96;

≈ **ашкини ол қил-** — одамлар кўз ёшини қизил қилмоқ:

Агар кўз қилса мардум ашкини ол,
Тилаб кофургун юз анбарин хол. *Вақфия,* XIII-161.

**МАРДУМ** II — одам, инсон; ≈ **и обий** — сув одами (афсонавий сув париси):

Ишқ дарёси ани мардуми обий эткан,
Ҳажр саҳроси аро гули биёбон этган.

*Хазойинул-маоний,* IIа-282.

**МАРДУМАК** — кўз қорачиғи:

Лафз йўқ, ҳар ҳарфи жон ҳирзи, доғи ҳар нуқтаси,
Мардумак янглиғ биайниҳ кўзга матлуб, эй кўнгул.

*Хазойинул-маоний,* Iб-391.

**МАРДУМАФКАНЛИҚ** — ботирлик, жасурлик, қаҳрамонлик:

Шуҳрати ул исм биладур ва онча якфанлиқда ва мардумафканлиқда кичик ёшлиқ эркандур...

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-90.

**МАРДУМГИЁ** — меҳргиёҳ, женьшень:

Киши жинси мулкида мардумгиё,
Дирам синфи авзоида кимё. *Хазойинул-маоний,* Iб-707.

**МАРДУМДОРЛИҒ** — одамшавандалик, кишини қадрлаш:

Навоий кўзларининг мардумидин жаври қон тўкти,
Дариғ, ул шўхи мардумкуши, мардумдорлиғ билмас.

*Хазойинул-маоний,* Iб-256.

**МАРДУМКУШ** — қотил, одам ўлдирувчи:

Навоий кўзларининг мардумидин жаври қон тўкти,
Дариғ, ул шўхи мардумкуши, мардумдорлиғ билмас.

*Хазойинул-маоний,* Iб-256.

**МАРДУМЛИҒ//МАРДУМЛУҒ//МАРДУМЛУҚ//МАРДУМЛИҚ** — одамийлик, инсонийлик:

Қилур телба мардумлиғи элни оё,
Париму эркин, ёхуд инсонму эркин.

*Хазойинул-маоний,* IIб-502;

Кўруб мен анда мардумлуғ нишони,
Кўзумда индабон мардумдек они. *Фарҳод ва Ширин,* 179;

Мардумлуқ била кўнгулларга маҳбуб ва инсоният била жонларға матлуб. *Маҳбубул-қулуб,* 135;

...рияот қилиб, мардумлиқ ва инсоният тариқи била лутф кўргузур эрдилар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-79;

Онча мардумлиқ ошкор этти,
Ким ул иккини зери бор этти. *Сабъаи сайёр,* III-4.

**МАРЖИЪ** — таянчиқ, ишонарли; қайтиб бориладиган жой:

Аммо чун маржиъ сўнгги қисм ва миод сўнгроғи ишқ бўлди.

*Муншаот,* XIII-91.

**МАРЖИЪУЛ-ҲУСУЛ** — мақсадга етишиш умиди, тилаги:

...Жиҳат бу бўла олғайким, анда эрканда висол маржиъул-ҳусулроқ ва мулоқот саодати мумкинул-вусулроқ эрди эркан. *Муншаот,* XIII-102.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МАРЖОН** — маржон:

Оташин лаълинг гар ашкимдин кулар, эрмас ажаб,
Ким кудурат баҳридин фаҳм этти маржон ўтиға.

*Хазойинул-маоний,* Iб-383.

**МАРЖУҲ** — маъқул бўлмаган, номаъқул, умуман салбий нарса:

Не ихтиёр сангау манга, чу килки қазо,
Азалда ёзди не маржуҳдур вагар рожиҳ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-106.

**МАРЗ** — замин, чегара, атроф:

Топиб берк манзил тутарга паноҳ
Ҳамул марз аро қилди оромгоҳ.

*Садди Искандарий,* 206б3;

≈ **ила бум**//≈ **у бум** — паст-баландлик жойлар, ерлар:

Оташ ким эди кишвароройи Рум
Чу борди манга қолди ул марзу бум.

*Садди Искандарий,* 267б19;

Шайх айлар чогда гўё азми Рум
Анга маскан эрди ўзга марзу бум. *Лисонут-тайр,* 85-10;
Бу бўлмиш хотири олийға маълум,
Ки бу кишвардадур бир марз ила бум.

*Фарҳод ва Ширин,* 66.

**МАРЗБОН** — чегарачи, соқчи:

Булутдек сахолиқ керак мизбон,
Ки тенгдур анга марз ила марзбон.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1504;

Қилиб тортқан чоғда тиғи забон,
Ки қилмай туман тиғлиқ марзбон.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1363.

**МАРИЗ** — касал, бетоб, хаста, бемор:

Агар Навоий ики наргиснинг хаёли била
Маризу маст жаҳондин ўтар, сен ўлғил соғ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-314;

Анга ичмак бўлуб ноком янглиғ,
Маризу шираи бодом янглиғ. *Фарҳод ва Ширин,* 35;
Носиҳи талхгуфтордек табъ андин озурда ва лекин зимнида мақсуд ҳосил, табиби батюл-илождек, мариз андин пажмурда, аммо сўнгида сиҳҳат восил. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-37.

**МАРКАБ** — улов; от, туя, эшак каби миниладиган ҳайвон:

Чун ғубори маркабидин равшан айлар эл кўзин,
Телмуруб турғунча бориб шаҳсувора кўзлоли.

*Хазойинул-маоний,* Iб-407;

Саййид Ғиёсиддин... Мирнинг маркабин ул итга ўхшатибмен. *Мажолисун-нафоис,* 152;
Ҳаворинон илтимос қилдиларким, бир маркаб мингилким, яёглиқ машқи камрак бўлғай.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233;

Шайхқа ул хайл чу ёвуштилар,
Барчаси маркаблардин туштилар. *Ҳайратул-аброр,* 117-10;

≈ **и сабукпай** — чопқир ҳайвон:

Ул пояда маркаби сабукпай
Олам-олам қилур эди тай. *Лайли ва Мажнун,* 55а13.

**МАРКАБЛИҒ** — уловли, отли, туяли:

Ноқаға маркаблиғидин кўп сурур,
Уйлаки тушганда малак узра нур.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 26.

**МАРКАЗ** — ўрта; ҳар нарсанинг ўртаси:

Доира атрофидин марказга чеккандек хутут,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Тийрборони фалак кўнглумга топмиш бори йўл.
*Хазойинул-маоний,* IIа-218;

Оламни бизниг қуёш ёрутти,
Ҳақ-марказида қарор тутти. *Вақфия,* XIII-163;

≈ **и хок** — ер шари ўрталиғи:
Қуёш ким қилиб сайр ул афлок аро
Ниҳон бўлмайин маркази хок аро.
*Садди Искандарий,* 313б7.

**МАРОЁ** — ойналар:
Худоё, залол аҳлиға раҳнамоё
Юзунг жилва айларға ашё мароё.
*Хазойинул-маоний,* IVб-10.

**МАРКИБ** — маркаб:
Маркиби ишқу наво мендин Навоий зинҳор,
Қил инон азмини сен майхона сори мунъатиф.
*Хазойинул-маоний,* IIб-311.

**МАРОТИБ** — даражалар, мартабалар:
Қатлки ул кўз ажалдин ўрганиб эрди, валек
Юз маротиб эмди ўткармиш ишни устодидин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-263;

Эй хушо, улки айб кўрмак ила,
Юз ҳунарвар маротибин топқай. *Арбаин,* XV-60;

Бовужуди бу бийик маротиб улча ошубидин ва муҳаббат лагадкўбидин шайх бошиға тушубтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-158.

**МАРОРАТ** — аччиқ, аччиқлик; машаққат:
Табъида қуёш каби ҳарорат,
Айшиға солиб эди марорат.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 693.

**МАРОҒА** — 1. тупроққа ағанаш, ерга думалаш; ≈ **айла-//-қил** — ерга ағанамоқ; ўзни хору зор тутмоқ:
Ҳам охир қўйди кўп айлаб мароға,
Бузург Уммид била сўзни ароға. *Фарҳод ва Ширин,* 144;

Ул не қуёш дурурки бажуз садқа айламак,
Топмас анга ўзин неча қилса мароға чарх.
*Хазойинул-маоний,* Iа-129;

2. шаҳар номи:
Қабри Табризнинг Мароғасидадур ва анда фавтининг тарихи етти юз ўттуз секиз битибтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-176.

**МАРОҲИЛ** — 1. манзиллар, масофалар:
Яъқуб йўлға тушти ва мароҳил қатъ қилиб, Лайённинг мақоми Фидок деган ерга етиб маскан қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199;

Чун сафардин қайтиб ул фархундапай,
Каъба азмиға мароҳил қилди тай. *Лисонут-тайр,* 85-11;

2. манзилгоҳ, карвонсарой, меҳмонхона:
Мароҳил аро қуйди раҳдорлар,
Йўл аҳлин хатардин нигаҳдорлар.
*Садди Искандарий,* 252б6.

**МАРСИЯ** — марсия, мотамнома, таъзия ҳақида шеър:
Ўлмаким англаб Уторид ҳолима деб марсия,
Шарҳи дардим назмидин ҳар лаҳза юз туммор этар.
*Хазойинул-маоний,* IIа-96;

Фақир ул азиз фарзанд марсияси била ул азиз ота дуоси бобида бу байтни айтиб эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-18.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МАРСИЯОМЕЗ** — марсияга ўхшаш:

...ғазал таврида марсияомез Хожа Ҳофиз Шерозийға воқеъ бўлған йўсин била... *Мажолисун-нафоис,* 244.

**МАРСУМ** — одат бўлган, расм қилинган:

Ва Ҳаким Сулаймон... сўзидурким, ота қодири қайюм, она розиқи марсум ва Адиб Аҳмад... дебдур.

*Муншаот,* XIII-127.

**МАРТАБА** — 1. даража, рутба, мансаб, мақом, юқори ўрин:

Навоий оҳи наво сози шоҳ Абулғозий
Сипеҳри мартаба Султон Ҳусайн Бойқаро.

*Хазойинул-маоний,* IIб-41;

Аниег учунки, важду ҳол ғалаботида муборак назарлари ҳар кимга тушса, валоят мартабасиға етар эрмиш.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-141;

Ушбу бийик мартаба қадрини бил,
Бўйла улуқ манзала шукрини қил. *Ҳайратул-аброр,* 140-23;

2. ҳурмат, обрў:

Яна ул ҳазратнинг фалак мартаба даргоҳида ва сипеҳр манзалат боргоҳида арзадоштим будурким...

*Вақфия.* XIII-172;

≈ **бер-** — даража, обрў бермоқ:

Югуруб, имомнинг аёғиға тушуб, савол қилмишки, санга тангри мундоқ **бийик мартаба берибтур.**

*Насойимул-муҳаббат,* XV-82;

≈ **и иснод қил-** — мартабадан бекор қилмоқ:

Ўз назмининг рутбаси поясин теъдод қилур ва ҳар бирига мартабаи иснод қилур. *Хазойинул-маоний,* IIIб-703.

**МАРФУЪ** — юқорилаштирилган, юксалган:

Марфуъ улким, битиб эрдингизким, сен муқаррар қилған ишлар баъзи ёронларнинг номувофиқлиғидин сурат тутардек эмас. *Вақфия,* XIII-144;

≈ **и икмол** — юқори камолот:

То сойири раоё амн ва амон миҳодида марфуъи икмол ва кофаи бароё ва лутф ва эҳсон автонида форигул-бол бўлғайлар. *Вақфия,* 716.

**МАРЪИЙ** I — кўринган, кўзга илинган; ≈ **бўл-** — кўрилмоқ:

Не водий қатъи қилмоқдур, фано даврида сокин бўл,
Ки қўй равзанға қўйсанг кўз бўлур маръий ҳарам ҳар ён.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-504;

**МАРЪИЙ** II — риоя қилинган; ≈ **тут-** — риоя қилмоқ, ҳисобламоқ:

Шаръ қонунини риққат ила маръий тутқан,
Солики жоддаю, Аҳмади мухтор қани?!

*Хазойинул-маоний,* IIа-405;

Балки акбод пайванд маръий тутмоғим шоҳ ва гадо оллида возиҳ ва яхши-ёмон қошинда лойиҳ бўлди.

*Муншаот,* XIII-154;

≈ **тутул-** — назар-эътиборга олинмоқ:

Ва ҳар рубоийнинг тўртталаси мисраъини муқаффаи мураддаф маръий тутулди. *Назмул-жавоҳир,* 32.

**МАРҚАД** — қабр, гўр:

...ва секкиз юз ўттуз еттида дунёдин ўттилар ва муборак марқадлари ҳам андадур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-167—168;

Хиштини масжид бузубон келтуруб,
Тошини эл марқадидин еткуруб. *Ҳазойинул-аброр,* 74-19.

**МАРҚУМ** — ёзилган, чизилган:

Ул алифдек қад латофат ичра бўлди бирга ўн,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Сифрдек то бўлди анинг зимнида марқум оғиз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-191;

≈ **бўл-//ўл-** — ёзилмоқ, битилмоқ:
Бу паришон алфоз марқум бўлди ва ошуфта калимот тахрирга келди. *Муншаот,* XIII-94;
Жумла рақам килкига марқум ўлуб,
Барча улум оллида маълум ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 127;

≈ **эт-** — ёзмоқ, битмоқ:
Сўзни аввалдин этмасам марқум
Яхши бўлмас ғамим санга маълум. *Сабъаи сайёр,* 178-23.

**МАРҒИНОНИЙ** — марғилонлик; тахаллус:
Иброҳим Марғиноний дебтурки, улча қулоқ англағай илмдур ва улча фаҳм англағай ҳикматдур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-97.

**МАРҒЗОР** — ўтлоқ, яйлов, чаманзор, сабзазор:
...ва ёсоғлиғ аро бойлиқ марғзори ичра ҳар сурук қўйдин йилда ҳамалдек минг қўзиға қонеъ бўлмағандин йўқсизлик широмларида қўй кутуб... *Вақфия,* XIII-168;
Ранги ахзар баҳор ранги эрур,
Сабзау марғзор ранги эрур. *Сабъаи сайёр,* 124-21.

**МАРҒУБ** — 1 ёқимли, севимли, маъқул:
Аввалғи қисм улдурким, ўзининг аҳволи ва афъоли ва ашколи ҳар неким бор, ўзига хўб кўрунгай, агарчи элга мардуд бўлғай, анга марғуб ва маркуб кўрунгай.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-46;

2. дилкаш, хушрўй:
...эл кўнглига марғуб йигитдур. *Мажолисун-нафоис,* 97;
...ҳеч замони мусодақатлиқ асҳоб бода базми тарҳин солурға андин яхшироқ йўқтурким, марғуб ёронлар машҳуд бўлғайлар... *Муншаот,* XIII-92;

≈ **ўл-** — маъқул, ёқимли бўлмоқ:
То қишда совуғ табъға матлуб ўлғай,
То айш совуғ вақтда марғуб бўлғай. *Муншаот,* XIII-94;

≈ **айла-//эт-** — жалб қилмоқ, майл қилмоқ, рағбат қилмоқ:
Ё раб, ул ойники эл кўнглиға марғуб айладинг,
Гарчи ишқидин хароб эттинг мени хўб айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-352;
...бу бағри пайванддин кўнгулларга марғуб эт.
*Маҳбубул-қулуб,* 171.

**МАРҒУЛ//МАРҒУЛА** — соч ўримлари; жингалак сочлар:
Турра марғулин ечиб рухсори маҳсиймоға соч,
Тун саводи анбарин меҳри жаҳонороға соч.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-101;
Ул оқшомким юзига луъбати Чин,
Ешиб марғула ёйди зулфи мушкин. *Фарҳод ва Ширин,* 10.

**МАРҲАБО** — марҳамат:
Деди, марҳабо, эй шаҳи навжавон,
Жаҳон узра ҳам шоҳу ҳам паҳлавон.
*Садди Искандарий,* 264а7;
Марҳабо, эй Шунқари чарх ошён,
Шаҳ қўлидин манзилинг айлаб аён. *Лисонут-тайр,* 34-11.

**МАРҲАЛА** — 1. манзил, масофа, босқич:
Бу марҳалада солик кўз юмса, қолур йўлдин,
Йўл аҳли қачон айлар, айларда ҳиром уйқу.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-514;

2. манзилгоҳ, карвонсарой:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Чун яна бир марҳалаға чекти рахт,
Сокин эди саҳнида бир некбахт. *Ҳайратул-аброр,* 50-14;
Солику қатъ айлаган кўп марҳала,
Ҳодий ул азм айласа ҳар қофила. *Лисонут-тайр,* 85-9;
3. бир кунлик йўл, масофа; мўлжал, мақсад, ният:
Бир-бирига бўйла тузуб марҳала,
Силсилаға боғланибон силсила. *Ҳайратул-аброр,* 6-24.

**МАРҲАЛАПАЙМОЙ** — йўлчи, сайёҳ; сайр қилувчи, сафарга отланувчи:
...мундоқ арз қилур жаҳл водийсининг марҳалапаймойи Алишер мулаққаб бин Навоийким...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-65.

**МАРҲАМ** — малҳам, даво:
Лаъли жони хасталарнинг марҳами,
Нутқида Исойи Руҳуллоҳ дами. *Лисонут-тайр,* 71-5;
Етиб чун ул фатила бирла марҳам,
Бутуб қоплиғ кўнгул захмин жигар ҳам.
*Муншаот,* XIII-144;
Такаллумларки лафзинг сурди дарҳам,
Жароҳатлиқ кўнгулга эрди марҳам. *Фарҳод ва Ширин,* 170;
≈ ёқ- — малҳам қўймоқ:
Дебки, марҳам ёқайин захмингға,
Ул неким деса, Навоийға ёқиб. *Хазойинул-маоний,* IIIб-71.

**МАРҲАМАТ** — раҳмдиллик:
...ва бу хуршеди жавоҳирфишон олам аҳли бошиға сояи марҳаматни солди. *Вақфия,* XIII-159.

**МАРҲАМАТГУСТАР** — марҳамат қилувчи, шафқатли:
Ҳақ субҳонаҳу ва таоло подшоҳи марҳаматгустар ва султони бандапарварнинг сояи давлатин ва зилли шавкатин борча маҳзун бандалар ва мабғун сарафкандалар бошиға поянда ва мустадом тутсун. *Муншаот,* XIII-151.

**МАРҲАМЛИҚ** — малҳам суртилган:
Доғима андоза марҳамлиқ момуғдин истаган,
Кўнглум ичра бўйла ҳар ён доғи беандоза бил.
*Хазойинул-маоний,* IVа-213;
Зиҳи руқъанг ҳаётимға васила,
Кўнгул захмиға марҳамлиқ фатила. *Муншаот,* XIII-144.

**МАРҲУМ** — раҳм қилувчи, афв қилувчи; умидсизликка тушган:
Саййид Қуроза... бағоят марҳум ва вожибур-риоя ва номурод кўринди. *Мажолисун-нафоис,* 94;
Ким чекар атфол марғуми забун.
Ҳар тарафдин бир сабоқ забтиға ун.
*Лисонут-тайр,* 205-13.

**МАРҲУН** — гаровга қўйилган, гаровга берилган:
Жоми ваҳдат нўш этар, эй шайх, муғ дайри аро,
Бодаға улким риёи хирқасин марҳун этар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-160.

**МАС(С)** — суркалиш, ишқаланиш, ≈ **айла-** — ишқаламоқ, суркамоқ:
Қўлларни мас айлаган деди: «Сутун».
Қорнин эткан мас дедиким: «Бесутун».
*Лисонут-тайр,* 159-14;
≈ эт- — тегмоқ, уринмоқ:
Кашаф жисмиға жисми мас этар чоғ,
Урунгандек бири бирга ики тоғ. *Фарҳод ва Ширин,* 98.

**МАСАЛ** — 1. мақол, матал:
Ҳусндин меҳр ғараздур, эй ишқ,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бу масалдур: «Силгингдин илгинг».
*Хазойинул-маоний*, Іб-260;

Кўз очмассен дебон — келган қулумдур,
Масал чун бўлдиким: «Уйқу ўлумдур».
*Фарҳод ва Ширин*, 209;

2. ҳикоя, ривоят; машҳур:

Қайс ул ки арабда бебадалдур,
Ҳар фазлда эл аро масалдур. *Лайли ва Мажнун*, 75а5;
Ул гадо чун ишқ аро эрди дағал,
Бўлди расволиққа аҳволи масал. *Лисонут-тайр*, 43-15;

≈ **таври** — мисол тарзи, йўсини:

Ҳам бу матлаъга жавоб масал таврида эмас...
*Мажолисун-нафоис*, 230;

≈ **тариқи** — матал айтиш йўли:

Мавлоно Сайфий... масал тариқин бағоят яхши айтти.
*Мажолисун-нафоис*, 86.

**МАСАЛА** — савол-жавоб; қ. МАСЪАЛА:

Мир Муртоз... анинг била ҳар ким масала қилса эрди, мулзам бўлмағунча қутулмас эрди. *Мажолисун-нафоис*, 142.

**МАСАЛАН** — чунончи, масалан:

Ва турк алфозида бу навъ лафз кўп топилур. Масалан, бу мазкур бўлган юз лафздин бир нечаға машғуллуқ қилиб собит қилали. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-109.

**МАСАЛГЎЙ** — масал айтувчи; ҳикоятчи, ривоятчи:

Мавлоно Тусий... масалгўй ва ғазалгўй эрди.
*Мажолисун-нафоис*, 22.

**МАСАЛЛИК** — монанд, ўхшаш; каби:

...ул мардуми йўқ кўзлар масаллик тийра уйларга кирилди.
*Муншаот*, XIII-96;

Онинг илгидадур кўнглумки, андин айрила олмас,
Тамом ул қуш масалликким, киши илгида ўрганмиш.
*Хазойинул-маоний*, IVб-147;

**МАСАЛО** — масалда; ўхшашликда:

Гар меҳр анинг мисли дегайлар уқало,
Меҳр оллида зарра янглиг ўлгай масало.
*Хазойинул-маоний*, Іб-741.

**МАСАЛОМИЗ** — масалга ўхшаш, масалсимон:

Мавлоно Шукрий — масаломиз айтурда мавлоно Сайфийға татаббуъ қилур. *Мажолисун-нафоис*, 130.

**МАСБАТ** — исботланган:

Таворихда мундоқ масбатдурким, девлар ани саждада топиб, тош била бошин янчиб ўлтурдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XIV-186.

**МАСБУҚ** — собиқ, ўтган, илгариги:

Дебтурларки, кўнгармоқ ва овламоқ ва ҳам алардин сўрубтурларки, масбуқ масбуқона қазосига қачон қўпқай?
*Насойимул-муҳаббат*, XV-127.

**МАСБУҚОНА** — илгарироқ ўтган:

Дебтурларки, кўнгармоқ ва овламоқ ва ҳам алардин сўрубтурларким, масбуқ масбуқона қазосиға қачон қўпқай?
*Насойимул-муҳаббат*, XV-127.

**МАСДАР** — масдар (араб грамматикасида ҳаракат ва ҳолат номи):

Ва масдарға бир «шин» ҳарфи илҳақ қилмоқ била ул мақсудни топибдурлар. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-116.

**МАСДУД** — 1. боғлиқ, банд:

Бўлубон чарх жавфи қирандуд
Элга айлаб нафас йўлин масдуд. *Сабъаи сайёр*, 65-15;



www.ziyouz.com kutubxonasi

2. чекланган, тўсилган, тўсиқ:
...агёр юзига ҳужра эшиклари масдуд...
*Муншаот,* XIII-92;
≈ **бўл-** — боғланмоқ:
Чу ул бўлди хоро бирла масдуд,
Бу йўлға майл қилди тезрав руд. *Фарҳод ва Ширин,* 124;
≈ **қил-** — тўсмоқ, ёпмоқ:
Жунун бу бўлсаким ёғди париваш тифллар тоши,
Муносибдур бу тошлар ақл эшигин қилғали масдуд.
*Хазойинул-маоний,* Iб-135;
...жамъ муддаолар абвобин илайимга масдуд қилиб эрдим.
*Вақфия,* XIII-160.

**МАСЖИД** — масжид; ибодатхона:
Шайх агар масжидқа, мен майхонаға борсам, не тонг,
Эй Навоий, ҳар кишига чора йўқ муътодидин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-259;
Муттақии покрав масжидда муътакиф бўлған чоғи мусҳаф авроқи аросида гул яфроғи. *Маҳбубул-қулуб,* XIV-73;
≈ **и Ақсо** — Қуддус шаҳридаги катта масжид:
Ва қавм анинг буйруғи била масжиди Ақсони бино қилдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-224,
≈ **и жомеъ** — катта масжид (жума намози ўқиладиган):
Мирзо хутбада бекнинг отиға шариф руҳиға масжиди жомеъда ҳар одина куни дуо қилдурурлар.
*Муншаот,* XIII-128;
Мавлоно Буржий... шаҳар масжиди жомеъида сулук қилур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 64.

**МАСЖУД** — сажда қилинадиган, тангри:
Кимки боши саждада масжудисен,
Кимки юзи қиблада маъбудисен. *Ҳайратул-аброр,* 9-3;
≈ **ўл-** — сажда қилмоқ, эгилмоқ:
Чун малак хайлиға ул масжуд ўлуб,
Кимки саркашлиқ қилиб мардуд ўлуб. *Лисонут-тайр,* 4-18;
≈ **эт-** — сажда қилмоқ:
Одамники, ҳақ лутф ила мавжуд этти,
Мажмуъи мулк хайлиға масжуд этти.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-191.

**МАСЖУДЛУҚ** — саждагоҳ қилишлик:
Онча рифъат бирла ул масжудлуқ —
Кетти-ю бўлди иши мардудлуқ. *Лисонут-тайр,* 104-6.

**МАСИР** — сайргоҳ:
Жисм сипеҳрини масир этгучи,
Руҳ қуёшини мунир этгучи. *Ҳайратул-аброр,* 5-3.

**МАСИҲ//МАСИҲО** — 1. Исо пайғамбарнинг лақаби (ривоятларга кўра, Исо пайғамбар ҳар қандай касални даволай олиш ва ҳатто ўликни тирилтириш кучига эга бўлган):
Минг йил ар Заҳҳок улустин тўкти қон,
То Масиҳ ўлган баданга берди жон. *Лисонут-тайр,* 161-11;
Зиҳи нутқунг такаллум вақти жонбахш,
Масиҳо янглиғ анфосинг равонбахш.
*Фарҳод ва Ширин,* 212;
2. маъшуқа:
Масиҳим чу фарёдима етмади,
Неча ўлтурай ўзни афғон чекиб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-85;
≈ **и сухансанж** — энг билимли донишманд:
Масиҳи сухансанж янглиғ бари,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Фариди шакарганж янглиғ бари.

*Садди Искандарий,* 281*а*18.

**МАСИҲАЛФОЗ** — сўзи Масиҳ нафасидек шифобахш:

Ёр пайғоми не осиғ ўзгалар таҳриридин,
Жон қачон бергай Масиҳалфози эл тақриридин.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-504.

**МАСИҲ АНФОС** — Исо нафасли; нафаси Исо пайғамбардек дардга шифо берувчи, ўликни тирилтирувчи:

Субҳ еткурди сабо гулбарги хандон муждасин,
Ё кўнгул топти Масиҳ анфосидин жон муждасин.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-480.

**МАСИҲО** — Эй Масиҳ:

Суруб хоки танимға рахш, агар ўлтурди ул чобук,
Ҳаётимга, Масиҳо, урма дамким, кетмасун ул из.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-216.

**МАСИҲОВАР** — Масиҳдек, Масиҳ каби:

Турфа кўрким, сўз била ҳам ўлтурур, ҳам тиргузур,
Чун очар муҳлик сўз айтурға Масиҳовар оғиз.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-224;

**МАСИҲОЙИН** — Масиҳ одатли; Масиҳ табиатли:

Масиҳойин агар минбарда зоҳир қилса дам воиз,
Наби ўрнига урмоқ беҳаёлигдур қадам воиз.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-304.

**МАСИҲОСО** — Исога ўхшаш (нафас):

...ул ҳазратнинг Масиҳосо анфоси натойижидин истишҳодға келтурмак муносиброқ эрди. *Мезонул-авзон,* XIV-180.

**МАСКА** — сутдан ажратилган сариёғ, мой:

Танингға маскау қаддингға нахл ўхшамас,
Ки будур асру семиз, лек улдур асру ориғ.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-322.

**МАСКАН** — 1. мақом, истиқомат жойи; манзил:

Шаҳр ар мунда маскан қилур қилмасун,
Аларни жаҳон аҳлидек билмасун.

*Садди Искандарий,* 306*б*4;

Бу тоифа кундуз ва кечалар аларнинг масканидин чиқмаслар ва барча асбоб алар учун муҳайё эрди.

*Ҳолоти Сайийд Ҳасан Ардашер,* XIV-79;

2. вужуд:

Юз шуълани масканимга урди,
Минг барқни хирманимға урди. *Лайли ва Мажнун,* 83*б*10;

≈ **и айш** — базм жойи, роҳатгоҳ:

Шукурки, дилрабо ёниб, яна манга келди,
Маскани айшимда васл шамъи ёқилди.

*Мезонул-авзон,* XIV-165;

≈ **айла-//қил-//эт-//тут-** — жойлашмоқ, ўрин тутмоқ:

Бу ўт ёнида булбул маскан айлар,
Қанот урмоқ елидин равшан айлар. *Фарҳод ва Ширин,* 49;

...баъзи Амир Хисрав Деҳлавийни ҳам дерларким, анда сокин бўлғандурлар, маскан қилиб, таҳсилға машғул бўлубтурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-10;

Ҳар кимки муҳаббат уйини маскан этар,
Кўнглига ҳабиб кўйини гулшан этар.

*Назмул-жавоҳир,* XV-27;

...бу вилоятда маскан ва бу сарҳадда маъман туттум.

*Муншаот,* XIII-145;

≈ **бер-** — турар жой бермоқ:

Яъқубға ҳам сипеҳри пурфан,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Берди неча кун жаҳонда маскан.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-200.

**МАСКАНАТ** — бечоралик, фақирлик, мискинлик:

Нечукким солик бидоятда масканат ва ҳақорат мақомида-дур, ҳақирнинг ризоси ва матлуби ҳам ҳақир бўлур.

*Маҳбубул-қулуб*, 88.

**МАСКУН** — одамлар яшаб турган жой; ер юзи; **рубъи маскун** — ер юзининг тўртдан бир қисми; қуруқлик:

Бу тўрт иш била рубъи маскун аро,
Чолинмоқ не тонг кўси давлат санга.

*Хазойинул-маоний*, Iб-724;

Рубъи маскунда ҳукмунгуз равон бўлсун ва рубъи маскун аҳлига адлингиздин амн ва амон. . *Муншаот*, XIII-118.

**МАСКУТ** — сукут этилган; айтилмаган, гапирилмаган:

Ё раб, эт бизни ҳабибинг сифатиға росих,
Айла бу жаҳл тариқин ичимиздин маскут.

*Хазойинул-маоний*, IVб-285.

**МАСЛАК** — йўл, гоявий йўл; мазҳаб йўли:

Сайр аро қатъи биёбон айлаган,
Таййи маслак улча имкон айлаган. *Лисонут-тайр*, 62-6.

**МАСЛАҲАТ** — 1. кенгаш, маслаҳат:

Фақирни подшоҳ баъзи маслаҳатлар учун Мурғобдин таъжил била Машҳадға йибариб эрдилар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-39;

2. фойда, манфаат:

...ўтар дунё маслаҳати учун донишманд ва подшоҳ отасин ўлтурди. *Мажолисун-нафоис*, 200;

3. хайрли иш, маъқул иш:

Чу ул борди хусумат бежиҳатдур,
Бу шаҳ раъйига кирмак маслаҳатдур.

*Фарҳод ва Ширин*, 197.

**МАСЛАҲАТОМУЗ** — маслаҳат берувчи, маслаҳат ўргатувчи:

Ишқ айлади расво мени, энди бошинг ол кет
Юз хижолат ила, эй хиради маслаҳатомуз.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-218.

**МАСЛАҲАТБИН** — маслаҳат кўрсатувчи; хайрихоҳ:

Чу сен сархуш чиқиб кўнглакча рахшингға бериб жавлон,
Бўлуб шайдо кўнгул, беҳол ақли маслаҳатбин ҳам.

*Хазойинул-маоний*, IIб-432.

**МАСЛУБ** — 1. ажратиб ташланган:

Ким тилар дайри фано азмини услуб айлагай,
Ўзлукидин иш керакмас кўнглига маслуброқ.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-318;

2. эътиборсиз:

Ҳунар уммидидин бўлуб маъюб,
Ражулиятни қилмишам маслуб. *Сабъаи сайёр*, 176-18;

3. маҳрум, баҳрасиз:

Демакка машъуф ва емакка маглуб — ҳикмат шарафидин мардуд ва маслуб. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-68;
Вафо алар табъидин маслуб. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-24.

**МАСЛУК** — юрилган, тутилган (йўл); ≈ **тут-** — бирор йўлни ўзига танламоқ; эргашмоқ:

Вафо тариқида улким тиларки, қилса сулук,
Керакки, тутса вафо аҳли шевасин маслук.

*Хазойинул-маоний*, IVб-327;

Ва ҳазарот ва маходим била, балки сойир наввоб ва худдом



www.ziyouz.com kutubxonasi

била хизматкорлиғ тариқин маслук тутунгуз.
*Муншаот,* XIII-101.

**МАСЛУХ** — териси шилинган:
Чу сифла ганж топар, мужиби ҳалоки эрур,
Ки жийфадур мушук илгига чун тушар маслух.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-111.

**МАСМУМ** — заҳарланган, заҳарли:
Бу зҳмиш расм бермак золи офоқ,
Чу масмум ўлди андин сўнгра тарёқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 166.

**МАСМУОТ** — эшитилган, қулоққа чалинган (сўзлар):
Қулоқ кирлигидур моло, яъни масмуотдин илик тортмоглигидур барча номашруотдин. *Маҳбубул-қулуб,* 68.

**МАСМУЪ** — эшитилган:
Сўзи ҳам ким бўлуб эди масмуъ,
Жилва қилди хаёлима мажмуъ. *Сабъаи сайёр,* 30-15;
≈ **бўл-** — эшитилмоқ:
Бир кун анга масмуъ бўлдиким, Довуд алайҳис-саломнинг айби будуркім, байтул-молдин маош ўткарур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-222;
Ейилди элга чун бу амри матбуъ,
Магар Хисравға доғи бўлди масмуъ. *Фарҳод ва Ширин,* 134.

**МАСНАВИЙ** — 1. арузда ҳар икки мисра қофиядош бўлган асар:
...маснавий жинсидин Шайх Муслиҳиддин Саъдий Шерозий... «Бўстон»иға муътақид эрдилар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-78;
Мавлоно Сонеий... маснавий кўпроқ айтур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 77;
2. Жалолиддин Румийга мансуб асар:
Булар чун адам сари кўчмиш эди,
Дегил «Маснавий» оти ўчмиш эди.
*Садди Искандарий,* 242а4.

**МАСНАВИЙГЎЙ** — маснавий айтувчи, достон, ёзувчи:
Мавлоно Абдусамад Бадахший... маснавийгўй ва мусанниф киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 51;
Басе маснавийгўйи позук хаёл
Ки назм аҳли ичра солиб қийлу қол.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1649.

**МАСНАД** — 1. ўрин, тахт:
Ва муродлари бу сўздин ҳазрати Шайх Зайниддин Хавофий эрмишки, ул кун Хуросонда шайхухат ва иршод маснадида мутааййин эрмишлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-137;
Чу Ковус маснад уза топти зеб,
Неча кун анга чарх берди фиреб.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-194;
2. даража, мартаба:
Чун қуёшдек ерга киргунг не асиғ гар юз қуёш,
Маснадинг тоқида ҳар ён шамсаи девор эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-159;
Яна ул эрдимким, улус аро акобири изомдин сойир авомғача ва сипоҳи аро аморат маснадида базм тузгандин мазаллат капанагида ажз кўргузгангача... *Вақфия,* XIII-168;
3. остона, даргоҳ:
Хожа ер ўпти ким: Манга не ҳад,
Бўлғали такягоҳим ул маснад. *Сабъаи сайёр,* 164-18;
4. суянчиқ:
Маснадим кўргилки, ҳар тун қасри тошу фаршидин,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бошқа хоро муттакодур, танға коши бистари.
*Хазойинул-маоний,* Iб-596;
Жаҳоноро маснади хуршид тимсол бақойи локалом гирдболишти била ороста ва мустадом бўлсун. *Муншаот,* XIII-149;
≈ **и Жамшид** — Жамшид тахти:
Маснади Жамшид уза айлаб мақом,
Топмай илигинг ўпарин ғайри жом. *Ҳайратул-аброр,* 72-8;
≈ **и иқбол** — бахт, толе тахти:
Бандае онгланг мени даргоҳида,
Маснади иқбол иззу жоҳида. *Лисонут-тайр,* 139-4;
≈ **и ҳусн** — ҳусн даражаси; ҳуснинг олий ва юқори мартабаси:
Маснади ҳусн узра токим кўрмишам ул шоҳни,
Тийра айлабмен фигондин илгун хиргоҳни.
*Хазойинул-маоний,* IIб-661;
≈ **қил-** — жойлашмоқ:
Қилиб маснад қаноат бўрёсин,
Кийиб дебо киби узлат палосин. *Вақфия,* XIII-161.

**МАСНАДНИШИН** — 1. тўрда ўтирувчи; тахтда ўтирувчи:
Карам боргоҳида маснаднишин,
Адам хонақоҳида хилватгузин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-466;
2. шоҳ:
Юруб Чинга бўлганда маснаднишин
Камар боглаб олинда хоқони Чин.
*Садди Искандарий,* 255а4;
3. ҳоким, ўринбосар:
Эй хулафо ўрнида маснаднишин,
Кўр ўз ишингнию аларнинг ишин. *Ҳайратул-аброр,* 75-20;
≈ **ўл-** — шоҳлик тахтига эга бўлмоқ:
Чу Озармидўхт ўлди маснаднишин,
Бас ошуфта қилди яна мулк ишин.
*Тарихи мулуки ажам,* 524;
≈ **эт-** — юқори ўринга сайламоқ, шоҳ қилиб тайинламоқ:
Чу Ҳурмузни бахт этти маснаднишин,
Адолат била тузди олам ишин.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-211.

**МАСНУЪ** — нозик санъат, моҳирлик билан ижод этилган, моҳирона ижод қилинган:
Саййид Камол Качкул... бир қасида айтибдурки 12000 байт маснуъ ихрож қилса бўлур. *Мажолисун-нафоис,* 48;
Эй етти манзар тархига меъмори сунъунгдин бино,
Маснуълар фоний вале маслуб сониъдин фано.
*Хазойинул-маоний,* IVб-7.

**МАСНУЪОТ** — ясамалар, яратилганлар:
Ҳакими коинотпайванд ва холиқи бемислу монанд маснуъоти тамошоси анинг вужуди исботиға ҳужжати қотиъ...
*Садди Искандарий (Хамса),* 1398.

**МАСО** — кеч, шом, кечқурун; тун:
Висол субҳи дейин, йўқ уруж ақшомиким
Сабоҳдек эди ул барқ нури бирла масо.
*Хазойинул-маоний,* IIб-12.

**МАСОБА//МАСОБАТ** — мартаба, даража; андоза:
Султон Аҳмад Мирзо... Султон Соҳибқиронға ато масобасидадур. *Мажолисун-нафоис,* 202;
...бани Исроил тарбиятгоҳида юз йигирми тўрт минг соҳиб-



www.ziyouz.com kutubxonasi

байт масобатиға солған... *Хамсатул-мутаҳайййрин,* XIV-7.

**МАСОДИР** — масдарлар (бирлиги *масдар*):

Андоққи, баъзи масодирда ўтти.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-114.

**МАСОЖИД** — масжидлар:

Яна улким, судурға ҳукм бўлсаким, шаҳр масожидин эҳтиёт қилиб, имом, муаззиндин маҳалла аҳлин сўруб, балким хат олиб, намозға тарғиб қилсалар. *Муншаот,* XIII-130;

Ҳар сори бино қилиб масожид,
Одамча малойик анда сожид. *Лайли ва Мажнун,* 58а1.

**МАСОЙИБ** — мусибатлар, кулфатлар, ғам-аламлар:

Қўруб Фарҳодни чун шоҳ ғойиб,
Яна йиғлаб бутун бошдин масойиб. *Фарҳод ва Ширин,* 99.

**МАСОЙИЛ** — масалалар:

Кўнглига масойил анча маълум,
Ким бўлмай юз кутубда марқум. *Лайли ва Мажнун,* 57б19;

Анинг вафоти хабари Жунайдқа етганда дедиким, кош ул масойил жавобиким, мен анга битиб эрдим, юва эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-89;

**МАСОКИН** — мискин, фақир, бечора; нотавон, ожизлар:

Қурбон ийди аввал кун ўй бир сон, қўй беш сон қурбон қилиб мадраса ва хонақоҳнинг фуқаро ва масокин ва сойир суккониға улашгайлар. *Вақфия,* XIII-178;

Шайх Нужум... фуқаро ва масокиннинг ишига кўп мададкорлиқлар қилди. *Мажолисун-нафоис,* 188.

**МАСОЛИК** — маслаклар, ғоявий йўналишлар; йўллар:

Фалак мулкида чун топмай масолик,
Қўнуб сув узра ўрдакдек малойик. *Фарҳод ва Ширин,* 99.

**МАСОЛИҲ** — масаллиқ, зарур нарсалар:

Масолиҳ тутулмоқ учун садди бийм
Қилиб эрди омода барин ҳаким.
*Садди Искандарий,* 277б3;

...беш қўй масолиҳи била ош пишуруб, эллик ботмон ўтмак била йигирми ботмон ҳалво тортқайлар. *Вақфия,* XIII-179.

**МАСОНИЙ** — Қуръоннинг биринчи сурасининг номи; **сабъи масоний** — етти оят:

Бал этти обо мунга уммул-китоб
Сабъи масоний топиб андин хитоб. *Ҳайратул-аброр,* 61-3.

**МАСОФ** — 1. жанг майдони, жанггоҳ;
**бисоти масоф** — кураш палоси; жанг майдони:

Манга мунча ҳикмат тариқида лоф,
Ажаб ерда ёйдим бисоти масоф.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1327;

2. жанг, уруш:

Қошларинг не саф чекиб бўлмиш қоровул кирпикинг,
Ким кўнгул султони хайлиға эмас ҳожат масоф.
*Хазойинул-маоний,* Iб-323;

3. аскар сафи, жанговор тартиб:

Ҳар бирида юз туман навхоста,
Бўлмағай мундоқ масоф ороста. *Лисонут-тайр,* 163-10;

≈ **эт-//қил-** — жанг қилмоқ, урушмоқ:

Ишқ дашти мўридин айлар ҳазимат аждаҳо
Аждаҳо бирла нечукким мўр эта олмас масоф.
*Хазойинул-маоний,* IIб-307;

Рустам... Хуросондин сипоҳ тортиб Мадойинға келиб, Озармидўхт била масоф қилиб, ани тутуб ҳам отаси қилған муддаони ҳосил қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-234;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **у кину разм** — саф тортиб жанг қилиш:
Мунча бунёду масофу кину разм,
Чун ўйунчи йигмогига қилди азм. *Лисонут-тайр,* 163-12

≈ **туз-** — жанг майдонида саф тортмоқ, қўшинни урушга шайламоқ:
Гиршасп чогида Афросиёб яна черик тортиб Эронга келиб, Гиршасп била масоф тузуб разм қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-192;
Баҳром... билдиким, масоф тузуб иш қила олмас. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-219.

**МАСОФОЗМУН** — жангда синашиш, беллашиш:
Ўзин қилмагай ажз бирла забун,
Черик тортиб этгай масофозмун. *Садди Искандарий,* 286а1.

**МАСОФАТ** — масофа, оралиқ, узоқлик, йўл:
...ва бу жамоат била масжиди жомиъылар орасида жузвий масофате бор. *Вақфия,* XIII-172;
Ки қайси сори бу мақсад аёндур,
Масофат не қадардур, йўл қаёндур. *Фарҳод ва Ширин,* 66;

≈ **қатъи эт-** — масофани босиб ўтмоқ:
...ва оз муддатда баъида масофат қатъи ва ҳисдан гоййб ишларга иттилоҳ ва андин хабар этмоқ... *Насойимул-муҳаббат,* XV-73;

≈ **қил-** — йўлга тушмоқ:
Чу ул етти қатъи масофат қилиб
Қизил тилни бошиға офат қилиб. *Садди Искандарий,* 257а1.

**МАСОҲАТ** — ер ўлчаш, таноблаш, ўлчов:
Йўнуб ҳавзи, кесиб хорони пайваст,
Масоҳат ичра вазъи шаст-даршаст. *Фарҳод ва Ширин,* 119;

≈ **қил-** — 1. ўлчамоқ:
Масоҳат қилиб барча офоқни,
Не офоқ ким чархи Нуҳ тоқни. *Садди Искандарий,* 255а9;

2. кезмоқ, қидирмоқ:
Чу сендин айру эрмас ёр, недур
Уйин истаб жаҳон қилмоқ масоҳат. *Хазойинул-маоний,* IIIб-82.

**МАСРИФ** — сарф, харажат, чиқим; харажат қилинадиган жой:
...юз эллик минг олтунга яқин анинг авқофидин ҳосил қилиб андоқ масрифиға еткурди. *Мажолисун-нафоис,* 137;
...судурға ҳукм бўлсаким, вилоят авқофидин хабардор бўлсалар, бузулганин тузатсалар, мутагаллиба илгида бўлса, чиқариб, ҳосилин масрифиға еткурсалар. *Муншаот,* XIII-131;

≈ **қил-** — сарфламоқ, харажат, чиқим қилмоқ:
Ҳар ойина қалам инонин андин масриф қилилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-184.

**МАСРУР** — хурсанд, шод, хушвақт:
Сен ёр эшигида шоду масрур,
Маҳрум мен ғарибу маҳжур. *Лайли ва Мажнун,* 66б3;

≈ **бўл-** — шодланмоқ, хурсанд бўлмоқ:
Ҳақ таоло лутфидин маъзур ва ҳам мамдуҳлари руҳи равзан ризвонда масрур ва мабрур бўлсун. *Мажолисун-нафоис,* 194;
Ва халойиқ андин басе мураффаҳ ва масрур бўлдилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-233;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **эт-//қил-** — шодлантирмоқ, хурсанд қилмоқ:

Айласанг ул ой ғамидин ўзни ранжур этмагил,
Васл уммеди била кўнглунгни масрур этмагил.
*Хазойинул-маоний*, IIб-383;

Масрур эт маҳзунни инъомингдин,
То баҳравар ўлсун карами омингдин. *Муншаот*, XIII-152;

≈ **тут-** — зикр қилинмоқ:

Мушорун илайҳникм, аладдавом бу фақирни ўз суҳбати била масрур тутар эрди. *Муншаот*, XIII-110.

**МАСРУРЛИҒ** — шодлик, хурсандчилик:

Олам маъмурлиги алардин, алам аҳли масрурлиги алардин. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-30.

**МАСРУФ** — сарфланган; ≈ **қил-** — сарфламоқ, сарф қилмоқ; ўтказмоқ:

Баҳра еткурмади зуҳд аҳлига файз иксири,
Нақди умрин чу риё касбида қилди масруф.
*Хазойинул-маоний*, IVб-308;

Ҳаётимни сенинг тарбиятингга машъуф ва авқотимни сенинг муҳофазатингга масруф қилдим. *Муншаот*, XIII-154.

**МАССОҲ** — ер ўлчовчи, танобчи:

Танобин ки массоҳ қилди қулоч,
Қилиб ўн икки минг қари бир йиғоч.
*Садди Искандарий*, 255а10;

≈ **и чуст** — чаққон ва тажрибали танобчи:

Икки тоғ аросида массоҳи чуст,
Яқинроқ ерин айлади бозжуст. *Садди Искандарий*, 307а14.

**МАСТ** — 1. маст, кайфи баланд киши:

Маст айла Навоийни, англай дер эсанг комин,
Васлинг тамаъин ҳушёр айларга ҳижоб айлар.
*Хазойинул-маоний*, IIб-177;

Мавлоно Муҳаммад Бадахший... маст ё махмур бош ва аёқ яланг кўй ва кўча ва бозорда юрур эрди.
*Мажолисун-нафоис*, 148;

2. беғам, бепарво:

Жилва қилиб ҳар сори товуси маст,
Гуллару гулбун топиб андин шикаст. *Ҳайратул-аброр*, 46-8;
Маст улки жаҳон меҳнатидин топти фароғат,
Давронға келиб кетганидин бехабар ўлған.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-490;

3. банд, мубтало:

Парвонани ишқ этмаса маст,
Урғаму ўзини ўтқа пайваст. *Лайли ва Мажнун*, 95а20;

4. ҳушсиз, беҳуш:

Ки маст ўлғанимда ичиб жоми май,
Гар ул най уни сокин ўлса, бу най.
*Садди Искандарий*, 322а4;

≈ **аласт** — ўтакетган маст:

Яна «то» ҳарфидур. Ҳар «то»ки андин бурун бир сокин ҳарф бўлғай маст аластдек... *Мезонул-авзон*, XIV-152;

≈ **арбада** — ичиб олиб жанжал қиладиган маст:

Не масти арбада гар сенки, чиқса базмингдин,
Бузар замонани бадмастлиғ била ҳар маст.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-83;

≈ **и лояъқил** — ақлни йўқотган даражадаги маст, беҳуш маст:

Масти лояъқил яқо йиртиб, аёғу бош яланг,
Йиғламоқдин кимниким ўз ҳолима кулдурмадим.
*Хазойинул-маоний*, IVб-413;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **у беҳуш** — ақлдан озган; ҳушсиз даражада маст:
Хуш сўзга ким ўлса масту беҳуш
Шарбат аро заҳарни қилур нуш. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-60;

≈ **и хоб бўл-** — қаттиқ уйқуда бўлиб, ғафлатда қолмоқ:
Чун улус барча масти хоб бўлуб,
Шўҳқа уй сари шитоб бўлуб. *Сабъаи сайёр,* 174-9;

≈ **бўл-** — маст бўлмоқ, кайф қилмоқ:
Бир бешадаки, йўл қироғинда бўлғай, бир азим пилки, андин улуғроқ бўла олмағай, қутуруб ё маст бўлуб, йўл бошиға келиб, элга зарар еткура бошлади.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-220;

≈ **дастгир қил-** — мастликда қўлга туширмоқ:
...Қайсарни ва борча элин маст дастгир қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-215.

**МАСТВОР** — мастларча, мастона:
Ушбу гулшан ичра солдим маствор,
Нағманинг оҳанги андоқ устувор. *Лисонут-тайр,* 195-4.

**МАСТЛИҚ//МАСТЛИҒ//МАСТЛИК** — 1. мастлик; беҳушлик; ақлсизлик:
Эй харобот аҳли, йўқ инсонда имкони вафо,
Мастлигдин дев ўлунг, зинҳор одам бўлмангиз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-122;
...Жўйи «Султоний» ёқасида Паҳлавон бир лангаре бунёд қилибдурки, анинг таърифини қилмоқ — қуёш равшанлиққа ва майни мастлиқға таъриф қилғандекдур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-93;

2. кайф, ғурур; мағрурлик:
Харобот аҳлиға риндлиқ ва мастлик йигитликда дилпазир...
*Маҳбубул-қулуб,* 148;

≈ **вақти** — мастлик вақти, пайти:
...баъзи эл қошида бу сўз борким, товус жуфт бўлмай байза қўяр, баъзи қошида будурким, мастлиқ вақтида эркагининг кўзидин бир қатра сув модасининг кўзига томиб, ул тухм моддаси бўлур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-23.

**МАСТОНА** — 1. мастларча, мастлардек:
Лаби жонбахшиға манъ эткуча, эй сода рақиб,
Қатл манъида бер ул ғамзаи мастонаға панд.
*Хазойинул-маоний,* IVб-121;

2. шўх гўзал, дилбар:
Ки машъуф ўлуб жоми мастонага,
Гарав айлабон хирқа майхонага.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-56.

**МАСТУР** I — 1. ёзилган, битилган:
Аммо Табарийда бу навъ мастурдурким, Кисро Меҳрнжис Аҳвозда эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-234;
Яна бўйла сўз дағи мазкур эрур,
Ки таърихи фурс ичра мастур эрур.
*Садди Искандарий,* 248б4;

2. китоблар:
Сарнавиштинг ҳар не бўлса кўрмакига чора йўқ,
Кимса бош чекмак не мумкин оллиға мастурдин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-496;

≈ **бўл-** — ёзилмоқ, сатрларга киритилмоқ:
Улки ул мазкур бўлди ва юқорироқ мастур бўлди.
*Маҳбубул-қулуб,* 56;
...бу рисолада мастур бўлган гуруҳнинг муқтадоси ва пешвоси ул гавҳари яктодур. *Мажолисун-нафоис,* 83;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ қил- — ёзмоқ, битмоқ:

Ва ул халойиқнинг ададин дафтарларда мастур қилдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214.

**МАСТУР** II — 1. тўсилган, пардаланган; иффатли:

Йўқ эрса ғунчага хаттинг нечукки парда арус,
Аруси парданишин янглиғ ўлмағай мастур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-136;

2. ёпиқ, пинҳон:

Бу жиҳатдин басе ғариб умур,
Қолди олам эли аро мастур. *Сабъаи сайёр,* 200-22;

...яъни малойик суфраси ва хавосси инсу жин бурраснки, қибоби иззат мастурларидурлар, зоҳир ва мутамассил бўлурлар эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-147;

≈ қўй- — унутмоқ, четда қолдирмоқ:

Маломат аҳлиға, эй пири дайр, аёғ тутсанг,
Бу навъ қўйма Навоийни бир йўли мастур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-201.

**МАСТУРА** — ниқобли, пардали:

Шарбати дасторин бошиға бурунчак қилгайларки аруси мастурадур. *Маҳбубул-қулуб,* 54.

**МАСУН** — маҳфуз, сақланган, асралган; эмин:

Ҳақ субҳонаҳу ва таоло ул зоти малакий сифотни фалак ҳаводисидин масун ва ройи жаҳонорони ҳаводис кудуратидин маъмун тутсун. *Муншаот,* XIII-137.

**МАСУХ** — паст, пасткаш; аҳмоқ, ақлсиз, ҳушсиз:

Демакда воқеа ёлғону чин таҳайюл этиб,
Киши эканларин андоқки ёд қилса масух.
*Хазойинул-маоний,* IIб-111.

**МАСХ** — ўзгариш, қабиҳ суратга айланиш:

Фалон масх агар чин десун, йўқса акс,
Онинг асли зотига не бокдур. *Хазойинул-маоний,* IIIб-704;

≈ бўл- — бадшакл, хунук бўлмоқ; бир шаклдан иккинчисига ўтмоқ, ўзгармоқ:

Ва Дониёл била Узайр алайҳис-саломни асир қилди. Бу жиҳатдин дебтурлар, ҳар йил ё уч йил масх бўлди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-196;

Мавлоно Шихоб... аммо яқиндур одамийлиқ суратидин мунхалаъ бўлуб ўзга жонвар суратига масх бўлғай.
*Мажолисун-нафоис,* 154.

**МАСХАРА** — кулгига қолган; шарманда, расво:

Тож қўйди бошиға ул масхара,
Даврида онинг саросар кунгира. *Лисонут-тайр,* 41-3;

Ямон хатға ғалат беҳисоб, қорнйи масхара сақолиға хузоб.
*Маҳбубул-қулуб,* 30-31.

**МАСЪАЛА** — 1. масала, баҳс мавзуси:

Бир ҳайбатлиғ йигит эрди, деди: «Ё Юсуф, манга масъала мушкул бўлубтур» ва зикр қилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-124;

2. диний ақида:

Ҳар кун Имом Аъзам дарсига ҳозир бўлур эркандур ва бир масъала ўрганиб бу йўлни яёғ борур эркандур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-156;

≈ и муттафиқ — якдилу якзабон масала:

Ишқ ўтида гар ақлни хас деди Навоий,
Йўқ кимсага сўз масъалан муттафақ ичра.
*Хазойинул-маоний,* IIб-543.

**МАСЪУД** — 1. бахтли, саодатли:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Чунки масъуд ишин эшитмиш эди,
Ғамидин ақли ҳуши итмиш эди. *Сабъаи айёр,* 140-15.

2. атоқли от:

Яна Хожа Масъуд Ироқий ҳам назм қилибтур ва балогатнинг додин берибтур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-200;

**ахтари масъуд** — бахт юлдузи:

Ҳай қатрасидин ғарқ эрур холинг саводи, ваҳ, нетар,
Бир тийра кавкаб фитнаси юз ахтари масъуд аро.
*Хазойинул-маоний,* IVб-26;

Султон Масъуд Мирзо... мулк равнақ ва интизомида ахтари масъуд. *Мажолисун-нафоис,* 206.

**МАСЪУЛ** — жавобгар, масъулиятни бўйнига олган, жавоб берувчи; маъсул:

Қ-эй савол аҳли буким масъулдур,
Бандаи мустаҳсану мақбулдур. *Лисонут-тайр,* 139-8.

**МАСҚУТ** — ташланган, соқит қилинган; ≈ **айла-** — ташламоқ; қутулмоқ; соқит қилмоқ:

Десанг ўзумдин этай ўзлугунг юкин исқот,
Ўзунгдин айла бурун ўзлугунгни — ўқ масқут.
*Хазойинул-маоний,* IIб-284.

**МАСҲУБ** — ҳамсуҳбат, бирга юрувчи:

Либоси мотам аро қолди то абад соя,
Ки меҳридин нега ёнингда бўлмади масҳуб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-60.

**МАТАР** — ёмғир:

Етти дарё онда бир қатра матар,
Етти кўк хашхош чоғлиғ мухтасар. *Лисонут-тайр,* 160-15.

**МАТБАХ** — ошхона:

...хонақоҳ ва матбахи учун дастурхон... ва ғайри золика керак бўлса тартиб қилиб бергай. *Вақфия,* XIII-179;

Асҳобким, ўтун терибтурлар, матбахға келгунча ёғин жиҳатидин ўтунлар ўл бўлғандур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-154;

≈ **аҳли** — ошпазлар:

Етиб матбах аҳли фиғон қилдилар,
Фиғон ичра бу сўз аён қилдилар.
*Садди Искандарий,* 276а18.

**МАТБАХИЙ** — ошпаз:

Ҳамоноки, бир кун Хожа табхе буюрғандурларки, матбахий ўтун етмайдур деб келгандур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-154.

**МАТБУХ** — пиширилган: аралаштирилган:

Соғинма барча пишиғ сўзни таъб этар ошом,
Бўлур муқаййию ҳозим чу иккиси матбух.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-111.

**МАТБУЪ** — 1. ёқимли, маъқул, мақбул, манзур бўладиган:

Лаъл эшиги узра ики бодгир,
Ҳаёти матбуъу ўзи дилпазир. *Ҳайратул-аброр,* 53-19;

Ейилди элга чун бу амри матбуъ,
Агар Хисравга доғи бўлди масмуъ. *Фарҳод ва Ширин,* 23;

≈ **авзони** — аруз вазни:

Учунчи доиранинг тўртунчи баҳри хафифдур ва бу баҳрнинг матбуъ авзонида ажам шуароси маснавийлар битибдурлар. *Мезонул-авзон,* XIV-172;

≈ **садолиғ** — хушовозли, ёқимли овозли:

...бир равзасини бу мавзун наволиқ балобил ва матбуъ садолиғ аnодил... барин қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 3;

≈ **табъ** — мақбул табъли, дилкаш табъли:

Аммо баъд, солим ва мавзун табълиғ назм аҳлиға ва мат-



www.ziyouz.com kutubxonasi

буъ табъ ва мулойим зеҳнлик шеър хайлиға маъруз улким... *Мезонул-авзон,* XIV-135;

≈ **бўл-** — ёқмоқ, таъбга тўғри келмоқ:

Ёрға агёр хайли бўлди матбуъ, эй кўнгул,
Эмди ғам хумхонасида яъс жомин айла нўш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-284;

Агар назми дилкаш тушса масмуъ,
Анинг афсонаси ҳам бўлса матбуъ. *Фарҳод ва Ширин,* 23.

**МАТВИЙ** — аруз баҳрларидан бири:

...мунсариҳи мусаммани матвий мавқуфдин бунёд қилилур. *Мезонул-авзон,* XIV-164.

**МАТИН** — қаттиқ, маҳкам, мустаҳкам, собит:

Ароба била айла ҳисни матин,
Ки эрмас фалак ҳисни андоқ ҳасин.
*Садди Искандарий,* 286б21;

Ул торки доналар белига,
Бил ҳабли матин жаҳон элига. *Лайли ва Мажнун,* 56б21.

**МАТЛАЪ** — 1. аввал; аввалги байт:

Ва туркигўй шуъародин Мавлоно Лутфий шеърларидин абёт ўқурлар эрди ва бу матлаъин таъриф қилурлар эдиким... *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-78;

Яна «Қувватул-қулуб» қасидасинким, килким сабт этибдур... матлаъи будурким... *Мезонул-авзон,* XIV-124;

Бу ғазалнинг мақтаъин матлаъ хаёл этган киши,
Эй Навоий, шояд эткай фаҳм сен қилган хаёл.
*Хазойинул-маоний,* IVб-376;

2. чиқиш жойи (ой, қуёш):

Кўзумни токи қилмиш ул саодат ахтари матлаъ,
Қароғ эрмаски шабгун ҳулладин қилдим анга бурқаъ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-308;

≈ **и саодат** — бахт қуёши, моҳи:

Бир кеча бор эди ибодат аро
Нурдин матлаъи саодат аро. *Сабъаи сайёр,* 81-4.

**МАТЛУБ** — 1. талаб қилинган, ҳоҳланган; мақсуд; севимли, ёқимли:

Бўлсалар аҳли муҳаббат ҳар кишининг толиби,
Бизга сендурсен икки оламда матлуб, эй ҳабиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-46;

Хўб эл била суҳбат тутубон хўб ўлгил,
Яхшини талаб қилғилу матлуб ўлғил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-43;

2. хоҳиш, мақсад.

Скандар ки фаррух жаҳондор эди,
Не шаҳлиққа матлуб анга бор эди.
*Садди Искандарий,* 300а6;

Бўлса тарих аларга гар матлуб,
Анда сўз боғламоқ эмасдур хўб. *Сабъаи сайёр,* 31-18;

≈ **и ҳосил бўл-** — орзуси ушалмоқ, мақсадга етмоқ:

Мавлоно Бақоий... онаси ризоси учун... ҳаж сафарин ихтиёр қилиб, онасини элтти. Умид улдурким матлуби ҳосил бўлуб келгай. *Мажолисун-нафоис,* 185;

≈ **бўл//ўл-** — талаб бўлмоқ хуш келмоқ, орзу бўлмоқ:

Санга бу тешаварлик бўлса матлуб,
Эрур Фарҳод ҳамсуҳбатлиғи хўб. *Фарҳод ва Ширин,* 20;

То қишда совуғ табъға матлуб ўлғай.
То айш совуғ вақтда марғуб ўлғай. *Муншаот,* XIII-94.

**МАТМУЪ** — тама қилинган, орзу этилган; хоҳиш, истак:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Кимсага аввалги ғам мамнуъдур,
Одамидин сўнгги ғам матмуъдур. *Лисонут-тайр,* 124-5.

**МАТОЛИБ** — талаблар, истаклар, хоҳишлар:
Келиб чун жаҳл ғолиб, нафс толиб,
Бўлуб ул нафс жўйёи матолиб. *Фарҳод ва Ширин,* 196.

**МАТОФ** — зиёрат қиладиган жой, зиёратгоҳ:
Боқиб саҳроға тўкти ашки софи,
К-эй дарду ғам аҳлининг матофи. *Фарҳод ва Ширин,* 189;

≈ **и афлок** — сайёра ер:
Бўлмаса жаҳондин ортуғ ул пок,
Бас бўлмас эди матофи афлок. *Лайли ва Мажнун,* 54б6;

≈ **айла-** — зиёрат қилмоқ:
Томини бу дайрнинг айлаб матоф,
Қарн ўтубон айлаб ани бир тавоф. *Ҳайратул-аброр,* 50-24.

**МАТОЪ** — 1. мол, ашё, буюм:
Жон тилар бўлса, равон берай кўнгулким, бу матоъ
Арзимас тортар учун ул ҳури пайкар интизор.
*Хазойинул-маоний,* IVб-162;

2. давлат, бойлик:
Сойил харитасида андин муҳайё ақтоъи, шоҳ хизонасида андин баҳру кон матоъи. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-30;
Хирад матоъи илгидин борди. *Маҳбубул-қулуб,* 87.

**МАТРУД** — қувилган, узоқлаштирилган:
Амридин чеккан бўюн мардуд эрур,
Боргоҳи иззидин матруд эрур. *Лисонут-тайр,* 126-1.

**МАТРУК** — тарк қилинган, ташланган:
Замона аҳли вафо таркин айламиш демангиз,
Ки бу замонда йўқ амри вафо каби матрук.
*Хазойинул-маоний,* IVб-327;
Ва яна ҳам турк улусида бир суруддурким, они «Муҳаббатнома» дерлар ва ул ҳазажи мусаддаси мақсур баҳридадур ва ҳоло матрукдур. *Мезонул-авзон,* XIV-180.

**МАТЪУН** — таъна қилинган, таъна, маломатга қолган:
Мавлоно Хайрий... табъ аҳли қошида матъундур, мунга ким, абётининг маънисин сўрсалар билмас.
*Мажолисун-нафоис,* 186;
Ким садқа берур агарчи Афридундур,
Гар миннат этар бу феъл ила матъундур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-47.

**МАУНАТ** — тириклик учун керакли нарсалар, озиқ-овқат; нафақа, озуқа; таъминот:
...бу икки буқъанинг иморати ва саканасининг вазойифи била борча маунати андин ҳосил бўлуб, шарт қилған дастур била сарф бўлғай. *Вақфия,* XIII-172;
Йиллар Муҳаммад бини Юсуфнинг ўзининг ва аёлининг маунатин еткурур эрдиким, ул билмас эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-83.

**МАФАР** — паноҳгоҳ:
Ки ҳоло адамдур аларга мафар,
Йигирми дурур дағи тўқуз нафар.
*Садди Искандарий,* 247б6;

≈ **эт-** — яширмоқ, бекитмоқ:
Бериб бийм Дороки топқач зафар
Ул иккига гўр оғзин этгай мафар.
*Садди Искандарий,* 263б12.

**МАФЛУК** — фалокатга учраган; жафо кўрган; бадбахт:
Фалак вафоға азо тутқан ўлса аҳли вафо,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Тирик нетиб юругайлар жамоати мафлук.
*Хазойинул-маоний,* IVб-327.

**МАФОСИЛ** — бўғинлар; ≈ марази — бўғин зирқираш касали:
...ва анда етгандин сўнгра мафосил марази тори бўлуб, бир гўшада йиқилдим. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-97.

**МАФОИЛАТУН МАФОИЛАТУН МАФОИЛАТУН, МАФОИЛАТУН** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсатувчи шартли сўзлар — рукнлар. Ушбу рукнлар аруз вазнидаги вофир баҳри туркумининг вофири мусаммани солим вазнини яратади:

Вофири мусаммани солим
Фироқ ўтидин куяр баданим, тафидин эриб оқар жигарим,
Ғамим будурурки, боғланибон юзунг сори тушмагай назарим.
*Мезонул-авзон,* XIV-178.

**МАФОЪ** — луғавий маъноси бўлмаган шартли вазн кўрсаткич сўздир. У мафоийлун рукнининг ўзгарган (қисқарган) шакли бўлиб, ҳижо тузилиш: V —, яъни бир қисқа + бир чўзиқ ҳижодан иборат:
«Ҳатм» — «ҳазф» ва «қаср» ижтимои, (бас) мафоъийлунда мафоъ қолғай... *Мезонул-авзон,* XIV-140.

**МАФОЪИЙ** — маъносиз, шартли вазн кўрсаткич сўздир. У мафоъийлун рукнининг қисқарган шакли бўлиб, ҳижо тузилиши таркиби қуйидагичадир: V—V, яъни бир қисқа + бир чўзиқ + бир қисқа ҳижолар:
«Ҳафз» — мафоъийлуннинг охир жузвининг охир сабаби хафифи исқотидур, бас мафоъийлундин мафоъий қолғай.
*Мезонул-авзон,* XIV-140.

**МАФОЪИЛАТУН** — аруз баҳрларидан бири:
Мафоъилатун-ватади мажмуъ тақдими била фосилаи суғроға. *Мезонул-авзон,* XIV-139.

**МАФОЪИЙЛ** — маъносиз, шартли вазн кўрсаткич сўз — рукндир. У мафоъийлун рукнининг қисқарган шакли бўлиб, тузилиши: V — —, яъни бир қисқа + икки чўзиқ ҳижолардан иборат:
«Қаср» — охир жузвининг, яъни сабаби хафиф охирининг исқотидур ва мақобилининг исқони бас мафоъийлун мафоъийл бўлғай. *Мезонул-авзон,* XIV-140.

**МАФОЪИЙЛУН** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсаткич шартли сўз — рукндир. Мафоъийлуннинг ҳижолари.
тузилиши: V — — —, яъни бир қисқа + уч чўзиқ:
Фасл. Мафоъийлун зиҳофоти ўн бирдур.
*Мезонул-авзон,* XIV-139.

**МАФОЪУЛУН** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсатувчи шартли сўз — рукн. Мафъулуннинг ҳижолар таркиби: — — —, яъни уч чўзиқ ҳижодан иборат:
«Кашф» — мафъулоту «то»сининг исқотидур, мафъулун анинг ўрниға қўярлар. *Мезонул-авзон,* XIV-141-142.

**МАФОИЙЛУН МАФОИЙЛУН МАФОИЙЛ** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсатувчи шартли сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби аруз вазнининг ҳазаж баҳри туркумидаги ҳазажи мусаддаси мақсур вазнини ҳосил этган:

Мени оғзинг учун шайдо қилибсен,
Манга йўқ қайғуни пайдо қилибсен,
Мафоийлун мафоийлун мафоийл. *Мезонул-авзон,* XIV-180.

**МАФОИЛУН МАФЪУЛУН МАФОИЛУН ФАИЛОН** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсатувчи шартли сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби аруз вазнидаги мужтасс баҳри туркумининг мужтасси (мусаммани) махбуни маҳзуфи мусаббаъ вазнини ҳосил қилган:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бизнинг сори келмассен, не бўлди, эй бадмеҳр,
Вафо йўлин билмассен ёпиб ниқоб ила чеҳр.
Мафоилун мафъулун мафоилун фаилон

*Мезонул-авзон,* 170.

**МАФОИЙЛУН ФОИЛОТУН МАФОИЙЛУН** — маъносиз, вазн кўрсатувчи шартли сўзлар — рукнлар. Рукнларнинг ушбу сираси музориъ баҳридаги музориъи мусаддаси солим вазнидир:

Музориъи мусаддаси солим
Энгинг ойдур, оразинг гул, сочинг сунбул,
Булар шавқидин ичармен туну кун мул.
Мафоийлун фоилотун мафоийлун

*Мезонул-авзон,* XIV-177.

**МАФОИЛУН ФОИЛОТУН МАФОИЛУН ФОИЛОН** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсатувчи шартли сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби аруз вазнидаги мужтасс баҳри туркумининг мужтасси (мусаммани) махбуни мақсур вазнини ҳосил этган:

Кўнгул ҳароратин англатти оҳи дардолуд,
Уй ичра ўт эканин элга зоҳир айлар дуд.
Мафоилун фоилотун мафоилун фоилон

*Мезонул-авзон,* XIV-169.

**МАФОЪИЙЛУН МАФОЪИЙЛУН МАФОЪИЙЛУН МАФОЪИЙЛУН**— луғавий маъносиз, вазн кўрсаткич сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби аруз вазнининг ҳажаз баҳри туркумларидан ҳазажи мусаммани маҳзуфни ҳосил этган:

Зиҳи қаддинг ниҳоли бутуб жон гулшанидин,
Юзунг меҳри кўнгулга кириб кўз равзанидин.
Мафоъийлун мафоъийлун мафоъийлун мафоъийлун

*Мезонул-авзон,* XIV-154.

**МАФОЪИЙЛУН МАФОЪИЙЛУН МАФОЪИЙЛ** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсатувчи шартли сўзлар — рукнлар ҳазаж баҳридаги ҳазажи мусаддаси мақсури аруз ва зарб вазнини ҳосил қилади:

Унутмоғилки, то ҳажр этди бедод,
Мани бир нома бирла қилмадинг ёд.
Мафоъийлун мафоъийлун мафоъийл.

*Мезонул-авзон,* XIV-155.

**МАФОЪИЙЛУН МАФОЪИЙЛУН МАФОЪИЙЛУН** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсатувчи шартли сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби аруз вазнининг ҳазаж баҳри туркумларидан ҳазажи мусаддаси солим вазнини яратган:

Зиҳи рухсоринг олида қуёш тийра,
Қуёшдин йўқки ондин эл кўзи хийра.
Мафоъийлун мафоъийлун мафоъийлун

*Мезонул-авзон,* XIV-155.

**МАФОЪИЙЛУН МАФОЪИЙЛУН МАФОЪИЙЛУН МАФОЪИЙЛУН**— луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсаткич сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби аруз вазнининг ҳазаж баҳри туркумларидан ҳазажи мураббаъни ҳосил этган:

Ҳазажи мураббаъ араб шуароси табиъдур:

Санга ул турран ҳинду,
Манга солмиш қаро қайғу.
Мафоъийлун мафоъийлун
мафоъийлун мафоъийлун *Мезонул-авзон,* XIV-156.

**МАФЪУЛУН ФАЪУЛУН МАФОЪИЙЛУ ФАУЛ МАФЪУЛУН ФОЪИЛУН МАФОЪИЙЛУН ФАЪ** — луғавий маъно ифодаламайдиган, вазн кўрсаткич сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби аруз



www.ziyouz.com kutubxonasi

вазнидаги ҳазаж баҳри туркумининг ҳазажи ахрам вазнини яратган:

То тенгри асрағай халойиққа сени,
Айлармен юз дуо сенинг сори дам.
Мафъулун фаъулун мафоъийлу фаул
Мафъулун фоъилун мафоъийлун фаъ

*Мезонул-авзон,* XIV-158.

**МАФЪУ** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсатувчи шартли сўз — рукн. Мафъу мафъулоту рукнининг қисқариши туфайли пайдо бўлган рукндир. Мафъунинг ҳижо таркиби: — —, икки чўзиқ ҳижодан иборат:

«Салм» — мафъулоту ватадининг исқотидур — мафъу қолур.

*Мезонул-авзон,* XIV-142.

**МАФЪИЛОТУ** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсатувчи шартли сўз — рукн:

«Хабл» — мафъулотуда «хабн» ва «тай» ижтимоидур, мафъилоту бўлур, фаилоту анинг ўрнига қўярлар.

*Мезонул-авзон,* XIV-141.

**МАФЪУЛОТУ** — луғавий маъносиз, вазн кўрсатувчи шартли сўз — рукндир. Ушбу рукннинг тақтиъи — ҳижоларга кўра тузилиши қуйидагича: — — — V, яъни уч чўзиқ + бир қисқа ҳижо:

Мафъулоту — икки сабаби хафиф тақдими била ватади мафруққа. *Мезонул-авзон,* XIV-139.

**МАФЪУЛУ МАФОЪИЙЛУ МАФОЪИЙЛУ МАФУЛУН** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсаткич шартли сўзлар — рукнлар ушбу таркибда аруз вазнидаги ҳазаж баҳри туркумининг ҳазажи мусаммани ахраби макфуфи маҳзуф вазнини ҳосил этган:

Ишқ ичра қани мен киби зеру забар ўлған,
Ҳар кимки йўқ андин батар ўлған, батар ўлған.
Мафъулу мафоъийлу мафоъийлу мафулун

*Мезонул-авзон,* XIV-155.

**МАФЪУЛУ МАФОЪИЙЛУ МАФОИЙЛУ ФАУЛ МАФЪУЛУ МАФОЪИЙЛУ МАФОЪИЙЛУН ФАЪ** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсатувчи сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби аруз вазнидаги ҳазаж баҳри туркумининг ҳазажи ахраб вазнини яратган:

Ҳажрингда фиғонимға улус нола қилур,
Қил ҳолима раҳмким, эрурман бекас.
Мафъулу мафоъийлу мафоийлу фаул
Мафъулу мафоъийлу мафоъийлун фаъ

*Мезонул-авзон,* XIV-159.

**МАФЪУЛУ МАФОЪИЛУН МАФОЪИЙЛУН** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсаткич шартли сўзлар — рукнлардир. Ушбу рукнлар ҳазаж баҳридаги ҳазажи мусаддаси ахраби мақбузи садр ва ҳашв вазнини ҳосил этади:

Ҳазажи мусажжаси ахраби мақбузи садр ва ҳашв
Боғ ичра чу гарм бўлди бозоринг,
Юз важҳ ила бўлди гул харидоринг.
Мафъулу мафоъилун мафоъийлун

*Мезонул-авзон,* XIV-155.

**МАФЪУЛУ МАФОЪИЛУН МАФЪУЛУ ФАУЛ МАФЪУЛУ МАФОЪИЙЛУН МАФОЪИЙЛУ ФАУЛ** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсаткич ушбу сўзлар — рукнлар сираси:

Эй шўх бизнинг сори бир айла назар —
Ким оҳу фиғон ўти чекар кўкка шарар
Мафъулу мафоъилун мафъулу фаул



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мафъулу мафоъийлун мафоъийлу фаул

*Мезонул-авзон,* XIV-159.

**МАФЪУЛУ МАФОЪИЙЛУН ФОИЛУН** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсатувчи шартли сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби аруз вазнидаги қарийб баҳри туркумининг (қарийби мусаддаси) ахраби маҳзуф вазнини ҳосил қилган:

Кел бизга вафо бирла, эй пари,
Бу телбани фурқатдин қил бари.
Мафъулу мафоъийлун фоилун *Мезонул-авзон,* XIV-172.

**МАФЪУЛУ МАФОЪИЙЛУН ФАУЛУН** — луғавий маънога эга бўлмаган, вазн кўрсатувчи шартли сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби аруз вазнидаги ҳазаж баҳри туркумининг ҳазажи мусаддаси ахраби мақбузи махзуф вазнини ҳосил қилган:

Сансиз манга умру жон керакмас,
Ҳажринг аро хону мон керакмас.
Мафъулу мафоъийлун фаулун *Мезонул-авзон,* XIV-156.

**МАФЪУЛУ МАФОЪИЙЛУ ФАУЛУН** — маъносиз, вазн кўрсаткичи бўлган шартли сўзлар — рукнларнинг ушбу сираси аруз вазнидаги ҳазаж баҳри туркумининг ҳазажи мусаддаси ахраби макфуфи маҳзуф вазнини ҳосил этган:

Ҳазажи мусаддаси ахраби макфуфи маҳзуф
Гар қад будур, эй сарви суманбар,
Тубий санга бир бандаи чокар.
Мафъулу мафоъийлу фаулун *Мезонул-авзон,* XIV-156.

**МАФЪУЛУ МАФОИЛУН МАФОИЙЛУ ФАУЛ** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсатувчи шартли сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби ҳазажи мусаммани ахраби мақбузи макфуфи ажабб вазнини яратган:

Ул жумладин бири будурким, «ман акрама олиман фақад акрамани» ким, вазни: «мафъулу мафоилун мафоийлу фаул»дир. *Мезонул-авзон,* XIV-137.

**МАФЪУЛУ ФОИЛОТУ МАФОИЙЛУ ФОИЛОТУН** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсаткич шартли сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби (музориъи мусаммани) ахраби макфуфи солим аруз ва зарб вазнини яратган:

Сендин манга таҳаммул эмас бир замон йироғлиқ,
Жон риштаси эрур чу сенинг сунбулингға боғлиқ.

*Мезонул-авзон,* XIV-167.

**МАФЪУЛУ ФОИЛОТУ МАФОЪИЙЛУ ФОИЛУН** — (музориъи мусаммани) ахраби макфуфи маҳзуф. Изоҳланаётган сўзларнинг ҳар бири луғавий маъноси бўлмаган вазн кўрсатувчи шартли сўзлар:

Ҳайҳотким, биров ғамидин зормен яна,
Фарёдким, балоға гирифтормен яна.
Мафъулу фоилоту мафоъийлу фоилун

*Мезонул-авзон,* XIV-167.

**МАФЪУЛУ ФОИЛОТУ ФАУЛУН** — луғавий маъно бермайдиган, вазн кўрсаткич сўзлар — рукнларнинг ушбу тркиби аруз вазнидаги музориъ баҳри туркумининг (музориъи) мусаддаси ахраби макфуфи маҳзуф вазнини ҳосил этган:

Эй хотирим ҳавоси қошингға,
Эврулгали ҳамиша бошингға.
Мафъулу фоилоту фаулун *Мезонул-авзон,* XIV-168.

**МАФОЪИЙЛУН** — маъноси бўлмаган шартли вазн кўрсаткич сўздир. У рукннинг бир кўринишидир. Унинг парадигмаси — тақтиъи: V — — —, яъни бир қисқа ва уч чўзиқ ҳижодан иборат рукндир:



www.ziyouz.com kutubxonasi

«Харм» мафоъийлун «мим»инннг исқотидур.
*Мезонул-авзон,* XIV-139.

**МАФЪУЛУН** — луғавий маъноси бўлмаган шартли вазн кўрсаткич сўз — рукндир. Мафъулуннинг ҳижо тузилиши: — — —, яъни уч чўзиқ ҳижодан иборатдир:

«Қатъ» — мустафъилуннинг «нун»инииг исқотидур ва «лом»ининг искони, мустафъил қолур, мафъулун анинг ўрниға қўярлар. *Мезонул-авзон,* XIV-141.

**МАФЪУЛУН** — маъносиз, вазн кўрсаткич шартли сўз. Мафъулун «мафоийлун» рукнидан «ма» қисми туширилгач ҳосил бўладиган тармоқ рукндир:

«Ташъис» — фоъилотун ватадининг икки мутаҳаррикидин бирининг исқотидур, то фоъотун қолғай ё фолотун қолғай, ҳар тақдир била мафъулун анинг ўрниға қўярлар.
*Мезонул-авзон,* XIV-140.

**МАФРАШ** — палос; тўшак:

Уларда тенгдурур, шоҳ айласун гулшан гулин мафраш,
Вагар гулхан кули узра гадо соҳибфирош ўлсун.
*Хазойинул-маоний,* IIб-508;

Саҳни ҳавода тўшалиб мафраши,
Азмда ел хайли жанибаткаши. *Ҳайратул-аброр,* 120-16.

**МАФРУҚ** — луғавий маъноси: фарқ этилган, ажратилган. Бу сўз охирги рукн сифатини изоҳлашда вазн кўрсаткичда қўлланилади:

Мафъулоту — икки сабаби хафиф тақдими била ватади мафруққа. *Мезонул-авзон,* XIV-139;

Ва ватади мафруқ ва ул лафзедур: бурунқи ва сўнгқи ҳарфи мутаҳаррик ва ўртанчи ҳарфи сокин.
*Мезонул-авзон,* XIV-138.

**МАФСАҚА** — гуноҳ; исён қиладиган жой; фосиқ, бузуқ:

Мафсақаи топибон элтиб паноҳ,
Отини маъбад атабу хонақоҳ. *Ҳайратул-аброр,* 80-7;

Қари қуҳба гулгунау вусма била юзу қошлиғ — бузуқ мафсақадур, шингарф ва зангор била наққошлиғ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-69.

**МАФТУН** — ошиқ:

Скандар бу хилватқа мафтун эди,
Паричеҳра ёриға мажнун эди. *Садди Искандарий,* 299б21;

Алар бори анга мафтуну шайдо,
Ки бўлди неча заврақ сувда пайдо. *Фарҳод ва Ширин,* 101;

≈ **айла-** — шайдо қилмоқ:

Тўкуб ферузагун кўк мотамингға гавҳари анжум,
Сени ферузау гавҳар хаёли айлабон мафтун.
*Хазойинул-маоний,* Iб-457;

≈ **бўл-** — ошиқ бўлмоқ:

Ҳамул эрдики, мафтун бўлмиш эрди,
Кўруб кўзгуда мажнун бўлмиш эрди.
*Фарҳод ва Ширин,* 114.

**МАФХАР** — фахрланиш; фахрланадиган нарса:

Тут ангаким, эрур иш огаҳи,
Мафхари дудаи Мироншоҳий.
*Хазойинул-маоний,* IVб-417;

Ҳар кимсаки жуд иктисобидур анинг,
Эл мафхари зот комёбидур анинг. *Назмул-жавоҳир,* XV-31;

≈ **ус-савоҳиб** — асҳоблар, ҳамсуҳбатлар фахри:

Ул сабабдин мафхарус-савоҳиб Мавлоно Соҳибни қуллуққа йиборилди. *Муншаот,* XIII-118.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МАФЪУЛЛУҚ** — тўлдирувчили, объектли:

Яна арабий сарф истилоҳда икки мафъуллуқ феъллар бор. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**МАФЪУЛУ** — аруз вазнларидан бири:

Мафъулун мафъулу мафоъийлун фоъ
*Мезонул-авзон,* XIV-157.

**МАФЪУЛУ МАФОЪИЙЛУН МАФЪУЛУ ФАУЛ** — арузда еттинчи оҳанг ва баҳр:

Тан ўлса ғаминг ичра жонингға фидо,
Жон куйса муҳаббатингда сен бўлғил соғ.
Мафъулу мафоъийлун мафъулу фаул
Мафъулу мафоъийлун мафоъийлун фоъ.
*Мезонул-авзон,* XIV-159.

**МАФЪУЛУ МАФОЪИЙЛУН МАФОЪИЙЛУН ФОЪ** — арузда еттинчи оҳанг ва баҳр:

Тан ўлса ғаминг ичра жонингға фидо,
Жон куйса муҳаббатингда сен бўлғил соғ.
Мафъулу мафоъийлун мафъулу фаул
Мафъулу мафоъийлун мафоъийлун фоъ.
*Мезонул-авзон,* XIV-159.

**МАФЪУЛОН** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсаткич сўз — рукндир. Мафъулоннинг ҳижолар таркиби: — — V, яъни икки чўзиқ ва бир қисқа ҳижо:

«Вақф» — мафъулоту «то»сининг исконидур, мафъулон анинг ўрниға қўярлар. *Мезонул-авзон,* XIV-141.

**МАФЪУЛУ ФОИЛАТУ МАФОИЙЛУ ФОИЛОН** — луғавий маъноси бўлмаган вазн кўрсатувчи шартли сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби арузнинг (музориъи мусаммани) ахраби макфуфи мақсур вазнини ҳосил этган:

Ул шўхдин манга гаҳ эрур нозу, гаҳ итоб,
Йўқ анда ихтиёр, доғи менда ижтиноб.
Мафъулу фоилоту мафоийлу фоилон
*Мезонул-авзон,* XIV-167.

**МАФЪУЛУН** — аруз қоидаларидан бири:

Мафъулун мафъулун мафъулун фоъ
*Мезонул-авзон,* XIV-157.

**МАФЪУЛОТУ** — аруз баҳридан бири:

Сендин йироқ кўзнинг эрур ҳайронлиғи,
Ҳажринг аро ҳар лаҳза саргардонлиғи.
Мустафъилун мустафъилун мафъулоту
*Мезонул-авзон,* XIV-177.

**МАФҚУД** — йўқолган:

Ёр қадди ҳажридин сарв майлин мафқуд дебтур ва юзи шавқидин гул арусин нобуд билибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 230.

**МАФҲУМ** — фаҳмланган, тушунилган:

Ва бу алфоз возеълари кўп нимада жузъиётқа тааруз қилиб, ғариб мазмун ва мафҳумлар учун алфоз вазъ қилибдурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-114;
Аларнинг баъзи ҳолотики, бу ҳақирға мафҳум ва яқин эрди, анга шуруъ қилилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-139;

≈ **бўл-** — тушунилмоқ:

Улча жавобидин мафҳум бўлди, бу ҳолат маълум бўлдиким, сиёсат ҳангомасида манзури ҳозир эрмиш.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-38.

**МАФҲУМОТ** — фаҳмланганлар, англашилган тушунчалар, маънолар:

Невчунки, турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға из-



www.ziyouz.com kutubxonasi

ҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**МАХ** — тук, мўй:
Тасаввур этмаки, эл ўпмак орзу қилғай,
Магарки, мўчина оғзи лабингдин олғай мах.
*Хазойинул-маоний,* IIб-117.

**МАХДУМ** — 1. хизмат кўрсатган киши; жаноб; улуғ мартабали зот:
...Хиёбон бошида ҳазрати пир махдум Саъдиддин Қошғарий мазори бошида иқомат расмин зоҳир қилдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-12;
2. шахс номи:
Шуюъ ва шуҳрати ул ерга еттиким, ҳазрати Махдумға дағи масмуъ бўлуб, аларға ҳам дағдаға улким, бу баҳр ва қофия ва радифда шеър дегайлар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-59.

**МАХДУМЗОДА** — устод ва улуғларнинг фарзанди:
...борча асҳобни ва махдумзодани илтифотлар била мушарраф қилди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-66.

**МАХЗАН** — 1. хазина, қимматли мол-ашё сақланадиган жой:
Махзане учради, дурлари кавокиб гавҳарларидин рахшандароқ. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-119;
Йигитлиғда йиғ илмнинг махзани,
Қарилиғ чоғи харж қилғил ани.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-242;
2. ганж:
Черикига канора йўқ пайдо
Махзаниға шумора йўқ пайдо. *Сабъаи сайёр,* 80-3;
Чу мулк ўлди ободу халқи ғаний,
Яқиндур ки маъмур ўлур махзани.
*Садди Искандарий,* 254*а*11;
≈ **и маоний** — маънилар хазинаси:
...андоқ гулшан дақойиқ гулу раёҳини била ороста ва ул навъ махзане маоний жавоҳири самини била пийроста кўрмайдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-130;
≈ **и олам** — дунё бойлиги:
Эй улки эмас махзани олам санга бас,
Базл этгали бир хизона ҳардам санга бас.
*Назмул-жавоҳир,* XV-43;
≈ **и саодат** — бахт хазинаси:
Қонеъға махзани саодат кам йўқ,
Жуз зумраи эъзозу шараф ҳам дам йўқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-50;
≈ **и роз** — сир хазинаси:
Сўзи махзани роз ганжинаси,
Юзи жилваи зот ойинаси. *Вақфия,* 716;
Неча ким очиб ганж тўкмакка қўл,
Вале махзани роз ганжури ул. *Садди Искандарий,* 241*а*21;
≈ **бер-** — бойлик, хазина бермоқ:
Сахий булутдур — иши хирман, балки махзан бермак; бахил мўрдур — даъби хўша балки дона термак.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-50.

**МАХЗАНФИШОН** — саховатли, карамли:
Чу шоҳ олида бўлди хотирнишон,
Бу ҳукм айлади шоҳи махзанфишон.
*Садди Искандарий,* 267*а*6.

**МАХЗУН** — хазинада сақланган нарса; ≈ **қил-** — беркитмоқ:


www.ziyouz.com kutubxonasi

Тилисм айлаб бу гардунваш ҳисорин,
Қилиб махзун ҳисори ичра борин. *Фарҳод ва Ширин,* 80.

**МАХЛАС** — 1. нажот топиш, қутулиш, халос бўлиш:
...ўз махласлари учун фотиҳалар дарюза қилур эрдилар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-81;
Фақир ул вақтдаким, мулозиматға машғул эрдим — доим ул ҳазратға махласим бобида илтимослар қилур эрдим. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-32;

≈ **йўли** — озодлик тадбири:
Босиб махлас йўлин туфроғи онинг,
Чиқиб ҳар сори минг сўқмоғи онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 75;

≈ **топ-** — қутулмоқ, халос бўлмоқ:
Жон бериб душворлиғлар бирла даврон аҳлидин,
Кимки махлас топти, бўлған бил они осон халос. *Хазойинул-маоний,* IV-153.

**МАХЛУТ** — аралашган, аралаштирилган:
Дағи мажмуъиғаким махлут битилибтурур, чун табъ хазойинидин ҳосил бўлған маоний эрди. XIII-118;

≈ **ўл-** — аралашмоқ:
Навоий назми рангину равон эрса ажаб эрмас,
Ки махлут ўлди кўз ёши била жигар онда. *Хазойинул-маоний,* IIб18;

≈ **қил-** — аралаштирмоқ:
Яна бир жамоатдурларким, ҳақиқат асрорига мажоз тариқин махлут қилибдурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 27-28.

**МАХЛУҚ** — яратилган; одам, инсон; мавжудот:
Ҳеч иш ўлмас айру холиқ амридин,
Илтижо махлуққа келтурма кўп. *Хазойинул-маоний,* IIIб-74;
Биллури нобдин бир турфа сандуқ,
Ясамайдур дегайсен они махлуқ. *Фарҳод ва Ширин,* 59;
Сулаймон алайҳис-саломнинг ҳашамати ниҳоятқа еткандин сўнгра, муддао қилдиким, ҳар махлуқниким ҳақ таоло анинг маҳкуми қилибтур, борчасин зиёфат қилғай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226;

≈ **ўл-** — яратилмоқ:
Кўнглакининг атри жонсиз жисмима берди ҳаёт,
Гўйиё эл жонидин махлуқ ўлубтур ул бадан. *Хазойинул-маоний,* Iб-493.

**МАХЛУҚОТ** — яратилган нарсалар, махлуқлар:
Жон фидонг ўлсун, ҳабибимким, ҳамоно бор эди
Қасди махлуқот аро инсону, сен инсон аро. *Хазойинул-маоний,* IVб-24;
Чун бу махлуқот анинг асмо ва сифотининг мазоҳири эрдилар ва ҳар сифатға муттасиф эрдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-66.

**МАХМАЛ** — бахмал, барқут:
Бир паридур лолазор ичра сориғ гуллар аро,
Ё ул ой устидадур зарбофт гулгун махмали. *Хазойинул-маоний,* Iб-641.

**МАХМУР** — 1. маст, кайфи ошган:
Оби ҳайвон ичмагаймен истабон дафъи хумор,
Менким ул майгун лаби жонбахшдин махмурмен. *Хазойинул-маоний,* III-476;
2. хумор, май бош оғриғи, ширакайф:
Туну кун базми висолинг аро усруклар элидин



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мени лаб ташнаи махмурға бер жоми таманно.
*Хазойинул-маоний,* IVб-11;

Мавлоно Муҳаммад Бадахший... маст ё махмур... бозорда юрур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 148;

≈ **бўл-** — кайфи чоғ бўлмоқ, хурсанд бўлмоқ:
Вале бу достон қилғунча мастур,
Кўп сўз айтиб бағоят бўлди махмур. *Фарҳод ва Ширин,* 219.

**МАХМУРЛУҚ** — мастлик, бош оғриғи, хуморигарлик:
Сени, эй муғбача, махмурлуқтин асрасун тенгри,
Агар бу жоми май бирла илож этсанг хуморимға.
*Хазойинул-маоний,* IV-303.

**МАХОДИМ** — 1. улуғ зотлар:
Ва ҳазарот ва маходим била, балки сойир наввоб ва худдом била хизматкорлиғ тарийқин маслук тутунгуз.
*Муншаот,* XIII-101;

2. хизматчилар:
Мавлоно Тархоний... баъзи маходим Самарқандда бандға тушганда, бу туркча шеър айтқандур.
*Мажолисун-нафоис,* 57.

**МАХОФАТ** — хавф-хатар:
Мақсудким бу йўлда нафс душмандур ва шаётин раҳзан ва ҳар қайси азим махофат ва улуғ офатдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 152.

Оқшом дема зулмати махофат,
Жон қасдиға ҳар сори юз офат. *Лайли ва Мажнун,* 59б1.
Қиличи суйи дарёи махофат,
Бўлуб жавҳарлар анда мавжи офат. *Фарҳод ва Ширин,* 208.

**МАХРАЖ** — 1. талаффуз, артикуляция:
Ҳофизғаки яхши махражу адо била тиловат бўлғай мустамиъларнинг руҳиға ондин осойиш ва жониға ҳаловат бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 34;

2. чиқиш жойи; чиқиш; натижа:
Будур баҳр ишиким дедим мужмалин,
Баён айладим махражу мадхалин.
*Садди Искандарий,* 311а2;

≈ **айла-** — ўрнидан чиқармоқ; чора, илож топмоқ:
Биравки даҳр мозиқидин айлагай махраж,
Фаноу фақр тариқи эрур анга минҳаж.
*Хазойинул-маоний,* IVб98.

**МАХРУТ** — тарашланган, йўниб силлиқланган; **гунбади махрут** — тарашланган гунбаз; осмон, дунё:
Фано риёзатида қаддин айлаган чавгон
Қошида гўйча йўқтур бу гунбади махрут.
*Хазойинул-маоний,* IIб-284.

**МАХСУС** — хос бўлган, тегишли бўлган, махсус тайинланган; муқарраб, хосса:
Турфароқ буким, санга махсус эрур,
Гар санга жонинг керак, огоҳ бўл.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-697;

Еттинчи доираким, андин уч баҳр мустаҳраж бўлур ва ул араб шуъароси назмининг махсусидур.
*Мезонул-авзон,* XIV-178;

≈ **қил-** — қабул қилмоқ, танламоқ:
Ва бу ҳақирни фарзандлиққа махсус қилур эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-161.

**МАХУФ** — қўрқинчли, даҳшатли; хавфли, хатарли:
Фано йўлидин агар ёнса роҳрав не ажаб,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ки йўл махуфдуру анда йўқтурур ҳамроҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-532;

Иттифоқо, бир чоҳ бошида вазъи ҳамл қилдиким, махуф манзил эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-201.

**МАХФИЁТ** — махфий нарсалар:

Ҳатто уйнинг маҳзунот ва махфиёти ўрнига ҳам мунда махфий ва мактум хаёлот ва маоний топса бўлур.

*Мезонул-авзон,* XIV-137.

**МАХФИЙ** — пинҳон, яширин:

Ва хирадманд улдурким, махфий андоқ иш қилмағайким, ошкоро они қила олмағай ва биров айбида андоқ сўз демағайким, юзида дей олмағай. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-226; Аммо ҳеч навъ махфий сирри ва рози йўқ эрдиким, бу фақирдин яшурун бўлғай. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-93;

≈ **бўл-//ўл-** — яширинмоқ:

Ва Исо алайҳис-салом махфий бўлди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-235—236;

Оғзи жон қасди қилур, жонға таваҳҳум йўқ ажаб,
Хавфи кўпроқдур анингким, махфий ўлса душмани.

*Хазойинул-маоний,* IIб-592;

≈ **асра-** — яширмоқ, яширин тутмоқ, сир сақламоқ:

Навоийға деманг ул тифл ишқин асрағил махфий,
Бу дамким ҳоли шаҳ атфоли ичра достон бўлмиш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-262;

Мазҳабингни ихфолиғ била элдин яхши асра ва ёрмоғингни яхши ва ёмондин махфий асра. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-82;

≈ **тут-** — сир тутмоқ:

Васиятларин китобат қилди ва тенгри таолодин илтимос қилибким, анинг фавтин деву паридин бир неча махфий тутқай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-230.

**МАШАҚҚАТ** — қийинчилик, ранж, азоб-уқубат; заҳмат:

Машаққатдин йигитни эл қари дер,
Ки қазилмиш ики-уч юз қари ер. *Фарҳод ва Ширин,* 108;
Тортиб бу машаққату балони
Кўрмагай эдим бу ибтилони. *Лайли ва Мажнун,* 69б7.

**МАШВАРАТ** — маслаҳат, кенгаш:

Бири улким, вилоят молин машваратсиз олиб турурсиз ва бу маъҳуд эмас эрди. *Муншаот,* XIII-127;

≈ **қил-** — кенгашмоқ, маслаҳатлашмоқ:

Ва Ардашерни подшоҳ қилғанлар анинг била машварат қилмай, ул ишни қилдилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-232;

≈ **тила-** — маслаҳатлашмоқ:

Анга мушкил иш тушса бир бобдин
Тилар машварат хайли аҳбобдин.

*Садди Искандарий,* 321б12;

**МАШЙ** — юриш:

Ҳам қамар шаққин ишорат била айлаб зоҳир,
Ҳам шажар машйин иродат била айлаб танбиҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-525.

**МАШКУК** — шубҳа қилинган; шубҳали, гумонли:

Кетур қадаҳки, вафо лофини малак урса,
Менинг қошимда шак эрмаски ул эрур машкук.

*Хазойинул-маоний,* IVб-327.

**МАШМУЛ** — ҳар томондан иҳоталанган, қамралган; назарга олиш;

≈ **туш-** — бутунлигича эътиборга олинмоқ:

Умидким, илтифот кўзига мақбул ва иноят назариға машмул тушгай. *Муншаот,* XIII-146.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МАШМУМ** — ёқимли ҳид, хушбўй ҳидли нарса:

Димоғиға тутуб ҳар навъ машмум,
Кўзин очиб ҳаёти бўлди маълум. *Фарҳод ва Ширин,* 101.

**МАШМУМОТ** — ҳидланадиган нарсалар, хушбўй нарсалар:

Мавлоно Нур... машмумотни икки қош орасиға исласа керакки, иси ботроқ маълум бўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 157.

**МАШОИЛ** — машъаллар:

...ул рафиъ манозилнинг шамъ ва машоилин забона тилидин «Вазкур исми раббика ва табаттал илайҳи табтило» ҳукми била холиқи аслий зикрига зокир эрканин маълум қилиб... *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 60.

**МАШОЙИХ** — шайхлар; улуғ кишилар:

Яна кун машойих қошиға келиб дедиким, тануғ бўлингким, мен тунокун қилган тавбадин тавба қилдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-98;

Хожа Абдуллоҳ Ансорий... асҳоби тариқат ва арбоби ҳақиқат зикридаким, иборат суфия машойихидин бўлғай — китобе битибдурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-41;

≈ **аҳли** — шайхлар, диний пешволар:

Ҳирот доруссалтанасидин салотини маснаднишин ва уламои дин ва машойих аҳли яқин уч шаръий йўлни кўргузди. *Маҳбубул-қулуб,* 76;

≈ **и изом** — улуғ шайхлар, дин уламолари:

Ва ўзларидин тўрт — беш юз йил мобайнида зуҳур қилған машойихи изом ва авлиён киром зикри худ ул кутубда йўқтур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-42.

**МАШОМ** — 1. бурун, димоғ:

Абири жаннат исин айламас писанд улким,
Муаттар айласа майдин машом мен янглиғ. *Хазойинул-маоний,* IIб-163;

Исидин этса муаттар машом,
Унутқай фусун илмини вассалом. *Садди Искандарий (Хамса),* 1391;

2. бўй, ҳид:

Ҳушсизға атр чун топти машом,
Кўз очиб кўрди беҳиштойин мақом. *Лисонут-тайр,* 172-2.

**МАШОРИБ** — май ичувчи; ишратхона:

Хожа Абулвафои Хоразмий — Хожа Абулвафо хизматлариға тавҳид арбоби ва мавожид ва азвоқ асҳоби софия машорибидин шурби тамом бор эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-146.

**МАШОҒИЛ** — машғулотлар:

Хожа Хурд... мунча машоғил ва авориз била чун лутфи табъи ғолибдур... *Мажолисун-нафоис,* 182.

**МАШОҲИР** — шуҳратлилар, машҳурлар:

Аҳмад Ҳизравияни кўруб эрди ва анинг ўғли Абунаср Муҳаммад ибни Муҳаммад ибни Ҳомид Хуросоннинг машоҳиридиндур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-93.

**МАШРАБ** I — табиат, хулқ, атвор; ичимлик, май; ишратхона:

Қайт эй сўфики, пири дайр дурди жомиға,
Бўлмоғинг шориб агар софий эмастур машрабинг. *Хазойинул-маоний,* IIб-348;

**аҳли машраб** — ичкилик базмида тўпланувчилар:

Дабистони фанода шурб дарсин
Равон қилмай, эмассен аҳли машраб. *Хазойинул-маоний,* IVб-52.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МАШРАБ** II — 1. йўл-йўриқ; ғоя, маслак:

Аммо сўзлари андоқ бу тоифа машраби била мувофиқ воқеъ бўлубтурки, ҳеч кишига андоқ иттифоқ тушмайдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-184;

2. хислат; майл:

Бир кун жамоати қаландарлар Ҳамадонға етибтурлар ва алар била бир соҳибжамол йигит эрмиш ва анга ишқ машраби ғолиб. *Насойимул-муҳаббат,* XV-172;

≈ **и тавҳид** — худонинг бирлигига ишониш маслаги, эътиқоди:

Шайх Абдуллоҳнинг машраби тавҳиди бағоят бийик экандур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-101;

Чун аларға биззот машраби тавҳид воқеъ бўлғандур. *Хамсатул-мутаҳайййрин,* XIV-10.

**МАШРАБЛИҚ** — хулқу атворли, хислатли:

Мавлоно Яқиний — тундроқ, машраблиқ киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 73.

**МАШРИҚ** — шарқ, кунчиқар:

Еттинчи машриқ суйи қил ҳисоб,
Қуёш аввал анда солиб нуру тоб.
*Садди Искандарий,* 311*а*5;

Мутааххирлардин султони тариқат шайх Абусаид Абулхайр дебтурки, ул улуви ҳолдадур ва анинг замонида машриқдин мағрибғача анингдек йўқ эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-92;

≈ **у мағриб** — кун чиқиш ва кун ботиш; олам, дунё:

Панжанг ўлуб сиймфишонлиққа фош,
Машриқу мағрибда нечукким қуёш. *Ҳайратул-аброр,* 85-2.

**МАШРИҚАЙН** — шарқу ғарб:

Партавидин чун ёруди машриқайн
Тушти яна ер-кўк аро шўру шайн. *Ҳайратул-аброр,* 195-3.

**МАШРУБ** — ичимлик:

Мунга лойиқ бори маъкулу машруб,
Ки ҳам кўпдин-кўпу ҳам хўбдин-хўб. *Фарҳод ва Ширин,* 47.

**МАШРУТ** — шартланган, шарт қилинган:

Бу йўлда шарт фанодур агар қадам қўйсанг,
Керак бажой кетурсанг неким эрур машрут.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-284;

≈ **бўл-** — шартлашмоқ:

Ул ҳазратнинг давлат давоми ва салтанати саботи учун қуйироқ машрут бўлған дастур била ҳар кун фуқаро ва масокинга таом бергайлар. *Вақфия,* XIII-172.

**МАШРУЪ** — диний қонунга мувофиқ, шаръий:

Ва анинг аҳволининг кайфиятин машруъ билиб келиб эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-227;

≈ **и лаззат** — шаръий лаззат:

Зифоф кечаси асҳобға буюрдиларки, биз бу кеча машруъи лаззатқа иштиғол кўргузурбиз. *Насойимул-муҳаббат,* XV-140;

≈ **яса-** — расмийлаштирмоқ, одат тусига киритмоқ, жорий қилмоқ:

Ва бу ҳамким, бир юмуртқача куррада олам суратин тортиб ва жамиъ ақолим ва билод ва жибол ва биҳорни машруъ ясаб... мардуд миллатин дафъ қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-216.

**МАШРУҲ** — шарҳланган; изоҳ, шарҳ, баён:

Ва анинг зикри иккинчи қисмда тафсил ва тартиб била рақамға келди ва машруҳ битилди. *Маҳбубул-қулуб,* 151;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ва бу достонни фақир «Садди Искандарий»даким, «Хамса» нинг бешинчи китобидур, машруҳ адо қилибтурмен.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-201;

Мунунг зимнида не топмиш азалдин,
Дейин машруҳ холи ҳар халалдин. *Фарҳод ва Ширин,* 29.

**МАШШОТА** — тароқчи; зийнатгар; пардозчи:
Бетоб кўнгуллардин қон оқса ажаб эрмас,
Машшота анинг зулфин бу навъки тоб айлар.
*Хазойинул-маоний,* IIб-177;

Машшота қилурда вусмани пок,
Қошингни худ айламас гиреҳнок. *Лайли ва Мажнун,* 81*а*21.

≈ **и чарх** — оро берувчи табиат:
Қилди чу машшотаи чарх эҳтимом,
Бўлди иш ҳафталиғ ойдек тамом. *Ҳайратул-аброр,* 195-2;

≈ **и сунъ** — оро берувчи қудрат:
Қилур машшотаи сунъ ошкоро,
Аруси даҳрнинг ҳусниға оро. *Фарҳод ва Ширин,* 48.

**МАШЪАЛ//МАШЪАЛА** — машъала, чироғ:
Ҳар ойинаким, ҳар соат рўзгорим димоғи ўзга навъ насим файзидин муаттар ва ҳар лаҳза умидим чароғи ўзгача тарбият машъали нуридин мунаввар бўла бошлади.
*Вақфия,* XIII-164;

Бўлди қуруқ ёғоч киби жисму бошимда ўт,
То бўлғай анга машъаланинг харжидин фароғ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-304;

Бошима шуълаи ҳижрон туташибдур, не осиғ,
Ким ёрутмас қаро ҳажрим кечасин бу машъала.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-384;

≈ **и меҳр** — қуёш нури, қуёш ёруғлиги:
Чун эрур парвона шамъи мажлис аро волиҳи,
Найласун ул машъали меҳри жаҳоноройни.
*Хазойинул-маоний,* IVб-632;

≈ **и оламафруз** — оламни ёритувчи; нурли, нуроний:
Қилиб тиғи барқи жаҳонсўзлуқ,
Юзи машъали оламафрузлуқ. *Садди Искандарий,* 255*б*16;

≈ **и фароғ** — тинчлик, осойишталик машъали:
Бул машъалаи фароғ сенсен,
Ё гавҳари шабчароғ сенсен. *Лайли ва Мажнун,* 66*а*10;
Ҳар кимгаки ишқ юз кетурса,
Ё машъали шавқ шуъла урса.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 864.

**иноят машъали** — ҳадя машъали:
Яна «Лавомеъ»дур, ҳам бу истилоҳдаким, ҳар ламъасининг партави соликка ҳирмон қоронғу тунида ҳидоят шамъининг осоридур, балки иноят машъалининг анвори.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-60.

**МАШЪАЛАФРУЗ** — чироғ ёндирувчи; нур таратувчи:
Эй илм юзига машъалафруз,
Файз ойинасиға сайқаландуз. *Лайли ва Мажнун,* 57*а*6.

**МАШЪУФ** — мафтун, ошиқ, шайдо:
Ва андин машъуф ва мустағрақ бўлубтурларки, баъзи бу калимани эшитгач, беҳуш бўлуб йиқилибтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-69;

Бўйла машъуф анга шоҳи олий,
Васлу ҳажрида бу эди ҳоли. *Сабъаи сайёр,* 57-11;

**бўл-//ўл-** — ошиқи беқарор бўлмоқ, мафтун бўлмоқ:
Кечаким шоҳ кўпрак тутти мавқуф,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Вале шоҳзода кўпрак бўлди машъуф.

*Фарҳод ва Ширин,* 61;

Висол гулшани бирла кўп ўлмағил машъуф,
Хазони ҳажр чу барбод этар баҳорин анинг.

*Хазойинул-маоний,* IIб-198.

**МАШҚ** — машқ, кўникма:

Қўкда ҳар ой бир ҳилол, ул машқдурким килки сунъ
Айламиш сизғанда ул икки муқаввас қошни.

*Хазойинул-маоний,* IIб-603;

Яна «ё» ҳарфидур, чун «ё» ҳарфидан сўнгра мутаҳаррик «алиф»ким, машқда бўлғай, чун талаффузға кирмагай.

*Мезонул-авзон,* XIV-152;

≈ **авроқи** — машқ варақлари:

Анингдек ер юзин тутти сипоҳи,
Ки тутқай машқ авроқин сиёҳи. *Фарҳод ва Ширин,* 134.

**МАШҒУЛ** — банд, машғул:

Қайси мункирким манга мақбул эди,
Кўнгли, кўрдумким, анга машғул эди. *Лисонут-тайр,* III-7;

Қиличлиқ ота — азим қурбатлиғ киши экандур ва сайёҳлиқ сифатиға машғул экандур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-155;

≈ **бўл-** — шуғулланмоқ, банд бўлмоқ:

Андин сўнгра алар нақшбандия хожалари тариқи била хафий зикриға машғул бўлуб ўз таважжуҳлариға иштиғол кўргуздилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-64;

Кўрсанг, эй зоҳид, муқомирваш қаландарпешаи,
Бўлма кўп машғулу дунё шуғлидин қил ижтиноб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-727;

≈ **айла-** — шуғуллантирмоқ; овутмоқ, алаҳситмоқ:

Ўзумни ҳар нимага кундуз айларам машғул,
Ғариб ҳолима, чун бўлди шом, йиғлармен.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-269.

**МАШҒУЛЛИҚ//МАШҒУЛЛУҚ** — машғул бўлишлик, шуғулланишлик:

Аниң қаро қошу кўзга машғуллиғи,
Мунунг доғи пок сўзга машғуллиғи.

*Назмул-жавоҳир,* XV-41;

Тавочи бекларига ҳукм бўлсаким, мол девонида муҳр босар беклар дастури била ясоғлиғ ишга машғуллуқ қилсаларким, анда дағи иш фавт бўлмаса. *Муншаот,* XIII-131;

Манга ҳам чу машғуллуқ бу эди,
Таворих оллимда ўтру эди. *Садди Искандарий,* 248б7;

≈ **қил-** — машғул бўлмоқ:

...агар тугатурга лойиқ бўлса ва ишорат бўлса машғуллуқ қилайин, йўқ эрса хайр. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-29;

≈ **қилил-** — шуғулланмоқ:

...малолат дафъи учун китобхонаға кирилса, кутубхона аҳли била машғуллуқ қилилса... *Муншаот,* XIII-130.

**МАШҒУФ** — бирор ишга беҳад берилган; ошиқ; тутқун:

Ва Фируз Ҳурмуз зуафоға машғуф киши эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-233-234.

**МАШҲАД** — бирор кимсанинг шаҳид бўлган жойи, ёки бирор шаҳид бўлган киши кўмилган жой; ≈ **тоши** — шаҳодат белгиси бўлмиш тош:

Музайян қилма мармар тоши бирла туфроғим бошин,
Ки кўнглум дуди машҳад тоши айлар машҳадим тошин.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-283.

**МАШҲАДЛИК//МАШҲАДЛИҒ** — машҳадлик:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мавлоно Ҳамдамий — машҳадликдур.

*Мажолисун-нафоис,* XII-102;

Мавлоно Нажмий — ҳам машҳадлиғдур.

*Мажолисун-нафоис,* XII-102.

**МАШҲУД** — кўзга кўринган, мушоҳада этилган; ошкор, зоҳир, намоён:

Вагар сумурса Навоийға еткай андоқ сукр,
Ки фарқ топмағай оллинда шоҳиду машҳуд.

*Хазойинул-маоний,* IIб-126;

≈ **бўл-** — зоҳир, намоён бўлмоқ:

...ҳеч замони мусодақатлиқ асҳоб бода базми тарҳин солурға андин яхшироқ йўқтурким, марғуб ёронлар машҳуд бўлғайлар... *Муншаот,* XIII-92.

**МАШҲУН** — тўлдирилган, тўла:

...калом оёти маъонисидин мамлуъ ва асрор ва нукотидин машҳундур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-184.

**МАШҲУР** — ҳаммага маълум бўлган, шуҳрат топган:

Ишқини не суд пинҳон тут демактин, эй рафиқ,
Эмдиким ишқ ичра расволиқ била машҳурмен.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-476;

Элга базлу ато била машҳур,
Олам ичра сахо била машҳур. *Сабъаи сайёр,* 126-7;

≈ **и Моний** — машҳур наққош Моний:

Чу Баҳром даври замони эди,
Замонида машҳури Моний эди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-212.

**МАЪБАД** — ибодатхона:

Довуд алайҳис-салом қавмнинг қолғаниға буюрдиким, бу ерда тенгри инояти шукриға бир маъбад бино қилинг.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-224;

≈ **бўл-** — зиёратгоҳ бўлмоқ:

Ва ул подшоҳ ғор эшикида улуғ гунбад ясаб, аларни мадфун қилиб, ул ер халойиққа азим маъбад бўлмиш.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-237.

**МАЪБУД** — тенгри; бут, санам:

Яъники чу оламни яшартти маъбуд,
Олам элига қудрат ила берди вужуд.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 1;

Будур тилагимки улки, маъбудунг эрур,
Тутқай сени улёнки, сенинг судунг эрур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-748;

Улки бўлғай карам қилиб маъбуд,
Ўйлаким оти оқибат Маҳмуд. *Муншаот,* XIII-143;

≈ **и ҳақиқий** — оллоҳу таоло:

...ҳар турфатул-айнда ўз вужуди нафъйин ва маъбуди ҳақиқий исботин қилғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-132.

**МАЪВО** — 1. бошпана, макон:

Тутма улфат боғ ароким, сарсари дайдин дурур
Эмин ул қушким анинг маъвоси вайрон ичрадур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-157;

2. мақом, манзил:

Тўртунчи чархки маъвосидур,
Ҳам ўшул иқлим мураббосидур. *Ҳайратул-аброр,* 180-1.

**МАЪДАЛАТ** — адолат; адл, инсоф:

Бириси тахти маъдалат шоҳи,
Бириси авжи салтанат моҳи. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 930.

**МАЪДАН** — кон; ҳар бир нарсанинг жам бўлган жойи; манба:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Виқор гавҳарию ҳилм маъдани бўла кўр,
Десангки, қилғай итоат санга гадо ила шоҳ.
*Хазойинул-маоний,* Іб-128;

Фарз қил баҳрею ёхуд маъдане
Йўқса даште англағил ё гулшане. *Лисонут-тайр,* 175-11;

≈ **и сидқ** — софлик, поклик манбаи:
Не учун ул маъдани сидқу сафо,
Қилди эркин мунча бирла истифо. *Лисонут-тайр,* 185-15.

**МАЪДУМ** — 1. йўқ; йўқ бўлган:
Ул оғиз маъдуму менда ўпмаки савдосидур,
Судким истабдурур сармояи нобуд ила.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-541;

2. йўқлик:
Аён улча мавжуду маъдум анга,
Азал то абад илми маълум анга. *Вақфия,* 714;

≈ **и мутлақ** — бутунлай йўқлик:
Бировким пойдор ўлғай эрур ҳақ,
Анинг ғайри эрур маъдуми мутлақ.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-239;

≈ **бўл-** — йўқ бўлмоқ:
Бўлуб андоқ фано даштида маъдум
Ки сайри шоҳроҳи хатти мавҳум.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-51;

≈ **эт-//қил-** — йўқ қилмоқ, йўқотмоқ:
Чу ул ганжини анда мактум этиб,
Халойиққа сиррини маъдум этиб.
*Садди Искандарий,* 301а21;

Тўртинчи, қамл балоси эрдиким, аъзолариға, балки қулоқ ва кўзларигача кўпни маъдум қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-211.

**МАЪЖАР** — рўмол, хотинларнинг юз ёпинчиғи:
Маъжар сочи узра тори поёб,
Ул навъки васл шоми маҳтоб. *Лайли ва Мажнун,* 62б3.

**МАЪЖУБА** — қизиқ-қизиқ ҳодисалар, ажойиботлар:
Эрур ишқ аро бўйла аъжубалар,
Ки беишқ билмас бу маъжубалар.
*Садди Искандарий,* 270б10.

**МАЪЖУЖ** — диний ривоятга кўра дунё охирида шарқдан босиб келадиган махлуқ; Магог:
Ясоғлиқ деган қора черик, яъжуж ва маъжуж хайлиға шерик, эмгакдин аларға ором йўқ...
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-16; қ. **ЯЪЖУЖ.**

**МАЪЖУН** — маъжун, дори:
Кишиким бўлмағай маъжуну қандининг харидори,
Онинг ҳангомаси бирла тузалмас ҳеч бозори.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-25.

**МАЪЖУННОК** — маъжунли; кайфли; маъжунхўр:
Ҳар ким маъжуннок ё банги, кўнглида анинг маъракаси оҳанги.

**МАЪЗАРАТ** — узр, кечирим; афв сўраш, узр айтиш:
Ул ҳазрат шукргузорлиқ юзидин маъзарат изҳори қилиб дедиларким, бу шеърнинг силаси уҳдасидин биз чиқа олмасбиз. *Насойимул-муҳаббат,* XV-181;
...ва бебокликлар маъзаратин айтмоқ. *Сабъаи сайёр,* 27-4.

**МАЪЗУЛ** — озод, бекор, холи:
Кечаким ҳар шуғлдин маъзул эдим,
Бир икки соат мунга машғул эдим. *Лисонут-тайр,* 212-4;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **эт-** — бўшатмоқ, холи қилмоқ, бекор қилмоқ:

Бор ишдин этиб ўзини маъзул,
Маҳбуб хаёли бирла машғул. *Лайли ва Мажнун,* 55а7.

**МАЪЗУЛЛУҚ** — бўшаганлик; узоқлашганлик (бирор амалдан):

Неким аслдин топти маъзуллуқ,
Иши фаръ ила бўлди машғуллуқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1276.

**МАЪЗУР** — узрли:

Бўлғайму эдим назарда маъзур,
Қилғайму эдим кишини манзур. *Лайли ва Мажнун,* 69б8;
Бу навъ иш ҳаким ар ганжи рухсат берур,
Хирад аҳли олинда маъзур эрур.
*Садди Искандарий,* 275б20.

≈ **тут-** — кечирмоқ; бегуноҳ деб билмоқ:

Хилватингда чун кушоде топмадим, маъзур тут,
Бўлсам эй шайх, эмди озим кулбаи хамморға.
*Хазойинул-маоний,* IVб-575;

Юқорироқ вафосиз аҳли замон достони ўтубтур ва хирад замон аҳли ёрларини унутиб, вафо ойиннидин маъзур тутубтур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-81;

≈ **тутул-** — узрини қабул қилмоқ, гуноҳини кечирмоқ:

Мирзо навкарлиги ҳайсиятидин иноят ва ҳурмат алар бобида кам бўлмаса, лекин беқоидалиғи биридин зоҳир бўлса, бозхост ва сиёсатда маъзур тутулмаса. *Муншаот,* XIII-132.

**МАЪКУЛ** — ейдиган нарса, емак; овқат:

Ул солиҳа шайх Абу Исҳоқ ишорати била ўз илики била чарх игириб, ипин сотиб, қардошининг ҳараминнинг маъкули муҳайё қилур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-116;

Ҳарне маъқул ила машруб эрур,
Ким егали ичгали марғуб эрур. *Ҳайратул-аброр,* 53-17.

**МАЪКУЛОТ** — ейиладиган нарсалар, овқатлар:

...бу маъкулот аларнинг илайига кулфатсиз, балки икки-уч қатла тортилур эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95.

**МАЪКУС** — акс:

Шуълаларга солиб юзунг чу укус,
Куйдуруб ўзни ўт қошинда маъкус.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 886.

**МАЪЛУЛ** — иллатли, касал, бемор:

Ҳам ўзи ул бирни маълул айлаган,
Ҳам ўзи бу бирни мақбул айлаган. *Лисонут-тайр,* 5-16.

**МАЪЛУМ** — аён, ошкор; аниқ, равшан; хабар:

Бир пир сўрдиким, ҳеч маълумунг бор?
*Насойимул-муҳаббат,* XV-103;

Қатакда қолиб бурдаған мокиён
Не маълуми учмоққа суду зиён.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1399;

≈ **бўл-** — аниқланмоқ, маълум бўлмоқ:

...Шайх сўзининг сидқи анга маълум бўлди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-112;

≈ **эт//қил-** — маълум қилмоқ, ошкор қилмоқ:

Ту бу ишни маълум этиб хосу ом,
Бари жаннатосоға айлаб хиром.
*Садди Искандарий,* 273б19;

Боғладим зуннор, аммо қилмадим маълум кам,
Исо айлар иқтидо бу дайрнинг тарсосиға.
*Хазойинул-маоний,* IVб-568.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МАЪЛУФ** — улфатларга ўрганган, одатланган; улфат:
Атфол бўлуб ўюнға машъуф,
Сарви гул ўлуб аларға маълуф.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 702.

**МАЪМАН** — 1. омонлик, тинчлик жойи, паноҳгоҳ:
...бу янглиғ руҳафзо маъманда барқ ламъасидин тийра тошлар санг — кабоб пишургали чақмоқ чаққали муқтазий бўлди. *Муншаот,* XIII-88;
...бу тийра рўзгор парвонадек ул маъман гирдига эврулгай. *Муншаот,* XIII-108;

2. макон, ватан:
Ростлар маъманидур дайр, туз ур ул сари гом,
Қимки ул эгри қадам урди, иши келмади ўнг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-381;

≈ **тут-** — жойлашмоқ, ўрнашмоқ:
...бу вилоятда маскан ва сарҳадда маъман туттум.
*Муншаот,* XIII-145;

≈ **қил-** — тинч жой қилмоқ, ҳаловатли қилмоқ:
Ҳар кимки хушуъ уйини маскан қилғай,
Олам сижинин ҳақ анга маъман қилғай.
*Назмул-жавоҳир,* XV-17.

**МАЪМУР** I — буюрилган, амр этилган; мутеъ, итоаткор:
Телбаликда ишқнинг маъмуримен, эй офият,
Барча расволиқни тут маъзур бу маъмурдин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-496;

≈ **бўл-** — бўйсунмоқ, мутеъ бўлмоқ:
Саодат аҳли маъмур бўлуб, шақоват аҳли ихтиёрсиз ул жиҳотни жамъ қилур эрдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-212;

≈ **айла-** — бўйсундирмоқ; ҳукм қилинмоқ:
Оламни Сулаймонға халқ айлаб маъмур,
Ҳукми солди жину башар хайлиға шўр.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-231.

**МАЪМУР** II — обод, ободон, маъмур:
Шимолию шарқийси маъмур бил,
Жазойир минг суда машҳур бил.
*Садди Искандарий,* 310б21;
Ва Байтул-муқаддас ва Масжиди Ақсо кўб қарнлар бу дастур била маъмур эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-225;

≈ **бўл-** — обод бўлмоқ:
...чун бу маҳалла ул ҳазрат давлатидин маъмур ва эли дағи қалин ва масрур бўлубтурлар. *Вақфия,* XIII-172;

≈ **эт-** — обод қилмоқ; хурсанд қилмоқ:
Навоий кўнглуни буздунг, қил эмди,
Этиб васлинг била маъмур маҳзуз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-289.

**МАЪМУРА** — ободонлик; мамлакат; дунё:
Ҳажри кўнглумни бузуб, ғам сайли ҳамвор этти вой,
Ким асар ҳам йўқтур ул маъмурадин вайрон бўлуб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-80;
...олам маъмурасида башар жинсидин осор ва инсон навъидин намудор қолмайдур эрди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107;

≈ **и мазкура** — зикр қилинган обод жой:
...бу тоғ била маъмураи мазкуранинг мобайнида воқеъдур.
*Вақфия,* XIII-169.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МАЪМУРЛИҒ** — ободлик:

Олам маъмурлиғи алардин, олам аҳли масрурлиғи алардин.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-29.

**МАЪМУРЛУҚ** — мутеълик, итоаткорлик:

Кўп демак сўзга мағрурлуқ ва кўп емак нафсға маъмурлуқ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-46.

**МАЪНАВИЙ** — маънавий:

Қобил хусумат жиҳатидин Ҳобилдек қариндошким, сабурийе жамол ва маънавийе камол била ораста эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190;

Яна қойили маснавийи маънавий, ғаввоси баҳри яқин Мавлоно Жалолиддин, яъни Мавлавий Румийдур.
*Маҳбубул-қулуб,* XV-20.

**МАЪНИ//МАЪНО** — 1. маъно, тушунча; шарҳ:

Маъни айтур бу сўзга бир комил,
Ки сўзи эрди ҳақ сори шомил.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-691;

2. сабаб, боис:

...ва Хожа Муҳаммад бу маънидин таассуф ер, надомат изҳори қилур эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-151;

Тилаб дониш аҳлин элдин нуҳуфт,
Бу маънида кўп қилди гуфту шунуфт.
*Садди Искандарий,* 296а16;

3. моҳият, мазмун:

Суратида мунча печ дар печ, маъниси худ бошдин аёқ ҳеч.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-34;

Қилиб шоҳ андин бу маънини фаҳм,
Ки фарри шукуҳи анга солди ваҳм.
*Садди Искандарий,* 256а5;

4. фикр, ғоя:

...бу байтда ҳам маъни ҳайсиятидин кўп нималар бўлур.
*Мезонул-авзон,* XIV-137;

...бу эрнинг маъни оламидин хабари бўлса, бизга иссиқ ҳалво тортқай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-155;

5. хусусият:

Қад эгилмаги туфроққа майл этмакка дол, шоҳидлардин танаффур бу маъниға гувоҳи ҳол. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-77;

≈ **аҳли** — адиблар, олимлар:

Исроф сахо эмас ва итлофни маъно аҳли сахо демас.
*Маҳбубул-қулуб,* 111;

Агарчи бу маъно иккаласига қабиҳдур, аммо эранларға кўпрак мужиби тафзиҳдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-45;

≈ **адоси** — маъно изҳори:

...мажмуъида маъни адосида алфоз тилга келур ва ул алфоздин маъни фаҳм бўлур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106;

≈ **ғариблиғи** — ажойиб, ғаройиб ғоялар, маънолар:

Дағи алфоз латифлиғи ва таркиб покизалиғи ва адо салосати ва латофати ва маъни ғариблиғи чошнисида худ аларни таъриф қилмоқ ҳаёт суйин жонбахшлиққа таъриф қилғандек бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-184;

**МАЪНИЛИҚ** — маънолик:

...баъзи кишининг алфозидин кишига маъни маълуби бўлур ва баъзидин бўлмас. Баъзи кишининг балиғ маънилиқ алфозини маълум қилмас... *Назмул-жавоҳир,* 7.

**МАЪНУС** — 1. мунис, улфат бўлган, кўнгилга яқин:

Ки маънус эрур гарчи вайронадур,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Нетай шоҳ қасринки бегонадур.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1575;

2. ҳамдам, улфат, суҳбатдош:

Юз тамаллуқ била хужаста арус
Ўзини қилди хожаға маънус. *Сабъаи сайёр,* 164-13;
Бўлди яна сойири биёбон,
Маънусларин тилай шитобон. *Лайли ва Мажнун,* 79б17;

≈ **бўл-** — улфат бўлмоқ, суҳбатдош бўлмоқ:

Навоий рағмиға хуш тутсун ўзни,
Ангаким бир анисе бўлса маънус.

*Хазойинул-маоний,* IVб-246.

**МАЪРАЗ** — бирор нарсанинг кўриниш, намойиш этилиш жойи; мавқе:

Улки андин ўзга бориға маъразі заволдур.

*Маҳбубул-қулуб,* 118.

**МАЪРАКА** — жанг майдони; жанг; муҳориба; йиғин; маросим:

Ҳар ким маъжуннок ё банги, кўнглида анинг маъракаси оҳанги. *Маҳбубул-қулуб,* 38;

Бор аҳли жаҳонға шоҳу сарвар бўлған,
Дин маъракасида гурду сафдар бўлған.

*Назмул-жавоҳир,* XV-40;

...юзча гуштигирдин ўнчаси талабкаш ва йигирмага яқини қадаргир ва жалди навхостаким, борча маъракада тутарлар эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-100;

≈ **туз-** — йиғин қилмоқ, курашмоқ:

Оқибат анга қарор топтиким, салтанат тожин икки оч арслон орасида қўйғайлар, ҳар киши олса, боши ул тож била ороста бўлғай. Чун бу маърака тузулди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-218.

**МАЪРИФАТ** — илм; билим; фаҳм, идрок:

...ва калом ва аҳком алар учун нозил қилди, то ул маърифатға аларни далолат қилдилар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-66;

Гар маърифат ўлса чорасози яхши,
Тоат кўпидин, маърифат ози яхши.

*Назмул-жавоҳир,* XV-32.

**МАЪРИФАТУЛЛОҲ** — худони таниш:

Невчунки, маърифатуллоҳ ганжининг амини ва маҳрами улдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-66.

**МАЪРУЗ** — арз:

...мазраа ва ҳадиқа маҳсулни фунун касбида сарф қилған сорифлар хизматида маъруз ва марфуъ улким...

*Вақфия,* XIII-159;

≈ **бўл-** — арз қилинмоқ, баён қилинмоқ:

...Аммо баъд: ажиллан асҳоб оллида андоқ маъруз бўлур.

*Муншаот,* XIII-87;

≈ **қил-** — арз қилмоқ; баён қилмоқ:

Ҳолим ким экин айлагучи ёрға маъруз,
Мен бедил ишин қилғучи дилдорға маъруз?

*Хазойинул-маоний,* IVб-282.

**МАЪРУФ** — 1. таниқли, маълум, машҳур, атоқли:

Аввалғи девон «Фотиҳатуш-шабоб»қа машҳур, иккинчи «Воситатул-иқд»қа маъруфдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-185;

2. ўтимли феъл:

Ва маъруф ва мажҳул қофияда «вовий», «ёйий» ҳамки, форсий ашъорда воқеъ бўлур, икки ҳаракатдин ортуқ бўлмас. *Муншаот,* XIV-113.

**МАЪСИЯТ** — шариатга хилоф йўсинда иш тутиш; гуноҳ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ҳам маъсиятдин нафсқа йигитликда ком топмоқ, ҳам ибодатдин руҳға йигитликда бийик мақом топмоқ.
*Маҳбубул-қулуб*, 148;

Кимгаким ҳақ рўзи айлабдур тарийқи офият,
Ошкоро айламас не тоату не маъсият.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-68.

**МАЪСУМ** — 1. пок, бегуноҳ:
Яна қолған ўн тўрт маълум қил,
Назоҳатда ўн тўрт маъсум бил.
*Садди Искандарий*, 320а1;

Мактабдор — бегуноҳ маъсумларға жафокор.
*Маҳбубул-қулуб*, 32;

2. шахс номи:
Хисрави пок гуҳар шаънида бўлди марқум,
Покликдин деб они Муҳаммади Маъсум.
*Муншаот*, XIII-142.

**МАЪТУФ** — эргашган, бирор нарсага эргашиб келган:
Хирқаи фақр керак сирри ниҳон касбиғаким,
Пардаи роз онинг зайлиға келди маътуф.
*Хазойинул-маоний*, IVб-308.

**МАЪФУ** — афв этилган, кечирилган; ≈ **бўл-//ўл-** — афв этилмоқ, кечирилмоқ:
Чун Довуд алайҳис-салом гуноҳи маъфу бўлуб, мулк ишига шуруъ қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-224;
Санга ким карамдур бу ғоятқача,
Ким эл маъфу ўлса ниҳоятқача.
*Садди Искандарий*, 237а5.

**МАЪШАР** — гуруҳ, жамоат:
Бил яна тўртунчи русул маъшари,
Ҳар бири бир баҳри сафо гавҳари. *Ҳайратул-аброр*, 61-11.

**МАЪШУФ** — ҳавасманд, орзу-ҳавасли:
...ва икки ҳамжинс бир-бирининг мулоқотиға невчун машъуф... *Садди Искандарий*, 319б2.

**МАЪШУҚ** — 1. севилган; маҳбуб; севгили:
Май била маъшуқдин ўзга жаҳонда ҳар не бор,
Топмасанг хушроқ нечаким, зор эсанг армонида.
*Хазойинул-маоний*, Iб-584;

Зиҳи турфа маъшуқи ошиқнавоз,
Ки қилмоққа ўз ҳуснини жилвасоз.
*Садди Искандарий*, 236б13;

2. киши исми:
Хожа Муҳаммад Маъшуқ Тусийдин ижозат тилагил...
*Насойимул-муҳаббат*, XV-113.

**МАЪШУҚА** — маҳбуба; ≈ **и зебо** — гўзал маъшуқа:
...хатми китоб ва хотиман хитобда чун ул маъшуқаи зебо ва мухаддараи оламорони жилва бериб, қабули хотир таманноси... қилибтурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-48.

**МАЪШУҚАПАРАСТ** — ишқибоз:
...бебоклик ҳушёрлари жаҳл майидин маст ва усруклари май ва маъшуқапараст. *Маҳбубул-қулуб*, 57.

**МАЪШУҚЛУҚ** — маъшуқлик, маҳбублик:
Йўқки ошиқлиқ, сўзумдин фаҳм ўлур маъшуқлуқ,
Баски, дермен ўз-ўзум бирла анинг бир-бир сўзин.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-458.

**МАЪЮБ** — майиб; айбли:
Бу кемани анинг учун тештимки, пайвандлиғ кўруб, маъюб



www.ziyouz.com kutubxonasi

деб олмағай, то ул фақирлар маоши жиҳатидин ожиз бўлмағайлар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-218;
Айбжўй маъюб, айбгўй манкуб. *Маҳбубул-қулуб,* 132;
≈ **айла-** — айбламоқ:
Туҳмати зуҳд айлабон, эй шайхи козиб, не учун,
Бегунаҳ бизни харобот ичра маъюб айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-352.

**МАЪЮС** — умидсиз, ноумид; ≈ **бўл-** — ноумид бўлмоқ, маъюс бўлмоқ:
Юсуф алайҳис-салом анинг даъватидин маъюс бўлуб, балки ўз авқотидин ҳам ҳамул ҳақ таолодин муножотда обоу аждоди суҳбатин тилади. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-206;
≈ **қил-** — ноумид қилмоқ:
Висолдин мен агар ноумид эсам, ё раб,
Ки ишқ зумрасидин қилма кимсани маъюс.
*Хазойинул-маоний,* IVа-129.

**МАЪЮСЛУҚ** — ноумидлик, умидсизлик:
Руқъаи меҳрингки гардуннинг тилар эл беҳисоб,
Мен анга маъюслуқ янглиғ ҳисобе топмадим.
*Хазойинул-маоний,* IVб-424.

**МАЪИЙЯ** — бирлик, биргалик; ≈ **и муаббад** — абадий биргалик:
Бу бири умиди жовидға сармоя ва ул бири маъийяи муаббадға пироя. *Маҳбубул-қулуб,* 134.

**МАЪҚУЛ** — ақлга тўғри келадиган:
Вафо аҳли замондин қилма бовар,
Ки не маъқул эрур бу иш, не мабҳус.
*Хазойинул-маоний,* IVа-135;
≈ **туш-** — маъқул бўлмоқ, ақлга тўғри келмоқ:
Умид улким, узрхоҳ мақбул кўрунгай ва узр маъқул тушгай. *Муншаот,* XIII-105.

**МАЪҲУД** — 1. аҳд қилинган; ваъда берилган:
Қилмадинг аҳдингда бир аҳдики қилғайсен вафо,
Бевафолар аҳди мундоқ гўйиё маъҳуд эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-154;
Қўпубон субҳ ўйлаким маъҳуд,
Зоҳир этти бурун тариқи сужуд. *Сабъаи сайёр,* 188-24;
2. расм, одат:
Андоқки бўлур арабда маъҳуд
Айлаб неки расм бўлса мавжуд. *Лайли ва Мажнун,* 61б17;
≈ **тарийқи** — аҳду паймон одати:
Илтимос улким, қачон юқори элчи юборилса маъҳуд тарийқи била бирор иноят руқъаси юборилса муқаррардур...
*Муншаот,* XIII-100;
≈ **қоида** — маълум ва машҳур одат:
Ул ошуфталиқ қилдиким, нега маъҳуд қоидаси била турмайдурлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-232.

**МАЪҲУДИЙ** — қабул қилинган, одат тусига кирган, одатдаги:
Икки намоз орасида бунёд қилилсаким, уюр чоғ маъҳудий уйқу вақти бўлса, тонг намози фавт бўлмаса.
*Муншаот,* XIII-130;
≈ **албиса** — одатдаги маълум кийимлар:
Ва маъҳудий албисадин мисли: дастор ва қалпоқ ва наврўзий ва тўппи ва ширдоғ ва дакла ва ялак ва ёғлиғ ва терлик ва қур йўсунлуғ нималарни борисин турк тили била айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**МАҚАР(Р)** — қароргоҳ, макон ,қарор топиладиган жой:
Ул санам кўйида кундузким кеча сойир кўнгул,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Шаппаридурким анга кундуз мақар бутхонадур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-196;

≈ **топ-** — қарор топмоқ, ўрин, манзил топмоқ:
Скандардек олған юруб баҳру бар,
Агар топса минг йил жаҳонда мақар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-235;

≈ **қил-** — манзил қилмоқ:
Далвга Юсуф киби солмай назар,
Ҳутда Юнус киби қилмай мақар. *Ҳайратул-аброр,* 25-14.

**МАҚБУЗ** — 1. боғланган, гирифтор бўлган:
Навоиё, дер эсанг тонгла бўлмайин мақбуз,
Бу кун жаҳон элига ўзни айлағил мабсут.
*Хазойинул-маоний,* IIб-284;

2. аруз ўлчови:
Аммо анинг фуруъи: фаулу-мақбуз.
*Мезонул-авзон,* XIV-142;

≈ **и аслам** — аруз ўлчовларидан бири:
Ажам шуъаросининг мутааххирларидин баъзи мақбузи аслам биносин ўн олти рукнга қўюб назм айтибдурлар.
*Мезонул-авзон,* XIV-175.

**МАҚБУЛ** — қабул қилинган, мақбул:
Кўйида мақбул улус ҳажрида билмас куймаким,
Дўзах аҳлидин не огаҳ равзада аҳли тараб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-51;

Чу оз фурсат ул ишга бўлди машғул,
Қаёндин йўнди қасри ўйла мақбул. *Фарҳод ва Ширин,* 119;

≈ **и мутлақ** — ҳамма учун маъқул:
Агар поклик ва ниёз бу ишга мулҳақдур, ому хос кўнглига мақбули мутлақдур. *Маҳбубул-қулуб,* 33;

≈ **бўл-** — ёқмоқ, яхши кўринмоқ:
Қабул аҳли қошинда истасанг мақбул бўлғайсен,
Фано иқболи бирла аввал ўзни айлагил қобил.
*Хазойинул-маоний,* IIб-377;

≈ **эт-** — қабул қилмоқ:
Лаҳнин эл кўнгли ичра мақбул эт,
Ҳар не мақбул иш ани машғул эт. *Сабъаи сайёр,* 20-11;

≈ **туш-** — ёқмоқ, хуш келмоқ, маъқул бўлмоқ:
Ардашер муддао изҳор қилдиким, Ардувон анинг отаси мансабин бериб йиборгай, мақбул тушмади.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-208;

Умид улким, узрхоҳ мақбул кўрунгай ва узр маъқул тушгай. *Муншаот,* XIII-105.

**МАҚДАМ** — келиш, ташриф буюриш, қадам қўйиш:
Эрур минг йилки бўлуб кўҳсори,
Чекармен мақдамингнинг интизори. *Фарҳод ва Ширин,* 85;
Пўя қабарчуқ била айлаб нисор,
Мақдамима юз гуҳари обдор. *Ҳайратул-аброр,* 198-3;

≈ **и баракот** — баракали қадам:
Хизр алайҳис-салом мақдами баракотидин улболиғ тирилиб, толпиниб ўзин сувға солди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-217;

**хайра мақдам** — хуш келибсиз:
Топқали хоки танимға новаки ишқинг кушод,
Кўнглум айтур хайра мақдам, жоним айтур хайрбод.
*Хазойинул-маоний,* Iб-138;

**шариф мақдам** — муборак қадам:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ҳазрати Махдумнинг шариф мақдамлари мужиби инбисотдур. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-47.

**МАҚДУР** — 1. қудрат ва имконга мувофиқ; қудрат, қувват, имконият:
Алқисса, тафриқа имкони essay ончаким мақдури бор нобуд ва жамъият мақдури ончаким имкони бор мавжуд ва ҳол улким... *Муншаот*, XIII-94;

Яна мунча шогирду муздур ҳам,
Бари саъй этиб улча мақдур ҳам.
*Садди Искандарий*, 309б21;

Раҳм қил, гардунки, бир дилхастамен, мақдур эмас,
Чекмаки гар меҳнату бедод бу миқдордур.
*Хазойинул-маоний*, IVб-185;

2. белгилаб қўйилган, тақдир:
Валекин манга улча мақдур эди,
Ул ишларниким, асру машҳур эди.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-236;

≈ ўл- — пешонага ёзилмоқ, насиб бўлмоқ, тақдир қилинмоқ:
Жонима бедоду зулмин, ё раб, ул миқдор қил,
Ким анинг ошиқлиги ҳар кимга мақдур ўлмасун.
*Хазойинул-маоний*, Iб-502.

**МАҚЛУБ** — айлантирилган, агдарилган, тескари;
≈ **и муставий** — бадиий санъат (мақлуби муставий санъати — бирор жумла ёки бирор мисра шеърни ўнгдан ҳам, сўлдан ҳам ўқий оладиган қилиб тузиш):
Мавлоно Шиҳоб... бу мисраъки «мақлуби муставий» санъатида айтибдур... *Мажолисун-нафоис*, 154.

**МАҚОБИР** — мақбаралар, қабрлар:
Ва Ийзнинг сўнгокин Чорунға нақл қилиб, обоси мақобири жаворида қўйдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-200.

**МАҚОЛ** — сўз, нутқ; гапириш; сўзлаш:
Менда мақол қуввати йўқ заъфдин, валек
Ҳар анжуман аросида йўқ жуз мақолатим.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-426;

Қўруб ул хайл анинг фаррух жамолин,
Эшитиб бўйла руҳафзо мақолин. *Фарҳод ва Ширин*, 107;

Кимни тиласанг билай, мақолин англа,
Аслин десанг англайин, фиъолин англа.
*Назмул-жавоҳир*, XV-25.

**МАҚОЛАТ** — 1. сўз, нутқ; гаплашиш, сўзлашиш:
Навоий истамас эл ишқин англаған, буким,
Ўз-ўзи бирла жунун аҳлидек мақолати бор.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-139;

2. боб, фасл, мавзу:
Ясармен юз мақолат, ваҳ, бўлур кўргач ани ногаҳ,
Кўзум ҳайрон, таним ларзон, эсим вола, тилим алкан.
*Хазойинул-маоний*, Iб-506;

Аввалғи мақолат. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-13.

**МАҚОЛОТ** — сўзлар; фасллар:
Чун бу мақолотнинг қулубқа маҳбублуғи маълум бўлди.
*Маҳбубул-қулуб*, 8;

Шукуҳидин бўлуб ҳайронлиқ элга,
Мақолотида саргардонлиқ элга. *Фарҳод ва Ширин*, 107.

**МАҚОМ** — 1. ўрин, жой, макон:
Топиб анжум ойину табъин тамом,
Тибоъи маволиди сифли мақом. *Садди Искандарий*, 296б1;

2. даража, мартаба:
Бийик мақомиға улким тилар сабот керак,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ки эгриликни қўюб, тузлук айласа қонун.
*Хазойинул-маоний*, Iб-728;

Чу сен топтинг Сулаймонлиқ мақомин,
Демон қил манга Билқис эҳтиромин. *Фарҳод ва Ширин*, 173;
3. музикада куйларнинг бир тури (қуйидаги мисолда сўз ўйини: макон, манзил; музика термини):
Кўп Ҳижоз оҳанги тузма ёр ила бўл барча вақт,
Эй Навоий, гар Ажам бўлсун мақоминг, гар Ироқ.
*Хазойинул-маоний*, Iб-335;

≈ **и хилват** — хилват жой; бошпана:
Барги ки бўлур йиғочқа хилъат,
Қушларға бўлур мақоми хилват. *Лайли ва Мажнун*, 63а18;
≈ **айла-//эт-//қил-** — ўрнашмоқ, жойлашмоқ; яшамоқ; манзил этмоқ, истиқомат қилмоқ; умр ўтказмоқ:
Бири сандалини мақом айлади,
Бийик маснад узра хиром айлади. *Вақфия*, XIII-160;
Барча ғурбатға хиром айладилар,
Хулд боғини мақом айладилар.
*Хазойинул-маоний*, IVа-421;

Бурунроқ кишиким тузуб руду жом,
Жаҳондорлиқ тахтин этти мақом.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-186;

Сабзавор устига хиром этти,
Яшил айвон аро мақом этти. *Сабъаи сайёр*, 109-8;
То кўз била кўнглумни ул ғамза мақом этмиш,
Қонимни ҳалол айлаб, уйқумни ҳаром этмиш.
*Мезонул-авзон*, XIV-154;

Анинг хизматида мақом қилдим.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-121;
≈ **ға ет-** — даражага эришмоқ, мақсадга етмоқ:
Бу кун бир мақомдадурларки, солик аввалғи арбаинда ул мақомға етса... *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, XIV-83;
≈ **тут-//топ-** — юксак ўринга эришмоқ, ўрнашмоқ:
Ҳам маъсиятдин нафсқа йигитликда ком топмоқ ҳам ибодатдин руҳға йигитликда бийик мақом топмоқ.
*Маҳбубул-қулуб*, 148;

Чу Жамшид тахт узра тутти мақом,
Димоғиға йўл топти савдойи хом.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-188.

**МАҚОМИРВАШ** — қ. **МУҚОМИРВАШ**:
Анжум истар шарҳ тосида тугонлар нишқдин,
То кўрубтур ул мақомирваш қўлида каъбатайн.
*Хазойинул-маоний*, IVб-448.

**МАҚОМЛИҒ** — даражали:
Бийик мақомлиғ эл тифл эканда ҳам бўлмас,
Ки тийра қилғай они жаҳлу зулмат аҳли тили.
*Хазойинул-маоний*, Iб-730.

**МАҚОМОТ** — 1. маконлар, ўринлар, жойлар:
Хуш мақом англа фано дайриниким, бўйла мақом,
Топмади аҳли вараъ қатъи мақомот айлаб.
*Хазойинул-маоний*, IIб-11;

Бу амалда басе мақомот ва шааботе дарж қилиб эрдиким, таърифдин мустағнийдур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-91;
2. даражалар, мартабалар:
Хожанинг ғариб ҳолоти ва ажиб мақомоти андин кўпракturки, шарҳ қилса бўлғай. *Насойимул-муҳаббат*, XV-124;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Агарчи баъзининг мақомотни тиласа, топса бўлғай.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-42;

≈ **и олий** — юқори ўринлар, мартабалар, даражалар:

Мақомоти олий ва машҳур, каромоти мутаволий ва номаҳсур эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-153.

**МАҚОМОТЛИҒ** — юқори ўринларга сазоворлик:

Йигит Аҳмад — каромот ва мақомотлиғ азиз эрқандур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-156.

**МАҚОСИД** — мақсадлар, муддаолар:

Кўп эранлар бу ишни шиор этибдурлар ва бу сулук била куллий мақосидға етибдурлар. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-15; Фақр тариқида кўп ёруғлуқлар топиб, мақосид ҳосил қилгандин сўнг ўзгалардек оламдин ўтди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-160.

**МАҚРУН** — яқин; бирлашган, пайваста, восил:

Жисми ётиб эрди ерга мақрун,
Лайли била бормиш эрди Мажнун. *Лайли ва Мажнун,* 94а13;

≈ **бўл-** — яқин, боғлиқ бўлмоқ:

Иш поёники зишту вожун бўлғай,
Улдурки ёмон иш била мақрун бўлғай.

*Назмул-жавоҳир,* XV-31;

≈ **айла-//қил-** — яқинлаштирмоқ:

Чун шукрга ўз тилини мақрун қилғай,
Ўз неъматин ул шукр ила афзун қилғай.

*Назмул-жавоҳир,* XV-20.

**МАҚСАД** — қасд қилинган нарса; орзу: ният; мурод:

Етмаклик эрур мушкил мақсадға, нединким бор
Кўз хирау тун тийра, от оқсоғу йўл буртоқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-321;

Яъни Мавлавий Румийдурки, мақсадлари назмдин асрори илоҳий адоси ва маърифати номутаноҳий имлосидин ўзга йўқтур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-20.

**МАҚСИМ** — бирор нарсани қисмларга бўлинадиган жой, тақсимот ўрни:

Авжида бир қасрки, меъмори сунъ,
Айлаб они мақсим паргори сунъ. *Ҳайратул-аброр,* 53-10.

**МАҚСУД** — 1. қасд қилинган нарса, ният қилинган нарса; мақсад, истак, мурод, орзу:

Кўнглунга етургай улча беҳбудунг эрур,
Илгинга кетургай улча мақсудунг эрур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-748;

Асли мақсуд соридур йўл суҳбат,
Фархунда кишики, топқай ушул суҳбат.

*Назмул-жавоҳир,* XV-33.

2. шахс исми:

Оти Мақсуд Али. Аммо номурод ва дарвешваш йигит эрди ва дарвешликка мойил. *Насойимул-муҳаббат,* XV-160.

≈ **и аслий** — киши орзуси ва муродининг асли, туби:

Аммо, алар ғайри мақсуди аслий ҳар навъ суратдаким, ўзларин кўргузур эрдилар — барча ўз ҳолларининг пардаси ва рўйпўши эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-12;

≈ **гули очил-** — муродга етмоқ:

Ҳар тикандин мақсуд гули очилур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-78;

≈ **меваси** — баҳрамандлик:

...салтанат кўсин чолған шаҳзодалар, орзу ниҳолин тикиб, мақсуд меваси топилмаған... *Вақфия,* XIII-170;

≈ **сарманзили** — мурод, орзу манзили:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Шиблий ва Нурий... самоъда кеттилар ва бу йўл сулуки била мақсуд сарманзилиға еттилар. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-23;

≈ **и шавқ** — мурод, орзу иштиёқи:

...аслий мақсуди шавқ туғён қила бошлаб, мулозамат тарийқидин истиғфор зоҳир қилдилар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-81;

≈ **қибласи** — орзу-истак, мурод қибласи:

...аср подшоҳи аларнинг остониғаким, мақсуд қибласи ва мурод каъбаси эрди — ташриф келтурурлар эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-13;

≈ **эт-** — мақсад қилиб қўймоқ, орзу қилмоқ:

Охир танидин руҳни мақсуд этти,
Ул навъ ки, нобуд эди, нобуд этти.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-191;

Эл ғуссасини сингурмакин мақсуд эт,
Бу шева била оқибатинг маҳмуд эт.

*Назмул-жавоҳир,* XV-26;

≈ **ет-** — мақсадга эришмоқ:

Етса мақсуд муддао бирла,
Мени ёд эткасен дуо бирла. *Арбаин,* XV-62.

**МАҚСУМ** — тақсимланган, бўлинган; ажратилган; қисмат; тақдир:

Чу билдинг ризқ эрур мақсум, чекма дўстдин миннат,
Қазодин хориж эрмас иш, адувга инқиёд этма.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-299;

≈ **бўл-** — муайян этилмоқ, тақсимланмоқ; тақдирда ёзилмоқ:

Киши комида суд эрмас чу маълум,
Ризо авло дурур бўлғанга мақсум. *Фарҳод ва Ширин,* 32.

**МАҚСУР** — 1. битмаган, тугалланмаган:

Яхшироғи будурким, Байтул-муқаддас туганмаки ҳамонча фурсатда мақсур эрдиким, асо бутун эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-231;

2. аруз вазнлари:

Аммо анинг фуруъи; фаулу-мақбуз; фаулу-мақсур.

*Мезонул-авзон,* XIV-142;

Ва яна ҳам турк улусида бир суруддурким, они «Муҳаббатнома» дерлар ва ул ҳазажи мусаддаси мақсур баҳридадур.

*Мезонул-авзон,* XIV-180.

**МАҚТА-** — мақтамоқ, мадҳ қилмоқ:

Вонзо, айлаб енгиллик, нечаким кавсар майин
Мақтасанг, хошоки мен ратли гарондин кечкамен.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-263.

**МАҚТАЛ** — ўлдирадиган жой, дор таги:

Баъзи анинг мақталин дебтурларки, машшотани Фиръавн қатл қилурда, ул изтироб қилиб Фиръавнға қаттиғ сўзлаб динин изҳор қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-220.

**МАҚТАЪ** — шеърий асарнинг охирги байти:

Бу ғазалнинг мақтаъин матлаъ хаёл этган киши,
Эй Навоий, шояд эткай фаҳм сен қилган хаёл.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-376;

...ва бу лафз ҳам аслан туркий услубдур ва фақирнинг бу мақтаъи машҳурдурким... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110.

**МАҚТУЛ** — қатл қилинган, ўлдирилган:

Қон эмаским ёпти гулгун ҳулла жаннат хозини,
Ишқ мақтулин шаҳид айларда урён айлагач.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-116;

Бири мақтулнинг йигитлигидин таҳассурда, бири ятимнинг рубоий ўқуғанидин таҳайюрда. *Маҳбубул-қулуб,* 45;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **бўл-** — қатл этилмоқ, ўлдирилмоқ:

Онча даъво била бир кеча-кундузда минг ракъат намоз қилур эрди ва ул кечаким кундузи мақтул бўлди, беш юз ракъат намоз қилиб эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-92;

Афросиёб Кайхисрав иликида мақтул бўлди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-195.

**МАҚҲУР** — қаҳрга лойиқ, қаҳр-ғазабга дучор бўлган:

Ва анинг беаъмомидин Қобус отлиғ кофир мақҳур Миср тахтида салтанатқа ўлтурди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-206;

Душманинг бу сифат эрур мақҳур,
Олди ўлтургали ани дастур.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1079;

≈ **эт-//қил-** — янчмоқ, мағлуб қилмоқ:

Ва мулуки тавойифдин кўпин ул мақҳур қилиб, мулкин олди ва ўзига мунқод қилди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-206;

Чу бўлса эл аро бу нукта машҳур,
Ҳамоно Хисрав этгай элни мақҳур. *Фарҳод ва Ширин,* 159.

**МАҒБУН** — 1. зарар кўрган; алданган:

Демасам сендин асру мажнунмен,
Десам ўз мақсадимға мағбунмен. *Сабъаи сайёр,* 48-2;

Мустағний — мағбун, мутакаббир — малъун.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-46;

2. одамгарчиликдан чиққан:

Булар орасида ўзиға қаландар от қўйиған малъун, одамийлиғдин магбун. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-32;

≈ **кўнгул** — алданган кўнгил:

Мағбун кўнгулга андин хушҳоллиқ юзланди.

*Муншаот,* XIII-144;

≈ **сарафканда** — боши эгилган:

...ва зилли шафқатин борча маҳзун бандалар ва мағбун сарафкандалар бошиға поянда ва мустадом тутсун.

*Муншаот,* XIII-151.

**МАҒЗ** — 1. мия; магз; димоғ; илик, ҳароммагз:

Ажаб йўқ, оқса эриб мағзи устихонимким,
Ўтўн сўнгаклар эрур шуълаи ниҳоним аро.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-27;

...анинг икки эгнидин андоқ мараз пайдо бўлуб эрдики, оғриғига одамизод мағзидин ўзга ҳеч нима таскин бермас эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-188;

2. кўнгил, юрак, жон; ҳуш, идрок:

Мағзи аро тушса ишқ жўши,
Чиқса унидин бало хуруши. *Лайли ва Мажнун,* 97а3;

Қила олмайин эл қиёсини ҳеч,
Таҳайюр анинг мағзини қилди геч.

*Садди Искандарий,* 260б9;

**сўнгак мағзи** — илик:

Малика айттиким, отам манга ғизо сўнгак мағзидин ўзгаким наботни ун қилиб, анга сепиб берур эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-214.

**МАҒЗЛИҚ** — маъноли, пухта, чуқур маъноли:

Кўп мавъизаомиз мағзлиқ сўзлар орада бор.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-155.

**МАҒЗОБА** — мағзава, совунли сув:

Мавлоно Набий... собун чайнайдур ва оғзидин мағзоба зоҳир бўладур. *Мажолисун-нафоис,* 154.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МАҒЗУБ** — ғазаб қилинган, ғазаб остида қолган; ≈ **қил-** — ғазаб қилмоқ, ғазаб остига олмоқ:

Чу Хисравни ғазаб мағлуб қилди,
Анга ул мулк элин мағзуб қилди. *Фарҳод ва Ширин,* 146.

**МАҒЛУБ** — енгилган, янчилган:

Ғолиб душманедур доим ўзи анга мағлуб, қоҳир адуведур ҳамиша вужуди анга манкуб. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-64;

≈ **бўл-//ўл-** — енгилмоқ, мағлуб бўлмоқ:

Бири буки, хожаси бир руд қироғинда биров била нард ўйнади, бу шарт билаки, мағлуб бўлған бу руд суйин тамом ичгай ё молин бергай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-231;

Мағлуб ўлубон адуви кинафзойинг,
Масрур ўлғай хотири мулкоройинг. *Муншаот,* XIII-123;

Ажаб йўқ олса кўнгул ҳушин ул ики гесу,
Бу бўлса силсила кўп телбани қилур мағлуб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-60;

Мағлуб қилдики, барчадин халос бўлдум.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-167;

≈ **эт-** — тинчини бузмоқ, паришон қилмоқ:

Қаср ичинда тушурдилар филҳол,
Шаҳни мағлуб этиб хаёли маҳол. *Сабъаи сайёр,* 174-4.

**МАҒЛУБЛУҚ** — енгилганлик, мағлублик:

Чу топтуқ жанобингга мансублуқ,
Фузун бўлди ҳайратқа мағлублуқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1439.

**МАҒМУМ** — ғамли, ғамгин:

Ул шум агарчи ақлға макруҳдур, аммо нафсға маҳбубдур; агарчи ҳақ йўлида мағмумдур, аммо шайтон йўлида марғубдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-79.

**МАҒОК** — 1. чуқурлик; тешик:

Фалак пайкони зулми, ваҳки, тешмиш хаста кўнглумни,
Нечукким томчи бир ер узра кўп томиб мағок этмиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-265;

2. пастлик жой:

Ишқ ўти таъсир этар эл неча ноҳамвор эса,
Барқ сайрига не ғам ер гар бийикдур, гар мағок.
*Хазойинул-маоний,* IIб-328;

Гуруҳе демишларки бу жирми хок,
Эрур вазъ ичинда баланду мағок.
*Садди Искандарий,* 311б3;

**тийра мағок** — қоронғи жой; чуқурлик:

Ажалдин етса умрум хайлиға зўр,
Ҳамул тийра мағок ўлғай манга гўр.
*Фарҳод ва Ширин,* 186.

**МАҒОРА** — ғор, ўйиқ ер:

Қўрунди дашт аро бир қулла пора,
Ҳаким анда ниҳон бўлған мағора. *Фарҳод ва Ширин,* 67.

**МАҒРИБ** — кунботиш, ғарб:

Ул дамки, қуёш айлади мағрибқа ружуъ,
Гар суҳбат ўшул қуёш била топса вуқуъ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-757;

Нуҳ кемаси ҳақ таоло амри била ики қатла машриқдин мағрибқа ва яна қатла мағрибдин машриққа борди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-192.

**МАҒРИБИЙ** — ғарблик; мағриблик:

Шайх Абу Усмон мағрибийдур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-112.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МАҒРУР** — мағрур; ≈ ўл- — керилмоқ, ғурурланмоқ, мақтанмоқ:
Даҳр бўстонига мағрур ўлма кўп, эй боғбон,
Охир эткунг чун гулу сарви равон бирлан видоъ.
*Хазойинул-маоний,* III6-293;
≈ эт-//қил- — ғурурлантирмоқ:
Не оламки илмиға мағрур этиб,
Қабул аҳлидин они маҳжур этиб. *Вақфия,* 714;
Чу Ҳурмузға тушти бу даҳри даний,
Неча вақт ҳам қилди мағрур ани.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-213.
**МАҒРУРЛУҚ** — ғурурланиш; мағрурлик:
Кўп демак сўзга мағрурлуқ ва кўп емак нафсға маъмурлуқ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-46.
**МАҒФИРАТ** — гуноҳни кечириш, гуноҳидан ўтиш:
Азиз фарзандни шаръ важҳи била қабрда қўюб, мағфират дуоси қилиб чиқти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-72.
**МАҒФУР** — гуноҳи кечирилган; марҳум:
Ҳамул шоҳи мағфурнинг мадфани,
Бўлуб эрди тун-кун анинг маскани.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1624.
**МАҲ** — 1. ой:
Жамолидин кўрунгач фарри шоҳи,
Бу фардин ёруди маҳ то бамоҳи. *Фарҳод ва Ширин,* 34;
2. нур, ёруғ, порлоқ:
Юсуф алайҳис-саломни кўргач, «Мо ҳозо башарун» деб анинг жамоли маҳидин андоқ лояъқил бўлдиларким, турунж ўрниға иликларин кестилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202;
≈ и бадмеҳр — шафқатсиз, меҳрсиз ёр, маъшуқа:
Ваҳ, не ҳолатдурки, мен ҳар неча кўргузсам ниёз,
Эй маҳи бадмеҳр, сандин зоҳир ўлмас ғайри ноз.
*Мезонул-авзон,* XIV-162;
≈ и зуҳражабин — гўзал маҳбуба, Зуҳра юлдузига ўхшаш гўзал маъшуқа:
Ҳукм бўлдики маҳи зуҳражабин,
Топсун ўз манзили аро таскин. *Сабъаи сайёр,* 93-7;
≈ и ду ҳафта — ўн тўрт кунлик ой:
Борча кундуз гули нуҳуфта киби,
Кеча лекин маҳи ду ҳафта киби.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 882;
≈ и оламафрўз — оламни ёритувчи гўзал ой:
Яна ўғли ким оти Фируз эди,
Қизи ким маҳи оламафрўз эди.
*Садди Искандарий,* 277б10;
≈ и тобон — товланувчи, порлоқ ой:
Ҳусн базорида мен бўлдум ул ойға муштари,
Ким муқаррар айлагай оё маҳи тобонға нарх.
*Хазойинул-маоний,* IVб-116; қ. *МОҲ.*
**МАҲАК** — кумуш ва олтинларга суртиб, уларнинг тоза-нотозалигини ажратадиган тош:
Кетурса биров имтиҳондин маҳак,
Иёри аро топмағай ҳеч шак.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1405.
**МАҲАЛ(Л)** — 1. муҳлат, фурсат:
Эй Навоий, ҳажр зиндонида жонимнинг хавфи бор,
Қилғасен топсанг маҳал албатта султонимға арз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-297;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Хоҳ бир маҳалда биров учун айтған, хоҳ бировнинг руқъасиға жавоб юборган. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-92;

2. замон, он, вақт:

Бурун андин ки сувда ҳал бўлғай,
Сув тубига чўмар маҳал бўлғай. *Сабъаи сайёр,* 195-11;
Қон тўкар кўз оразинг гулгуналиқ кўрган маҳал,
Не учунким суйи анинг қон ила бўлмиш бадал.
*Хазойинул-маоний,* Iб-393;

3. макон, ўрин, жой:

Ул китобни олдик ва бу маҳаллини топиб назар солдик.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-123;

4. гўр:

Чун қазодин бошиға етти ажал,
Шайх эшигинда қазибон бир маҳал. *Лисонут-тайр,* 99-9;

≈ **и савол** — сўроқ вақти; сўроқ ўрни:

Чунки жаҳон аҳлиға бу бўлса ҳол,
Сўздаки дебмен не маҳалли савол. *Ҳайратул-аброр,* 63-17;
Ғариб ҳолим агар ёр сўрмаса, не ажаб,
Ки оғзи йўқлиғидин йўқтурур маҳалли савол.
*Хазойинул-маоний,* Iб-735;

≈ **у бемаҳал** — вақту бевақт:

Сўз дей олурлар гаҳу бегаҳ, маҳаллу бемаҳал,
Бас маҳалдур, тарк қилсам балки хонумонни ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IVб-436;

≈ **топ-** — вақт топмоқ, пайт топмоқ:

Эмдиким, маҳал топиб, бу мазкур бўлған муддаони арз қилдим. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-42.

**МАҲАЛСИЗ** — бемаҳал, ўринсиз:

Маҳалсиз сайҳаси бағоят совуқ, андоқки, вақтсиз ун тортқан товуқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-34;
Ҳикмат аҳли оллида совуқ сифат йўқ кимсада,
Субҳи козибдек маҳалсиз айлаган кулгу киби.
*Хазойинул-маоний,* Iб-735.

**МАҲАЛЛА** — маҳалла, турар жой; кўча, гузар:

Бу ҳадисни алардин истимоъим борки, ёшлари саксон секкизга етти ва секкиз юз тўқсон бирда Чилгазий маҳалласида оламдин ўттилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-159;
...Сиёвушондин Хожа Шиҳоб маҳалласида боғот ва юз жериб ер... *Вақфия,* XIII-177;

≈ **аҳли** — маҳаллада яшовчи аҳоли, маҳалла аҳли:

Яна улким, судурға ҳукм бўлсаким, шаҳар масожидин эҳтиёт қилиб, имом, муаззиндин маҳалла аҳлин сўруб, балким хат олиб, намозға тарғиб қилсалар. *Муншаот,* XV-130.

**МАҲАЛЛОТ** — маҳаллалар:

Шаҳрлар отини маҳаллот этиб,
Бўлди чу юз шаҳр Ҳири от этиб. *Ҳайратул-аброр,* 181-17;
Бўлуб ўйла ким шаҳр ҳар жўнг аро,
Маҳаллоту кўю мақому саро.
*Садди Искандарий,* 309б14;
Бу навъ ораста қилғандин сўнгра чанбаршох йўрға уйға тескари миндургайлар ва шаҳарнинг кўйу маҳаллотиға кездургайлар. *Маҳбубул-қулуб,* 54.

**МАҲБАС** — ҳибсхона, қамоқхона, зиндон:

Ҳисори аноу тааб маҳбаси,
Сияҳчолдин тийрароқ баси. *Хазойинул-маоний,* Iб-471;
...муборак жисмларининг олий макон пайкари дорул-фано



www.ziyouz.com kutubxonasi

маҳбасидин дорул-бақо анжуманиға майл кўргузди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-7.

**МАҲБУБ** — 1. севгили; маъшуқа; дўст:
Истадинг дунё арусин туштаги маҳбубдек,
Топмас эргач ком лаълидин пушаймон бўлди тут.
*Хазойинул-маоний,* Iб-89;
Яна турк лафзининг маҳбуб жонибидин ясанмоғи муқобаласида сорт лафзида ороста ва оройиш лафзи бор.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-111;
2. худога ишора:
...чун ул пок муҳиб ўзин пок маҳбуб висолига солди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-65;
...ва бу пок мазҳар воситаси била ошиқи покбоз маҳбуби ҳақиқий жамолидин баҳра олмоқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-42;
≈ **юзин кўр-** — дўст билан учрашмоқ, ҳамсуҳбат бўлмоқ:
Кўз касби зиё дўст юзидин фан этар,
Маҳбуб юзин кўрмаги кўз равшан этар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-27.

**МАҲБУБА** — гўзал, севимли ёр:
...жаҳоннинг ишванамо ажузасининг вафосизлиғи ва ҳаётнинг руҳафзо маҳбубасининг бақосизлиғи муайяндур.
*Вақфия,* XIII-161.

**МАҲБУБЛУҒ** — севимлилик, дўстлик:
Чун бу мақолотнинг қулубқа маҳбублуғи маълум бўлди.
*Маҳбубул-қулуб,* 8.

**МАҲБУС** — қамалган, ҳибсга олинган; қамоқдаги одам:
Қадди шавқидин ҳаво қилмоқ тилар кўнглум қуши,
Неча тан зиндонида маҳбус қолғай қийналиб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-60;
≈ **айла-//қил-** — қамамоқ, ҳибсга олмоқ, ҳибс этмоқ:
Тутуб Хисравни маҳбус айладилар,
Юзига рахна мадрус айладилар. *Фарҳод ва Ширин,* 202;
Ва Зулайҳо эл мазаннаси дафъи учун Азизға илтимос қилдиким, Юсуфни зиндонда маҳбус қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202.

**МАҲБУСЛУҚ** — тутқунлик, маҳбуслик:
Ки эл озод ўлуб маҳбуслуқдин,
Қутулғай қалъа ҳам мадруслуқдин. *Фарҳод ва Ширин,* 199.

**МАҲВ** — йўқолиш, йўқотиш:
Чу осорини маҳв этгай жаҳондин,
Сув қуйғай анда баҳри бегарондин. *Фарҳод ва Ширин,* 156;
Ўйла маҳвунгменки, келмас хотиримға ҳажру васл,
Сен муродимсен, ишим йўқтур зиёну суд ила.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-541.
≈ **бўл-//ўл-** — йўқолмоқ, ўчмоқ, битмоқ:
Агар афлок ҳаводиси ва рўзгор навоибидин менинг борча назмим замона саҳифасидин маҳв бўлса ва бу қасидам қолса, менга басдур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-29;
Эй фано тийғи, вужудум нақшин андоқ айла ҳақ,
Ким замон авроқидин маҳв ўлсун осорим менинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-354;
Ҳар кимки ҳабибинг ўлса эврул бошиға.
Маҳв ўл юзиға, жонни фидо қил қошиға.
*Назмул-жавоҳир,* XV-29;
≈ **айла-//эт-** — йўқ қилмоқ, ўчирмоқ:
Десанг, Навоий, жон аро маҳбуб бўлгай жилвагар,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Аввал кўнгул кўзгусидин маҳв айла нақши мосиво.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-7;

...чун они тамом хотирдин маҳв этибдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 167;

[Дўст] ризосин ҳақ ризоси билмиш бўлғай ва муродин анинг хостида маҳв қилмиш бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 89.

**МАҲВАТА** — иҳота, атроф, теварак:
Муҳаққар маврусий маҳватасиға ашжор тикти ва экин экти.
*Маҳбубул-қулуб,* 76.

**МАҲВАШ** — ойга ўхшаган, ойдай гўзал (маҳбуба):
Улусни оқизур ашким, фалакни куйдурур оҳим,
Чекиб ун йиғласам ғам шоми ул маҳвашни ёд айлаб.
*Хазойинул-маоний,* IIа-40;

Эй маҳваш, ўткай бу саркашлик ҳам,
Раҳм айлаб бу қулға жафони қил кам.
*Мезонул-авзон,* XIV-157.

**МАҲД** — 1. бешик:
Ётқуздилар ани маҳд ичинда,
Гул яфроғи тушти шаҳд ичинда.
*Лайли ва Мажнун,* 60б14;

2. тобут:
Кўтариб зод сарви чолокин,
Солибон маҳд аро тани покин. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 963;

3. оромгоҳ; тахт, маснад:
Ки шаҳ маҳдиға лойиқ ул паридур,
Ки Арман мулки онинг кишваридур.
*Фарҳод ва Ширин,* 134;

≈ **айла-** — оромгоҳ, маснад қилмоқ:
Жонингни маҳзи худо учун маҳд айла,
Жаннат талабида жид била жаҳд айла.
*Назмул-жавоҳир,* XV-31.

**МАҲДИЙ** — раҳнамо, йўлбошчи:
Саййид Жаъфар... ақидаси ҳануз будурким атоси ё маҳдийдур ё маҳдий экандур... *Мажолисун-нафоис,* 151.

**МАҲДИЙЛИК** — раҳнамолик:
Саййид Жаъфар... атоси маҳдийлик даъво қилғандин не балоларким, бошиға келди. *Мажолисун-нафоис,* 150.

**МАҲДНИШИН** — тахтда ўтирувчи; фароғатда ягона яшовчи:
Сайр аро шаҳға сайд эди ойин,
Ҳамраҳи моҳрўйи маҳднишин. *Сабъаи сайёр,* 56-27.

**МАҲДУД** — чегараланган; ниҳоя; сўнгги:
Ва ул маҳдудотдин аввал маҳдудедурким...
*Вақфия,* XIII-177.

**МАҲДУДОТ** — теварак, атрофлар:
Чун бу фақир мазкур бўлған маҳдудотни вақф эрканига иқрор қилиб, бир киши тасарруфиғаким — ўз қибалимдин мутавалли қилиб эрдим — қўйдум. *Вақфия,* XIII-180;
Бу жамиъ маҳдудотким, ҳудуди вақфияларда мукаррар мазкур бўлубтур. *Вақфия,* XIII-178;

≈ **кел-** — охирламоқ, тугамоқ:
Муқаддимот туганди ва келди маҳдудот...
*Вақфия,* XIII-176.

**МАҲЖАБИН** — пешонаси порлоқ; гўзал:
Хушо, жунунки чу юзлансам ул пари сори,
Қилур бошимға юз атфоли маҳжабин ғавғо.
*Хазойинул-маоний,* IIа-26;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Олиб эгнига маҳдин нозанинлар,
Юруб олида гирён маҳжабинлар. *Фарҳод ва Ширин,* 114.

**МАҲЖУБ** — пардаланган, ёпилган, ҳижобланган; пинҳон:
Сени девоналиғ гар қилса мағлуб,
Парипайкар бўлур эл ичра маҳжуб.
*Фарҳод ва Ширин,* 123.

**МАҲЖУБЛИҒ** — пардали:
...иффат шабистонининг гавҳари шабчироғи рўпушлиғ қофининг асмон париси маҳжублиғ сипеҳрининг меҳри ховарийси... *Сабъаи сайёр,* 39-2.

**МАҲЖУД** — кечалари ором олмасдан, ухламасдан тоат-ибодат қилувчи:
...ҳажр зиндонида маҳбус ва маҳжуд бўлған наҳифлар фориғбол бўлғайлар. *Муншаот,* XIII-122.

**МАҲЖУР** — айрилиб қолган, узоқлашган; маҳрум; йироқ:
Форсийгўй шуъаро мундоқ хўб мазмун адосидин маҳжурдурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-111;
Ўзинг ўлдунг сипоҳ маҳжури,
Шаҳ худ истар хирож дастури.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 943;

≈ **ўл-** — айрилмоқ; жудо бўлмоқ:
Чун Навоийдин узулдунг ёр, савоб ўлмоқ анга,
Жонидин маҳжур ўлур валлоҳу аълам биссавоб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-48;

≈ **эт-//қил-** — ажратмоқ, узоқлаштирмоқ:
Не олимки илмиға мағрур этиб,
Қабул аҳлидин они маҳжур этиб. *Вақфия,* 714;
Ул ёшурун олиб они ошкоро қилди ва сўзнинг диққати жиҳатидин эл фаҳм қилмай анга мункир бўлдилар ва маҳжур қилдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-93.

**МАҲЖУРЛИК** — жудолик; узоқда қолишлик:
Ўз хаёлингдин қилиб мағрурлуқ,
Ишнинг аслидин топиб маҳжурлуқ. *Лисонут-тайр,* 139-14.

**МАҲЖУФ** — аруз термини:
Аммо фуруъи: фоъ—мажҳуфи мусаббағ; фаъ—маҳжуф.
*Мезонул-авзон,* XIV-141.

**МАҲЗ** — 1. холис, соф; фақатгина, биргина (мақсад):
Элга раҳм этмон уқубатлар била қатл айласанг,
Ўз-ўзумга маҳзи хирмондин тараҳҳум айларам.
*Хазойинул-маоний,* Iб-448;

2. ёлғиз, фақат:
Мавлоно Котибий... анинг асридин бу кунгача анга ғолиби маҳзи шеърнинг барча услубида киши йўқтур.
*Мажолисун-нафоис,* 11-12;
Ул таважжуҳ асари маҳзи бесифатлиғ зуҳури эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-87;

≈ **и адаб** — ўта одоблилар; ҳақиқий одоблилар:
Кимки бўлса аҳли ишқ, эй нешво,
Бил ани магзи адаб, кони ҳаё. *Лисонут-тайр,* 79-13;

≈ **и беоқибатлиғ** — холислик, беғаразлик:
...айни бебоклик ва маҳзи беоқибатлиғдур...
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-82;

≈ **и инсоният** — фақатгина инсонга тегишли; одамийлик:
Қила кўр маҳзи инсониятингдин,
Неким аз дод эрур они мувофиқ. *Муншаот,* XIII-144;

≈ **и кизб** — ғирт ёлғон:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Фақир агарчи бу сўзнинг маҳзи кизб эканин билур эрдим...
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-23;

≈ **и нуқсон** — бошдан-оёқ камчилик:
Бу камолингким, қилибтурсен гумон,
Маҳзи нуқсон бил они, эй нотавон. *Лисонут-тайр,* 140-11;

≈ **и раънолиқ** — фақат гўзаллик:
Бийик қироати маҳзи раънолиқ ва анонийят, жамоатдин илгари чиқмоғи айни расволиқ ва нафсонийят.
*Маҳбубул-қулуб,* 32-33;

≈ **и сахо** — ягона саховатли:
Қуллуғдин сўнг сўзни бу навъ эт оғоз,
К-эй маҳзи сахо подшоҳи банданавоз. *Муншаот,* XIII-151;

≈ **и сўз** — биргина, фақатгина; куюниш, оғриниш:
Не ҳавас маҳзи сўзу дард бўлуб,
Бенаволиғ йўлида гард бўлуб. *Сабъаи сайёр,* 37-1;

≈ **и худо** — яккаю ягона тангри:
Жонингни маҳзи худо учун маҳд айла,
Жаннат талабида жид била жаҳд айла.
*Назмул-жавоҳир,* XV-31;

≈ **и жунун эт-** — ўта телба қилмоқ:
Ишқким зору забун этмиш мени.
Ақл олиб маҳзи жунун этмиш мени. *Лисонут-тайр,* 80-6;

≈ **и фано айла-** — ўзини ўта йўқотмоқ:
Ишқ жавридин чекиб онча ано,
Ким вужудин айлабон маҳзи фано. *Лисонут-тайр,* 148-15.

**МАҲЗАЛ** — ҳазил; масхара:
Маҳосин субҳдин боглаб, сочар ўт оғзидин гардун,
Сабуҳ аҳли, нишот айлангки, топмишсиз ажаб маҳзал.
*Хазойинул-маоний,* Iб-384;
...нафсға тобеъ ва шайтоннинг масхара ва маҳзалидур ва ранжи зоеъ. *Маҳбубул-қулуб,* 152;

≈ **бўл-** — масхара бўлмоқ, кулги бўлмоқ:
Шайх маҳзал бўлди дайр атфолиға
Ким куларлар эрди онинг ҳолиға. *Лисонут-тайр,* 73-3.

**МАҲЗАР** — 1. ҳозир бўлиш, тўпланиш жойи:
Қатлима хат ёзиб, афлоку нигин анжум ўлуб,
Юз туман ерда бу маҳзарни нишон айладилар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-146;

2. ҳукмнома, фармон:
Чун Навоий ишқ аро комиллиғин сабт эттилар,
Бўлди баским, аҳли ишқ от ёздилар маҳзар қаро.
*Хазойинул-маоний,* IIб-36.

**МАҲЗУЗ** — баҳраманд лаззатланган; хурсанд:
Лабингдин бўлди бу маҳжур маҳзуз,
Анингдекким шакардин мўр маҳзуз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-289;
Ул тил била назм бўлди малфуз,
Ким форсий англар, ўлди маҳзуз. *Лайли ва Мажнун,* 97а20.

**МАҲЗУН** — 1. ғамгин, қайғули; ҳазин, хафа:
Масрур эт маҳзунни инъомингдин,
То баҳравар ўлсун карами оминдин. *Муншаот,* XIII-152;
Эй фурқатинг маҳзунларға жон олғучи,
Ушшоқни кўрган чоғда ўт солғучи. *Мезонул-авзон,* XIV-177;
Маҳзун кўнгулнинг ёрсиз девона бўлмоғининг узри ва ул ҳажридин Вомиқ ва Мажнундек расволиққа афсона бўлмоғининг маъзирати. *Мажолисун-нафоис,* 234;

2. ошиқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Рафиқлар, мени маҳзун нечук бўлай ғамсиз,
Ки кўнглум эрмас аламсиз, кўзум эмас намсиз.
*Хазойинул-маоний*, Іб-218.

**МАҲЗУНЛУҚ//МАҲЗУНЛУҒ** — хафалик, хафагарчилик; ғамгинлик, ҳазинлик:
Ғурбату ёлғузлуғу маҳзунлуғу ҳасрат била,
Ҳар замон юз минг бало ичра солиб ҳижрон аро.
*Хазойинул-маоний*, IVб-9;
...маҳзунлуқ ғамидин қутулмоқ нишони эрди — етишти.
*Муншаот*, XIII-145;
Илоҳий, боқмағил мажнунлуғумға,
Қарамдин чора қил маҳзунлуғумға. *Фарҳод ва Ширин*, 7.

**МАҲЗУНОТ** — ғамгинликлар; қайғу-ҳасратлар:
Ҳатто уйнинг маҳзунот ва махфиёти ўрниға ҳам мунда махфий ва мактум хаёлот ва маоний топса бўлур.
*Мезонул-авзон*, XIV-138.

**МАҲЗУФ** — аруз ўлчови:
Аммо анинг фуруъи: фаулу-мақбуз; фаулу-мақсур; фаул-маҳзуф: *Мезонул-авзон*, XIV-142.

**МАҲКАМ** — 1. қаттиқ, маҳкам, мустаҳкам, пухта:
Аларға ғайрат ва ғазаб муставли бўлуб, қўпуб, бир маҳкам чўбдасте турған эрмиш, олиб ул беадабнинг бошиға андоқ урарларким, мағзи паришон бўлуб йиқилур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-157;
Бўлмас эрмиш дилраболар аҳди маҳкам, эй рафиқ,
Гар киши дерким бўлур, тутма мусаллам, эй рафиқ.
*Хазойинул-маоний*, Іб-329;

2. узилмас:
Бу хаёли била бўлуб хурсанд,
Саъд аёғиға солди маҳкам банд. *Сабъаи сайёр*, 122-15;

≈ **айла-** — 1. тўсмоқ, боғламоқ:
Белинг сарриштасиға мубтало бўлған кўнгул сайди,
Кийикдекдурки, маҳкам айламиш йўлин камар ҳар ён.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-502;

3. бекитмоқ, ёпмоқ:
Элга расво бўлмағи бўлдум не суд эмди, агар
Юз туман мисмор ила оғзимни маҳкам айладим.
*Хазойинул-маоний*, IIб-413;

**белни ≈ эт-** — қаттиқ киришмоқ:
Қулларға ўзумни ҳамдам эттим,
Қуллуққа белимни маҳкам эттим. *Вақфия*, XIII-164;

≈ **қил-** — беркитмоқ, ёпмоқ:
Ани бир сандуққа солуб, қийр била маҳкам қилиб, дарёга солди. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-199;
Не рахнаки, ҳирс айлагай боқ ани,
Маҳкам қилғай магарки туфроқ ани.
*Назмул-жавоҳир*, XV-20.

**МАҲКАМА** — идора:
Мир Ихтиёриддин... Мавлоно Низомиддин қазо маснадида мутамаккин эрканда, маҳкамаси ва дорул-қазосида сижиллот ва қаболжот ва шаръиёт анга эврулур эрди.
*Мажолисун-нафоис*, 147.

**МАҲКАМЛИҚ//МАҲКАМЛИҒ** — пухталик, қаттиқлик; мустаҳкамлик:
Бу маҳкамлиқ била онча захира,
Ки идрокида қолиб ақл ҳийра. *Фарҳод ва Ширин*, 141;
Лоларуҳлар аҳдининг маҳкамлиғи мумкин эмас,

www.ziyouz.com kutubxonasi

Собит ўлмоқ лаҳзае бир ерда не имкон сабо.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-25.

**МАҲКУМ** — бирор ҳокимнинг ҳукми остидаги киши; буйруққа бўйсунган; муте, тобе:
Маъмурлар нофармонлиғидин рўзгори қатиғ ва маҳкумлар бесомонлиғидин тириклиги ачиғ. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-76;
≈ **и амр** — буйруққа итоат қилувчи:
Кўнгул маҳкуми амрингдурки, ҳукмунг
Эрур бу мулки вайронимға нофиз.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-134;
≈ **и фармон** — фармонга бўйсунган:
Чарх давридин фузунроқ тули давронинг сенинг,
Олам аҳли сар-басар маҳкуми фармонинг сенинг.
*Муншаот*, XIII-110;
≈ **и ҳукм** — ҳукмга тобе, қарам:
Мовароуннаҳр салотини ўзларин аларнинг муридзодалари ва маҳкуми ҳукми тутарлар эрди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-140;
≈ **бўл-** — қарам бўлмоқ, тобе бўлмоқ:
Руму Чин бўлдилар анга маҳкум,
Балки ҳоқони Чину қайсари Рум. *Сабъаи сайёр*, 45-9;
≈ **қил-** — ҳукм қилмоқ, ҳукм остига олмоқ:
...бу махлуқнинг амру наҳйға ўз оллидин маҳкум ва буларға ҳоким қилди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-66.

**МАҲКУМВОР** — бўйсунганларча; мутеларча, тобеларча:
Чун банда ҳукм йўсуни била маҳкумвор ёндим.
*Хамсатул-мутаҳайййирин*, XIV-34.

**МАҲЛ** — вақт, маҳал, муҳлат, фурсат, муддат:
Фироқ ичра элга неча маҳл эрур,
Чу васл ила бўлди бадал саҳл эрур.
*Садди Искандарий*, 304б9.

**МАҲЛАКА** — хавф-хатар, ҳалокат, хатар:
...Нуҳ алайҳис-салом тўфон ташвиридин нажот ва анинг маҳлакасидин ҳаёт топти. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-107;
Бу балолардин нафсни фано қутқарур ва бу маҳлакалардин нажот сари бошқарур. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-46.

**МАҲЛУЛ** — эритилган, суюлтирилган; **лаъли маҳлул** — эритилган лаъл; қизил май:
Ич Навоий, ғусса таҳлилиға гулгун бодаким,
Бир пиёла лаъли маҳлул ўлмади андин бадал.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-378;
≈ **айла-//эт-** — эритмоқ; сувга айлантирмоқ:
Ул ики лаб ҳажрида майким, иложиға ҳаким
Лаъл ила ёқутни маҳлулу сайёл айламиш.
*Хазойинул-маоний*, IIб-248;
Гаж ўрниға маҳлул этиб ҳафтжўш
Қўюб ерга санъатгари сахткўш.
*Садди Искандарий*, 307а18.

**МАҲМАСА** — жон чиқар ҳолат, ўлиш олди:
Бир-икки кун ўтгандин сўнгра элга жуъ муставли бўлуб, маҳмаса ҳолиға етканда бешадин бир пилбачча пайдо бўлубтур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-84.

**МАҲМИЗ** — чавандоз этигига қоқиладиган мих; ҳалқача:
Бўлди гулгун уза жаҳонпаймо,
Урса маҳмизи осмонпаймо. *Сабъаи сайёр*, 134-4.

**МАҲМИЛ** — 1. маҳофа; кажава:
Талаб йўлидаги оваралрға мужда денгиз,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ки йўлға ҳоди эрур дўст маҳмилу жараси.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-602;

2. осилган, боғлиқ:

Невчунким улки соҳибдил бу даъвий зуҳури андин мушкил ва агар ул киши замон аҳлининг бедиллиғиға юраксизлиқ маҳмил. *Маҳбубул-қулуб,* 124;

≈ **сур-** — жўнамоқ, сафар қилмоқ:

Сурарда Армания сори маҳмил,
Ки қилғай сиҳҳат айвонида манзил. *Фарҳод ва Ширин,* 201;

≈ **боғла-** — сафарга отланмоқ, тайёргарлик кўрмоқ:

Жаҳондин раҳрав эрсанг боғла маҳмил,
Ки осойиш ери эрмас бу манзил. *Фарҳод ва Ширин,* 195.

**МАҲМИЛНИШИН** — маҳмилда ўтирган:

Чиқорғач ул маҳи маҳмилнишин ораз ниқобидин,
Жарасдек нола айлармен кўнгулнинг изтиробидин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-479.

**МАҲМУД** — мақталган, маъқул, мақтовга сазовор бўлган:

...ва аввалдин охирғача аларнинг рўзгори барча халқ қошида мақбул ва маҳмуд экандур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-125;
...ва кўп эшитмак матлуб ва маҳмуд.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-46.

**МАҲМУД ФИОЛ** — ёқимли, ахлоқли, севимли, хушқилиқ:

Султон Масъуд Мирзо... покиза ҳисол ва маҳмуд фиол йигитдур. *Мажолисун-нафоис,* 206.

**МАҲМУЛ** — юкланган, ортилган; нисбат берилган, ҳисоб қилинган;

≈ **қил-** — нисбат бермоқ, ҳисобламоқ:

Таҳаммулсиз бўлуб топги сўзум тул,
Халойиқ қилмасун ваҳмимға маҳмул.
*Фарҳод ва Ширин,* 156.

**МАҲОБАТ** — хавф-хатар, қўрқув; ҳайбат, даҳшат; виқор:

Бири дағи ҳажри қаробат эрур,
Ки жон ичра андин маҳобат эрур.
*Садди Искандарий,* 304б11;
Сўрди элидин ки бу ғаробат,
Ким кўнглум аро солур маҳобат. *Лайли ва Мажнун,* 74а8;
Маҳобат бирла чиқти ғор ичиндин,
Балодек гунбади даввор ичиндин. *Фарҳод ва Ширин,* 71.

**МАҲОЛ I** — қийин, оғир:

Аммо маҳолдурким, ўн уч йилда ул қилған ишча қилса бўлғай. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-202;
Ўзунг асрардин агар санга малолдур, яна биров ани асрамоқ маҳолдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-82;

**хаёли маҳол** — юзага чиқмайдиган хаёл, хомхаёл:

Юз жон бериб, вафо бани одамда топмадинг,
Кеч эмди, эй кўнгул, бу хаёли маҳолдин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-491;

≈ **кўрун-** — қийин, имкониятдан ташқари кўринмоқ:

Ва анда улуқ биное солдиким, ҳоло осори ва нишоналари борким, одамизод андоқ ясамоқ маҳол кўрунурким, киши кўрмагунча бовар қилмас. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-187.

**МАҲОЛ II** — вақт, замон:

...аммо маҳол таманно қилиб, шайхқа арз қилдурубтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-181;

**МАҲОЛВАШ** — қийин, мушкул:

Гар васл иши маҳолвашдур,
Филҳол бу мужда бори хушдур. *Лайли ва Мажнун,* 74б20.

**МАҲОЛИК** — хатарли жойлар; хавф-хатарлар:



www.ziyouz.com kutubxonasi

...ва бу навъ маҳалик аро ўлдум деганда дарёдин обхўриш узулди. *Муншаот,* XIII-97;

≈ **фатҳи** — ҳалокатли жойларни босиб олиш:

Эмас эрди мамолик фатҳи мақсуд,
Эрур эрди маҳолик фатҳи мақсуд. *Фарҳод ва Ширин,* 66.

**МАҲОЛОТ** — қийинчиликлар, машаққатлар:

Аидоқким анинг саранжомининг тасаввури маҳолотқа юз қўяр. *Маҳбубул-қулуб,* 165;

Фосид этиб ҳарза мақолот ила,
Зоеъ этиб фикри маҳолот ила. *Ҳайратул-аброр,* 173-27.

**МАҲОР** — жилов, юган, нўхта; занжир ёки арқон:

Боглабон заврақи маҳорини руст,
Майл қилди дарахт жавфиға чуст. *Сабъаи сайёр,* 162-3.

**МАҲОРАТ** — эпчиллик, усталик, моҳирлик, санъаткорлик:

Ул дақиқ фанда кўшиш ва саъй кўргузуб, дахли том ва маҳорати молокалом топиб эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532;

...ва нечаки таърифлари шеърда маҳоратдин ташқаридур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-43;

• ≈ **айла-** — моҳирлик қилмоқ, эпчиллик қилмоқ:

Ёрингни тонир ишта маҳорат айла,
Диққат била ҳолиға басорат айла. *Назмул-жавоҳир,* XV-29.

**МАҲОРАТЛИҚ** — моҳир, уста, билимдон:

Мавлоно Соҳиб Балхий бовужуди шеър фанида маҳоратлиқ киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 19.

**МАҲОСИН** — соқол ва мўйлаб:

Бир сабоҳ асҳоб ул Ҳазратнинг муборак маҳосинларида неча тук оқ кўрдиларки, бурунғи кун йўқ эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-68.

**МАҲОФА//МУҲОФА** — аёллар тушиб юрадиган, атрофи ўралган кажава:

Иш ул ерға еттики, Маккадин Мадинаға дегинча маҳофасин ашроф эгинлариға кўтариб элтурлар эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-75;

Маҳофа аро айлабон они руст,
Қадам қўйдилар шаҳ деган сари чуст.
*Садди Искандарий,* 317а16.

**МАҲПАЙКАР** — ой суратли, ойдай гўзал:

Қўзғалдинг оламни очиб чеҳра, элга раҳм қил,
Шомгун зулф очиб, ул рухсори маҳпайкарни ёп.
*Хазойинул-маоний,* IVб-74;

Тилаб ҳар бурж аро маҳпайкарини,
Шараф меҳри саодат ахтарини. *Фарҳод ва Ширин,* 165.

**МАҲПОРА** — гўзал:

Махфий ондин ўзни тутти чораға,
Берди маҳлак доруйин маҳпораға. *Лисонут-тайр,* 119-13.

**МАҲПЎШ** — ойни ёпувчи:

Сочи шоминки айлаб меҳру маҳпўш,
Юзин ул сўгдин айлаб сияҳпўш. *Фарҳод ва Ширин,* 169.

**МАҲР** — 1. қалин (уйланишда куёв томондан келинга бир қисми нақд бериладиган пул, мол):

Меҳрдин юз қилсаким гардун аруси золдур,
Рустам они ақд қилса, нақди жон бергуси маҳр.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-145;

2. қиймат, баҳо:

Яхши сўз кўнгулни ёрутур ва яхши хат кўзнинг неъмати



www.ziyouz.com kutubxonasi

арусидурким, анинг маҳри шукрдур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-239;

≈ **и муъажжал** — нақд берилган маҳр, қалин (насия эмас):
Маҳри муъажжал тилабон жон олиб,
Сўнгра муажжал тилаб имон олиб. *Ҳайратул-аброр,* 146-25.

**МАҲРАМ** — сирдош, улфат, ҳамдам:
Ҳар кишини дема маҳрами ҳамроздурким, бу матоъ олам аҳлида оздур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-82;
Ҳижрон аро бири рафиқи маҳрам ўтидин,
Ким куйса томуғни ўртагай ғам ўтидин.
*Назмул-жавоҳир,* XV-46;
Жунайд сўзидурким, биз бу асрорни ёшурун уйларда ва сардобаларда маҳрамларға айтур эрдук.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-76;

≈ **и роз** — самимий дўст, сирдош:
Эй сўз била қилған офариниш оғоз,
Инсонни арода айлаган маҳрами роз.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 1;

≈ **эт-** — дўст тутмоқ, сирдош бўлмоқ:
Ҳар кишиким бировни маҳрам этиб,
Машваратда амини роз этти. *Арбаин,* XV-58;

≈ **топ-** — дўст, сирдош бўлмоқ:
Бу янглиғ чунки ҳамдам топти ўзни,
Рафиқу ёру маҳрам топти ўзни. *Фарҳод ва Ширин,* 103;

≈ **тила-** — улфат истамоқ, дўстлашмоқ:
Маҳрам тиласанг сидқ ила гуфториға боқ,
Пир истар эсанг сулуку атвориға боқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-29.

**МАҲРАМЛИҚ** — сирдошлик, ҳамдамлик:
...бу ҳарамға йўл тобқан маҳрамлиқ тиласа дам урмомоқ керак. *Маҳбубул-қулуб,* 84-85.

**МАҲРАМОЙИН** — очиқ чеҳра, мулойим, юмшоқ табиатли:
Дарвиш улдурким бўлғай ризоандеш агар ичида бўлса юз ниш тоши бўлғай маҳрамойин ва маломаткеш.
*Маҳбубул-қулуб,* 62.

**МАҲРАМОНА** — дўстларча, биродарларча:
Ҳикоятлар саросар маҳрамона,
Бўлуб ҳар бирда зоҳир юз нишона.
*Фарҳод ва Ширин,* 183.

**МАҲРУМ** — бенасиб, бебаҳра; ҳақсиз:
Қулларин Халил Мисрий отлиғ дўстига йибариб, қувват тилаб, ул бетавфиқ нима бермай, қулларни маҳрум қайтарди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196;

≈ **айла-//қил-** — бенасиб қолдирмоқ:
Барча юздин ўйлаким кўзумни маҳрум айладинг,
Барча кўзни ул париваш юзидин маҳрум қил.
*Хазойинул-маоний,* Iб-399;
Киши ўрганса қилмағил маҳрум,
Ёки нафъ олса бўлмағил монеъ. *Арбаин,* XV-60.

**МАҲРУМЛУҚ** — бенасиблик, ноумид бўлишлик:
Маҳрумлуқ ҳарисқа ойин эрур, валек
Васл ишида кирмайин ўтмас ароға ҳирс.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-278;
...ва маҳрумлуқ била қувваи шаҳвонийи пажмурда қилмоқдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 74.

**МАҲРУР** — ҳароратли, иситмаси бор:
Эмас ҳажринг куюк кўксум иложи,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ки бўлмас шуъладин маҳрур маҳзуз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-289;

Боши чун бўлди бодадин маҳрур,
Хирад ойинига етишти футур. *Сабъаи сайёр,* 130-25;
≈ **бўл-//ўл-** — исимоқ, қизимоқ; қизиққон бўлмоқ:
Бўлуб чун арраси чекмакда маҳрур,
Ёғиб сандал нечукким қишда кофур. *Фарҳод ва Ширин,* 41;
Ҳар табъки зоти ўлса маҳрур,
Ўз ҳирқат этар танини ранжур. *Лайли ва Мажнун,* 62а3.

**МАҲРУРЛУҚ** — ҳароратли, иссиқ; иситмаси бор:
Қўрунмай қуёш партави нурлуқ,
Бориб табъидин доги маҳрурлуқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1376.

**МАҲРУҚ** — куйган, ёнган:
Чун рақам қилди ошиқу маъшуқ,
Бўлди ишқ аҳли ўзидин маҳруқ.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 910;

Ишқ ўти сўзиға маҳруқ эт мени,
Ваҳдати ишқ ичра маъшуқ эт мени. *Лисонут-тайр,* 199-11.

**МАҲРЎ** — ой юзли, гўзал:
Жиҳат бу эрдиким бу кунга тегру,
Эв ичра қолди ул гулчеҳра маҳрў. *Фарҳод ва Ширин,* 138;
Рўбарўйим гоҳ бир кўзгу бўлуб,
Гоҳ кўзгу чеҳралик маҳрў бўлуб. *Лисонут-тайр,* 37-9.

**МАҲСУБ** — ҳисобга олинган; шерик, бир қатордаги:
Ҳар «то»ки андин бурун бир сокин ҳарф бўлғай мастдек чун байт ўртасида бўлса, бир мутаҳаррикка маҳсубдур.
*Мезонул-авзон,* XIV-152;

Не қилған иш гар эмас анда мактуб,
Не ким қилсанг эрур адлингға маҳсуб. *Фарҳод ва Ширин,* 7.

**МАҲСУЛ** — ҳосил, мева:
Илм ўқуб амал қилмаган, ерни шиёр қилиб тухум солмаған-ға ўхшар ё тухум солиб, маҳсулидин баҳра олмағанға.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-69;

...тенгри иноятидин кўп маҳсуллар ҳосил ва ғаниматлар восил бўла киришти. *Вақфия,* XIII-169;
...бу мазраа ва ҳадиқа маҳсулин фунун касбида сарф қилған сорифлар хизматида маъруз ва маъруф улким...
*Вақфия,* XIII-159.

**МАҲСУС** — сезилган; кўринган; ≈ **бўл-** — ҳис қилинмоқ, сезилмоқ:
Мавлоно Лутфий... ки... бу фақирга йўлуқти ва дедиким, бу ёғин торлари маҳсус бўладур...
*Мажолисун-нафоис,* 252.

**МАҲСУСОТ** — ҳислар, ҳис этиладиган нарсалар:
Бўлғай ул қаср ранги малбусот,
Балки кўрмакта борча маҳсусот.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1166.

**МАҲТОБ** — ойдин; порлаб турган ой, тўлин ой:
Ғам туни ул ой хаёлидин бузуғ кўнглум ёрур,
Гўшаи вайронға бастур партави маҳтоб шамъ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-297;

Бўлуб меъжарда ул мушки сияҳтоб,
Қаро шомики ёпқай они маҳтоб. *Фарҳод ва Ширин,* 116.

**МАҲФИЛ** — базм жойи; мажлис; анжуман; базм мажлиси:
Борча мажлис ва маҳфилда Паҳлавон ҳозир эрди ва суҳбатнинг хушлигиға боис эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-96;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ваҳки, ҳар маҳфилда ишқим қиссасидур, йўлда ҳам,
Гар киши азм этса бу маҳфилдин ул маҳфилғача.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-317;
≈ **и айш** — айш-ишрат жойи, базмгоҳ:
Токи қуёш жирми бўлуб нурпош,
Маҳфили айшингда бу янглиғ маош.
*Ҳайратул-аброр*, 75-2;
≈ **туз-** — мажлис, йиғин тузмоқ:
Рой кўп урдилар тузуб маҳфил
Шаҳсиз ўлса сипоҳ йўқ ҳосил. *Сабъаи сайёр*, 154-2.

**МАҲФИЛОРО** — мажлисни, базмни қизитувчи, мажлис кўрки:
Ул вақтким, ул бути дилоро,
Гулшан сари бўлди маҳфилоро.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 738.

**МАҲФУЗ** — сақланган, яширилган, ҳифз қилинган:
...кўпрак фуқаҳо ва зуҳҳодға мазбут ва маҳфуз эмас, Паҳлавонға мазбут эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-95;
Яъни нечук асралур аёлинг,
Маҳфуз нечукки турса молинг. *Лайли ва Мажнун*, 96а19;
≈ **айла-** — сақламоқ, яширмоқ; сир тутмоқ:
Ёшурди доғини қонлиғ кўнгулда, ваҳ, кўрким,
Тугонни лоласитон ичра айлади маҳфуз.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-291;
≈ **тут-** — сақламоқ; асрамоқ:
...ул дунёда барча халқ кўзидин ёшурун тенгри таолоға қуллуқ қилур эрди, қиёматда дағи тенгри таоло ани барча номаҳрам кўзидин маҳфуз тутқай.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-74.

**МАҲФУЗА** — вилоят; қўрғон:
Аҳмад Ҳожибек... Самарқанд маҳфузасида ҳам муддате ҳоким эрди. *Мажолисун-нафоис*, 181.

**МАҲЧА** — туғ, байроқ, ёғочнинг учига ўрнатилган олтин ёки кумуш ярим ой шакли:
...ва илик тоши била бошидин худин ва алами бошидин маҳчасин учурмоғи... *Фарҳод ва Ширин;*
Шоҳ Абулғозийи хуршедрой,
Раийятининг маҳчаси хуршедсой. *Ҳайратул-аброр*, 39-6;
≈ **и туғ//алам** — байроқ бошидаги кичкина ярим ой:
Яна бир тош отиб деди равони,
Мунгадур маҳчаи туғунг нишони. *Фарҳод ва Ширин*, 114;
Искандарнинг маҳчаи алами қуёш ливосидин ўтгани.
*Садди Искандарий*, X-65.

**МАҲШАР** — қиёмат; тўпланадиган жой:
Аниким элткай васл уйқуси ишрат туни мундоқ,
Навоийдек нетар то субҳи маҳшар тарки хоб айлаб.
*Хазойинул-маоний*, IVа-37;
≈ **аҳли** — тўпланганлар, йиғиндагилар:
Чекиб во ҳасрату ул кишвар аҳли,
Фазаъ ичра нечукким маҳшар аҳли. *Фарҳод ва Ширин*, 208.

**МЕВА** — 1. мева; самара, ҳосил:
Топмасанг давр аҳлидин мехру вафо айб этмаким,
Бутмамиш бу мева даврон боғининг ашжорида.
*Хазойинул-маоний*, Iа-84;
2. баҳраманд, натижа:
Гулшани хилъатида бўлуб ҳар шажар,
Илму адаб мевасидин борвар. *Ҳайратул-аброр*, 168-6;


www.ziyouz.com kutubxonasi

...ҳаёт чашмасидин сероб бўлмади ва умри нахли мевасидин бар емади. *Мажолисун-нафоис,* 80.

**МЕЗБОН** — уй эгаси, меҳмон кутувчи:

Андин сўнгра мезбон қилич торттики, барчани емак керак. *Насойимул-муҳаббат,* XV-167;

Чеҳрасига мезбон ўлсун кўзум, ул чеҳрани
Кўзларим уйидин ўзга уйга меҳмон айлама.
*Хазойинул-маоний,* IIа-301.

**МЕЗБОНЛИҒ//МЕЗБОНЛИҚ** — меҳмон кутувчилик:

Мезбонлигда Навоий, не ажаб, жон берса,
Ким ўлук тиргузур эрмиш анга меҳмон бўлган.
*Хазойинул-маоний,* IIа-282;

Ки меҳмонига қилди мезбонлиқ,
Демайким мезбонлиқ, жонфишонлиқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 205;

Улча мумкин Ахийн равшанрой,
Мезбонлиқ ишин кетурди бажой. *Сабъаи сайёр,* 87-9.

**МЕЗОН** — 1. тарози, ўлчов:

Олам аҳли интизоми учун шариат мезонини адл авзони била рост келтурди. *Мезонул-авзон,* XIV-135;

2. тўғри, баробар:

Оёғиға мезон қўюб бошини,
Адолат юзидин тузуб тошини.
*Садди Искандарий,* 238б21;

3. белгиловчи, қадрловчи:

Фикрати мезони бўлуб хамсасанж,
«Хамса» дема, балки дегил панж ганж.
*Ҳайратул-аброр,* 27-8;

Сўз тилисмидин улки очти ганж,
Бўлди мезони табъи гуҳарсанж. *Сабъаи сайёр,* 41-4;

4. ўн икки буржнинг еттинчиси:

Чун ҳамалдин берди ойини баҳор,
Бўлди тенг мезонда лайлу наҳор. *Лисонут-тайр,* 3-14;

≈ **и дирамсанж** — танга тортадиган тарози:

Косиб кунжи кафи зар олғинчи эрур,
Икки қўли мезони дирамсанжи эрур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-23;

≈ **туз-** — ўлчамоқ, тортмоқ:

Бу жавоҳирға тузди чун мезон,
Бўйла қилди жавоҳирин резон. *Сабъаи сайёр,* 41-5;

≈ **топ-** — ўрнатилмоқ, қарор топмоқ:

Адлдин ростлиқ топиб мезон,
Нўш ақраб сумумидин резон. *Сабъаи сайёр,* 15-19.

**МЕН** — биринчи шахс бирлик олмоши, мен:

Йўқ вафо аҳлида бир зору паришон мен киби,
Бевафовашларни севмакдин пушаймон мен киби.
*Хазойинул-маоний,* IIб-346;

Мен демакни чу муддао айлаб,
Ул ижозат бериб дуо айлаб, *Арбаин,* XV-55.

**МЕНГ** — хол:

Турфароқ буким, саодат субҳида чиқмиш дегай,
Тийра бахтим ахтари ким кўрса ул энг узра менг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-366.

**МЕНГИЗ** — юз, чеҳра:

Менгизлари гул-гул, мижалари хор,
Қабоғлари кенг-кенг, оғизлари тор.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1493.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МЕНЛИК** — менлик; менга тегишли:
Менлигу сенлик аромиздин кетиб,
Қолғасен сен-ўқародин мен кетиб. *Лисонут-тайр,* 205-10.

**МЕНО//МЕНУ//МИЙНО//МИЙНУ** 1. кўк, кўкимтир, ҳаво ранг:
Вусмадур ул қош уза ёхуд зарофатдин кўзунг,
Олди бу қурбон кўнгул қасдиға мено ранг ёй.
*Хазойинул-маоний,* Іб-648;
Сабзасидин гулшани меноға рашк,
Туфроғидин анбари сороға рашк. *Ҳайратул-аброр,* 180-12;
2. осмон:
Қил ҳаво ул гулшани мено сари,
Майл кўргуз ул гули ҳумро сари. *Лисонут-тайр,* 31-8;
Уёлиб тер оқизди анжум эмас,
Шоми ҳажрида торами мену.
*Хазойинул-маоний,* Іб-528;
Қирибон ул саводи менуға,
Кечаким кўзи борса уйқуға. *Сабъаи сайёр,* 111-23;
Кўкни қилиб сафҳаи мену киби
Айладинг ул сафҳани кўзгу киби. *Ҳайратул-аброр,* 8-11;
≈ **ранг** — кўк ранг, ҳаво ранг:
Етти гунбаз агарчи мено ранг,
Етти афсона лек ранго-ранг. *Сабъаи сайёр,* 5-10;
≈ **йи шиша** — кўкимтир рангли шиша:
Ҳар муҳра тожға тикилган била фируза бўлмайдур ва менойи шиша бўюнға осқан била зумуррад ўрнин тутмайдур.
*Муншаот,* XIII-154;
≈ **йи яфроқ** — кўк япроқ:
Мулавван гул берур менойи яфроқ. *Вақфия,* XIII-165.

**МЕНОКОР//МИЙНОКОР** — шишадан ишланган, нақшланган:
Чекиб бу қасри мийнокор тарҳин,
Қиши андоқки, бир девор тарҳин. *Фарҳод ва Ширин,* 40;
Жоми меноини соқий гар бас этмас, бок эмас,
Гарчи жаврин қилмағай бу тоқи менокор бас.
*Хазойинул-маоний,* IVб-237.

**МЕНОКОРЛИҒ//МИЙНОКОРЛИҒ** — шиша идишларга нақш солишлик:
Не бино эркин буким бир пора коши тушмади,
Қилғали бу тоқни сунъ илги мийнокорлиғ.
*Хазойинул-маоний,* Іб-318.

**МЕНУСИРИШТ//МИЙНУСИРИШТ** — кўкимтир, кўклам:
Фарш бўлуб сабзаи менусиришт
Хайли раёҳин анга ҳури биҳишт. *Ҳайратул-аброр,* 165-71;

**МЕРОС** — мерос:
Ки бу мулк андинки иҳдос эрур,
Атодин ато бизга мерос эрур. *Садди Искандарий,* 289б5.

**МЕТИН** — керки; чўкич:
Қўнглума кўҳи ғаму мужгонларинг кирмиш валек,
Не ғам ул тоғдин, бу метинларки Фарҳодимда бор.
*Хазойинул-маоний,* IVб-196.

**МЕЪДА** — ошқозон:
Ул қавмдин аъжуба халойиқ бўлмас,
Ким меъдалари ҳаром ердин тўлмас.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-16.

**МЕЪЁР** — андоза, миқдор, ўлчов, тарози:
Чун «Мезонул-авзон» баҳрларида ғаввос бўлдум, ул меъёр била Насири Тусий узрин қўлдум.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-121;



www.ziyouz.com kutubxonasi

...ва муқаррардурки, ҳумоюн табълари замон мушкилотининг меъёридур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-127.

**МЕЪМОР** — бинокор, уста:

Не ким бўлса меъмори чобукхаёл,
Яна дағи устоди нозук хаёл. *Садди Искандарий,* 306б9;

Ясарда сунъ меъмори фалак ғамхонасин гўё,
Ки қилди дарду ғам кирмакка ҳар кавкабни бир равзан.
*Хазойинул-маоний,* Іб-506;

≈ **и қудрат** — қудрат бинокори; илоҳий куч:

Бўлуб меъмори қудрат анда боний,
Сувдин қилмай хароб андоқ бинони. *Муншаот,* XIII-97.

**МЕЪМОРЛИҚ** — бинокорлик, меъморлик:

Бўлмади юз ончаға меъморлиқ,
Санъатинг устодиға душворлиқ. *Ҳайратул-аброр,* 9-8.

**МЕЪРОЖ** — Муҳаммад пайғамбарнинг осмон ва арши аълога чиқиши; меърож:

Бўйла мардуд ҳадисин неча қилдинг мақбул,
Ким таназзулга бадал бўлди санга ул меърож.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-96;

≈ **шоми** — кўкка кўтарилиш туни:

Сочи тобида лайлатул-меърож,
Шоми меърожи чарх бошиға тож. *Вақфия,* 714.

**МЕҲМОН** — қўноқ, меҳмон:

Васл аро ҳижрон ёшурди ишқ кўнглум қатлиға,
Мезбон заҳр эзди сувға, топмайин меҳмон вуқуф.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-165;

≈ **бўл-** — меҳмон келмоқ, ташриф буюрмоқ, меҳмон бўлмоқ:

Сабр ила шавқумни айлай арз, меҳмон бўлса ёр,
Ишқ иқболида найлайким йўқу борим будур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-160;

Абуйин Абусуфиён дерлар эрди: Шайх Аму дебтурки, Наҳовандий меҳмон бўлмағунча қазон осмас эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-104.

**МЕҲМОНДОРЛИҒ** — меҳмон қабул қилишлик, меҳмондорлик:

Иброҳим алайҳис-саломға бағоят кўп мол ҳосил бўлди ва меҳмондорлиғ шиор қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196.

**МЕҲМОНЛИҒ//МЕҲМОНЛИҚ** — меҳмонлик:

Анга таклиф қилсақ меҳмонлиқ,
Икимиз зоҳир этсак мезбонлиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 126;

Шайхул-ислом дедиким, Абубакр Варроқ дедиким, Муҳаммад Муслим Ҳасирбоф меҳмонлиғда эрди Юсуф Хайёт Тирмизий била. *Насойимул-муҳаббат,* XV-88.

**МЕҲМОНПАРАСТ** — меҳмондўст:

Скандарга Хоқони меҳмонпараст,
Бу олий сарир узра берди нишаст.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1499.

**МЕҲМОНСАРО** — меҳмонхона:

Солиб Бону қулоқ ул можароға,
Тушурмак ҳукм этиб меҳмонсароға. *Фарҳод ва Ширин,* 136.

**МЕҲМОНХОНА** — меҳмонхона:

...бу ики ишнинг на миқдор қурби ва фазилати бор эрмиш, меҳмонхона ясаб, эл зиёфатиға муболаға кўргузур эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-198.

**МЕҲНА** — хизматчи, ходим:

Меҳна шайхиким бу йўлни қилди сайр,
Ёр васлидин насиби бўлди хайр. *Лисонут-тайр,* 101-17.

**МЕҲНАТ** — 1. мусибат, бало:



www.ziyouz.com kutubxonasi

...меҳнат дашти саргардонлиғидин паришон хилқатингни йиғиштурдум. *Муншаот*, XIII-153;

2. ғам, дард:

Улусқа софийи ишрат тутуб, эй соқийи даврон,
Ҳамоно заҳри меҳнатни менинг жонимға асродинг.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-349;

Жони қолмайдур эрди меҳнатдин,
Йўл аро ҳар замон бир офатдин. *Сабъаи сайёр*, 93-27;

3. машаққат, қийинчилик:

Ошиқлик иши эрур забунлуқ,
Меҳнат чоҳи ичра сарнигунлуқ. *Лайли ва Мажнун*, 76б2;

≈ **андухталари** — машаққатлар, қийинчиликлар:

...ва навоиб ғамандуз зиндонидағи меҳнат андухталарини навозиш кибриёси айвони паноҳиға сиғурмоқ.
*Назмул-жавоҳир*, 27.

**МЕҲНАТЗАДА** — 1. азоб, машаққат чеккан:

Не исён ўти балки оташкада,
Анга ҳема бу жисми меҳнатзада.
*Садди Искандарий*, 237а8;

2. бало урган, бадбахт:

...анингдек хабиси меҳнатзадаға юз лаънат.
*Маҳбубул-қулуб*, 30-31.

**МЕҲНАТКАШ** — оғир иш қилувчи; жафокаш, заҳматкаш:

Бир гулханийи меҳнаткаш кўнглига бир шаҳзодаи хуршидваш ишқи ҳарорати тушти. *Маҳбубул-қулуб*, 87;

Жазаъ тўфониға чун бўлди таскин,
Деди Шопури меҳнаткашға Ширин. *Фарҳод ва Ширин*, 204.

**МЕҲНАТНОМА** — машаққат достони:

Заруратким солиб бир ўзгача тарҳ,
Бу меҳнатномани қилғумдурур шарҳ.
*Фарҳод ва Ширин*, 24.

**МЕҲР I** — 1. ишқ, муҳаббат:

Эй Навоий, ҳар дам ул ой меҳри ортар кўнглума,
Гарчи йиллардурким, ул тарки муҳаббат айламиш.
*Хазойинул-маоний*, Iб-276;

Зоҳир ўлуб таврида осори меҳр,
Айлар эди ҳар нафас изҳори меҳр. *Ҳайратул-аброр*, 170-6;

Меҳмоннинг меҳрин асрағил жон ичра,
Неъмат қалин айла хони эҳсон ичра.
*Назмул-жавоҳир*, XV-19;

2. жамол:

Қуёш қўзғалиб ҳуснум ошубидин,
Фалак паст меҳрим лагадкўбидин.
*Садди Искандарий*, 299б17;

3. ёруғлик, порлоқлик:

Эй жамолинг меҳридин равшан азалдин то абад,
Зарра янглиғ ул ёруғлуқ ичра саргардон хирад.
*Хазойинул-маоний*, IIб-118;

≈ **аҳли** — ошиқлар:

Шафақ жинсин қуёш зарриштасидин чорқаб қилмиш.
Шафақгун қилғали меҳр аҳлининг ашкин сабаб қилмиш.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-262;

≈ **гули** — муҳаббат гули:

Бу даврда карам сабзаси тарафуруш дўконидин ўзга ерда топилмас ва меҳр гули сипеҳри тезкуш гулшанидин ўзга ерда очилмас. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-51;

≈ **и жовид** — узлуксиз, абадий муҳаббат:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ул ҳажр тунига субҳи уммид,
Не субҳи умид, меҳри жовид. *Лайли ва Мажнун,* 77б18;

≈ **и иқбол** — муҳаббат орзуси:
Эмди мену интизори меҳри иқбол,
Кеч қолса бу меҳр то не бўлғай манга ҳол.
*Муншаот,* XIII-122;

Тийра бўлди жаҳон анга холи,
Гўё ботти меҳри иқболи. *Сабъаи сайёр,* 149-22;

≈ **у муҳаббат** — дўстлик, ёру биродарлик:
Ва ҳарким билаким бир меҳру муҳаббат ойини туздум, минг жавру мазаллат тортмағунча халос бўлмадим.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-53;

≈ **и оламгир** — нур тарқатувчи:
...афлок шаҳристонининг машъали анжумани меҳри оламгир ўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 255.

**МЕҲР II** — қуёш:
Равшандурки, меҳр юзунгдин олур сафо,
Йўқса не важҳ ила қамар андин топар зиё.
*Хазойинул-маоний,* IVб-8;

Меҳрким гулрухи самовийдур,
Нилуфарваш либоси мовийдур. *Сабъаи сайёр,* 157-10;
Чун меҳр ўтидин самандар ўлди саратон,
Оташкададек туташти гулзори жаҳон. *Муншаот,* XIII-88;

≈ **и анвар** — энг порлоқ қуёш:
Кўзгу ичра оразинг аксиму эркин жилвагар,
Ё зулол ичра кўрунган меҳри анварму экин?
*Хазойинул-маоний,* IIб-480;

≈ **и висол** — васл қуёши:
Ламъа кўргузган сойи меҳри висол,
Айлагай шоминг саҳарға интиқол. *Лисонут-тайр,* 151-16;

≈ **и гардун-** — фалак қуёши, коинот офтоби:
Чу қилди каҳрабогун меҳри гардун,
Йиғочлар барги рангин қаҳрабогун. *Муншаот,* XIII-91.

≈ **и ишроқ** — порлаган қуёш:
Чекиб раъяти меҳри ишроқни,
Ёруқ айлабон Дашти Қифчоқни.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1297.

≈ **и мунир** — (оламни) ёритувчи қуёш:
Кўруб юзида ғазаб, зулфи сори қочти кўнгул,
Кўнгулга соя керак итик ўлса меҳри мунир.
*Хазойинул-маоний,* Iб-163;

Нафъда ул навъки меҳри мунир,
Қудрат аро ўйлаки чархи асир. *Ҳайратул-аброр,* 134-4;

≈ **и оламтоб** — оламни ёритувчи қуёш; гўзал севгили:
Чашмаси бирла меҳри оламтоб,
Қилди кўк сабзазорини сероб. *Сабъаи сайёр,* 109-6;

≈ **и ораз** — қуёш юзли:
Меҳри ораз ёри чеҳра очиб жон ўртарининг тизарруъи.
*Мажолисун-нафоис,* 241;

≈ **и рахшон** — порлоқ қуёш:
Санъат аҳли боғлабон бисёр тоқ,
Меҳри рахшон авжидек юз чор тоқ. *Лисонут-тайр,* 54-2;

≈ **ўти** — қуёш иссиқлиги:
Қилди дарёга бухорин пардапўш,
Меҳр ўтидин тушмасун деб сувға жўш. *Лисонут-тайр,* 3-10;

≈ **фулури** — қуёш зарраси, нури:
То меҳр фулуриси кўрунгач, анжум дирамлари итгай ва то



www.ziyouz.com kutubxonasi

субҳ ҳулласи бўлғач, кеча палосининг рақамлари кетгай.
*Муншаот,* XIII-145;

≈ **и ховарий бўл-** — шарқ қуёши бўлмоқ:

Зуҳал бийик мақом била меҳри ховарий бўлмас, дев биҳишт ҳулласин кийган била пари бўлмас.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-69.

**МЕҲРВАШ** — қуёшга ўхшаш:

Анжум ўлса меҳр уза, онча кўрунмас лутф аро,
Ким гаҳи тер қатраси ул меҳрваш рухсорға.
*Хазойинул-маоний,* IVб-561.

**МЕҲРИБОН** — жонкуяр; мушфиқ:

Навоий ишқ асрорини ёзиб, бўйниға осибдур,
Тасаввур қилмағайсен, эй рафиқи меҳрибон, таъвиз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-133;

Ким дардидин этса меҳрибонларға гила,
Осойиш эрур ғамзада жонларға гила.
*Назмул-жавоҳир,* XV-31.

**МЕҲРИБОНВАШ** — меҳрибонларча; дўстларча:

Муғтанамдур, ул пари бор эрса ҳам номеҳрибон,
Даҳр аро чунким топилмас меҳрибонваш одами.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-636.

**МЕҲРИБОНЛИҒ//МЕҲРИБОНЛИҚ** — жонкуярлик, меҳрибонлик:

Бўлғуча номеҳрибоним фурқатида меҳрибон,
Меҳрибонлиғ айламон номеҳрибонимни тиланг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-356;

Паҳлавон меҳрибонлиқ ва шафқат юзидин ҳар кун иёдатимға келур эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-98.

**МЕҲРИГИЁ//МЕҲРИГИЁҲ** — мардумгиё, женьшень:

Хат эрмас улки чиқориб суйини меҳригиёҳнинг
Қуёш саҳифасида раҳмат ояти битилибдур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-164.

**МЕҲРОБ** — 1. меҳроб; масжидда имом турадиган тепаси қайрилма жой:

Мену муғ дайри аро муғбача бошида ғулу,
Сену зуҳд аҳли била масжиду меҳроб тўла.
*Хазойинул-маоний,* Iб-52;

Меҳробда кейин ва илгари юруб, қуръон ўқур эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-98;

2. гўзалларнинг қайрилма қоши:

Қоши бирла ишорат саждаға айлар хуш ул давлат,
Ки айлаб сажда равшан қилсам ул меҳробина ораз.
*Хазойинул-маоний,* Iа-223;

Ва бу матлаъин ҳам ўқур эрдиларким:
Лайлатул-меърожнинг шарҳи сочи тобиндадур,
Қоба қавсайн иттиҳоди қоши меҳробиндадур.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-78.

**МЕҲРОБХОН** — ≈ *Ҳофиз* — меҳробда туриб диний тасаввуфий шеърларни ёқимли овоз билан куйлаб ўқувчи ҳофиз:

Ҳофиз Жалолиддин Маҳмуд... яхши меҳробхон ҳофиздур.
*Мажолисун-нафоис,* 154.

**МЕҲРПАРТАВ** — қуёшдек нур таратувчи:

Ҳар дурриким гуҳаррез иликидин сочиб дурур, барчасин бу ҳумоюн ҳазратнинг меҳрпартав тожиға муносибу бомиқдор кўрдум. *Назмул-жавоҳир,* 31.

**МЕҲРСИЗЛИҒ//МЕҲРСИЗЛИК** — меҳрсизлик, раҳмсизлик:

Чарх бу меҳрни айлаб ғолиб,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Меҳрсизлигдин ичимни ёриб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-710;

Меҳрсизлик ишим аро қилдинг,
Рўзгорим юзин қаро қилдинг. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 964.

**МЕҲРСОН** — қуёшдай, қуёшсимон:
Саодат зиёсин сочиб меҳрсон,
Юзинда шараф ҳулласи тайласон. *Садди Искандарий,* 236а6.

**МЕҲРТОБ** — саратон:
Кун туш эдию тамуз фасли,
Жавзо била меҳртоб васли. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 776.

**МЕҲТАР** — улуғ, катта, буюк:
Сайййд Қутб Лакаданг... мажлис аҳлидин изо кўрмакта меҳтар шерик. *Мажолисун-нафоис,* 94;

≈ **и аъзам** — улуғ элчи, бошлиқ:
Нақлдурким, авжи рифъат кавкаби,
Меҳтари аъзам Сулаймони наби. *Лисонут-тайр,* 122-1.

**МИДОД** — сиёҳ, қоралик; мураккаб:
Хол ўлур ё сунъ килки сафҳаи рухсор уза,
Хат рақам айлар замонда, хомадин топмиш мидод.
*Хазойинул-маоний,* IVб-122;

Мидоди мушки дилжўйи муҳаббат
Келиб ҳар ҳарфидин бўйи муҳаббат. *Фарҳод ва Ширин,* 183;

≈ **айла-** — сиёҳ, қоронғи қилмоқ:
Туганмас субҳи йўқ шоми ғамим шарҳин савоб айлаб,
Варақ афлок ўлуб, ул тун қаросин-ўқ мидод айлаб.
*Вақфия,* XIII-176.

**МИДҲАТ** — мадҳ, мақтов; мақташ, сифатлаш:
Айлабон иншоки минбар узра тонгла хутбада,
Зоҳир этгай шоҳ отидин сўнг дуою мидҳатин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-393;

Мадҳ ила чун мумкин эмас мидҳатинг,
Ўзга жиҳатдин қилайин хидматинг. *Ҳайратул-аброр,* 187-7.

**МИЁН** — ўрта, бел; ≈ **баста** — бел боғлаган;
Ёмон эрмас ул ҳам ки озодае,
Миён бастаи йўлға омодае. *Садди Искандарий,* 274б19;

**МИЁНГИР** — қатнашувчи, иштирок этувчи:
Зуҳра йўлида тузуб навозир,
Мутриблардек бўлуб миёнгир.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 659.

**МИЖА** — киприк:
Фироқ шарҳини ҳар кирпигим ёзар, гўё
Фалак мижамни тенгиз ичраги қалам қилди.
*Хазойинул-маоний,* Iб-616.

**МИЖГОН** — киприклар:
Қонима ҳар дам кўзунгнинг ўзгача ангези бор
Ким онинг мижгони бирла ғамзаи хунрези бор.
*Хазойинул-маоний,* IVа-75.

**МИЖМАР//МИЖМАРА** — хушбўй нарсаларни солиб тутатиладиган идиш; чўғдон:
Англамон булбул қизиқ кўнглумудур, ё атр учун
Ғунчасидин гул мураттаб қилди ўтлуғ мижмарин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-515;

Фалак уд сўзида ахгар қилиб,
Малойик ани уди мижмар қилиб. *Садди Искандарий,* 241б6;

≈ **и сандарус** — каҳрабо тутатадиган идиш:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ож ўлубон панжараи обнус,
Ўт сочибон мижмараи сандарус. *Ҳайратул-аброр,* 44-10.

**МИЗОЖ** — 1. табиат, хулқ, атвор:
...ва азоб еткурурда бу фақирнинг заъфлиғ мизожиға тараддуд ва ташвиш кўпрак етгусидур. *Муншаот,* XIII-155-156;
Бирининг мизожини тез айладинг,
Анинг табъини шуълахез айладинг.
*Садди Искандарий,* 236б2;
2. ҳолат, аҳвол:
Бу ҳолдин султони соҳибқирон мизожиға ғариб андуҳ ва изтироб тушуб... ҳой-ҳой йиғлади.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101;

**МИЗОЖЛИҚ** — хулқли; табиатли:
Ёмон мизожлиқ зишт деви дўзах сиришт.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-81.

**МИЗРОБ** — танбур чертиладиган тирноқ, нохунак:
Фироқ илги, фиғон, жон риштасидин
Чиқорур тордин андоқки мизроб.
*Хазойинул-маоний,* XIIIа-27.

**МИЙЛ//МИЛ** — 1. сурмачўп; учи ингичка, ўткир асбоб:
Мийл агар бўлса ўқунгдин, йўқ ажаб, эй қоши ё,
Чун кўзумни сурмадон этмиш аёғинг туфроғи.
*Хазойинул-маоний,* IIа-329;
Ҳар сори узорингга чекиб нил,
Ёмон кўз учун қилай анн мил. *Лайли ва Мажнун,* 93б-9;
2. дубулғанинг учи:
Икки тоши қилиб суръатда таъжил,
Паё-пай учти етгач маҳчау мил. *Фарҳод ва Ширин,* 142;
**кўзига** ≈ **торт-** — кўзига чўп солмоқ: фитна, адоват юргизмоқ:
...чун аркони давлат андин норози эдилар, тутуб кўзига мил тортиб, Арманға киши йибариб, Парвизни келтуруб подшоҳ қилдилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-227.

**МИЙРУҚ** — қинғир, қийшиқ, эгри:
Бинафшанинг нега бўлмиш димоғи мунча улуқ,
Ки ул сенинг хатинга ҳиндуйидурур мийруқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-322.

**МИЛ** — мил, масофа узунлиги:
Мил уза чиқмоқ анга ким воядур,
Чиқмоқу тушмаклик учун поядур. *Ҳайратул-аброр,* 189-19;
Келиб Хисрав ҳам айлаб жаҳду таъжил,
Йироқроқ тушти қўрғондин ярим мил.
*Фарҳод ва Ширин,* 141;
Ўқ киби тузлар бари андин залил,
Қишидин ихрож бўлуб мил-мил. *Ҳайратул-аброр,* 148-10.

**МИЛАЛ** — 1. миллатлар, халқлар:
...ва зотларида башарият ғолиб эркан жиҳатдин мухталиф адён ва милал ароға тушти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-66;
Қўймади гар бу қаламнинг бир нуқат,
Лек милал насхиға хуш чекти хат. *Ҳайратул-аброр,* 20-13;
≈ **авроқи** — турли миллатлар ёзуви, йўл-йўриғи:
...ақолими сабъани якқалама қилғани балки жамиъи милал авроқиға насҳ қалами чеккани. *Ҳайратул-аброр,* 20;
≈ **аҳли** — дин аҳли, дин арбоблари, диндорлар:
Жамиъ мазоҳиб ва милал аҳли қошида собитдур...
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-48.

**МИЛК** — эгалик; ≈ **қил-** — эгалик қилмоқ, эга бўлмоқ:
Қўлиға олиб найза ўрниға килк,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Сўз иқлимини сарбасар қилди милк.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-56.

**МИЛЛАТ** — 1. халқ, миллат:

Сенинг миллатингдин чу топиб шараф,
Саодат либоси кийиб ашқиё. *Хазойинул-маоний,* IVб-12;

...ва баъзи муштарак ва турк шуаросиға миллати истиъмолдин ҳеч қайси бу вақтқа дегинча махсус эмас эрмиш.

*Мезонул-авзон,* XIV-142;

2. дин, мазҳаб:

Исо алайҳис-салом осмондин ингай, дағи дажжолни ҳалок қилиб, сойир милал аҳлин хотимаи-нубувва миллатиға далолат қилғай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-236;

Гуштасп зардушт динин ихтиёр қилиб, элни ҳам ул миллатқа киюрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-196-197.

**МИЛОД** — туғилиш, таваллуд:

Анинг нажодини баъзи Каркин милодқа ва баъзи Яздижурд бинни Баҳромға еткурубтурлар.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-228.

**МИМ** — арабча «м» ҳарфининг номи:

Борми ул икки ўрулган гесуи анбаршамим,
Ё этак солмиш Муҳаммадда ёзилған икки «мим».

*Хазойинул-маоний,* IIIб-397;

Ўзга далил истаса табъи сақим,
Басдурур одамда алиф, долу мим. *Ҳайратул-аброр,* 16-8.

**МИН** — араб тилида чиқиш келишиги маъносини ифодаловчи олд кўмакчи; **мин ҳаблил варид** — бўйин томиридан ҳам [яқинроқман]:

Дўст чун жон ичрадур қўй, «Наҳну ақраб» сўзини
Тут бўюн баским яқинроқ келди, «Мин ҳаблил варид».

*Хазойинул-маоний,* Iб-145.

**МИН-** — минмоқ:

Мажлисда ўлтуратурғач секриб, ул Азизнинг бўйниға миниб, аёғин депсар эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-71;

Не деб ўзни хаёл айлай диловар,
Недин айлай ҳавас минмак таковар. *Фарҳод ва Ширин,* 209.

**МИНБАР** — масжидларда устига чиқиб хутба ўқиш ва ваъз айтиш учун ясалган баланд жой; трибуна:

Сидрани минбар этиб, нукта десанг эрди, русул
Жамъи бўлган эди эшиткали оёти мубин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-440;

...ва ҳукм бўлдиким, мавлоно Ҳусайн Воиз минбар устида ўқуди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-66.

**МИНВОЛ** — қоида, услуб, тарз, тартиб; нав, тариқа:

Нединким эмас кимса бир ҳол ила,
Эрур ҳар замон ўзга минвол ила.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1489;

То тириксиз иккингизга ҳол — бу,
Ул гадо, сен шоҳга минвол — бу. *Лисонут-тайр,* 109-4;

...ва ул қуббан хуршед минвол даврида зарравор эврулурда фироқ занжирида иштиёқ силсиласида ҳалқа бўлған қадимни туз этиб... *Вақфия,* XIII-174.

**МИНГ** — минг (сон); ҳадсиз, саноқсиз, кўп:

Ё эшитмас, ё эшитгач зулмин айлар бирга юз,
Ҳолинг ул золимга юз минг қатла бас айтилди тут.

*Хазойинул-маоний,* Iа-112;

Буки алар ишқича юз жонима,
Дардича минг хотири вайронима. *Ҳайратул-аброр,* 198-13;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Неча йил қилиб қатъ дарёу дашт,
Бўлуб анга юз минг бало саргузашт.

*Садди Искандарий,* 311а17.

**МИНДУР-** — ўтказмоқ, миндирмоқ:

Бу навъ ораста қилғандин сўнгра чанбаршох йўрға ўйға тескари миндургайлар ва шаҳарнинг кўй ва маҳаллотиға кездургайлар. *Маҳбубул-қулуб,* 54.

**МИННАТ** — 1. қилинган яхшиликни юзига гапириш, пеш, таъна қилиш:

Ато ҳам турфа ишдур, турфароқ бил,
Агар йўқтур онинг ёнида миннат.

*Хазойинул-маоний,* IIа-410;

Хон илик кўзга қўйди миннат ила,
Юз мубоҳот этиб бу хидмат ила. *Сабъаи сайёр,* 51-7;

2. яхшилик, инъом, эҳсон:

Қувватингнинг ожизи гар пилтан, гар шери зўр,
Миннатингнинг шокири гар гулжабин, гар сарвқад.

*Хазойинул-маоний,* IIб-118;

3. миннатдорчилик, ташаккур:

Боқмайин ўз лутф ила эҳсониға,
Миннатини ҳам қўяр ўз жониға. *Ҳайратул-аброр,* 88-4;
Ҳар кишига риояте қилсанг,
Миннат ўткармагил гумонингға. *Арбаин,* XV-58;

≈ **қил-** — миннат қилмоқ, юзига солмоқ:

Бу ишлар муқобаласида музд тилаб миннат қилмадим, балки муздпарварға миннат даги туттилар, қабул этмадим.

*Вақфия,* XIII-168;

≈ **тут-** — шукр адо қилмоқ:

Бир вафо қилсанг, ўнг жафо тортарга муҳайё бўл.
Мунча била қутулсанг жонға миннат тутуб узрларин қўл.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-81;

**жонға миннат қўй-** — ўзни, жонни қийнамоқ:

Бу бедод аҳлидин гар жон бериб махлас эрур мумкин,
Қилиб жонни фидо, биллаҳки, миннат қўйғамен жонға.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-50.

**МИННАТДОР** — яхшилик кўрган, эҳсон кўрган; ≈ **бўл-** — миннатни кўтармоқ; кўрган яхшиликка шукр айтмоқ; шод, хурсанд бўлмоқ:

Эй кўнгул, ул умри ҳажри чун бу янглиғ саъб эрур,
Гар қутулсанг жон бериб, жон бирла миннатдор бўл.

*Хазойинул-маоний,* IVб-391;

Ва мусолиҳайи мулк маслаҳати учунким, алардин элга осеб тегмагай, Қайсар миннатдор бўлуб яраштн.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-233;

Ончаки ўзгалар сенинг келганингдин миннатдордурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-148.

**МИННАТДОРЛИК//МИННАТДОРЛИҒ** — яхшиликка ташаккур изҳор қилиш; яхшиликни тан олиш; ташаккур, миннатдорчилик:

...қитъани ёд тутуб, мактубда миннатдорлик изҳор қилиб эрдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-22;

Ҳоким навкаридин ҳокимға миннатдорлиғ узр қўлуб йиборурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-71.

**МИНОР//МИНОРА** — минора; соқчилар минораси:

Ва ани чиҳил минор дерлар.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-187;

Манъ ва наҳй туфроғин оғзиға урмоқ авло,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Балки тоқ ё минордин ани учурмоқ авло.
*Маҳбубул-қулуб,* 34;

Искандария минораси тилисминким, фаранг аҳли қилған, анда кўрунур эрди, Балинос ясаб эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-?0.

**МИНТАҚА** — камарбанд; қуёш, ойларнинг буржлари; минтақа:
Чарх мурури била таъжилидин,
Минтақа хатти сезилиб милидин. *Ҳайратул-аброр,* 182-8;
Минтақа бирла фалак ложуворд,
Сунъи бисотида икки тахта нард. *Ҳайратул-аброр,* 5-6.

**МИНҚОР** — тумшуқ, парранда тумшуғи:
...бири яна бирин ўлтурди ва қотил қарға ерни тирнаб ва минқори била қозиб, мақтулни дафн қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190;
Лабларинг шавқида ўлган халқдин кўюнгда зоғ
Тўъма айлабдурки, бўлмиш лаъл минқори анинг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-364.

**МИНҚОШ** — шам пилигини тозалаб турадиган қайчи; қош, бурун тукларини оладиган мўйчинак:
Эй, шамъиға минқош муносиб янги ойдур,
Андоғки, юзунг шамъиға минқошдур ул қош.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-250;
Чарху шафақ базмида фонуси ол,
Ўйлаки минқош анга жирми ҳилол. *Ҳайратул-аброр,* 100-30.

**МИНҲОЖ** — катта, кенг, равон кўча:
Буроқинг суръатидин хатти нуронийки расм айлаб,
Аён айлаб бу сайринда нубувват аҳлиға минҳож.
*Хазойинул-маоний,* IVб-97.

**МИОД** — 1. ваъдагоҳ, ваъдалашган жой:
Эй Навоий, касб ойини фано қил, ўйлаким
Умрнинг миоди етканда керак бўлсанг муад.
*Хазойинул-маоний,* IVб-133;
2. муддат, ваъда пайти; муҳлат:
Биймн ҳажридин Навоий, гар йўқ эмин маргдек,
Шукрким эрмас муайян маргдек миоди ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IIб-412;
Деб эдинг жононсиз ўлсанг, жонинг олғум, эй ажал,
Жон фидонг ар ваъдани ўткармасанг миодидин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-259.
≈ **и никоҳ** — никоҳ муддати:
Миоди никоҳ топти таъйин,
Ул хайлға ёнмоқ ўлди ойин.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 809.
≈ **дин ўткар-** — ўз вақтидан, белгиланган пайтдан кечиктирмоқ:
Кечрак бутар ишни тонгла ё индин ё миодидин ўткармасалар. *Муншаот,* XIII-131.

**МИР** — 1. амир сўзининг қисқартирилган шакли:
Мир Садр ўзни тутуб аҳли вифоқ,
Лек кўп эрди, «Бадеъий»да нифоқ.
*Хазойинул-маоний,* IVа-435;
Мир Дарвеш Муҳаммад сувчи. *Муншаот,* XIII-143;
2. шахс исми:
Мир дебтурки, биз борурбиз ва бу балони ўзимиз била элтурбиз. *Насойимул-муҳаббат,* XV-163—164;
≈ **и мазкур** — зикр қилинган:
Мири мазкур бу сўзимдин мутаассир бўлуб, кўз ёши била дуо ва таҳсин қилди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-35.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МИРАҚ** — мирбачча; амирзода:

Чаманда савсану раъно қадиға мойилмен,
Ки савсани тўн ила жилва кўп қилур мирагим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-418;

Миракім, тилакім чу сен ўлдунгу бас,
Не қилай яналар кўрарни ҳавас. *Мезонул-авзон,* XIV-138.

**МИРЗО** — I. амирзода; шаҳзода:

Барчаларнинг боши кўкка етиб, мирзонинг давлатларининг дуосин бажо келтурдилар. *Муншаот,* XIII-136;

Барча ани бегиму мирзо дебон,
Хулқини хуш, ҳуснини зебо дебон. *Ҳайратул-аброр,* 159-26;

2. темурий шаҳзодалардан бири:

Қуллуқ арзадошт улким, иноят нишонида битилиб эрдиким, Мирзо мулозаматлариға озим бўлулди. *Муншаот,* XIII-122;

**МИРЗО** II — котиб, мирза, секретарь:

Гар Навоий ўлди ишқи тийғидин зинҳорким,
Қўйгасиз туфроққа юз ҳолин дебон мирзосиға.
*Хазойинул-маоний,* IIб-568.

**МИРЗОДА** — амирзода, улуғзода:

Ким кўнгул сайд этса лўли бўлсаким тут муғтанам,
Айтмон арлот ё барлосдин мирзода топ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-44;

Турк улусининг хуштабъ беклари ва мирзодалари ва соҳиби зеҳн поктабълари ва озодалари андоқки, керак машғуллуқ асбобин туза олмадилар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-130.

**МИРОХУР** — от боқарлар бошлиғи, мартаба:

Илдирим мирохур келиб, банданавозлиғ нишонин келтурди.
*Муншаот,* XIII-118.

**МИРОХУРЛУҒ** — подшоҳ отбоқарларининг бошлиғи мансаби; мирохурлик:

Рашк била ҳасаддин ғазаб қилдиким, ул бир навкар ўғли анга салтанат ойинининг иктибосини муносибдур деб ўз мирохурлуғини буюрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-208.

**МИРЪОТ** — 1. ойна, кўзгу:

Бўлуб зоти рахшанда миръот анга,
Гувоҳ ушбу даъвида зарорат анга.
*Садди Искандарий,* 236а13;

2. софлик, тозалик:

Яшил яфроғлиғ ашжор эмас ҳажрингда, эй дилдор,
Ки оҳим тафтидин гулзор миръоти тутубтур занг.
*Хазойинул-маоний,* IIа-186;

3. кўнгил:

Дафъ қилиб занги хаёлотни,
Асрамоқ ул навъ бу миръотни. *Ҳайратул-аброр,* 68-4;

≈ **и гетинамо** — жаҳонни кўрсатувчи кўзгу; ойнаи жаҳон:

Яна тузди бўлғач сипеҳразмо,
Сутурлобу миръоти гетинамо. *Садди Искандарий,* 315а1;

≈ **и роз** — сир-асрорни акс эттирувчи кўзгу:

Скандар агар келди ойинасоз,
Замири анинг бўлди миръоти роз.
*Садди Искандарий,* 319б16.

**МИРҲОЖЛИҚ** — мирҳожлиқ, бош ҳожи; мансаб:

...ва агар мирҳожлиқ маҳмили ҳарамида ҳукмрон бўла олмасам. *Вақфия,* XIII-173;

Хожа Афзал... мирҳожлиқ мансаби анга муфаввваз бўлди.
*Мажолисун-нафоис,* 188.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МИС** — мис:

Миседур олтун била рўкаш, таши хушнамо ва ичи нохуш.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-34;

...ҳар неча миским топарсен, йибаргилки, холис олтун қилиб йиборай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-144.

**МИСВОК** — тиш тозалагич:

Фалак аҳли ул намо кўрган замон,
Боши узра мисвоки айлаб гумон.
*Садди Искандарий,* 241б8;

Мисвоки тамаъ тишин элтурга суҳон; шонадонида решханд олати ниҳон. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-34;

**исбаъни мисвок қил-** — бармоқни оғизга солмоқ: ҳайрон бўлиб қолмоқ:

Камоли қудратингда хирад ул навъ ўлуб лол,
Ки ҳайратдин ҳамиша қилиб исбаъни мисвок.
*Хазойинул-маоний,* IIб-326.

**МИСК** — мушк; **мискиятул-хитом** — мутлақо қалам урмаслик, бошдан-оёқ ўзга қолдиришлик:

...ва аҳволин аларнинг баъзи қудсия калимотлари билаки, маориф нигорхоналарининг рақамзадаси бўлубтур, мискиятул-хитом қилилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-189;

**мискиятуш-шамойим** — мушк бурқираб турган:

Ҳам субҳи оразингдур вариятун-насойим,
Ҳам шоми сунбулингдур мискиятуш-шамойим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-399.

**МИСКИН** — бечора, нотавон; фақир:

Десам зулфунгму кўнглум айлади банд,
Дер, эй мискин, онинг бир торидур бу.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-520;

Чун топти бу изтироби таскин,
Чеккач аёқ ул ғарибу мискин. *Лайли ва Мажнун,* 70а9.

**МИСКИНЛИК** — бечоралик, нотавонлик, ноиложлик:

Кўрма арода ўзингни мискинлик аро,
Ким бўлди киши ҳалоки худбинлик аро.
*Назмул-жавоҳир,* XV-48.

**МИСЛ** — ўхшаш, монанд, назир:

Ул асрнинг бу фанда моҳирлари мисли: ...ва Шайх Сафойи Самарқандий ва Хожа Юсуф Андижонийдек кишиларнинг таснифоти муқобаласида ишлар ясабдур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-90;

Эрур суннатуллоҳи расми қадим,
Билурда сенинг дағи мислинг адим.
*Садди Искандарий,* 318б18.

**МИСМОР** — мих, қозиқ:

Не суд эмди аёғимдин тикон чекмаклик, эй мушфиқ,
Ки тошлар бирла кўксумга қоқилмиш ҳажр мисмори.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-576;

Кўкка ёпиб пардаи идборлар,
Ҳар ён ахтардин қоқиб мисморлар. *Лисонут-тайр,* 72-15.

**МИСОЛ** — 1. ўхшаш, каби, монанд, назир:

Бу иқбол нишониким, бандаға етишти — махмурға етган бодаи таҳуро мисолғаму ўхшатайин. *Муншаот,* XIII-152;

Ё раб, не офатдур ул ҳусну жамол,
Ким йўқтур ер ила жаҳон ичра мисол.
*Мезонул-авзон,* XIV-157;

Эрур даврон урарда Мирҳайдар,

www.ziyouz.com kutubxonasi

Жаҳон саргаштаси, гардун мисоли.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-737;

2. сурат, шакл:
Мисоли мумкин эмас тортмоқ мусаввири ақл,
Йўқ эрса қонеъ ўлур эрдим ул мисол била.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-305;

3. ҳайкал:
Чунки Хоразмшоҳға этти мисол,
Важҳ берди хазонадин филҳол. *Сабъаи сайёр,* 188-8;

4. намуна, тимсол:
Қўлин баҳр ила кон мисоли дегил,
Саҳодин алар таври холи дегил.
*Садди Искандарий,* 245*а*7;

5. тақлид, ибрат, намуна:
Ул ниҳолеким, қадингға йўқ шабиҳ, андоқ ниҳол,
Бошида кўргузса юз хуршид, ўлур сандин мисол.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-410;

6. фармон, буйруқ:
Пешвоға тушти маъқул ул мисол,
Деди: Жамъ ўлдук бори аҳли савол. *Лисонут-тайр,* 98-2.

**МИСОС** — суркаш, силаш; кўришиш, мулоқот:
Ҳардамки бўлуб алар мисоси,
Кўк тоқини дарз этиб садоси. *Лайли ва Мажнун,* 59*а*21;
Шимолий ҳаддида тоғе дурур тунд,
Ки тиғи кўк мисосидин эрур кунд. *Фарҳод ва Ширин,* 60.

**МИСОҚ** — аҳду паймон; қасамёд; ваъда:
Тутуб илгини бу сўз айтурда руст,
Ким ул аҳд мисоқин айлаб дуруст.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1482.

**МИСОҲАТ** — ер ўлчовчилик, танобчилик:
Тенгизда равон қилған асбоқини,
Чекилган мисоҳатнинг авроқини.
*Садди Искандарий,* 312*а*19.

**МИСРАЪ** — бир қатор шеър, мисра:
...ва ҳар рубоийнинг тўртталаси мисраъини муқаффали мураддаф маръи тутулди. *Назмул-жавоҳир,* 32;
...аввалғи мисраънинг бир лафзида тахаллуф қилибдур.
*Мезонул-авзон,* XIV-20.

**МИСТАР** — чизғич:
Тезрав хомани мистар шоҳроҳиға киюрмак...
*Фарҳод ва Ширин,* 26.

**МИСҚОЛ** — 1. оғирлик ўлчови (тахминан 4,68 *гр.*); тарози тоши:
Минг байза олтунким, ҳар бири вазнға қирқ мисқол бўлғай.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-200;
Минг бўлур бир дирамға бир мисқол.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-105;

2. энг енгил нарса, арзимаган нарса:
Қаффадур гардуни ҳам ҳажрим юкини чексалар,
Арз жирми ул тарозу ичра бир мисқол экин.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-482.

**МИФТОҲ** — 1. калит, очқич:
Фаражлар мифтоҳидур ва бандлар фаттоҳидур.
*Маҳбубул-қулуб,* 77;
Топа олди беш ганж мифтоҳини,
Яна анча вақт этти ислоҳини.
*Садди Искандарий,* 323*б*6;

2. Хоразмлик олим Юсуф ас-Саккокийнинг араб тили қоидала-



www.ziyouz.com kutubxonasi

рини ўз ичига жамлаган «Мифтоҳул-улум» китоби:

Банд этибдур жадал аҳли ишин ашкол, андоқ
Ким не «Мифтоҳ» анга суд қилур, не «Талхис».
*Хазойинул-маоний,* Iа-220.

**МИХ** — мих:

Отинг аёғини ўпмакка наълу мих эрмас,
Сипеҳр рахшидин инмиш ҳилолу ахтарлар.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-184;

Туби михи била санчиб самакни
Тешиб нуги била даври фалакни. *Фарҳод ва Ширин,* 36.

**МИХДЎЗ** — михланган, мих қоқилган; ≈ айла- — михламоқ, михлаб бекитмоқ:

Анжум эрмас ғам туниким, ишрат абвобин сипеҳр,
Михдўз айлаб саросар қилди қийрандуд ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IIа-229.

**МИШКОТ** — чироғпоя, чироғдон:

Зовияи жисмға ҳар зотдин,
Руҳ ёқиб шамъ бу мишкотдин. *Ҳайратул-аброр,* 16-3.

**МИҚДОР** — 1. ўлчов, андоза, даража:

...ва ўзига сўз жиҳатидин азим эътибор ва сўзига ўз жиҳатидин бийик поя ва миқдор.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-127;

...ва барча хавофин олий миқдордин имтиёз топмоқ эрди.
*Назмул-жавоҳир,* 26;

2. вазн:

Шеър тақтиъи иборот андиндурким, байт алфозини бир-биридин айирғайлар, ул навъким, байтнинг ҳар миқдори тенг тушгай. *Мезонул-авзон,* XIV-150;

3. қисм, бўлак:

Шариатдин ўзгаки, бир миқдори андин кам бўлса, ҳеч нима қолмас. *Насойимул-муҳаббат,* XV-68;

**МИҚНАЪ** — хотинлар юзини ўраб юрадиган парда; сарандоз:

Навоий воқиф ўл гардун арусидинки, қасдингға
Очар гаҳ шомдин гису, кияр гаҳ субҳдин миқнаъ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-308;

Таҳармуз тору пуди бирла миқнаъ,
Талаввун жинси жинсидин мураққаъ.
*Фарҳод ва Ширин,* 186.

**МИҚРОЗ** — қайчи:

Икки бармоққа тутар сиймни миқроз киби,
Фақр торин доғи қатъ эткучидур ул миқроз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-280.

**МИҒ** — қора булут:

Кун эмас олам кўзига мунташир айлар баёз,
Тун эмас балки чекар хуршид рухсориға миғ.
*Хазойинул-маний,* Iб-313;

Миғни бўстон ели сурған киби,
Абрни тўфон ели сурған киби. *Ҳайратул-аброр,* 161-23.

**МИҲАН** — меҳнатлар, машаққатлар, заҳматлар:

Кўп ошуфта қилғач ани бу миҳан,
Улусни йиғиб тузди бир анжуман.
*Садди Искандарий,* 251а11;

Бўйла ҳукм этти чу шоҳи зулмфан,
Тушти ушшоқ оллида беҳад миҳан. *Лисонут-тайр,* 147-9.

**МИҲАФФА** — одамни кўтариш учун ясалган замбил; кажава:

Яна мутаҳҳар равзалариға олиб қайттилар ва халқ ғавғо-



www.ziyouz.com kutubxonasi

сидин миҳаффани келтурмак душвор эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-65.

**МИҲБАРА** — сиёҳдон, давот:
Бир кун қаламни миҳбарадин чиқардим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-121.

**МИҲОД** — 1. солинган, ёйилган, тўшалган жой:
То сойири раоё амну амон миҳодида марфаъи икмол ва кофаи бароё ва лутфу эҳсон автонида форигулбол бўлғайлар.
*Вақфия,* 716;
2. ўрин:
Раиятни адлингдин осуда тут,
Фарогат миҳодида уйқуда тут.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1636.

**МО(Ъ)** — сув; ≈ **у тин** — сув ва тупроқ:
Нурдин қадди равзанинг нахли,
Йўқ вужудида моу тин дахли. *Сабъаи сайёр,* 164-3;
≈ **и маъин** — мусаффо, тотли сув:
Боғлар ул навъки хулди барин,
Сувлари ул таврки мои маъин. *Ҳайратул-аброр,* 174-11;
Бўлуб гулранг май мои маъиндек,
Сафоу ранги лаъли оташиндек. *Фарҳод ва Ширин,* 127.

**МОАРАФНОК** — биз сени танимадик, қуръон оятига ишора:
Таолаллоҳ не ҳайю қодири пок,
Ки ақли кулл анга деб «моарафнок». *Фарҳод ва Ширин,* 5;
Пок сифатингда аҳли идрок,
Сўз сурмади ғайри «моарафнок».
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 650.

**МОБАЙН** — 1. ўрта; оралиқ:
Ўтар чоғда мобайни ғарбу шимол,
Тилаб дод жамъи пароканда ҳол.
*Садди Искандарий,* 305*б*19;
Бу мобайн аларнинг тарабхонаси,
Бу тоғ ўйлаким Қоф домонаси.
*Садди Искандарий,* 306*а*14;
Аввал ўзунг, охиру мобайн ўзунг,
Барчаға холиқ бариға айн ўзунг. *Ҳайратул-аброр,* 7-3;
2. фурсат:
Бу мобайн аро воқиъ ўлған мулук,
Ки кўргуздилар шаҳлиғ ичра сулук.
*Садди Искандарий,* 246*а*15;
3. давом(ида) (кўмакчи):
Ва ўзларидин тўрт-беш юз йил мобайнида зуҳур қилған машойихи изом ва авлиёи киром зикри худ ул кутубда йўқтур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-42.

**МОВАРОУННАҲР** — икки дарё оралиги, Амударё ва Сирдарё оралиги:
Алар ёнида Мовароуннаҳр эли,
Ики руд орасида ўн шаҳр эли.
*Садди Искандарий,* 261*б*1;
Йўқки, ёлғуз Мовароуннаҳр салотини, балки Хуросон ва Ироқ ва Озарбайжон, ҳаттоки, бир соридин Рум ва Мисрғача ва бир соридин Хито ва Ҳиндғача барча мулук ва салотин ўзларин Хожанинг маҳкуми ҳукми ва маъмури фармони тутурлар эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-140.

**МОВИЙ** — кўк ранг, ҳаворанг:
Турфа ойидур узоринг, кўк анга мовий либос,
Анжум онинг танга-танга босма қилған зарҳали.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-421;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Чун тугатти фасонани ровий,
Пардадор очти пардаи мовий. *Сабъаи сайёр,* 157-11.

**МОДА** — урғочи, макиён:

Бу фикрга туштумким, ўз муддаом исботини не навъ қилгайменким, бу ҳолатда маст нар товус югурди дағи модасин босиб жуфт бўлди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-23;
Ва нар ва мода иккаласин «мурғоби» дер.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**МОДАРЗОД** — онадан туғма, табиий:

Валекин ул модарзод пайғамбар эди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-232.

**МОДДА** — 1. материя:

Гар модда камрак эрса не ғам,
Чун завқдур ул асл эмас кам. *Лайли ва Мажнун,* 97б1;

2. асос, моҳият, асл:

Намруднинг... елосо димоғидин жабборлиғ фосид моддаси дафъиға пашша нишин ититти. *Вақфия,* 719;
Қолаб амрозининг моддаси кўп емакдур ва қалб амрозининг моддаси кўп демак. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-46;

3. натижа; фойда:

Мавлоно Ҳожи Абулҳасан... толиби илмлиққа машғул бўлуб, бирор нима модда ҳосил қилибтур.
*Мажолисун-нафоис,* 28;

4. восита:

Модда топилмағаймуким, анда дилпазир бўлғай ва қилмоғи ногузир. *Садди Искандарий,* 259а4;

5. боб, хусус:

Мир Сайид Ҳасан Абивардий... бир байт моддасида ақли ва табъи не миқдор эрконин исбот қилибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 151.

**МОДИҲ** — мақтовчи, таърифловчи, маддоҳ:

Эмас Навоийю мадҳинг демакка ҳад басдур,
Анга бу қадрки модиҳларингға бўлса мадиҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-119;
...авлиёи мурсалинни аларға модиҳ билгил...
*Маҳбубул-қулуб,* 59.

**МОЖАРО** — ҳодиса, воқеа; ғалва, жанжал:

Ишқ аро гаҳ-гаҳки эл пандиға бош индурмадим,
Келди турлук-турлук ондин можаролар бошима.
*Хазойинул-маоний,* IIб-556;

Икки ёру қотилда ул можаро,
Ки ом ўлди бахшиш сўзи халқаро.
*Садди Искандарий,* 258б20;

Сингил эрди ҳарамсаро ичра
Лекин эл кўзга можаро ичра. *Сабъаи сайёр,* 92-19;

≈ **айла-** — ўртага қўймоқ, баён қилмоқ:

Ки коғаз узорин қаро айлагай,
Васият ишин можаро айлагай.
*Садди Искандарий,* 316а12;

≈ **қил-** — жанжал қилмоқ:

Қаро пул узра можаро қилса,
Юзидек сафҳани қаро қилса. *Сабъаи сайёр,* 208-6.

**МОЗИЙ//МОЗИЯ** — ўтмиш, қадимги:

Мозию мустақбал аҳволин такаллум айла кам.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-164;
Андоқки, ботин жамъияти барча абнои замондин, балки кўп



www.ziyouz.com kutubxonasi

мозий машойихдин доғи ҳамонки ортуғроқ эрди.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-140;

Махзаниға вуқуф топмоғлиғ ва бу жавоҳирафшонлиқдин кулли мурод салотини мозия ҳолоти макшуф бўлмоғ эрди.

*Садди Искандарий*, 246*а*10.

**МОЗОҒ** — *айн.* ҳақ фармонидин ҳеч томонга силжимади; пайғамбарни мадҳ этувчи оятдан бир сўз:

Таааллумға этмай «шадидул-қуво»
Кўзи топти «мозоғ» ўзи «мо таға».

*Садди Искандарий*, 239*а*16;

Ул шамъки «ваззуҳо» қуёш юзидур,
Мозоға била сурма чекилган кўзидур.

*Назмул-жавоҳир*, 15.

**МОЗОҒАЛБАСАР** — *айн.* унинг кўзи қамашмади; Муҳаммад пайғамбарнинг кўзи мадҳида айтилган оят (нури кучли гўзал кўздан киноя):

Шарҳи мозоғалбасар наргислари хобиндадур,
Лайлатул-меърожнинг шарҳи сочи тобиндадур.

*Хазойинул-маоний*, III*б*-657.

**МОИДА** — 1. дастурхон:

Қавмдин баъзи инкорға тил узоттиким, бу моида осмондин келмайдур. Исо сеҳр қиладур.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-235;

2. баҳрамандлик:

...ва ҳикмат моидасидин Скандарга фойда еткургани.

*Садди Искандарий*, 295*б*10.

3. насиба, таом:

Чун Исо алайҳис-салом муножотдин фориғ бўлди, ваҳий келдиким, биз моида йибарали ва лек ҳар киши куфрони неъмат қилса, қаттиқ азобқа гирифтор бўлур.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-235.

**МОЙИЛ** — хоҳловчи, рағбат қилувчи; интилувчи, майли бор:

Оти Мақсуд Али. Аммо номурод ва дарвешваш йигит эрди ва дарвешликка мойил. *Насойимул-муҳаббат*, XV-160;

Ҳар кимки хирад йўли сори мойил эса,
Бу дўст анга ҳар нечаким қойил эса.

*Назмул-жавоҳир*, XV-38;

≈ **бўл-** — қасд қилмоқ, орзу қилмоқ, хоҳламоқ:

Очликдин ул ойнинг магар ўлди кўзи бемор,
Қон ичкали мойил нега бўлмиш гар эмас оч.

*Хазойинул-маоний*, II*б*-104;

Ким паривашқа бўлғали мойил,
Ул ғаму изтироб эди ҳойил. *Сабъаи сайёр*, 91-23;

≈ **қил-** — майл қилмоқ, интилмоқ:

Андин савоб йўл сари мойил қилур ўзин...

*Маҳбубул-қулуб*, 147.

**МОҚАДАР** — майнинг ифлоси, лойқаси:

Тийраликдур даҳр иши софий фано жомию бас,
Айюҳас-соқий лано даъ мокадар хуз мосафо.

*Хазойинул-маоний*, II*а*-24.

**МОКИЁН** — қушлар модаси, паррандалар урғочиси; товуқ:

Вақтида тортибон хурус нидо,
Не нажосатки мокиён емагай.

*Хазойинул-маоний*, III*б*-700;

Вақти била қилди хурус ун аён
Тинмади бир лаҳза курук мокиён. *Ҳайратул-аброр*, 162-16.

**МОКИС** — бир ерда туриб қолувчи; ≈ **бўл-** — турмоқ, тўхтамоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Замона эрур чун маҳалли ҳаводис,
Замоне керак бўлмасанг анда мокис.
*Хазойинул-маоний*, IIб-83.

**МОЛ** — 1. мол, дунё, бойлик:
Бас, ғанимен кўҳи ғам бирла жунун тоши аро,
Ийнак-ийнак тахти жоҳим улдуру молим будур.
*Хазойинул-маоний*, Iб-176;

Гар кисса аро тўла жаҳон моли эса,
Хушроқ андин агар кўнгул холи эса.
*Назмул-жавоҳир*, XV-24;

...кўп моли бор эрди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-88;

2. ўлпон, солим, даромад:
Бири улким, вилоят молин машваратсиз олиб турурсиз ва бу маъҳуд эмас эрди. *Муншаот*, XIII-127;

3. давлат, мол-мулк:
Авойилда кўп моли бор эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-117;

Сипоҳий молин ул хайли табоҳи,
Туну кун муфт олиб хоҳи нахоҳи. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-16;

4. маънавий бойлик:
Тут қаноатки, ул эрур моле,
Ки ниҳоят эмас анга пайдо. *Арбаин*, XV-58;

≈ **и амон** — фотиҳ шоҳга мағлуб шаҳар аҳолиси тўлайдиган маблағ:
Не кишварға бир шаҳ кирган замон,
Қадимий эрур расми моли амон.
*Садди Искандарий*, 282а4;

≈ **девони** — мол-мулк ишлари билан шуғулланувчи маҳкама:
Яна улким, тавочи бекларига ҳукм бўлсаким, мол девонида муҳр босар беклар дастури била ясоғлиғ ишга машғуллуқ қилсаларким, анда дағи иш фавт бўлмаса.
*Муншаот*, XIII-131;

≈ **шавқи** — мол-дунёга ҳирс қўйишлик, молпарастлик:
Сувсизға сув шавқи бўлса жондин ортуқ,
Бил сифлаға мол шавқи ондин ортуқ.
*Назмул-жавоҳир*, XV-37;

≈ **хирси** — дунёга берилиш, молпарастлик:
Ҳурмуз жиҳатсиз бадфеъллиғи жиҳатидин ва мол ҳирсидин Баҳромнинг ишин писанд қилмай, анга бурунчак ва чарх йибордиким, қилған ишингга бу лойиқдур.
*Тарихи мулуки ажам*, 521.

**МОЛА** — мола (қишлоқ хўжалик асбоби):
Тоғ балчиғи узра жола урған,
Қум туфроғи узра мола урған. *Лайли ва Мажнун*, 81а11.

**МОЛИК** — 1. эга, соҳиб, хўжайин:
Навоий, хонақаҳ дўзахча бордур, шайх анга молик,
Не тонг гар андағи элга насиҳатдин азоб айлар.
*Хазойинул-маоний*, IIб-176;

2. Мисрнинг қадимги подшоҳи:
Ва Молик бу савдодин масрур эрдиким, Мисрда анинг баҳосидин суд мутасаввардур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-201;

3. машҳур 4 мазҳабдан бирининг асосчиси:
Фақиҳ эрди ва мажлис музаккири ва Молик мазҳабида эрди ва «Мавто»ни ҳифз қилиб эрди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-95;

≈ **и дўзах** — дўзах эгаси, дўзах фариштаси:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Асаслар малоикаи азоб, шаҳна молики дўзахдек ҳукмрон ва олижаноб. *Маҳбубул-қулуб,* 44;

≈ **и жаббор** — золим подшоҳ:

Юнон мулкида Ақсус шаҳрида Дақёнус отлиғ молики жаббор бор эрмиш... *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-236—237.

**МОЛИШ** — 1. ишқалаш, суйкаш:

Эй Навоий, найлай эл тархон била барлосини —
Ким, берур кўнглумга ҳоло молиш ул шўх маниш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-280;

2. жазолаш, азоблаш, қийнаш; жазо, танбеҳ:

Бўлди юз минг пора жисмимда сўнгак, қон қолмади
Молиши ҳажрингдин ўлмишмен сиқилган нордек.
*Хазойинул-маоний,* Iб-356.

**МОЛЛИҚ** — бой-бадавлат:

Моллиқ нодоннинг демаги, олтунлуқ чибиннинг емаги маълум. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-157.

**МОЛО** — кўп, тўла:

Қулоқ кирлигидур моло, яъни масмуъотдин илик тортмоғлиғидур. *Маҳбубул-қулуб,* 68.

**МОЛОҚАЛОМ** — сўзсиз, қайтарилмайдиган, рад этилмайдиган:

...маҳорати молокалом топиб эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-90.

**МОЛОМОЛ** — тўла, лиммо-лим тўла:

Ҳар не топсанг давр аро, соқий, аёққа сол они,
Юз кўрардин ўтти иш, тут эмди моломол они.
*Хазойинул-маоний,* IIа-420;

Ҳавзи эрди суйи нечукки зулол,
Лаб-балаб ҳавз ичинда моломол. *Сабъаи сайёр,* 163-11;

≈ **бўл-** — тўлмоқ, лиммо-лим бўлмоқ:

Яна жаҳон ибтидосиғача анинг авсофи ҳамидаси оби ҳаётидин халойиқ коми моломол бўлғай. *Вақфия,* XIII-176.

**МОЛОЮТОҚ** — тоқат қилиб бўлмайдиган, тоқатдан ортиқ:

Ўзга таклиф этсангиз молоютоқ,
Бийм эрур, тушгай оромизда фироқ. *Лисонут-тайр,* 94-6.

**МОМАЗО** — ўтиб кетган (нарса, ҳодиса); ўтмишда бўлган (нарса, воқиа); тарих:

Қазои момазо чун фавти ҳол айлар зиҳи ҳасрат,
Муваффақ улки аввалдин бўлур ўз вақтидин огаҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-576;

Тенгриға арз этти узри момазо,
То ани ҳам ёриға қўшти қазо. *Лисонут-тайр,* 93-14.

**МОМУҚ//МОМУҒ** — пахта:

Эрур чаманда юзунгнинг гадойи оқ гулким,
Кўрунди барча ямоғлиқ чапони узра момуқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-322;

...момуғ чигитдин айрилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-92.

**МОМУҒЛУҚ** — пахтали; юмшоқлик; ≈ **қил-** — юмшоқлик қилмоқ:

Захмлар устида марҳамға момуглуқ қиладур,
Ғам саҳоби неча ёғдурди синуқ бошима тош.
*Хазойинул-маоний,* IVб-261.

**МОНАВИЙ** — наққош Монийга хос; **коргоҳи Монавий** — Моний устахонаси:

Маскани қасри биноси бас қавий,
Зеби онинг коргоҳи Монавий. *Лисонут-тайр,* 116-2.

**МОНАНД** — ўхшаш, тенг, баробар:

Ҳусниға ўхшаттинг, эй гардун, қуёшнигни, валек



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ой анга монанддек, они мунга монанд бил.
*Хазойинул-маоний,* IIа-211.

**МОНАНДА** — ўхшаш, монанд:
Нутқи тўти, жилваси товусу рафтори тазарв,
Ҳусни гулзорида йўқтур бир анга монанда қуш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-252.

**МОНАНДСИЗ** — мислсиз, тенги йўқ:
Иши монандсиз оти Моний,
Ул ёзиб суратимни пинҳоний. *Сабъаи сайёр,* 173-13.

**МОНГ-** — юрмоқ, бормоқ, кетмоқ; жўнамоқ; қадам қўймоқ:
Қатъ қилғунча риё дашти аро юз минг олонг,
Ташлаб ўзлукни, қадам дайри фано жониби монг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-368.

**МОНГИШ** — юриш, қадам босиш:
Ҳар бир монгишида юз латофат,
Йўқ-йўқки, сочиб жаҳонға офат.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 736.

**МОНГДУР-** — юргизмоқ, жилдирмоқ:
Қайтти келган йўли бирла юруб,
Кабк хиромин бир-бир монгдуруб.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 211.

**МОНГСИЗ** — мажолсиз:
Лабинг жавобида ким ваъда қилди монгсизмен,
Йўқ эрса умри абад муждасида олдарамон.
*Хазойинул-маоний,* IIб-459.

**МОНИЙРАҚАМ** — Моний чизмасига ўхшаш нақш, сурат:
Келиб барча наққоши чобукқалам,
Басе вақт уруб килки монийрақам.
*Садди Искандарий,* 233б19.

**МОНЕЪ//МОНИЪ** — тўсқинлик қилувчи, ман қилувчи:
Ул дарвеш дедики, эмди ёлғуз бўлдумки, сен келдинг ва манга ҳақдин монеъ бўлдунг...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-149;

≈ **бўл-** — тўсмоқ, монеъ бўлмоқ:
Дилбар юзин кўрарга бўлди ниқоб монеъ,
Ул навъким қуёшқа бўлғай саҳоб монеъ.
*Хазойинул-маоний,* IV-297;

Жудеки хирад буюрса тобеъ бўлғил,
Нафс айласа бухл, амрига монеъ бўлғил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-22;

≈ **кел-** — тақиқланмоқ, ман этмоқ:
Санга менинг зиёратимдин монеъ келгайму эрди?
*Насойимул-муҳаббат,* XV-94.

**МОР** — илон:
Ўйлаким шаҳ морға бўлғай мумид ҳам жаъфарий,
Ё вабойи халққа тоун ҳам ўлғай бир сари.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-13.

**МОСАБАҚ** — илгари ўтган нарса:
Олди сабақи ишқ юзунг лавҳида кўнглум,
Ҳар кун ўқуган нуктаси йўқ мосабақ ичра.
*Хазойинул-маоний,* IIб-543.

**МОСАФО** — майнинг тозаси, тиниғи:
Тийраликдур даҳр иши софий фано жомию бас,
«Айюҳас-соқий лано даъ мокадар хуз мосафо».
(Эй соқий, бизга лойқасини қўю, тозасини ол).
*Хазойинул-маоний,* IIа-24.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МОСИВАЛЛОҲ** — худодан бошқа:

Ҳиммати назариға мосиваллоҳ номавжуд, балки вужуди мутлақдин ўзга барча нобуд. *Маҳбубул-қулуб,* 63.

**МОСИВО** — ...дан бошқа, ...дан ташқари (бирор нарсани ёки кимсани шундай севиб қолишки, ундан бошқасини демас):

Тааллуқи мосивоға бу йўл соликинга улуғ ҳижобдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-132;

≈ **бўл-** — ошиқу шайдо бўлмоқ:

То ичсам они ул юзу лаб жилва айласа,
Жон кўзгусида рафъ бўлуб мосиво анга.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-16.

**МОТ** — ҳайрон қолиш; енгилиш; ≈ **ўл-** — ҳайратда қолмоқ, ҳайратланмоқ:

Фикри саҳиҳ элга бисотида от,
Қилса паришонлиғ ўлуб анда мот. *Ҳайратул-аброр,* 35-13;

≈ **қил-** — ҳайратда қолдирмоқ; енгмоқ:

Хўбларни руҳ била қил мотким,
Шоҳ кўрмайдур сенингдек бу бисот.
*Хазойинул-маоний,* IVб-287;

Хиромим қилиб равза сарвини мот,
Анга можаро қилмай оби ҳаёт.
*Садди Искандарий,* 299б14.

**МОТАМ** — мотам, аза; қайғу:

Қарориб кўзум дам-бадам зор йиғлар,
Анга шоми ҳажрингда мотам бўлубтур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-178;

Дунёки эл навҳаси зеру бамдур,
Ҳар зовияси аниг тўла мотамдур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-29;

≈ **амри** — мотам маросими:

...шаҳзодалар дағи ушбу дастур била мотам амриға мураткиб бўлдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101;

≈ **тут-** — аза тутмоқ, қайғурмоқ:

Сиёвуш учун Эрон аҳли андоқ мотам туттиларким... *Тарихи мулуки ажам,* XIV-194;

≈ **юзлан-** — мусибат, ғам юзланмоқ:

...агарчи аҳли оламға мотам юзланди, аммо соҳиби мотам бу номуроди сўгвор эрдим.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-7.

**МОТАМЗАДА** — мотамга қолган, ғам хаста қилган:

...ва марҳамат била банданавозлиғи борча мотамзадалар ранжиға шифодур. *Муншаот,* XIII-151;

Мотамзадалар каби ўкурди,
Навфал сари ашкидек югурди. *Лайли ва Мажнун,* 76б-15.

**МОТАМЗАДАЛИҚ//МОТАМЗАДАЛИҒ** — азадорлик, мотамлилик.

Эй дўст, бошимға бир нафас ет,
Мотамзадалиққа боқу раҳм эт.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 843;

...ва аларға иродат ва ихлослари бениҳоятдур, ҳам сўгворлиғ ва мотамзадалиғ тавридa келиб, азо сўрар қоидасин бажо келтурдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-66.

**МОТАМКАДА** — мотам уйи, ғамхона, қайғу хонаси:

Ки ҳам мотами қилди ҳам ғамзада,
Фироқ ичра бизни бу мотамкада.
*Садди Искандарий,* 318а4.

**МОТАМИЙ** — мотам тутган, азадор; қайғу-ҳасрат кўрган:

Ажаб шаҳрики уй гўр ўлғаю суккони жонсиз тан,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Муошир мотамийлар навҳа аҳли нағмакор анда.
*Хазойинул-маоний,* Iб-44;

Мотамийларға кўнгул бериб, ҳақ ризосиға тарғиб қилур эрдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-72.

**МОТАМЛИҚ** — мотамли, азадор:
Ўртабон парвонани, эй шамъ, сўнгра не осиғ,
Йиғламоқ чирмаб қаро мотамлиқ элдек шеванинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-345.

**МОТАМНОМА** — қайғу достони:
Бу мотамнома ёзган килки чолок,
Қаро мундоқ кийиб айлар яқо чок.
*Фарҳод ва Ширин,* 188.

**МОТАМСАРО** — мотам уйи, қайғу хонаси; азахона:
Барча даҳр аҳлиға бу мотамсаро —
Кийдуруб онинг азосида қаро. *Лисонут-тайр,* 73-1.

**МОТАРО** — кўрганинг, кўриб турганинг:
Ё набийалло, аҳволима қил назар,
Журму исёну ожизлиғим мотаро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-13.

**МОТАҒО** — бўйин тобламади, ўзини силжитмади (пайғамбарни мадҳ этувчи оятга ишора):
Эй қароғингға сурмаи мозоғ,
Мотаға маркабингға қўймай доғ. *Сабъаи сайёр,* 17-14;

**МОТЛИҒ** — енгилиш; мағлублик:
Бот бўлғай ажал бисотиға мотлиғи,
Золимға уқубатдур ўлум ботлиғи.
*Назмул-жавоҳир,* XV-38.

**МОФИЗ-ЗАМИР** — кўнгилдаги фикр, дилдаги:
Ва ҳар кимга мактубе ё руқъа битсалар эрмиш, аларға буюрурлар эрмиш ва истиҳсон қилиб дер эрмишларки, бизнинг «мофиз-замиримиз»ни битирсен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-158.

**МОФИҲО** — ундаги; унинг ичидаги; **дунёу мофиҳо** — дунё ва ундаги мавжудотлар:
Кеч бу боғу гулларидин ҳам Навоийким, эмас
Аҳли таҳқиқ оллида дунёу мофиҳо писанд.
*Хазойинул-маоний,* Iа-133.

**МОФОТ** — йўқолган, қўлдан кетган нарсалар; бўлиб ўтган ҳодисалар:
Иши йиғлаю узри мофот эди,
Анга тонгғача бўйла авқот эди.
*Садди Искандарий,* 252а11;

Умр аввалида ҳисоби мофот айла,
Умр охирида қазойи мофот айла.
*Назмул-жавоҳир,* XV-18.

**МОХАЛАҚАЛЛОҲ** — оллоҳ яратган нарсалар; мавжудотлар:
Таҳ-батаҳ бу тўқуз афлокдин ўтганда эди
Юқори холиқ ўлуб, мохалақаллоҳ таҳтинг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-357;

Ҳожа Алоуддин... ҳамул даражадин мохалақаллоҳ, балки мосиваллоҳни мавҳуми маҳз қилибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 189.

**МОХУЛЁ** — савдойи; руҳий касаллик:
Ул бечора дағи бир ойғача хаёлиға салтанатдин кўп мохулё йўл берди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-233.

**МОШАРО** — яллиғланган, қизарган жой:
Гар Навойи оҳидин тан ўртанур, юз чурканур,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Етти ҳам ҳуммо ҳароратдин бўлур ҳам мошаро.
*Хазойинул-маоний.* IIб-24.

**МОШИТА** — таровчи (сочни), зеб берувчи:
Баҳор мошитаси саъйи бирла кийдурдунг
Чаман аруси юзу қаддиға ҳалли ҳулал.
*Хазойинул-маоний,* IIб-368.

**МОШОБ** — жундан тўқилган кийим; камбағал, мискинлар киядиган уст кийим:
Тут фақр этагин, атласи зарбофт сўзин қўй,
Ким ул доги тан ҳифзида мошобдек эрмиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-273.

**МОШУРА** — лўлача; олов пуфлайдиган най:
Ясаб оллида дам била кўрае,
Ҳамул кўра жисмида мошурае.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1410.

**МОЯ** — 1. асл, моҳият, асос; боис, сабаб:
Даврон элининг жисмида ҳам жон бўлғил,
Ҳам жонлариға мояи дармон бўлғил.
*Хазойинул-маоний,* Iб-763;

2. дастмоя, мол-мулк:
Баҳр аро тожир истар эрди суд,
Ғарқ ўлуб бўлди моя ҳам нобуд. *Сабъаи сайёр,* 63-9;
Ки не моя бўлғуси зоид анга,
Ки то бўлғай исроф оид анга. *Садди Искандарий,* 295б17;

≈ **и сўз** — куйиниш сабаби, боиси:
Ҳусн ўти ҳангомафуруз ўлмайин,
Ишқ элига мояи сўз ўлмайин. *Ҳайратул-аброр,* 7-8;

≈ **и тавозуъ** — камтарлик, хоксорликнинг асоси, боиси:
Ранж ва машаққат мояи тавозуъ ва адабдур ва сафар-ранж ва машаққатға сабаб. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-78;

≈ **и фароғ** — фароғат боиси:
Сўрди Масъуд уйин сўроғ айлаб,
Базмини мояи фароғ айлаб. *Сабъаи сайёр,* 129-16.

**МОЯДАСТ** — қўли узун, қудратли:
Не бир шўх васлиға ул моядаст,
Ки азмим аёғиға бергай шикаст.
*Хазойинул-маоний,* IIб-471.

**МОЯСАНЖ** — давлатманд, тажрибакор:
Гарчи тижоратқа бўлуб моясанж,
Ким қаро туфроғдин олинда ганж. *Ҳайратул-аброр,* 18-17.

**МОЯСИЗ** — бойликсиз, сармоясиз:
Чиқарди жаҳон мулкидин воясиз,
Қўли ком нақдидин моясиз.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-203.

**МОҚАБЛ** — аввалги:
...ва талаффузға кирса ўз моқабли била ҳар бири мутаҳаррик ҳисобиға кирарлар. *Мезонул-авзон,* XIV-152.

**МОҲ** — 1. ой (вақт ўлчов бирлиги):
Зулфунгу юзунг фироқинда туман ҳасрат била.
Ҳайфки зойиъ кечурдум мунча солу моҳни.
*Хазойинул-маоний,* IIб-661;

2. ой (планета):
Икки соридин қўл очиб икки шоҳ,
Қирон айлаб андоқки, хуршеду моҳ.
*Садди Искандарий,* 290б1;

3. гўзал, севгили, маҳбуба, ой юзли:
Айтмон шоҳимни ё моҳимни еткур бошима,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ҳам моҳи ғофилвашимни, шоҳи огоҳимни ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IVб-231;

Хожани бошладилар ул сори,
Ки ниҳон эрди моҳ рухсори. *Сабъаи сайёр,* 95-12;

4. нур тарқатувчи, ёритувчи; обод қилувчи:
Эмди жазм айлади ки шоҳдур ул,
Салтанат авжи узра моҳдур ул. *Сабъаи сайёр,* 88-4;
Бириси тахти салтанат шоҳи,
Бириси авжи салтанат моҳи. *Сабъаи сайёр,* 40-17;

≈ **у меҳр** — ой ва қуёш:
Яна бўлса маъмури тўқуз сипеҳр,
Оти наъли бўлса ёруқ моҳу меҳр.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-235;

≈ **и нокаста** — айб-нуқсонсиз тўлин ой; бенуқсон дилбар, маҳбуба:
Чу зебо тилисм ўлғач ораста,
Ҳамул навъким моҳи нокаста. *Садди Искандарий,* 273а1;

≈ **и ораз//и рухсор** — ой юзли:
Матлубнинг моҳи оразин саодат матлаъи ва хоки даргоҳин аҳли биниш тўтиёсиға нисбат берилибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 225;
...анинг моҳи рухсорин кўргач, меҳри фузунроқ ва муҳаббати сарриштаси узунроқ бўлур. *Мажолисун-нафоис,* 245;

≈ **и сиймгун** — оқ танли гўзал:
Тўла баҳрида моҳи сиймгун,
Фалак ҳути ҳар бир қошида забун.
*Садди Искандарий,* 283б11;

≈ **и тобон** — чарақлаган ой; гўзал ёр:
Моҳи тобонни мухотаб қилиб, андин айру тушганда чашми гирёнининг қон ёшин изҳор қилибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 225;

≈ **то моҳи** — ойдан-ойгача; кўп муддат, узоқ вақт:
Салтанат сурди моҳ то моҳи,
Моҳ то моҳи эл шаҳаншоҳи. *Сабъаи сайёр,* 45-4;

≈ **и Фархор** — Фархар шаҳрининг гўзали:
Ким ул бути Чину моҳи Фархор,
Бу боғда гар гул ўлса, гар хор. *Лайли ва Мажнун,* 75а17.

**МОҲАЗАР** — ҳозир бўлган таом, овқат; бор бўлган нарса:
Ани уйга келтурди тортиб инон,
Равон моҳазор чекти жуғроту нон.
*Садди Искандарий,* 295б4.

**МОҲВАШ** — ойга ўхшаган гўзал:
Моҳвашлар шоми зулфи не учун ошуфтадур,
Тутмамиш бўлса вафо аҳлиға мотам, эй рафиқ!
*Хазойинул-маоний,* Iа-240;
Бўлуб жилвагар юз туман моҳваш,
Вале жилва ичра сукун бирла хаш.
*Садди Искандарий,* 236а3.

**МОҲИ** — балиқ:
Хиромон ҳар тараф юз турфа моҳи. *Муншаот,* XIII-96.

**МОҲЁН** — балиқлар:
Суву сувдағин ўйла кўрди аён,
Ки кўргай киши биркаи моҳён.
*Садди Искандарий,* 314б3.

**МОҲИР** — моҳир, уста, билағон:
Ул асрнинг бу фанда моҳирлари мисли: ... ва Шайх Сафойи Самарқандий ва Хожа Юсуф Андижонийдек кишиларнинг



www.ziyouz.com kutubxonasi

таснифоти муқобаласида ишлар ясабдур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-90;
Рум аро заргаре эди моҳир,
Иши элга қуёш киби зоҳир. *Сабъаи сайёр,* 98-2;
Ва Баҳман чоғида эрди ва тибб илмида моҳир эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-239;
≈ бўл- — эпчил, чаққон бўлмоқ; комил бўлмоқ:
Бир ишта маҳорат чу зоҳир бўлур,
Яна кимса ҳам анда моҳир бўлур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1313.

**МОҲИЯТ** — 1. ҳақиқат; табиат, ҳар нарсанинг асли:
Кунҳи зотингдин хирад гар бўлса аъмо не ажаб,
Заррага юз минг қуёш моҳиятин билмак не ҳад.
*Хазойинул-маоний,* IIб-118;
Қайда зуҳур айласа моҳияти,
Музмар эрур зотида хосияти. *Ҳайратул-аброр,* 186-2;
Бода моҳиятин табаҳ билмак,
Ичмакин дам-бадам гунаҳ билмак. *Сабъаи сайёр,* 37-12;
2. оқибат, хулоса:
Хиромон ҳар тараф юз турфа моҳи,
Хирад моҳиятин билмай камоҳи. *Муншаот,* XIII-96;
3. кайфият; ҳол, ҳолат:
...Мавлоно ҳушёрлиғда басе одамийваш ва адаблиғ йигитдур, аммо сархушлуқда ўзга моҳият бўлур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 86.

**МОҲЛИҚО** — ой юзли:
Юз урди бало қабиласиға,
Ул моҳлиқо қабиласиға. *Лайли ва Мажнун,* 66а5.

**МОҲПАЙКАР** — ой суратли, гўзал:
Бори чобуксувору моҳпайкар,
Жавоҳирдин бериб пайкарга зевар. *Фарҳод ва Ширин,* 89.

**МОҲПОРА** — ой парчаси; маҳбубанинг юзи, чеҳраси, жамоли:
Тун-кун иши моҳпора фикри,
Бу дарду ғамиға чора фикри. *Лайли ва Мажнун,* 72а15;
Қаю мавзиъдаким ул моҳпора,
Мунунг шакли қилиб бехуд назора. *Фарҳод ва Ширин,* 120.

**МОҲРУХ** — ой юзли, гўзал:
Сенки йўқсен моҳрухлар жилва айларлар валек,
Кеча иннор қурт нури меҳр чиққач билгурур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-177.

**МОҲРУХСОР** — ой юзли гўзал:
Эй Навоий, кўнглум илгидин чекармен юз бало,
Туҳмат айларменки, бор ул моҳрухсор илгидин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-481;
...ғариб мақсуд моҳрухсорлари латиф адо ҳуллаларида чеҳракушой. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-130.

**МОҲТОБ** — 1. ой; ойдин:
Не кун бўлғай янги ойдек танинг бўлғай тўлун ойким,
Тўла соғар чекарга базм тушсанг моҳтоб ичра.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-539;
2. ой акси, ёруғлиги; маҳбубанинг хаёлий тасаввури:
Йўқ, йўқки, Увайс кўнгли тоби,
Қилғай қаро тунни моҳтоби. *Лайли ва Мажнун,* 59а12;
Валек ул ой узорин оҳ тоби,
Назарда қилмиш эрди моҳтоби. *Фарҳод ва Ширин,* 126.

**МОҲУР** — куйнинг номи:
Навоий айтса абёт ул ой меҳринда



www.ziyouz.com kutubxonasi

Керакки, нағмаси бўлса баётию моҳур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-145.

**МУАББАД** — абадий, доимий; ҳамиша:
Таманно айласанг бир навъ иқбол,
Ки бўлғай ҳам мухаллад, ҳам муаббад.
*Хазойинул-маоний,* IIб-396;
...бу бақоға мухаллад ва муаббад вақф бўлғанини муқаррар ва муайян қилдилар. *Вақфия,* XIII-180;
≈ **бўл-** — абадий, доимий бўлмоқ:
Давлат мухаллад ва саодат муаббад бўлсун.
*Муншаот,* XIII-117.

**МУАББИР** — тушни таъбир қилувчи, туш йўювчи:
Ва бу туш таъбиридин муаббирлар била коҳинлар ожиз бўлдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-203.

**МУАДД** — тайёрланган; муҳайё, ҳозир; ≈ **бўл-** — тайёрланмоқ, ҳозирланмоқ; тайёр бўлиб турмоқ:
Эй Навоий, қил фано ҳосилки истар чоғда дўст,
Белга руст айлаб этак тебрарга бўлғайсен муадд.
*Хазойинул-маоний,* Iб-142.

**МУАДДАБ** — одобли, боадаб, хушмуомала:
Ёр чун барча замон нозир эрур холингга, бўлғил
Бори ҳолатда мушоҳид, бори эл бирла муаддаб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-66;
Ҳофиз Шарбатий... одамийваш, мутавозеъ ва муаддаб кишидур. *Мажолисун-нафоис,* 140.

**МУАДДИЙ** — адо этувчи, даъвогар; ғаним:
Гар муаддий ғаний йўқ эрса фақир,
Анга бози берурда йўқ тақсир. *Маҳбубул-қулуб,* 44;
Хожагий [Мажидиддин Муҳаммад]нинг майли хотири анинг муаддийлари сари эрди. *Мажолисун-нафоис,* 89.

**МУАДДО** — адо этилган; ≈ **бўл-** — адо бўлмоқ, ифода топмоқ:
...бечоралиғ изҳори қилибдур ва баъзи адо топибдур ғариб муаддо бўлубдур. *Мажолисун-нафоис,* 244.

**МУАЖЖАЛ** I — муҳлатсиз, шошилинч; нақд:
Маҳри муажжал тилабон жон олиб,
Сўнгра муажжал тилаб имон олиб. *Ҳайратул-аброр,* 146-25.

**МУАЖЖАЛ** II — вақтни орқага буриш, суриш; кеч қолиш:
Маҳри муажжал бу дам ар жон бўлуб,
Тонгла муажжал анга имон бўлиб. *Ҳайратул-аброр,* 146-22.

**МУАЗЗАЗ** — иззатли, ҳурматли:
Нафс хор этмиш Навоийни, азиз эт фақр бирла,
Эй жалолу раҳматингдин гар залилу гар муаззаз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-203;
Бузургвор мардонлар файзиға мушарраф ва мукаррам бўлмоқ сафардин ва файзосор эранлар хизматиға муаззаз ва муҳтарам бўлмоқ сафардин. *Маҳбубул-қулуб,* 154;
≈ **айла-** — азиз айламоқ, ҳурмат қилмоқ:
Эгнимни мушарраф айлади хилъатингиз,
Жисмимни муаззаз айлади кисватингиз. *Муншаот,* XIII-136.

**МУАЗЗАМ** — буюк, азим, улуғ, ҳурматли:
Мавлоно Муҳаммад Муаммоий... Бобир Мирзо замонида муаззам садр бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 52;
Ададдин кўп кема бори яроғлиқ,
Саводи бир муаззам шаҳр чоғлиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 96.

**МУАЗЗИЙ** — азобловчи, азият етказувчи:
Кимки қатъ этса таваккул қадами бирла тариқ,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ёгину сел анга муаззий эмасу барқи ҳариқ.

*Маҳбубул-қулуб,* 72.

**МУАЗЗИН** — азон айтувчи, намозга чақирувчи, масжид сўфиси:

Шаҳр масжидин эҳтиёт қилиб, имом, муаззиндин маҳалла аҳлин сўруб, балким хат олиб, намозға тарғиб қилсалар.

*Муншаот,* XIII-130;

Муаззин халқиким чиқмай навоси,
Бўлуб бу сурмадин онинг ғизоси. *Фарҳод ва Ширин,* 163.

**МУАЙЯН** — аниқ, маълум; равшан; ошкора; махсус, хос:

...муайян тўрт баҳрға эрдиким, ғайри солим эрдиларким, мунсариҳ ва музориъ ва муқтазаб ва мужтассдур.

*Мезонул-авзон,* XIV-164;

Ким қилди санга назарни равшан,
Кўрди еру кўкдагин муайян.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 863;

≈ **бўл-** — аниқ бўлмоқ, аниқланмоқ:

Дағи хатиб ва муқрий ва имом ва улча бу амрда зарураттурур — муайян бўлди. *Вақфия,* XIII-172;

≈ **айла-//қил-** — тайинламоқ, белгиламоқ:

...бу бақога мухаллад ва муаббад вақф бўлғанини муқаррар ва муайян қилдилар. *Вақфия,* XIII-180;

Сайр ул қушларғаким фан айламиш,
Етти водий чун муайян айламиш. *Лисонут-тайр,* 210-1.

**МУАККАД** — таъкидланган; мустаҳкам, қатъий:

Низоъ ўлған ўлса муаккад санга,
Ки худ йўқ ул андешаға ҳад санга.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1312.

**МУАККАЛ** — вакил этилган (киши), бирор иш топширилган киши:

Ва муаккалларға вуқуф ҳосил эмас эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-207.

**МУАЛЛАҚ** — осилган, осилиб қолган; ≈ **ур-** — айланмоқ, думаламоқ; сакраб думаламоқ; чархпалак бўлиб айланмоқ:

Гар кабутардек Навоий ўлса ул ой куйида,
Юз муаллақ урғай ул хуррамлиғу ишрат била.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-538;

Ажаб тойирдурур чархи мутаббақ,
Иши урмоқ кабутардек муаллақ. *Фарҳод ва Ширин,* 195.

**МУАЛЛИМ** — илм ўргатувчи; ўқитувчи; устоз:

Муаллим қуллуғиға хат берурмен,
Гар озод ўлса ул сарви шакарлаб.

*Хазойинул-маоний,* IVб-52;

≈ **и аввал** — биринчи устоз; буюк олим; Арасту:

...то ишнинг ул ерга еттиким, Фисоғурс ҳаким замонидинким, адвор илмининг возиидур, Арасту замониғачаким, муаллими аввал дебтурлар... *Муншаот,* XIII-154;

≈ **и соний** — иккинчи устоз:

...ва Абу Наср Форобий чоғидинким, муаллими соний дебтурлар. *Муншаот,* XIII-154.

**МУАЛЛО** — баланд қилинган, юқорига кўтарилган; **сипеҳри муалло** — баланд осмон:

Илоҳий амрига маъмур етти торами аъло,
Не етти торами аъло, тўқуз сипеҳри муалло.

*Хазойинул-маоний,* IIб-8;

**МУАММИЛ** — умид қилувчи, орзу қилувчи, умидвор; шахс номи:

Муаммил дуо қилиб дедиким, ё раб, бизга саломат ва офиятни арзоний тут. *Насойимул-муҳббат.* XV-98.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУАММО** — беркитилган; рамз; шеърда сўзни беркитиб, махсус қоидалар асосида топиш; жумбоқ; муаммо:

Ва шеър ва муаммо ва мусиқийки, суҳбатнинг мужиби нишот ва инбисотидур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-535;
Шаҳ чу билди санам таманносин,
Топти филҳол анинг муаммосин. *Сабъаи сайёр,* 61-6;
...ва ул жумладин беш юзга яқин муаммоким, кўпи ҳазрати Махдумий Нуран муборак назарига етибдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-125;

≈ **аҳли** — муаммо билимдонлари:

...чун Паҳлавон мажлисида шеър ва муаммо аҳли доим бор эдилар. *Мажолисун-нафоис,* 67;

≈ **фани** — муаммо илми:

Аммо сойир улумда ва тасаввуфнинг ҳам илмида отин аълам тутарлар ва Мавлононинг муфид мусаннафоти бор: «Қасидаи Бурда» шарҳида ва «Асмоуллоҳ» шарҳи ва муаммо фанида... *Насойимул-муҳаббат,* XV-165.

**МУАММОЙИЛИҚ** — муаммо санъати, муаммочилик:

Мавлоно Бақоий — камонгарликка машҳур, ўзини муаммойилиққа шуҳрат берди. *Мажолисун-нафоис,* 102.

**МУАНБАР** — анбар билан хушбўйланган, анбарланган; хушбўй; муаттар:

Сарви нозим бошида то кўрди мушкин кокилин,
Шамъ айлабтур муанбар дудидин кокил ҳавас.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-234;
Эй хатинг муанбар, в-эй қадинг санубар,
Раҳм қилки, бўлдум фурқатингдин абтар.
*Мезонул-авзон;* XIV-155.

**МУАННАС** — женский род категорияси:

Йўқ ажаб, чунким араб алфозида
Истилоҳ ичра муаннасдур қуёш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-695.

**МУАРРИФ** — таъриф қилувчи, билдирувчи, танитувчи:

Мавлоно Ҳожи — Машҳадда Имом Али Мусо ар-Ризо... равзасида имом ва муаррифдур. *Мажолисун-нафоис,* 164;

≈ **ўл-** — таъриф қилмоқ, билдирмоқ, танитмоқ:

Бу ўз авсофиға муарриф ўла,
Айлабон базми анжуманни тўла. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-75.

**МУАРРИХ** — тарихчи:

Ва муаррихлар Жомоспни мулук аъдодида тутмайдурлар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-224.

**МУАРРИХОНА** — тарихчиларга хос, мансуб:

Яъни муаррихона ишларга қонеъ бўлулди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-232.

**МУАРРО** — 1. яланғоч, бўш; холи:

...алфози латофатдин муарро ва тарокиби балоғатдин мубарро эрди. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-87;
Нодон бу сифатларидин мубарро, зоти билик ҳулясидин муарро. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-63;

2. пок, озод:

Басорат аҳли мулоҳаза қилсалар билурларки, бу матлаъ тарсиъға воқеъ бўлур, айбдин муарро ва мурассаъға келур, эътироздин мубарродур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-125;

≈ **бўл-** — холи бўлмоқ, узоқ бўлмоқ:

Мундоқ киши керакки бухлдин муарро бўлса.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-30.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУАСКАР** — лашкаргоҳ, аскар турадиган жой; ўрдугоҳ, қароргоҳ:
Ва абнойи замондин ва афозили даврондин баъданким, табъи қасри рафиъул — бино илми муаскари бадиъул — ливо бўлғай... *Назмул-жавоҳир*, 20.

**МУАССИР** — таъсир этувчи; ёқимли; таъсирчан:
Яна «чинга»дурким, турк улуси зуффоф ва қиз кўчурур тўйларида ани айтурлар ул суруде дур бағоят муассир ва икки навъдур. *Мезонул-авзон*, XIV-180;
≈ **бўл-** — таъсирланмоқ:
...ва мавлоно созу хонандалиғдин бот муассир бўлуб, самоъға қўпарлар эрди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-159.
≈ **туш-** — таъсир қилмоқ:
Тушти гўё булбул афғони муассир гулгаким,
Чок-чок этти гирибонини домониғача.
*Хазойинул-маоний*, IIб-559.

**МУАССИРОНА** — таъсирли; ёқимли:
Шоҳ Ғариб Мирзо... бу матлаъи ҳам бағоят ошиқона ва мухлисона ва муассирона воқеъ бўлубтур.
*Мажолисун-нафоис*, 204.

**МУАСФАР** — сариқ ранг; **гули муасфар** — сариқ гул, заъфар:
Танги нафас этти они асфар,
Ул ранг илаким гули муасфар.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 831.

**МУАТТАЛ** — бекор, беҳуда, четга чиқарилган:
Сўз мутаввал ва мақсуд муаттал бўлди. *Вақфия*, XIII-176;
≈ **бўл-** — номаълум бўлмоқ:
...ул ўз қасди ижросидин муаттал ва тадбири муҳмал бўлур. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-64.

**МУАТТАЛЛИҚ** — четлашишлик; бекорлик; беҳудалик:
Иккилик бу йўлда аҳвалликдурур,
Сирри ваҳдатдин муатталлиқдурур. *Лисонут-тайр*, 164-12.

**МУАТТАР** — хушбўй, атр ҳидли:
Ҳар ойинаким, ҳар соат рўзгорим димоғи ўзга навъ насим файзидин муаттар ва ҳар лаҳза умидим чароғи ўзгача тарбият машъали нуридин мунаввар бўла бошлади.
*Вақфия*, XIII-164;
≈ **айла-** — хушбўй қилмоқ:
Абири жаннат исин айламас писанд улким,
Муаттар айласа майдин машом мен янглиғ.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-163;
≈ **бўл-** — хушбўй бўлмоқ:
Гул борди эса, чаман муаттар бўлсун,
Шамъ ўчти эса, қуёш мунаввар бўлсун.
*Муншаот*, XIII-107.

**МУБАДДАЛ** — алмашинган, айирбошланган:
Буки онинг зулфи зуннорида диним ҳосили,
Куфр ила бўлмиш мубаддал, номусулмонимға айт.
*Хазойинул-маоний*, IIа-51;
≈ **бўл-** — алмашинмоқ, ўзгармоқ:
Мирзонинг муборак мизожларида жузвий заъфким бор эрди — сиҳҳатқа мубаддал бўлуб, парҳиз ушоттилар.
*Муншаот*, XIII-114;
Мавлоно Шиҳоб... инсоният сийратидин субоъ ва баҳойим сийратиға мубаддал бўлубтур. *Мажолисун-нафоис*, 154.

**МУБАЙЯН** — ошкор, аён, кўринган:
Икки олам салтанати мубайян ва ул мисол юзи меҳри нубувват била музайян. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 890.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУБАРРО** — озод, холи:

Нодон бу сифатларидин мубарро, зоти билик ҳулясидин муарро. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-63;

≈ **айла-** — холи қилмоқ, тарк этмоқ:

Дин тариқидин мубарро айлаган,
Куфр дайри ичра расво айлаган. *Лисонут-тайр,* 77-8.

**МУБАРРОТ** — садақалар, хайр-эҳсонлар; яхшиликлар:

Чун ул вилоятдаги бандага тааллуқ маҳсулдин ҳарне ҳосил бўлуб келсаким, борча маошқа мадад берур, ё мубаррот буқъалари такмилига имдод еткурур. *Муншаот,* XIII-152.

**МУБАРҲАН** — аниқ, равшан, очиқ, белгили; далил билан исботланган:

Бу мақомотдин сўнгра ҳақойиқ аҳлига равшан ва дақойиқ хайлига мубарҳан эркинким... *Вақфия,* 716;

≈ **қил-** — асосли равишда исботламоқ:

Бода тутким, аҳли ҳикмат чарх бемеҳр эрканин,
Жом даври хатлари бирла мубарҳам қилдилар.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-85.

**МУБАССИР** — кўрувчи; мутахассис:

Улки сўз нақдига мубассирдур,
Васфи ичра тили муқассирдур.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 902.

**МУБДИЪ** — пайдо қилувчи, яратувчи:

Басират кўзларин... ёрутқанлар... мубдиъи корсоз ва мухтариъи банданавоз сунъига офарин айтурлар.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1535.

**МУБКИЙ** — йиглатувчи:

Моҳи тобонин мухотаб қилиб, андин айру тушганда чашми гирёнининг қон ёшин изҳор қилибдур, мубкийи муҳлик тугишибдур. *Мажолисун-нафоис,* 225.

**МУБОЛАҒА** — бўрттириб ифодалаш, орттириб айтиш; муболага:

Ва сиқтамоқким йиғламоқда муболагадур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110;

Агарчи муболага ҳожат эмас эрди, невчунким, сидқи даъвосида неча тонуқ ҳам ўткарди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-99;

≈ **кўргуз-** — бирор нарсани юқори, ортиқ даражада бажармоқ, қилмоқ:

...меҳмонхона ясаб, эл зиёфатига муболага кўргузур эрди ва тенгри таоло амри била қурбонга маъмур бўлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-198;

≈ **қил-** — бўрттириб гапирмоқ, лоф урмоқ:

Қилур муболага кўп ишқу бода таркида шайх,
Мени ҳам истар ўзи янглиғ айлагай лода.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-526;

«Кашфул-маҳжуб» китобининг соҳиби анинг васфида муболага кўп қилур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-86.

**МУБОЛАҒАСИЗ** — муболагасиз, аниқ, тўппа-тўғри:

Агар муболагасиз ижмол юзидин қалам сурулса...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106;

**МУБОРАК** — қутлуғ, табаррук:

Эй кўнгул, дайри фано азми муборак азм эрур,
Қўй қадамким топқан ул йўлни ватанда турмамиш.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-269;

Ул жамоатдин илтимос қилдимким, ҳазрати Хожага салом



www.ziyouz.com kutubxonasi

қилай ва муборак дийдорлариға мушарраф бўлай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-131;

≈ **бўл-** — қутлуғ, азиз, табаррук бўлмоқ:
Андоқки Хуросонда муборак бўлди,
Машриқдин Мағрибға муборак бўлсун.
*Муншаот,* XIII-141.

**МУБОРАКБОД** — табрик, қутлов; ≈ **айла-** — табрикламоқ, қутламоқ:
Жаҳонни юзларидин шод айлаб,
Манга киргач муборакбод айлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 22.

**МУБОРАКБОДЛИҒ** — муборакбодлик:
Вафо хайлида ғавғо шодлиғидин,
Бир-бирига муборакбодлиғидин. *Фарҳод ва Ширин,* 33.

**МУБОРИЗ** — жангчи; баҳодир, паҳлавон:
Ашк қонида Навоийдур сўнгак жисми била,
Ул муборизким, қизил жинс ичра бўлғай жавшани.
*Хазойинул-маоний,* Iб-408;
Деди, беш-ўн мубориз секретиб от,
Менинг олимға они келтурунг бот. *Фарҳод ва Ширин,* 142;

≈ **ул-ибод** — худо бандалари учун курашувчи, халқ тарафдори:
Хожа Аҳмад Ҳаммод Сарахсий — «Қашфул-маҳжуб» соҳиби дебтурки, ул муборизул-ибод эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-114.

**МУБОШАРАТ** — яқинлик, жинсий алоқа; машғулот:
Яна бири рўзадурким, сойир халойиқ фажр тулувидин кунас ғурубиғача емак-ичмакдин ва мубошаратдин имсок қилурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-70;

≈ **қил-** — алоқа қилмоқ, яқинлашмоқ:
Ул ҳукм қилдиким, ул йил ҳеч киши хотун била мубошарат қилмасун. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-193.

**МУБОШИР** — бошқарувчи:
Мавлоно Олим... бир жамоат эл била девонбошиға қозияи арз қилди... Девонбоши бу воқеани Хожа Мажидиддин Муҳаммадки, мубошир эрди, анга ҳавола қилди.
*Мажолисун-нафоис,* 89.

**МУБОЯНАТ** — бир-биридан ажралиш, қарама-қарши туриш, бир-бири билан хусуматда бўлиш;
Инсонлиқ била алар орасида мубоянат, мусулмонлиқ била алар орасида мунозаат. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-16.

**МУБОҲ** — рухсат этилган иш, жоиз, раво:
Қилмағил қасд киши қонию нақдиға валек
Айш нақдини қадаҳ қони била англа мубоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-105;
Агарчи таом емак бўлгай ё мубоҳ амал қилмоқ керакки, ботининг холисан лиллоҳ бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-120.

**МУБОҲАСА** — баҳслашиш:
...илм талабаси улуми дин дарсиға ва мубоҳасасиға машғулдурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-115;

≈ **қил-** — баҳслашмоқ:
...зоҳир улуми таҳсилиға машғул эрмишлар, ҳарким билаким, мунозара ва мубоҳаса қилсалар эрмиш — ул кишига ғолиб бўлурлар эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-141;

**МУБОҲИЙ** — фахрланувчи, ифтихорли, сарафроз:
...шогирдликка дағи ўзумни мушарраф ва аржуманд ва мубоҳий ва сарбаланд қилдим.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-131;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Барча шаҳлар чун мубоҳийдур манга,
Исми қушлар подшоҳидур манга. *Лисонут-тайр,* 52-14.

**МУБОҲОТ** — фахрланиш; қувониш; ифтихор, фахр:

Мубоҳот учун бермак худнамолиқ ва анинг била ўзин сахий демак беҳаёлиқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-51;

≈ **айла-** — фахрланмоқ:

Ҳазл этиб дин аҳли ойини била,
Кўп мубоҳот айлаб ўз дини била. *Лисонут-тайр,* 76-11;

≈ **қил-** — қувонмоқ, фахрланмоқ:

Хитоб келдиким, «бир очниму тўйғарибсен ё бир яланғочни буткарибсен ким мубоҳот қиласен!»
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-198;

...ва дерларки, Шайх Саъдийнинг йигитлигида кўруб, хизматиға мушарраф бўлған экандур ва мубоҳот қилур эркандур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-178.

**МУБОҲОТГУНА** — фахрланиш, қувониш; ≈ **қил-** — фахрланмоқ; қувонмоқ, мақтанмоқ:

Анга ўхшарки, Хожа ўзига ул ҳадоёни иснод қилиб мубоҳотгуна қилмиш бўлғай. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-21.

**МУБРАМ** — ожиз, нотавон; собит:

Мубрам гадолар зикрида... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-32.

**МУБТАДАЛ** — ўзгариш, бошқа ҳолатга ўтиш, бадал:

Кўргач-ўқ, комилни шайёди дағал,
Ул ямон ҳолидин ўлди мубтадал. *Лисонут-тайр,* 39-6.

**МУБТАДИЙ** — янгидан бошловчи; аввалги; тажрибасиз:

...аммо таркиб ё таҳлил ё ғайриҳиким мубтадийнинг аларға ҳануз шуури йўқтурур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-47;

Мавлоно Ёрий... наққошлиққа мансуб эрди, аммо мубтадий эрди. *Мажолисун-нафоис,* 191.

**МУБТАДИЪ** — бидъатчи, бидъат тарқатувчи; динда янгилик яратувчи:

Эй Навоий, қил фано илмини яхши касбким,
Айлагайсен дафъ агар тақвий буюрса мубтадиъ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-295;

...агарчи Шайх мени мубтадиъ дебтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-165.

**МУБТАЛО** — 1. гирифтор, дучор бўлган:

Кетур, соқий, қадаҳким бенавомен,
Хумори ҳажр элига мубталомен.
*Фарҳод ва Ширин,* 151;

...алар йиллар бавосир маразиға мубтало эрдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-72;

2. ошиқ, шайдо:

Кўнгли бир шўх ҳусниға мубтало ва ҳуш ва хирад кўнгли мулкидин жало. *Маҳбубул-қулуб,* 65-66;

≈ **и дом ўл-** — тузоққа тушмоқ, илинмоқ:

Бу қушким мубталои дом ўлубтур,
Бу гулшанда анга ором ўлубтур. *Фарҳод ва Ширин,* 111;

≈ **и ҳузни жовид ўл-** — абадий ғам-ҳасратга йўлиқмоқ:

Ўзларидин борча навмид ўлдилар,
Мубталои ҳузни жовид ўлдилар. *Лисонут-тайр,* 182-1;

≈ **бўл-** — 1. гирифтор, дучор бўлмоқ, тутилмоқ:

Муаммил дедиким, агар аввал танаъумни қилмаса эрди, охир бу ҳолға мубтало бўлмағай эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-98;

2. шайдо бўлмоқ, ошиқ бўлмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Шайх Рўзбеҳон... ногоҳ бир муғанния муҳаббатиға мубтало бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-100.

≈ **қил-** — гирифтор, дучор қилмоқ:

Отангни биҳиштдек маъманидин жало қилди ва йиллар хокдон ғарибистонида залил мубтало қилди. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-81.

**МУБТАЛОЛИҚ//МУБТАЛОЛИҒ** — гирифторлик, мубталолик; ошиқлик:

Они ҳақ асрасун бир ўзидекка мубталолиғдин,
Тараҳҳум айласа гоҳи ўзига мубталоларға.
*Хазойинул-маоний,* IVб-574;

Ки бу қайд ичра мубталолиқ,
Вужудум қайдидин бўлғай раҳолиқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 157;

Кадхудолиғ — қутула олмас балоға мубталолиқ, давосиз ранжға хору зор бўлмоқ ва иложсиз эмгакка гирифтор бўлмоқ. *Маҳбубул-қулуб,* 55.

**МУБТАҲИЖ** — шодмон, масрур, хушҳол:

Сизнинг ранжингиз узрини қўлгамен,
Ки андин ўзум мубтаҳиж бўлғамен.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1437.

**МУБҲАМ** — ноаниқ, тушуниб бўлмайдиган; яширин, пинҳон:

Гарчи мақсудиға мубҳамдур баён,
Қуш тилин эл кўнглига қилғил аён. *Лисонут-тайр,* 212-8;
Фаҳмиға нукта бўлмайин мубҳам,
Нуктаси ичра нукта кўп мудғам.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1063.

**МУБҲАМЛИҚ//МУБҲАМЛИҒ** — ноаниқлик, яширинлик:

Навоий, дайр пири нуктасин фаҳм этсанг, маст ўл,
Нединким асру кўп воқиъдур иш сиррида мубҳамлиқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-318;

Соқиё, май берки дардим зоҳир айлай маст ўлуб,
Ким ичим қон айлади иш сиррининг мубҳамлиғи.
*Хазойинул-маоний,* IIб-636.

**МУВАДДАТ** — дўстлик:

Неки мен дедим муҳаббатдин эди,
Барча ихлосу муваддатдин эди.
*Лисонут-тайр,* 191-8; қ. **МАВАДДАТ.**

**МУВАЖЖАҲ** — маъқул; мақбул, важҳли; ёқимли:

Киши била ногаҳ савол этмасун,
Саволин муважжаҳ хаёл этмасун. *Вақфия,* 715;

Мир Ҳайдар Мажзуб... муважжаҳ сўзлайдурганда аросида сўзи паришон бўлур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 40.

**МУВАЗЗАФ** — вазифаси белгиланган; таъминланган; ≈ **бўл-** — вазифали бўлмоқ; тайинланмоқ:

...ва ҳар дарс ҳалқасида ўн бир толиби илмким, муваззаф бўлғайлар — таъйин қилилди. *Вақфия,* XIII-171.

**МУВАЗЗАЪ** — тақсим қилинган; ≈ **қил-** — тақсим қилмоқ:

...ўз тавқиъоти била мувazzаъ қилиб, бу биқоъға мухаллад ва муаббад вақф бўлғанини муқарар ва муайян қилдилар. *Вақфия,* XIII-180.

**МУВАЛЛАҲ** — шайдо, ҳайрон қолдирувчи, ақлни олувчи:

Ул мувallаҳ чархким, совурди ақлим хирманин,
Бу қуюндин қайси бир хирманки барбод ўлмади.
*Хазойинул-маоний,* IVб-624.

**МУВАСВАС** — васвасага солувчи, васваса қилувчи:

Мувасвасики маошини ақл ила туздунг,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Фано йўлида аядинг берурга ақл маош.
*Хазойинул-маоний*, Iб-260.

**МУВАФФАҚ** — эришган; етишган; бахтли, омадли:
Мавлоно Ҳалокий... зиҳи муваффақ бандаики улдур.
*Мажолисун-нафоис*, 117;

≈ **бўл-** — эришмоқ:
Муваффақ ўлмаса тавфиқ ила эмас мумкин,
Ўз ихтиёрини қўймоқ ўз ихтиёри била.
*Хазойинул-маоний*, Iб-571.

**МУВАШШАҲ** — зийнатланган, безалган:
...бу маҳдудотни ўз сижиллоти била мувашшаҳ ва ўз тавқиъоти била муваззаъ қилиб, бу биқоъға мухаллад ва муаббад вақф бўлғанини муқаррар ва муайян қилдилар.
*Вақфия*, XIII-180.

**МУВАҲҲИШ** — ваҳшатга солувчи, мудҳиш; қўрқинчли:
Нодоннинг муваҳҳиш ҳарзаға бўғзин қирмоғи — эшакнинг жиҳатсиз қичқирмоғи. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-59.

**МУВОЗАБАТ** — киришиш; пайдар-пай қилиш:
Аларға кўнгул зикри сабақи йигитликда Хожаи Хизрдин бўлубтур ва ул сабаққа мувозабат кўргузубтурлар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-125.

**МУВОЗАНА** — тенглаштириш, баробарлаш; муқояса; ≈ **қил-** — солиштирмоқ, тенглаштирмоқ:
Тенгри дўстларидин бири била суҳбат тутса, ўз ҳолидин воқиф бўлсун ва суҳбат замонини ўзга замон била мувозана қилсун. *Насойимул-муҳаббат*, XV-132—133.

**МУВОЗИ** — баробар, тенг, ёндош:
Манга етган балият кўпу ози,
Бори бирла бўла олур мувози. *Фарҳод ва Ширин*, 179.

**МУВОНАСАТ** — дўстлашиш, улфатлашиш, яқин муносабат; ≈ **бўл-** — дўстлашмоқ, яқин муносабатда бўлмоқ:
Ғарибму бўлур улки, анинг била мувонасате бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-76.

**МУВОСАЛАТ** — бир-бировига етишиш; васл:
Умид улким, кўнгулга кирмаган восита била ва хотирға кечмаган васила била мулоқот ҳузури ва мувосалат сурури насиб қилғай. *Муншаот*, XIII-102.

**МУВОСО** — муроса қилиш, келишиш:
Бор ишорат ангаким рифқу мувосодур иши,
Ҳар мухолиф эл ила фақрға топқан тавфиқ.
*Хазойинул-маоний*, IIб-701.

**МУВОФАҚАТ** — келишиш; ҳамфикрлик, ҳамроҳлик:
Яна туз — созни тузмакка амр қилмоғни, яна туз — икки киши орасида мувофақат солмоғни [дерлар].
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-113;

≈ **қил-** — келишмоқ:
Устод ва асҳоб ҳам мувофақат қилдилар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-142;

≈ **кўргуз-** — қўшилмоқ, бирлашмоқ:
Устод асҳоб била мувофақат кўргуздилар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-142.

**МУВОФАҚАТЛИҚ** — келишишлик, розилик:
Адосидин сўнгра арз улким, ҳеч вақти мувофақатлиқ аҳбоб бир-бири висолидин баҳра олур. *Муншаот*, XIII-92.

**МУВОФИҚ** — мос, келишган; рози:
Толиби фақр бор эсанг барча била мувофиқ ўл,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Сен киму эътироз ким аҳли замон нифоқиға.

*Хазойинул-маоний,* Iб-555;

...анинг бахти фалак мисоли китобасиға мувофиқ.

*Назмул-жавоҳир,* 24;

≈ **торт-** — мос, мутаносиб бўлмоқ:

Чун мувофиқ тортиб ул созу наво,
Зуҳру буржидин қилиб этмак наво. *Лисонут-тайр,* 169-21;

≈ **туш-** — тўғри келмоқ; мос келмоқ:

Юсуф алайҳис-салом айтти: Тенгри таоло тақдири менинг тақририм била мувофиқ тушубтур, боқий сиз билурсиз.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-203.

**МУВОФИҚЛИҒ** — яқинлик:

Вале икки дарвешнинг ҳиммати,
Мувофиқлиғи юмну хосияти.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1318.

**МУДАВВАР** — юмалоқ, доира, ғилдирак шаклли:

Ҳола ул юзга мудаввар кўзгу,
Юзининг аксидур ул кўзгуда моҳ.

*Хазойинул-маоний,* IVа-303;

То фалаки мудаввар қалқониға хуршиди анвар муҳрасидин қубба бўлғай. *Муншаот,* XIII-106.

**МУДАВВИН** — девон тузувчи, тўпловчи:

Мавлоно Шиҳоб мудаввин лақаби била машҳурдур.

*Мажолисун-нафоис,* 154.

**МУДАРРИС** — дарс берувчи, мадраса муаллими:

Эй мударрис, ишқ сирри дафтари бир нуктадур,
Гарчи мингдин бир ёзилмайдур ёзиб юз минг шуруҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-110;

Хожа Хурд... Мирзо Улуғбек мадрасасининг мударрисидур.

*Мажолисун-нафоис.* 182.

**МУДАҚҚИҚ** — тадқиқот юргизувчи; диққат билан текширувчи:

Ҳикмати илоҳийким, сирридин ҳеч муҳаққиқ жониға асар ва ҳеч мудаққиқ кўнглига хабар йўқтурур.

*Вақфия,* 716;

Мудаққиқ замирида мамлу фунун,
Келиб диққат аҳли аро зуфунун.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1203.

**МУДБИР** — иши орқага кетган; бахтсиз:

Мудбири топтуқ Навоийни саломатдин йироқ,
Кўрким, ул не навъу не янглиғ жаҳонда шуҳрати.

*Хазойинул-маоний,* Iб-595;

Минг орзулари бутуб, киши бир узр ароға солса аёқдин бош мудбирсен. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-49.

**МУДДАО** — даъво қилинган нарса; хоҳиш, талаб, мақсад:

Насиби анинг бир аёқ ош эрур бас,
Агар ганжи Қорун эрур муддаоси.

*Хазойинул-маоний,* Iа-479;

≈ **айла-** — хоҳламоқ, мақсад қилмоқ:

Эй боди сабо, агар ҳаво айлагасен,
Гулшанға етарни муддао айлагасен.

*Хазойинул-маоний,* Iб-766.

**МУДДАТ** — вақт; вақт ва замоннинг маълум бир қисми:

Баҳромнинг замони ва муддати уч йилу уч ой эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-317;

Ҳар кимга хирад тариқининг нисбати бор,
Давлатқа агар етса анинг муддати бор.

*Назмул-жавоҳир,* XV-47;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ е — бир қанча вақт:
Орази ҳажрида бўлмиш тийра кўнглум кишвари,
Муддате бўлдики, кўрмайдур ёруғлуғ бу савод.
*Хазойинул-маоний*, IVб-122;

≈ и мадид — узоқ муддат:
...ва дебтурларки, муддати мадид Байтул-муқаддасда ва Шом билодида саққолиқ қилибтур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-171-172.

**МУДДАИЙ** — даъво қилувчи, даъвогар; рақиб:
Муддаийлар бетараҳҳум, ёр бепарво басе,
Ҳам алар кўп зулм этарлар, ҳам бу истиғно басе.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-323;

Бу сўзлардин хасм мундоқ билмасун ва муддаъий бу навъ гумон қилмасун. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-121.

**МУДИР** — 1. айлантирувчи, айлантириб юргизиб турувчи; идора қилувчи:
Ғам туни саргашта бошим ҳам сипеҳридур мудир,
Анда кавкаб зоҳир ўлған юз уза ҳар қатра ёш.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-133;

Агар кўк суръатидин сайр этиб меҳр,
Мудири ҳардам онинг бир пари чеҳр.
*Фарҳод ва Ширин*, 30.

2. давр:
Чу бир қарн давр этти чархи мудир,
Чиқорди бу аъжубаи дилпазир.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1650.

**МУДИҚ(Қ)** — диққат билан иш қилувчи, нозикфаҳм:
Ҳар неким келса қазодин, шокир ўлмоқ шарт эрур,
Суди йўқ жуз ғусса, кимса ҳар неча бўлса мудиқ.
*Хазойинул-маоний*, IVб-315;

Тундлуққа гарчи мен эрдим муҳиқ,
Сен ҳам эрмишсен ҳарифи бас мудиқ. *Лисонут-тайр*, 137-1.

**МУДМИН** — ружуъ қилиш; қаттиқ берилиш:
Бода куфри сори бўлма мудмин,
Ҳақдин ўлди лақабинг чун мўъмин.
*Хазойинул-маоний*, IVб-702.

**МУДОВАМАТ** — давом эттириш, бирор ишни узлуксиз ишлаш; ҳамиша:
Ва чоғирки, мудовамати мужиби ғафлат ва бепарволиғдур, ани мулк ишидин фориғ қилди.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-219;

≈ қил- — давом эттирмоқ, давом қилмоқ:
Тенгри таолоға ибодат ва подшоға дуони мудовамат қилмоқ вожибдур. *Муншаот*, XIII-151.

**МУДОВО** — даво, дори-дармон; ≈ айла- — даволамоқ, муолажа қилмоқ:
Мен мудово айлайин беморинга,
Еткурай сиҳҳат париваш ёринга. *Лисонут-тайр*, 119-20;
Тилаб хилват, кириб хоқон қошиға,
Мудово айлай олмай кўз ёшиға. *Фарҳод ва Ширин*, 63.

**МУДОМ** — доимо, ҳар доим; давомли, доимий:
Ё тушта кўрай они, ё ғайрни кўрмай деб,
Кўз очмайин истармен ҳажрингда мудом уйқу.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-514;

Давлат мудом ва салтанат молокалом бўлғай.
*Муншаот*, XIII-113.

**МУДОРО** — муроса қилиш, чиқишиш, келишиш; илтифот, лутф:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Рифқ айламаги ҳар ишта авло охир
Ким, ақл далилидур мудоро охир. *Назмул-жавоҳир,* XV-28;
Ҳеч ким айлабон мудоросин,
Қила олмас эди мудовосин. *Сабъаи сайёр,* 106-4;
≈ **айла-//қил-** — 1. ўзни қўлга олмоқ:
Хираднинг пардасиға қайда ёро,
Ёшурмоқ ишқ ўтин айлаб мудоро. *Фарҳод ва Ширин,* 92;
Не ул айласа бу мудоро қилиб,
Анга ҳам бу рифқ ошкоро қилиб.
*Садди Искандарий,* 258б6;
2. келишмоқ, сулҳ тузмоқ, ярашмоқ:
Гар тутмаса ул ҳариф ўз хислатиға,
Сен лек мудоро қил анинг хижлатига.
*Назмул-жавоҳир,* XV-26;
≈ **бўл-** — хушмуомала[лик] бўлмоқ:
Валекин шиори мудоро бўлуб,
Таҳаттук йўқ андоққи Доро бўлуб.
*Садди Искандарий,* 260а17.

**МУДОҲАНА** — хушомадгўйлик; фириб, маккорлик:
Майли шахсий замири кишваридин мутаворий ва мудоҳана таррори мулояматидин соф кўнгли орий.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-18.

**МУДРАК** — тушунилган, идрок қилинган, маълум:
Насру назми ангаки мудракдур,
Назмининг пояси бийикракдур. *Сабъаи сайёр.* 91-9

**МУДҒАМ** — 1. икки ҳарфни бир-бирига бириктириб айтиш; [illegible] қилиш:
Кусуф ичра қуёшни тобиқун — наъл эттинг ой бирла,
Хирад ваҳм эттиким, ҳамжинс икки ҳарф эрур мудғам.
*Хазойинул-маоний,* IIб-397;
2. киришган, бириккан, қўшилган, яширинган:
Тилида ўн лоба бўлса музмар юзида юз ҳусну лутф мудғам,
Кўзида юз ғамза бўлса мамлу, қадиға минг нозу жилва мулсақ. *Хазойинул-маоний,* IIб-317.

**МУДҲИШ** — даҳшатли, ҳайратга солувчи:
Валекин чун бу мудҳиш хабар зайлида сиҳҳат сўзи битилиб эрди. *Муншаот,* XIII-147.

**МУЖА** — киприк:
Қиё-қиё боқиши еткуруб бағирға қилич,
Қаро-қаро мужаси еткуруб кўнгулга хаданг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-340; қ. **МИЖА.**

**МУЖАВВАЗ** — жойиз қилинган, рухсат этилган:
Юз бу оламча яратмоқ қудратинг оллинда жоиз,
Сад бекин ижод қилмоқ ўзгаларга йўқ мужавваз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-203.

**МУЖАВВАФ** — кавак, ичи бўш; ≈ **гўй** — ичи ковак тўп:
Қалқиғай ҳар сори гардун бир мужавваф гўйдек,
Ҳажр шоми тушса ашким сайлининг туғёнида.
*Хазойинул-маоний,* IIб-564.

**МУЖАВВИД** — ҳарфларни тўғри талаффуз қилиб, қоидага мувофиқ ўқувчи, қироат қилувчи:
Фақир сойи ва боис бўлдумким, ул қуръон ўқуб, ёд тутти ва хўб ҳофизи мужаввид бўлди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-63.

**МУЖАДВАЛ** — жадвалланган, жадвал тортилган; ≈ **айла-** — жадвал тортмоқ, китоб саҳифаси атрофига олтин ҳал билан чизиқ тортмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Меҳр олтунидин қазо қилиб ҳал,
Ул сафҳани айлагай мужадвал. *Вақфия,* XIII-163.

**МУЖАЛЛАД** — жилдланган, тўплам қилинган:

Ва ул қирқ мужаллад эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-213;

...мажолисда аларнинг муборак анфосидин ҳар нимаким эшитиб эрди, битиб эрди ва ул нима мужаллад бўлуб эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-179.

**МУЖАЛЛИДЛИҚ** — китоб тўпловчилик, муқовачилик касби, саҳҳофлик:

Мавлоно Фиғоний — Мир Саййид гўяндадур ва мужаллидлиқ ҳам билур. *Мажолисун-нафоис,* 121.

**МУЖАЛЛО** — жилоланган, ялтиратилган; сайқал берилган; тобон, дурахшон; ≈ **қил-** — ялтиратмоқ, жило бермоқ:

Машшотаи сунъунгдурур улким, нафас ичра,
Кун кўзгусин ақшом кулидин қилди мужалло.
*Хазойинул-маоний,* Iб-23.

**МУЖАРРАД** — якка, ёлғиз, танҳо; уйланмаган; озод:

Сайийд Жаъфар... бир қуруғ бошлиғ мужаррад киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 150;

Тариқ фаносида муфаррад ва фано тариқида мужаррад. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-89;

≈ **бўл-** — холи бўлмоқ, озод бўлмоқ:

Жаҳон раъносидин бўлғил мужаррад,
Ки қилмишлар қабул аҳли ани рад.
*Хазойинул-маоний,* IIа-395.

**МУЖАРРАДЛИҚ** — танҳолик, яккалик, ёлғизлик:

Бу жиҳатлардин мужаррадлиққа машҳур бўлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233.

**МУЖАССАМ** — гавдаланган; тасвирланган:

Бўлғуси жонон киби бўлса мужассам сурати,
Ҳулла кийса суртубон жаннат гулидин ғоза руҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-124;

Руҳдин бўлған мужассам пайкари,
Ҳусни авжи узра меҳри ховарий. *Лисонут-тайр,* 168-9.

**МУЖГОН** — киприклар:

Суртсам мужгон кафи пойингға, кўп ваҳм этмаким,
Қилмади афгор гул баргини булбул тирноғи.
*Хазойинул-маоний,* II-331;

Чу мужгоним ғамидин чиқса хўюнг,
Бўлурму бир тикон ҳар тори мўюнг.
*Фарҳод ва Ширин,* 173; қ. **МИЖГОН.**

**МУЖГОНЛИҒ** — киприкли; найзали:

Англамас булбул ичим пайконларинким, гул эмас,
Новакосо тез мужгонлиғ, муқаввас қошлиғ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-300.

**МУЖДА** — хушхабар, суюнчли хабар:

Мужда бер, эй шайхким, тортиб надомат оҳини,
Булҳаваслиқ жузв авроқини барбод айладим.
*Хазойинул-маоний,* IIа-228;

Бу муждадур анга жондин ортуқ,
Бал, ҳар неки дермен ондин ортуқ. *Лайли ва Мажнун,* 77б21;

≈ **и жон** — жуда ёқимли хушхабар:

Номангки манга муждаи жоний эрди,
Ҳижрон ғамидин хатти амоний эрди. *Муншаот,* XIII-104;

≈ **и уммид** — висол умидидан дарак:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Солиб бошига соя ҳумойи иқбол,
Еткургай анга муждаи уммиди висол. *Муншаот,* XIII-125;

≈ **еткур-** — хушхабар етказмоқ:
Ҳамул оқшом Шайхнинг зовияси эшигига бордиким, анга мужда еткургайки, чироғе ёқибтур ва замзама қиладур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-172.

**МУЖДАГОНИЙ** — суюнчи:
Эшитганлар бу ҳарфи жонфизони,
Бориб Хисравдин олиб муждагоний.
*Фарҳод ва Ширин,* 199.

**МУЖИБ** — 1. сабаб, боис:
Ҳар ерда матлубдин исе димоғингизда етса, тиланг иа талабда ўз ҳимматингиз мужиби била тақсир қилманг.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-128;

2. лозим; тарз:
Қизил тулку ёхуд қаро киш киби,
Ки бўлғай туки қатлининг мужиби.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1271;

≈ **и баст бўл-** — хурсандчиликка, хушҳолликка сабаб бўлмоқ:
Мавлоно Зиё... ҳақирул-жусса учун асҳобқа мужиби баст ҳам бўлур. *Мажолисун-нафоис,* 96;

≈ **и зарар** — зарар сабаби:
Ёмонларға лутфу карам, яхшиларға мужиби зарар ва алам.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-57;

≈ **и издиёд** — кўпайиш сабаби:
Ҳазрати Рисолат... муъжизоти бобида азизлар кутуб ва расоил битибтурларким, ул ҳазратнинг нубуватиға умматларға мужиби издиёди яқин бўлғай.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-43;

≈ **и имон** — ишонч, эътиқод боиси, сабаби:
Бу муъжиза ул элга мужиби имон бўлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233;

≈ **и итноб** — чўзилиш сабаби:
Бу достон доғи эллик-олтмиш байт борким, барчасин битмак мужиби итноб бўлур учун бас қилилди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-57;

≈ **и калоли хотир** — кўнгилга малол келиш сабаби:
Яна улким, мундин ортуқ жузъиёти арз қилилса шояд мутолаъаси мужиби калоли хотир бўлғай. *Муншаот,* XIII-133;

≈ **и мубоҳот ва тафохур** — фахрланиш боиси, фахрланса арзийдиган:
...ва бани Шайбон қабиласи насаб шарафида арабнинг кўпроқ қабойилига мужиби мубоҳот ва тафохурдур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-9;

≈ **и роҳат** — роҳат келтирувчи:
Бас, ҳукмға ризо мужиби роҳатдур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-107;

≈ **и саодати дорайн** — бахтиёрлик, бахтлилик сабаби:
Иноят қилиб дойимги дастур била ваҳйосор руқъалар била сарафроз қилилса, бу фақирнинг мужиби саодати дорайни бўлғусидур. *Муншаот,* XIII-113;

≈ **и сиҳҳат** — саломатлик боиси:
Заиф танға боиси қувват ва наҳиф жонға мужиби сиҳҳат бўлди. *Муншаот,* XIII-135;

≈ **и таажжуб** — ажаблантирувчи, таажжубга солувчи:
Паҳлавоннинг ул навъ ғариб ишлари ва ажиб зарофатлариким, табъға мужиби таажжуб ва ақлға боиси таҳайюр бўл-



www.ziyouz.com kutubxonasi

ғай — кўп эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-100;

≈ **и танаффур** — нафратланиш сабаби:

...аммо оз гуноҳға кўп сиёсат қилур жиҳатидин эл ондин мутаваҳҳим бўлдилар ва мужиби танаффур бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-226;

≈ **и танбиҳ** — танбиҳга лойиқ:

Машҳурдурким, васият қилдиким, яланг иликларнн тобутдин тошқори чиқарсунларким, олам аҳлиға мужиби танбиҳ, балки ибрат бўлғайким, оламдин илик торта тутқайлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-203;

≈ **и тараддуд** — шубҳа, иккиланиш сабаби:

≈ **и фасод** — бузилиш, йўлдан озишга сабаб:

Ва ул жаноб битиб йибордиким, бу жамоатни қатл қилмоқ шаръан ва ақлан муносиб эрмас ва қўймоғлари мулкка мужиби фасод ва хотирға мужиби тараддуддур. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-204;

≈ **и тафзиҳ** — бемаъниликка, расволикка боис, сабаб:

Агарчи бу маъно иккаласига қабиҳдур, аммо эранларға кўпрак мужиби тафзиҳдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-45;

≈ **и тафохур** — фахрланиш сабаби:

Бу хоксорға мужиби тафохур эрди — етишти. *Муншаот,* XIII-104;

≈ **и таҳайюр** — ҳайратланиш боиси:

...ўқуғувчиларға кўп мужиби таҳайюр эрди — «Хамсатул-мутаҳаййирин» тасмия қилилди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-8;

≈ **и ужб** — ғурур боиси:

Мирхонд... улвий насаб ва касрати ҳасабки барча мужиби ужб анониятдурлар. *Мажолисун-нафоис,* 145;

≈ **и ғаромат** — жарима, товон боиси:

Сўздур анга мужиби ғаромат бўлмоқ,
Тил забтидадур анга саломат бўлмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-30;

≈ **и кўп йиғламоқ** — кўп йиғламоқнинг сабаби; кўп йиғлашга мажбур қилаётган нарса:

Мужиби кўп йиғламоқ эрмиш назар пок ўлмоғи,
Ўйлаким айлар суйин афзун аритмоғдин булоғ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-316.

**МУЖИД(Д)** — тиришувчи, жиддий ҳаракат қилувчи:

Хўблар базмида жамъ ўлмоққа бор ул ой мужид,
Ҳуснин изҳор айламакка истар атрофида зид.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-119;

Хожа Ҳусайн Қирангий... ўзи мужид ва сулб ва якрўй кишидур. *Мажолисун-нафоис,* 166.

**МУЖМАЛ** — тафсилотга муҳтож; тушуниб бўлмайдиган, ноаниқ:

Бўлуб сифатингга мазҳар жамиъ махлуқот,
Алар муфассалу инсонни айладинг мужмал.
*Хазойинул-маоний,* IIб-368;

Бори гарчи поку мухайял эди,
Вале барча васфингда мужмал эди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-237,

≈ **битил-** — ноаниқ ёзилмоқ:

Дағи бу авроқта мужмал битилди, юқори мазкур бўлған биқоъға вақфи саҳиҳи шаръий қилилди. *Вақфия,* XIII-178.

**МУЖМАЛАН** — қисқа, қисқача:

Ва Баҳромнинг тахтни қўюб, мусофарат тариқи била Ҳин-



www.ziyouz.com kutubxonasi

дистонға борғанин ҳам... мужмалан баён қилади.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-220;

...вақф қилған маҳдудларким, шаҳр ва тавобиндадур, мужмалан мазкур бўлур. *Вақфия*, XIII-176.

**МУЖОВИР** — ҳамсоя; муқим:

Шайх Мушрифиддин Муслиҳ ибни Абдуллоҳ Саъдий Шерозий — сўфиянинг афозилидин эрмиш ва Шайх Абу Абдуллоҳ Хафифнинг шариф буқъасининг мужовирларидиндур.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-171;

Мусофирга андин таом, мужовирға андин ком.

*Маҳбубул-қулуб*, XIII-30;

≈ **бўл-** — турғун бўлмоқ, муқим бўлмоқ:

...ўттиз йилға яқиндурким, анда мужовир бўлуб, сулук ва тоатқа машғулдур. *Мажолисун-нафоис*, 189.

**МУЖОВИРЛИҚ** — муқимлик; ≈ **қил-** — истиқомат қилмоқ, яшамоқ:

Ва неча йил анда мужовирлиқ қилди ва андаги халқнинг кўпи мурид бўлдилар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-160.

**МУЖОДАЛА** — баҳс, баҳслашув; ≈ **қил-** — баҳслашмоқ:

Жамоати фузало билаки, анинг суҳбатида бўлур эрдилар, мутааддид мажолисда мунозара ва мужодала қилди.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-122;

**МУЖОЛАСАТ** — ҳамсуҳбатлик, ҳамнишинлик:

Ул замон анинг била мужоласат ва муколама муяссар бўлмади. *Насойимул-муҳаббат*, XV-129-130.

**МУЖОҲАДА** — саъй, ғайрат; жидду жаҳд, нафсни енгиш йўлида курашиш:

Шайх Луқмон Сарахсий — анинг ибтидода кўп мужоҳада ва риёзати бор эрмиш ва муомала ва тоати эҳтиёт била эркандур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-109.

**МУЖОҲИД** — ғози; ≈ **бўл-** — нафсини тийиб ислом поклиги учун курашмоқ:

Ҳар бири ўз шуғлиға зоҳид бўлуб,
Манъи хилоф ичра мужоҳид бўлуб.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 86.

**МУЖОҲИДОТ** — ғайратлар, курашлар, баҳслар:

Шайх Камол Хўжандий... алад-давом риёзот ва мужоҳидотқа машғул эрмишлар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-179.

**МУЖРИМ** — гуноҳкор, айбдор; жиноятчи:

Мужрими содиқ эрур узр била қобили файз,
Муъжиби зиндиқа бўлмас мутажалли файёз.

*Хазойинул-маоний*, IIб-280;

Қуйи қилса мужрим бошини уёт,
Қуйироқ ани солмағай тиғи бот.

*Садди Искандарий*, 284а3.

**МУЖРИМВОР** — гуноҳкорларча, айбдорларча:

Гар лабинг оллида даъви қилмади изҳор лаъл,
Бўйни невчун боғланиб осилди мужримвор лаъл.

*Хазойинул-маоний*, IIб-374.

**МУЖТАБО** — танлаб олинган, саралаб олинган:

Эй Навоий, чорайи дардингни қилғай улки бор
Ҳам расулу ҳам амин, ҳам мустафо, ҳам мужтабо.

*Хазойинул-маоний*, IIб-13.

**МУЖТАМИЪ** — тўпланган, жам бўлган; ≈ **бўл-** — тўпланмоқ, жам бўлмоқ:

Ишқу дарду шавқ кўнглум ичрадурлар, оҳким,
То не қилғайлар бўлуб мундоқ балолар мужтамиъ.

*Хазойинул-маоний*, IIб-295.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУЖТАНИБ** — парҳез қилувчи; нафрат қилувчи, ҳазар қилувчи:

Чун Зулайхо Юсуф алайҳис-саломни ул иштин бағоят мужтаниб кўрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202;

≈ **ўл-** — парҳез қилмоқ:

Гар мужтаниб ўлса давр аро нуқсондин,
Жудиға камоли узр билгил ондин. *Назмул-жавоҳир,* XV-43.

**МУЖТАСС** — аруз вазни баҳрларидан бири; луғавий маъноси; юлиниш. Хафиф баҳридан юлиб олинганга ўхшагани учун шундай деб аталган:

Аммо буҳур асомийси: тавил, мадид... мужтасс... *Мезонул-авзон,* XIV-143;

...мужтасс ва сариъ ва жадид ва.. мушокил биноси субоиётқадурки, анда ихтилофдур. *Мезонул-авзон,* XIV-144;

Муайян тўрт баҳрға эрдиким, ғайри солим эрдиларким, мунсариҳ ва музориъ ва муқтазаб ва мужтассдур. *Мезонул-авзон,* XIV-164.

**мужтасси [мусаммани] махбуни мақсур** — аруз вазнидаги мужтасс баҳри туркуми вазнларидан бири. Ушбу вазннинг рукнлари таркиби қуйидагича бўлади: мафоилун фоилотун мафоилун фоилон:

Мужтасси [мусаммани] махбуни мақсур
Кўнгул ҳароратин англатти оҳи дардолуд,
Уй ичра ўт эканин элга зоҳир айлар дуд. *Мезонул-авзон,* XIV-169.

**МУЖТАҲИД** — жидду жаҳд қилувчи, саъй — ғайрат кўрсатувчи; дин алломаси:

Абубакр Розий — мутафарреъ ва мужтаҳид киши эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-97;

Қофия ва радифи ул ҳазратнинг бу фанда мужтаҳид табъининг ихтироъидур. *Мажолисун-нафоис,* 236.

**МУЗ** — муз:

Жолаларким, муз ўрнида сувдадур,
Лутфи қилмиш ҳаёт суйини гум. *Хазойинул-маоний,* IV*б*-736;

Сувнинг мазаси муз била, ошнинг мазаси туз била. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-79;

**МУЗАЙЙИН** — зийнат берувчи, безовчи:

Ва Шайх Абулҳасан — музаййин. *Насойимул-муҳаббат,* XV-157.

**МУЗАЙЯЛ** — қўшимча қилинган, илова қилинган:

Агарчи борчани ул ҳазратнинг шариф исмиға мухайял ва ҳумоюн алқобиға музайял қилибмен... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-132.

**МУЗАЙЯН** — зийнатланган, безанган:

...ложарам ул бiридин гоҳи бисот бўстони ранго-ранг гуллар била музайяндурур. *Муншаот,* XIII-90;

...қулоқ била билагин самин дурлар била музайян қилибтурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-11;

≈ **бўл-** — зийнатланмоқ, безатилмоқ:

Ул ҳазратнинг ҳумоюн алқобиға рақам топибдур ва музайян бўлубтур. *Мезонул-авзон,* XIV-136;

≈ **қил-** — безамоқ, зийнатламоқ:

Музайян қилма мармар тоши бирла туфроғим бошин,
Ки кўнглум дуди Машҳад тоши айлар машҳадим тошин. *Хазойинул-маоний,* III*а*-283.

**МУЗАККИЙ** — покиза қилувчи; пок, покиза, тоза:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Музаккий руҳдин жисми намудор,
Мужаррад ақлдин шахси падидор. *Фарҳод ва Ширин,* 84.

**МУЗАККИР** — эслатувчи, ёдга туширувчи; воиз:
Фақиҳ эрди ва мажлис музаккири ва Молик мазҳабида эрди ва «Мавто»ни ҳифз қилиб эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-95;
Муртафеъ шохлар шамъ шуъласидек барглар шакли шарҳига бўстон музаккирлари мутакаллим.
*Муншаот,* XIII-91.

**МУЗАФФАР** — зафар қозонган, ғолиб; ≈ **бўл-** — ғолиб бўлмоқ:
Феруз эмас бошида афсар бўлған,
Феруздурур динға музаффар бўлған.
*Назмул-жавоҳир,* XV-40;
≈ **қил-** — зафар қозонтирмоқ, ғолиб қилмоқ:
Мусо алайҳис-салом хушҳол бўлуб қавмға буюрдиким, тенгри таоло мени Қорунға музаффар қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215;

**МУЗАХРАФОТ** — қалбаки, сохта; беҳуда:
Ва ул бу музахрафот ғururидин ул ҳазрат муборак номасин йиртти ва итоат қилмади.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-230;
≈ **и нофаржом** — сохта ва бефойда, беҳуда ва бенатижа:
Чун арабий тил ва мақол била калом ва ҳиндий алфоз била музахрафоти нофаржом, бири ғояти шараф ва улувви манзиладин... чиқтилар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107.

**МУЗАЪФАР** — заъфарланган, заъфарон; сариғ:
Очар наргис музаъфар тоси чандон,
Бўлур ул заъфарондин ғунча хандон.
*Фарҳод ва Ширин,* 48-10.

**МУЗАҲҲАБ** — зарҳалланган, тилла суви берилган:
Қазо фарроши чекти субҳнинг сиймин супургусин,
Музаҳҳаб парларин андоққи товуси ҳарам чекти.
*Хазойинул-маоний,* IIб-344;
Қуёшдек тоб уруб қасри музаҳҳаб,
Хазоний барглар гирдида кавкаб. *Фарҳод ва Ширин,* 50.

**МУЗД** — иш ҳақи; хизмат ҳақи:
Дўстлар, гулшан аро сарви равонимни тиланг,
Топибон келтурсангиз, муздиға жонимни тиланг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-356;
Ҳаммол нафис рахт ила гар урса қадам
Йўқ нафъ анга ғайри музд бир-икки дирам.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-58.

**МУЗДПАРВАР** — иш ҳақи берилишини назорат қилувчи:
Бу ишлар муқобаласида музд тилаб миннат қилмадим, балки муздпарварга миннат даги туттилар қабул этмадим.
*Вақфия,* XIII-168.

**МУЗДУР** — мардикор:
...Аммо устод ва муздур Румдин келтургай.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-215;
Ҳақдин онию муни маҳжур бил,
Музд учун иккисини муздур бил. *Ҳайратул-аброр,* 84-7;
≈ **и шабон** — хизматчи чўпон:
Минг адад қўй бирла муздури шабон,
Музд олиб қўйларға бўлмиш посбон. *Лисонут-тайр,* 131-6.

**МУЗДУРЛУҚ** — мардикорчилик; ≈ **қил-** — мардикорчилик қилмоқ:
Ва Сулаймон алайҳис-салом рўзий жиҳатидин дарё қиро-



www.ziyouz.com kutubxonasi

ғинда болиқчиларға муздурлуқ қилур эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-230.

**МУЗИЙ** — азият берувчи, қийновчи:
Мусо алайҳис-салом дуо била дафъ қилғач, куфрда музийроқ бўлуб, бани Исроилға зулм кўпрак қилурлар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-211.
Эйки бир неш етти музийдин,
Кўнглунга гарчи ўз эса, ётла. *Арбаин,* XV-57.

**МУЗИЁТ** — азият, азоб берувчилар, зарар берувчилар; **уқтулул музиёт** — азият берувчиларни ўлдиринглар:
Шаҳ ўлтурмак авлодур ул элни бот,
Ки дебдур, бани, уқтулул музиёт. *Маҳбубул-қулуб,* 15.

**МУЗИР[Р]** — зарар етказувчи:
Чу таҳқиқ айладинг ҳикмат мусирдур,
Мунгаким не муфиду не музирдур.
*Фарҳод ва Ширин,* 214.

**МУЗЛИМА** — жарима:
Шиблийнинг ходими Бакир Динаварий дебтурки вафотиға яқин Шиблий дедиким, манга бир дирам музлимадур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-95.

**МУЗЛУҚ** — музлик; ≈ **сув** — совуқ сув, муздек сув:
Бир аёқ музлуқ сув жоми Жамдурур, невчумки бор
Бир аёғ оғзирича муз ойинаи Скандари.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-707.

**МУЗМАР** — яширилган, беркитилган; дилда сақланган; пинҳон, махфий:
Лабида нутқу нутқида латофат кўрки, не янглиғ
Сувдур ёқут аро мудғам, ҳаёт ул сув аро музмар.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-85;
Музмар аёғи илгида сабо,
Оти бу маънидин ўлуб бодпо. *Ҳайратул-аброр,* 40-15.

**МУЗМАҲИЛ** — йўқ бўлиб кетувчи, ўзини йўқотувчи:
Ул йигит устоддин бўлди хижил,
Кўргач они устоди музмаҳил. *Лисонут-тайр,* 120-17;
≈ **бўл-** — йўқ бўлмоқ, ўзини йўқотмоқ:
Сабзаи хат кўргузуб, жонбахш лабдин сўз дегач,
Бўлдилар ул ҳайрат ичра музмаҳил Хизру Масиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-108.

**МУЗОАФ** — икки марта орттирилган, иккига кўпайтирилган:
Музоаф дедиким: Беринг ганждин,
Ки эл тинди буткаргали ранждин.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1361.

**МУЗОБ** — 1. эритилган:
Фалак сочти хон бошиға сиймн ноб,
Бизнинг шоҳ аёғиға лаъли музоб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-696;
2. қизил май:
Этар хорани меҳр лаъли музоб,
Қилур қатрани баҳр дурри хушоб. *Муншаот,* XIII-108.

**МУЗОД** — зиёда; ≈ **айла-** — ким ошди йўли билан савдо қилмоқ:
Навоий кўнглини кўп меҳр ила олди ул ой андоқ,
Ки олғай муштарий қаллошлар молин музод айлаб.
*Хазойинул-маоний,* IIа-40;

**МУЗОРИЪ** — ўхшаш; аруз баҳрларидан бири:
Доиранинг иккинчи баҳри музориъдур.
*Мезонул-авзон,* XIV-166;
**музориъи мусаддаси солим** — айнан: музориъ (вазнидаги) соғ-



www.ziyouz.com kutubxonasi

лом олтилик. Аруз вазнидаги «мутадорики мусаддас» баҳрига тегишли навлардан бири. Бу вазннинг рукнлар таркиби: мафоийлун фоилотун мафоийлундир:

Музориъи мусаддаси солим
Энгинг ойдур, оразинг гул, сочинг сунбул,
Булар шавқидин ичармен туну кун мул.

*Мезонул-авзон,* XIV-177;

**музориъи мусаммани ахраби макфуфи мақсур** — аруз вазнидаги музориъ баҳри туркуми вазнларидан бири. Ушбу вазннинг рукнлар таркиби: мафъулу фоилоту мафоийлу фоилон:

Ул шўхдин манга гаҳ эрур нозу гаҳ итоб,
Йўқ анда ихтиёр, доғи менда ижтиноб.

*Мезонул-авзон,* XIV-167;

**(музориъи мусаммани) ахраби макфуфи солим аруз ва зарб** — аруз вазнидаги музориъ баҳри туркумидаги бир вазн. Ушбу вазннинг рукнлар туркуми: мафъулу фоилоту мафоийлу фоилотун:

(музориъи мусаммани) ахраби макфуфи солим аруз ва зарб
Сендин манга таҳаммул эмас бир замон йироғлиқ,
Жон риштаси эрур чу сенинг сунбулингға боғлиқ.

*Мезонул-авзон,* XIV-167;

**(музориъи) мусаддаси ахраби макфуфи маҳзуф** — аруз вазнидаги музориъ баҳри туркуми вазнларидан бири. Ушбу вазннинг рукнлар таркиби қуйидагича бўлади: мафъулу фоилоту фаулун:

(музориъи) мусаддаси ахраби макфуфи маҳзуф
Эй хотирим ҳавоси қошингға,
Эврулгали ҳамиша бошингға. *Мезонул-авзон,* XIV-168;

**(музориъи мусаммани) макфуфи маҳзуф** — аруз вазнидаги музориъ баҳри туркумидан бир вазн. Ушбу вазн рукнлари таркиби: мафоийлу фоилун мафоийлу фоилун:

(музориъи мусаммани) макфуфи маҳзуф
Юзунгдин хижил қамар, лабингдин доғи шакар,
Манга ҳар биридин ўт, санга қилмай ул асар.

*Мезонул-авзон,* XIV-166.

**МУЗОФ** — қўшилган, зиёда қилинган; изофа қилинган; тобе, мансуб, дахлдор:

Дер эрдиларки, воиз ҳарза кўп дер, эмдиким кўрдум,
Жунуну савт мункир ҳам музоф эрмиш казофинда.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-549.

**МУЗОЯҚА** — танглик, сиқилиш, нотинчлик; шошилинчлик; сиқиқ:

...йироқ ердин ўтган авлиё саломин еткурганлар музояқаси.

*Вақфия,* XIII-175;

...бу матлаъ ҳар кишининг бўлса, маҳалли музояқа эмас.

*Мажолисун-нафоис,* 63.

**МУЗОҲИМ** — танглик келтирувчи, машаққат яратувчи:

Сафарда ёмғуру ел бўлмасун музоҳим анга,
Кўз, асра ашку кўнгул чекма оҳи сардингни.

*Хазойинул-маоний,* Iб-633;

Шаҳға ким ул мараз музоҳим эди,
Табъиға умр номулойим эди.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1026.

**МУЗОҲИР** — ёрдамчи, қўлловчи:

...ҳақиқат жамолин мажоз музоҳири мушоҳадасида муояна кўруб, беихтиёрлиғлар даст берур эркандур.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-10.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУЗТАР[Р]** — мажбур бўлган — зарар кўрган; ночор, ноилож:
Йўлунг устида ётибмен хастаи зору наҳиф,
Бир ўтарда айлагил бу бекасу музтарға раҳм.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-437;
Ҳакими ул навъ музтар кўргач они,
Тааммул айлабон мумтад замони. *Фарҳод ва Ширин,* 134.

**МУЗТАРИБ** — изтироб чекувчи, изтиробли ҳолда қолган; паришон, бетоқат, беқарор:
Исони таажжуб айлабон лол,
Ҳарён фалак узра музтариб ҳол.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 657;
≈ **бўл-** — ҳаяжонга тушмоқ, изтироб чекмоқ, беқарор бўлмоқ:
Ўқи еткачким, бўлуб жон бирла кўнглум музтариб,
Изтироб эрмас, бошоқ устида айларлар талош.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-149;
Куффор келгандин сўнгра, ул ҳолдин бағоят музтариб бўлуб, таҳқиқ қилдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-195.

**МУЗҲИК** — кулдирувчи; табассум:
Жат ва лўлининг кўпраги музҳик ҳаракоти ва туз усули.
*Маҳбубул-қулуб,* 48.

**МУЗҲИР** — зоҳир қилувчи:
Ва султонус-салотинки, мазҳари лутфи илоҳий ва музҳири анвори ҳақойиқи номутаноҳийдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-127.

**МУКАВВАНОТ** — вужудга келтирилган, вужудга келган, мавжудот, махлуқот:
Зиҳи камол ила кавнайн нақшиға наққош,
Мукавванот вужудин вужудунг айлаб фош.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-260.

**МУКАДДАР** — хираланган; занг босган; хафа, ғамгин, маҳзун;
≈ **эт-** — хира, ғамгин қилмоқ:
Мукаддар этса кўнгул шишасини зуҳд не ғам
Навоиё, келу юғул қадаҳ зилоли била.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-578.

**МУКАЙЙИФ** — кайф берувчи, кайф қиладиган:
Лабинг ҳушум олиб қон ёш юзумга тўкса, айб эрмас,
Мукайййиф лаъл майдин маст ўлур эл, чеҳра рангин ҳам.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-240.

**МУКАЛЛАЛ** — 1. безатилган нарса; зеб-зийнат берилган (олтин, дур, жавоҳир билан):
Чун фано гарди ёпар не суд тахту жоҳингга,
Кўкнинг анжумдин мукаллал атласин қилсанг дувож.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-111;
...анжум шоҳининг сарафрозлиғ тожи ул тарсиъ била мукаллал бўлғай. *Назмул-жавоҳир,* 21;
2. зийнат:
Кўк атласу бори зарҳал этган,
Анжум дуридин мукаллал этган.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 647;
3. тизилган:
Лаълу дурдин мукаллал ул дебо,
Ичида моҳпайкари зебо. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 942;
≈ **қил-** — безатмоқ, ялтиратмоқ:
Олтундинким минг гавҳар била мукаллал қилиб эрдиларким, ҳар бири чумчуқ юмуртқасича.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-229.

**МУКАММАЛ** — етук, камолотга эришган:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Шайх Саидиддин Фарғоний — ул Фарғона арбобининг мукаммали ва завқ ва виждон асҳобининг акобиридиндур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-152;

≈ **бўл-** — мукаммал бўлмоқ, тўлиқ бўлмоқ:

Юз шукрки, буқъалар мукаммал бўлди,
Вақфи бу ҳудудким, муфассал бўлди. *Вақфия,* XIII-180.

**МУКАРРАМ** — ҳурматли, муҳтарам, азиз:

Доғи Мавлоно ўз замони салотини қошида мукаррам эрди ва Тафтда хонақоҳ ва шогирдлари ва муридлари бор эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-165;

≈ **и алал-итлоқ** — улуғ ва иззатда тенги йўқ:

Муножот ул карими халлоқ ва мукаррами алал-итлоққа.
*Садди Искандарий,* 236б16;

≈ **айла-** — ҳурмат қилмоқ, эъзозламоқ:

Чекти фалак узра арши аъзам ани,
Хуршиддек айлади мукаррам ани. *Назмул-жавоҳир,* 29.

**МУКАРРАР** — такрорланган, қайтарилган, қайта-қайта қилинган; кўп марта:

Шамъингға лаган бўлғач афлок малойикдин,
Парвоналар урдилар теграngда мукаррар чарх.
*Хазойинул-маоний,* IVб-112;

Кўп келди замонанинг мукаррар субҳи,
Баракат дуридин топмади зевар субҳи.
*Назмул-жавоҳир,* XV-17;

≈ **қил-** — такрорламоқ, қайтармоқ:

...не унвон била сабт қилдиларким мукаррар қилмоқ ҳожат эрмас. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-131.

**МУКАҲҲАЛ** — сурмаланган; ≈ **кўз** — сурма суртилган кўз:

Ул кўз оллида мукаҳҳал кўзлари ҳусн аҳлининг,
Кўлга булғанған сурук девоналардур гулхани.
*Хазойинул-маоний,* IIб-592.

**МУКНАТ** — қудрат, қувват; бойлик:

Ва сўнгралар Ҳазрати Хожаға онча мукнат даст бердики, маълум эмаски, машойихдин ҳеч кимга ул даст берибтур ё йўқ. *Насойимул-муҳаббат,* XV-140;

Жаҳон ичра жаҳонким топти мукнат,
Солиб икки жаҳон аҳлиға ҳайрат. *Фарҳод ва Ширин,* 16.

**МУКОБАРА** — кибрланиш, такаббурлик, мағрурлик:

Мавлоно Саккокий... Мавлоно Лутфийнинг барча яхши шеърлари анингдуркИм, ўғурлаб ўз отиға қилибдур. Ул ерда бу навъ ўхшаши йўқ, мазасиз мукобаралар гоҳи воқеъ бўлур. *Мажолисун-нафоис,* 76.

**МУКОЛАМА** — суҳбат, музокара, мусоҳаба:

Андоқки, «муораза» ва «муқобала» ва «мушоара» ва «муколама» ва куллий бобдур ва мунда азим фавоид ҳосил.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116;

Ва арода ўткан муколама «Тоҳо» сурасида маълум бўлур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-210;

≈ **қил-** — сўзлашмоқ, суҳбатлашмоқ, гаплашмоқ:

Сулаймон алайҳис-салом ул амрдин воқиф бўлуб, анда таваққуф қилиб, ул мўрни овучиға олиб, анинг била муколама қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226.

**МУКОТАБАТ** — ўзаро хат ёзишув, мактублашиш:

Юсуф Баннонинг шогирди ва Жунайд ақронидин эрмиш ва ароларида мукотабат ва рисолат бор эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-82.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУКОФОТ** — мукофот, соврин; туҳфа:

Туну кун истама оҳимки, мукофот чоғи
Дам ила тийра бўлур шамъ доғи, кўзгу доғи.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-641;

Жуд-тиламай бермакдур, невчунки тилаб берган тилаганнинг мукофотидур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-240.

**МУКОШИФ** — кашф этувчи:

Дебтурларки, рамазонда нима ер эрмиш ва намоз қилмас эрмиш, аммо муғаййнботқа мукошиф ва мутталиъ эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-153.

**МУКРИМ** — саховатли, сахийлик қилувчи; соҳибкарам:

...не инъом топиб мукрим узриға тиллари зокир.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-32;

Мукрим эса изҳори башорат айла,
Жудиға кўра они зиёрат айла. *Назмул-жавоҳир*, XV-29.

**МУКТАСАБ** — касб қилинган, қўлга киритилган:

Дарвешлик сизга мавруслур ё муктасаб?
*Насойимул-муҳаббат*, XV-131.

**МУКТАСИБ** — касб қилувчи, ишлаб топувчи; ≈ **бўл-** — касб қилмоқ, қўлга киргизмоқ:

Хонақаҳ шайхидин этканлар риё ойини касб,
Дайр пиридин бўлунг расми фаноға муктасиб.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-57.

**МУЛ** — май, шароб:

Қон ютуб бир гул ғамидин ўлганим ёд айласун,
Гул чоғи ҳар кимки бир гулрух элидин ичса мул.
*Хазойинул-маоний*, IV*а*-205;

Нечукким ҳавздин оқиб сариғ мул,
Хазоний баргдин ёғиб сариғ гул. *Фарҳод ва Ширин*, 46.

**МУЛАВВАН** — рангланган, рангли, ранг-баранг:

Қалағай сафҳада руқъангни кўруб оқти ёшим,
Тифлдекким югурур кўрса мулавван кўпалак.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-349;

≈ **атъима** — турли-туман таомлар:

Бир кун бир улуғ киши ани уйига элтти ва мулавван атъима кўп илайига ёйди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-167;

≈ **қил-** — алвон-алвон қилмоқ, ранго-ранг қилмоқ:

...этагин оташин лаъл била мамлу ва мулавван қилибтурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-11.

**МУЛАВВАС** — ифлос, булғанч:

Котибки қулоғпойи зоғи мулаввас аёғидин манкуброқ...
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-46;

≈ **айла-** — ифлос қилмоқ, булғамоқ:

Баргин чу мулаввас айлади бум ила зоғ,
Эмди они исламакка юз ҳайф димоғ.
*Хазойинул-маоний*, I*а*-491.

**МУЛАВВАСЛИҚ** — ифлослик, нопоклик:

Ва ул тенгизлар суғолиб, бир неча кудуратосор хайдек мулаввасликқа фошлар... кўргузурлар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-25.

**МУЛАММАЪ** — ранг-баранг; гуногун; безалган, нақшин:

Эгнидаги мураққаъ — рангомезлиқ била муламмаъ.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-34;

Ул муламмаъ қалқон ҳумоюн чатрингға яшил мушаммаъ бўлсун. *Муншаот*, XIII-106.

**МУЛАХХАС** — мухтасар қилинган; хулосаланган; хулоса:

Қил фано дарси аро ўзни мулаххаски, эмас



www.ziyouz.com kutubxonasi

Суд кашфида бу маънининг ўқумоқ талхис.

*Хазойинул-маоний,* IIб-277.

**МУЛЗАМ** — сўзда енгилиб уялиб қолган; хижолатда қолган:

Агар ғуноҳим эса дарду ишқ изҳори,
Бу сўзда яхши ёмоннинг қошида мен мулзам.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-413;

≈ **бўл-** — ожиз бўлмоқ:

Ул жамоат мулзам бўлуб, фақирға аларнинг тарбият ва бу мададлари бу навъ етти. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-16.

**МУЛК** — 1. мамлакат, подшоҳлик; юрт, вилоят:

Гударз замонида анинг зулм ва таҳаттукидин хазойин холи ва мулк бузуқ эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-205;

Олғали кўнглин Навоийнинг талошур хўблар,
Шоҳлар андоқки бир мулк узра қилғайлар талош.

*Хазойинул-маоний,* IIб-148;

Ҳам мулк била адл жиҳоти бўлмиш,
Ҳам адл била мулк саботи бўлмиш.

*Назмул-жавоҳир,* XV-20;

2. мол-мулк, бойлик:

Эмас жунундин, агар тоғларда бўлса қарорим,
Ки қолди баҳри сиришким тубида мулку диёрим.

*Хазойинул-маоний,* III-416;

Олим мулкининг интиқоли бўлмас,
Шоҳ олим агар бўлса заволи бўлмас.

*Назмул-жавоҳир,* XV-44;

≈ **аҳли** — халойиқ:

Уйлаким бўлғач аён андоқ бало,
Вожиб ўлди мулк аҳлиға жало. *Лисонут-тайр,* 56-2;

≈ **и маъмур** — маъмур мамлакат; хотиржамлик:

Улуми диниядин кўнгли мулки маъмур керак.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-18;

≈ **ол-** — оламни забт этмоқ:

Чу Шопур ўтуб, Ардашер олди мулк,
Басе бийму уммид аро қолди мулк.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-216;

≈ **оч-** — истило қилмоқ:

Чун ул бу ишни англади, эл била андоқ бориштиким, борча ани тиладилар. Мулк очмоғининг жиҳати ул бўлди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-198.

**МУЛКАТ** — подшоҳлик:

Қаю бирнинг ўлғач аён навбати,
Соғиндики, жовид эрур мулкати.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-207.

**МУЛКИЯТ** — мулкка эга бўлишлик:

Эрур кўнглида ширкат орзуси,
Не ширкат, балки мулкият ғулуси. *Фарҳод ва Ширин,* 142.

**МУЛКОРО[Й]** — мамлакатга зийнат берувчи; давлатга оро берувчи:

Мағлуб ўлубон адуви кинафзойинг,
Масрур ўлғай хотири мулкоройинг. *Муншаот,* XIII-123.

**МУЛКПАНОҲ** — подшоҳ:

Арз қилиб борчани шоҳ оллида,
Додгари мулкпаноҳ оллида. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 70.

**МУЛЛО** — дин ва шариат олими; олим:

Мавлоно Риёзий... ҳам мулло ҳам ҳофиз.

*Мажолисун-нафоис,* 69.

**МУЛЛОЛИҒ** — олимлик:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мавлоно Шомий... кўп таҳсил қилиб... аммо муллолиғ отиға кирмади. *Мажолисун-нафоис,* 91.

**МУЛОЗАМАТ** — суҳбатдошлик, ҳамроҳ; машғул бўлишлик, яқинлик:

Бу фақир аҳли дарвешлар мулозаматиға кўп етибмен. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-84;

Арз улким, мулозамат муфорақати шарҳи чун варақға мужиби туташмоқ... эрди. *Муншаот,* XIII-136;

≈ **қил-** — ҳамроҳлик қилмоқ:

Хожаға мулозамат қилурлар эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-129.

**МУЛОЗИМ** — ҳамроҳ, хизматчи:

Тавқиъ етишгач айла лозим
Ким, жон била бўлғасен мулозим. *Вақфия,* XIII-163;

≈ **бўл-** — хизматкор бўлмоқ:

Шоҳға ҳар кимки, мулозим ва тобиъ бўлғай, иши ва тaври шоҳ ишиға мушобиҳ воқеъ бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-17.

**МУЛОИБ** — ўйновчи; найрангбоз; ҳийлагар:

Бу арсада қаю мансуба дафъини қилайин,
Солур сипеҳри мулоиб чу ҳар дам ўзга ўюн. *Хазойинул-маоний,* IIа-253.

**МУЛОЙИМ** — юмшоқ табиатли, ёқимли; ҳалим; муносиб, мувофиқ:

Бас баҳодирваш эрур, лекин мулойим ҳам эрур,
Ким Навоий кўнглига тушмиш анинг васвоси чўх. *Хазойинул-маоний,* IVб-115;

Улким эрур суруди зоти киби мулойим,
Бошида йўқ саримў қуллуқдин ўзга қойим. *Муншаот,* XIII-143;

≈ **туш-** — ёқмоқ:

Ва Яъқуб алайҳис-саломнинг суҳбати Лайёнға мулойим тушти. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**МУЛОЙИМЛИҒ** — хушхулқлик, мулойимлик:

...султони соҳибқирон мажлисида айтурларким, анинг мулойимлиғ ва хушояндалиғи васфқа сиғмас. *Мезонул-авзон,* XIV-180.

**МУЛОСИҚ** — ёнма-ён, ёпишган; ≈ **айла-** — ёпиштирмоқ, киргизмоқ:

Пажмурдаға жон мулосиқ айлаб,
Афсурдани зору ошиқ айлаб. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 754.

**МУЛОЯМАТ** — мулойим табиатлик, юмшоқлик; мувофиқлик, муносиблик:

Яна тиб ва ҳикматға кўп мулоямати бор эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-94;

Замона аҳлики давлат чоғи қулунгдурлар,
Мулоямат яна кўп қилма ул дараклар ила. *Хазойинул-маоний,* IVб-556;

Ул фанда ғояти мулоямат ва ниҳояти маҳоратдин қушбегилик мансабиға етибтур. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-75;

≈ **и табъ** — юмшоқ табиатлик:

...анда ҳазрати султонус-салотин мулояматн табъ ва маҳорати зеҳнларин шарҳ этмак... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-131.

**МУЛОЯМАТОМИЗ** — ширин сўзлик, мулойимлик, хуштабиатлик:

Бу навъ ваҳшатангиз чиндин бўл йироқки, мулояматомиз ёлғон андин яхшироқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-65.

**МУЛОҚИЙ** — мулоқот қилиш, учрашув, кўришув, ёндош:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ҳусннинг зоти истиғноси шарҳидаким, то шаммае андин боқийдур, ишқ аҳлиға ажз ва забунлуқ мулоқийдур.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 693.

**МУЛОҚОТ** — учрашиш, кўришиш:

Йўқ бодаи васл оби ҳайвон ул эмиш,
Аҳбоб мулоқоти дема жон ул эмиш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-755.

**МУЛОҲАЗА** — ўй, фикр, андеша:

...форсий алфоз айб ва ҳунари мулоҳазаси идрокида табъим ўзин солмайдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-126;

≈ **қил**[ил]- — мулоҳаза қилинмоқ, ўйламоқ, фикр қилинмоқ:

Кетти улким (фоилотун) сендин ором (фоилотун) истагаймен, (фоилотун) эй кўнгул (фоилун) ким мулоҳаза қилилса бу мисраъда ўн тўрт ҳарфи тақтиъ қилурда хориж бўлур.

*Мезонул-авзон,* XIV-151.

**МУЛОҲИЗ** — мулоҳаза қилувчи, ўйлаб иш кўрувчи:

Гар ёрнинг аҳволиғадур ёр мулоҳиз,
Оз ҳам ҳуш эрур, бўлмаса бисёр мулоҳиз.

*Хазойинул-маоний,* IVб-289;

≈ **бўл**- — фикрга тушмоқ, ўйламоқ:

...муҳофиз ва ўз афъолиға мулоҳиз бўлғай.

*Муншаот,* XIII-144.

**МУЛСАҚ** — ёпишган, қўшилган:

Тилида ўн лоба бўлса музмар, юзида юз ҳусну лутф мудғам,
Кўзида юз ғамза бўлса мамлу, қадиға минг нозу жилва мулсақ. *Хазойинул-маоний,* IIб-317.

**МУЛТАЗ** — лаззатланган, баҳра топган; роҳат қилган:

Соқий, қадаҳе тутқилу, эй турфа муғанний
Базм аҳлини қил бир неча мизроб ила мултаз.

*Хазойинул-маоний,* IIб-134.

**МУЛТАМАС** — илтимос қилинган нарса, сўралган:

Жонға лаълинг майи жомидур мултамас,
Не Хизр суйи, не жоми Жамдур ҳавас.

*Хазойинул-маоний,* IIб-229;

≈ **қил**- — илтимос қилмоқ:

Ҳорунаррашид Шайх Баҳлул суҳбатин ҳавас қилди ва ул матлуб ҳусулин мултамас қилди. *Маҳбубул-қулуб,* 167.

**МУЛТАФИТ** — илтифот қилувчи, аҳамият берувчи:

Соқий... аркони давлат қошида, балки подшоҳ ҳазратида мултафит ва мақбул эрди. *Мажолисун-нафоис,* 179;

≈ **бўл**- — аҳамият бермоқ, илтифот кўргазмоқ:

Мултафит бўл ҳолатим шарҳиғаким, бу достон
Шаҳр аро ҳар кўйнинг бошида эл достонидур.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-188;

...ва султонус-салотиннинг муборак хотирлари мунга мултафит бўлуб, андоқки, китобнинг ибтитое воқеъ бўлмиш бўлса, эътироз била ўтмагайлар. *Мезонул-авзон,* XIV-182.

**МУЛУК** — подшоҳлар:

Ва бу иш кайфияти бу эрдиким, Сулаймон алайҳис-саломким Жазира мулукидин биринким, отин Сайдун дебтурлар ва бутпараст эрди, ўлтурди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-229;

≈ **и тавойиф** — Эронда подшоҳлар табақасининг номи, ашконийлар сулоласини шу ном билан ҳам атаганлар:

Ва мулуки тавойифдин кўпин ул маққур қилиб, мулкин ол-



www.ziyouz.com kutubxonasi

ди ва ўзига мунқод қилди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-206.

**МУЛУКОНА** — подшоҳона, подшоҳларга, маликона:

Тонг отқач мулукона тартиб ила,
Анга лойиқ оройишу зеб ила.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1417.

**МУЛҲАМ** — илҳомланган; рағбатли:

Бўлуб ул чораға Фарҳод мулҳам,
Бериб шаҳ бирла хайлиға кўнгул ҳам.

*Фарҳод ва Ширин,* 83;

≈ **и ғайб** — йўқлик илҳоми; худо:

Мавлоно Али Оҳий... «Хаёл ва висол» отлиғ китобида бир байти бор, магарким, мулҳами ғайб анинг тилига ўз шеъри бобида солғандур. *Мажолисун-нафоис,* 20;

≈ **айла-** — илҳомлантирмоқ:

Хумор ўлтурмуш эрди бўлмасанг муғ дайриға озим,
Бу ишга, эй Навоий, айлади тенгри сени мулҳам.

*Хазойинул-маоний,* Iб-287.

**МУЛҲАҚ** — пайваста бўлган, ҳамроҳ бўлган:

Тасарруфлар қилиб ул навъ мулҳақ,
Ки бирдин минг бўлуб ул ишга равнақ.

*Фарҳод ва Ширин,* 45;

≈ **айла-** — пайваста қилмоқ, ҳамроҳ қилмоқ:

Афғониға мулҳақ айлабон панд,
Шояд ани айлагай забонбанд.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 798;

≈ **бўл-** — қўшилмоқ:

Мундин маълум бўлурки, ҳар кимгаки оз робитаи азизлар била бўлса, охир мулҳақ бўлур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-133.

**МУМ** — юмшоқ модда, мум:

Яна бу муъжизи бу эрдиким, зирҳгарлигига ҳожати ифрор йўқ эрдиким, темур иликида мумдек юмшар эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-222;

≈ **эт-** — юмшатмоқ:

Бўлса ишқимда қусуре кўнглини мендин совут,
Ишқим ар пок ўлса, тошдек кўнглин онинг мум эт.

*Хазойинул-маоний,* Iб-399.

**МУМАЙЙИЗ** — имтиёзли; фарқли, айирган; фаросатли, зийрак:

Чун мумаййиз хирад қилур эрди,
Хирад ул ишни рад қилур эрди.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 961.

**МУМИД(Д)** — ёрдамчи, кўмак берувчи; мададкор:

Ҳақ субҳонаҳу ва таоло бовужуди улким олам низоми ва бани одам интизомида мумидға дарбанд ва қодирға ҳожатманд эрмас эрди. *Вақфия,* 716;

≈ **и ҳаёт** — мададкор ҳаёт:

Лабингки жон берадур аҳли дард қони учун,
Навоий қониға гар майл этар мумидди ҳаёт.

*Хазойинул-маоний,* Iб-116;

≈ **бўл-** — ёрдам бермоқ, кўмак бермоқ:

Бўлуб барчаси бир-бирига мумидд,
Қилиб иш саранжомиға жаҳду жидд.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1492.

**МУМИЛ** — зерикарли, малолли:

Рафиқедур суҳбати мумил, аммо оқибати муродқа қаринлиқ.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-37.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУМКИН** — мумкин, жоиз, раво:
Бу фақирға воқеъ бўлған суубат шарҳи чун мумкин эрмас.
*Хамсатул-мутаҳайййрин,* XIV-65;
Лиқо мумкин эса учмоқ томуғдин қочмаким бўлмас,
Кишига ҳеч мақсудинг муяссар чекмайин эмгак.
*Хазойинул-маоний,* IIб-331;
≈ **йўқ** — мумкин эмас:
Эй Навоий, чун париваілларға мумкин йўқ вафо,
Қилма мундин нори гар бор эса ақлинг телбалик.
*Хазойинул-маоний,* IVб-336;
≈ **ул-вусул** — етишиш мумкин бўлган васл, имкони бор васл:
...ва мулоқот саодати мумкинул-вусулроқ эрди эркан.
*Муншаот,* XIII-102.

**МУМКИНОТ** — жами мавжудот:
...коинотқа тақаддумининг сифоти, мумкинотқа таахҳурининг исботи... *Сабъаи сайёр (Хамса),* 899.

**МУМОС** — тўқнашган, теккан, илашган; зич, пайваст:
Кирпикимдин реш бўлғай деб тахайюл ичра ҳам,
Кўзни қилмон барги гул янглиғ табонингға мумос.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-236.

**МУМТАД(Д)** — давомли, узун, чўзилган; узоқ
Етарга улча айлабдур ирода,
Замони киргуси мумтад арода. *Фарҳод ва Ширин,* 64;
...мумтад замонлар муолажа асбобин тузуб, кўп заҳматлар била анинг оз нима ўзига келгани.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 973.

**МУМТАЛИЙ** — тўла, тўлган; лиммо-лим:
Ғам билан андуҳ ғизосидин бўлубмен мумталий,
Эй Навоий, гўшаларда они зиндонимға ўк.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-342.

**МУМТАНИЪ** — ман этилган, маҳол; ≈ **бўл-** — тийилмоқ; имконсиз бўлмоқ:
Ишқ ўтин тарк этмасам носиҳ сўзи бирла не тонг,
Панд ила парвона куймактин бўлурму мумтаниъ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-295;
≈ **қил-** — ман қилмоқ:
...насиҳат била мумтаниъ қила олмай...
*Фарҳод ва Ширин,* 62, *сарл.*

**МУМТАҲАН** — имтиҳон қилинган, синалган:
Чиқмади бу қатла султондин нафас,
Мумтаҳанлар бўлдилар фарёдрас. *Лисонут-тайр,* 129-14.

**МУМТОЗ** — 1. сараланган, танланган; имтиёзли:
Ва ҳазароти олиёт маҳди улё Бикабегимки, сойир абнойи жинсдин фазл ва камол ва ақл ва ҳамида хисол била мумтоздурлар. *Хамсатул-мутаҳайййрин,* 65-66;
2. сарбаланд:
Сизинг шаҳға гарчи гунаҳ оз эрур,
Сунуфи иноятқа мумтоз эрур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1437;
≈ **бўл-** — сараланмоқ, ажратилмоқ:
Ва Ёфас ўғлоники, Абут-туркдур, тарих аҳли иттифоқи била дебтурларки, нубувват тожи била сарафроз ва рисолат мансаби била қардошларидин мумтоз бўлди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107;
...Жамшид замонидин бу вақтға дегинча жамиъи салотини комкордин мумтоз бўла олмоқ... *Назмул-жавоҳир,* 26б;
≈ **эт-** — сараламоқ, ажратмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

...Соҳибқиронлиқ лақаби била сарафроз қилибдурлар ва бемисл ва анбозлиғ васфи била мумтоз этибдур[лар].
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-127.

**МУМТОЗЛИҚ** — ажратилганлик, сараланганлик; афзаллик:

Вале чарх айлаб ситамсозлиқ,
Заволида ҳам берди мумтозлиқ.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-230.

**МУНАВВАР** — нурли, равшан, ёруғ:

Ва ғояти ҳусну жамолидин ани мунаввар дерлар эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215;

≈ **бўл-** — нурафшон бўлмоқ, ёритилмоқ:

...ҳар лаҳза умидим чароғи ўзгача тарбия машъали нуридин мунаввар бўла бошлади. *Вақфия,* XIII-164;

≈ **қил-** — ёритмоқ, ялтирамоқ:

Алар дағи ҳамул дастур била подшоҳнинг муборак дийдориға кўзларин мунаввар қилдилар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-81.

**МУНАВВИМ** — ухлатувчи:

Ҳосилим бўлди тортмоққа нағам,
Музҳику мубкию мунаввим ҳам.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1148.

**МУНАЖЖИМ** — юлдузшунос, мунажжим:

Молик айтти, аввал қайдинким мунажжимлар чин айтмиш бўлғайлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-215;

Мавлоно Қавкабий... мунажжим йигитдур.
*Мажолисун-нафоис,* 129;

Эй мунажжим, гар ул сайру сукуни хабарин,
Демасанг, ер қуйи ҳам собиту ҳам сайёра.
*Хазойинул-маоний,* IVб-562.

**МУНАЗЗАҲ** — пок, покиза:

Кўнглиники, шаръ бўлуб муназзаҳ,
Хайроти била улус мураффаҳ.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 672.

**МУНАҚҚАШ** — нақшланган, зийнатланган; нақшли:

Бу мунаққаш сақф тарихи ёзиғлиқ чун эмас,
Кўп машаққат чектим, аммо қолди мубҳам, эй рафиқ!
*Хазойинул-маоний,* Iб-240;

Бу чиний ҳуллаға бўлған рақамкаш,
Юзин бу тарҳ ила қилди мунаққаш.
*Фарҳод ва Ширин,* 31.

**МУНАҚҚАҲ** — соф, тоза; тўғри, аниқ; чуқур:

Ул ердинким, аларнинг бу фақир сори иноят ва илтифотлари бор эрди. Мусиқо ва адвор рисоласин битидиларким, бу фанда андоқ мунаққаҳ ва муфид рисола йўқтур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-59.

**МУНБАСИТ** — очиқ чеҳрали, шод, хурсанд; ≈ **бўл-** — шодланмоқ, хурсанд бўлмоқ:

Фиръавн бу ишни кўргач, мунбасит бўлуб, Мусо алайҳиссаломни Осия анинг қошидин элтиб, тарбият қилур эрди, то ўн ёшиға етти. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-208;

Агар деса эрдики, йўқтур, мунбасит бўлуб, шукур қилурлар эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-149.

**МУНГ** — қайғу, кулфат, ғам:

Ўзию бу сифат овора бўлмоқ,
Туман минг мунг аро бечора бўлмоқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 103.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУНГА** — бунга (кўрсатиш олмошининг жўналиш келишигидаги шакли):

То латофатдин лабинг шавқи тушубтур жон аро,
Гўйиёким ул мунга тандур, бу онинг жонидур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-188.

**МУНГАЛ-** — қайғурмоқ, ғамгин бўлмоқ:

Мунгалди кўнглум анингдекки, ҳазл нағмасидин
Қи элга кулгу этар, ошкор йиғлармен.
*Хазойинул-маоний,* Iа-334.

**МУНГЛАН-** — қайғуланмоқ, ғам, алам чекмоқ:

Андоқки: ...ва ёлинмоқ ва мунгланмоқ ва индамак...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**МУНГЛАШ-** — дардлашмоқ, ҳасратлашмоқ:

Иковлон мунглашиб, сўзлар қилиб ёд,
Етишгони фалакдин зулму бедод.
*Фарҳод ва Ширин,* 170.

**МУНГЛУҒ** — қайғули, ғамли:

Гар закоти ҳусн улашмак истасанг, эй кўркабой
Бил яқинким, ушбу мунглуғдек топилмас мустаҳиқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-315;

Тарабдин чиқса мунглуғ жони онинг,
Жаҳондин қолмағай армони онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 118.

**МУНГРАЙ-** — мунгли ҳолга тушмоқ, қайғу ва ҳасратга ботмоқ:

Мунграйиб андоқ синуқ кўнглум бузулурким, сипеҳр
Булъажаб ҳолимға юз минг кўз била ҳайрон бўлур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-180.

**МУНГРАШ-** — мунгли овоз чиқармоқ, мунгли йиғламоқ:

Қимса ёри бирла хуштур ғам дейишиб мунграшиб,
Ётса гоҳи чирмашиб, ўлтурса гоҳи ёндашиб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-81.

**МУНГУЗ** — шох:

Кўз азрақ, сақол сориғу тийра юз,
Чиқиб барчанинг манглайидин мунгуз.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1543.

**МУНДА** — бунда, бу нарсада; бу ерда, бу жойда:

Навоий, эмдики муғ дайри ичра сен қадаҳ ич,
Қи кўп совуғ кўрунур мунда порсолиғлар.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-183.

**МУНДАРИЖ** — дарж қилинган, зикр қилинган, келтирилган:

...борча яхшилиқ ва ёмонлиқ бу икки нима зимнида мундариждур. *Муншаот,* XIII-101;

Ёши озу камоли кўп беҳад,
Зотида мундарриж камоли хирад.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1063.

**МУНДАФИЪ** — даф этилган, қайтарилган; ≈ **қил-** — даф этмоқ, қайтармоқ:

Дўстлар, ёзғурманг ар дафъ айлай олмон ишқ ўтин,
Чора бирла ким қазо бўлғанни қилмиш мундафиъ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-295.

**МУНДИН** — 1. бундан:

Эй Навоий, эмин эрман зуҳд аро мундин нари,
Дайрни маъман қилай, гар умрдин топсам омон.
*Хазойинул-маоний,* IIб-509;

2. шу сабабдан, шунинг учун:

Одам асрорининг ижмолини қилдинг тафсил,
Мундин эркинки дединг «алваладу синву абиҳ».
*Хазойинул-маоний,* IIб-525.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУНДОҚ//МУНДОҒ** — шундай, бундай:

Деб эдинг олғум Навоий кўнглин олғач ўртадинг,
Яхшилар олмоқ ёмонлар кўнглини мундоқмудур.
*Хазойинул-маоний*, IIб-166;

Қасойиддин Амир Хисравнинг «Дарёи аброр»иким, машҳур мундоқдурки, дер эмиш бўлғай.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-122.

**МУНЖАМИД** — музлаган, қотган:

Эрни шавқида совуғ оҳу исиғ кўнглумдин ашк,
Гоҳ қон янглиғ равон, гаҳ лаъл янглиғ мунжамид.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-119.

**МУНЖАР(Р)** — бориб етган, бориб тақалган; ≈ **бўл-** — 1. бориб етмоқ, тақалмоқ:

Салтанат умурида иш ҳайратға мунжар бўлуб, борча тааммул рахналарин боғлиғ кўруб, таваккул шоҳроҳиға кирарни тақсир қилиб, боқиб қолмағайсиз. *Муншаот*, XIII-98;

Ҳар кимнинг бир севар кишиси бор эрса эрди, анинг суратин ясаб, анинг била хурсанд бўлур эрди, то бутпарастлиққа мунжарр бўлди. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-187;

2. судралмоқ; сурилмоқ:

Ул бағир қони, бу кўз ёши дурур чун офият,
Дурру лаълинг қон ила дарёға мунжар бўлди, тут.
*Хазойинул-маоний*, IIб-75.

**МУНЗАВИЙ** — узлатга чекинган, халқдан четланган, хилватга кетган:

Мавлоно Шамсуддин қойимул-лайл соимуд-даҳр эрди. Бир масжидда мунзавий эрдиким, ғайри таждиди вузуъ учун мазкур муддатда андин чиқмайдур эрди.
*Маҳбубул-қулуб*, 69;

Етиб тийра кўзларга заъфи қавий,
Бўлур уйлари кунжида мунзавий.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1423;

≈ **бўл-** — тоат-ибодатга чекинмоқ:

Хожа Алоуддин... улви ҳимматдин дунёу мофиҳоға этак силкиб мақсуд каъбасида мунзавий бўлубдур.
*Мажолисун-нафоис*, 189.

**МУНЗАЛ** — индирилган, юқоридан туширилган:

Бу номадурур каломи мунзалға адил,
Ё юққоридин ваҳй кетурди Жажраил. *Муншаот*, XIII-122.

**МУНИР** — нур сочувчи, равшан қилувчи, порлоқ:

Фалак шамъи ройи мунири анинг,
Малойик чароғи замири анинг. *Вақфия*, 716;

Агар кирса анга бадри мунири,
Кўрунуб тийраликдин қурси қийри. *Фарҳод ва Ширин*, 174.

**МУНИС** — улфат, ҳамдам, яқин дўст:

Ниёзу ажзидин ар ўлса дам-бадам, не ажаб,
Гадовашеки, анго подшоҳ эрур мунис.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-125;

Ул жаҳон паҳлавони гўштигир бўлуб, султони соҳибқирон матбуъ табъ надими мажлиси ва паҳлавон фарзанди мунис ва шамъи мажлиси бўлғай.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-93.

**МУНКАЙ-** — икки букилмоқ; эзилмоқ:

Кўриб қошида муҳибларни жамъу мен мардуд,
Мункайибон бузулур хотири паришоним.
*Хазойинул-маоний*, Iб-428.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУНКАСИФ** — тутилган (қуёш); уялган, уятга қолган; **хижолат** бўлган; ≈ **бўл-** — тутилмоқ (қуёш); хижолат бўлмоқ, уялмоқ:
Анбарин хат бирла ул юз бўлди олам офати,
Олам офатсиз эмас хуршид бўлғач мункасиф.
*Хазойинул-маоний*, Іб-322.

**МУНКИР** — инкор этувчи; рад этувчи:
...ва шайх ул сўфиларнинг самоъи униндин заҳматда эрди, самоъға мункир эрди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-143;
≈ **бўл-//ўл-** — инкор қилмоқ, рад этмоқ:
Гозур мункир бўлди. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-199;
Ваъдаи меҳру вафоға мункир ўлма, эй пари
Ким неча Мажнуну вола мен вале ёдимда бор.
*Хазойинул-маоний*, IVб-196.

**МУНОДИЙ** — нидо қилувчи, хабар берувчи, хабарчи, жарчи:
Чун ул ишни билдилар ва халойиқни мунодий била чиқардилар ва ул гавҳари ноёбни тилай бордилар.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-40;
≈ **қил-** — нидо қилмоқ, чақирмоқ:
Яна оламда шаҳру тоғу водий
Кезиб ишқ аҳлиға қилғил мунодий. *Фарҳод ва Ширин*, 193.

**МУНОЖОТ** — ялиниш, ёлвориш; худога ялиниб хитоб қилиш; ≈ **аҳли** — худога ёлвориб бирор нарсани сўровчилар:
...ва дилсўз абётим муножот аҳлиға ошуб ва ғавғо солди.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-127;
Ҳам муножот аҳлининг кўнглида бийминг беҳисоб,
Ҳам харобат аҳли жонинда умидинг беадад.
*Хазойинул-маоний*, IIб-118;
≈ **айла-//қил-** — ёлвормоқ, ялинмоқ:
Комили изҳори ҳожот айлади,
Тенгрига мундоқ муножот айлади. *Лисонут-тайр*, 205-5;
Мусо алайҳис-салом Қорун ишида ғазаб муставлий бўлуб, муножот қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-215.

**МУНОЗААТ** — низо, хусумат, уруш, жанжал:
Ва гоҳ салотин мухолафатларида ароға кирдим ва мунозаатларин мувофақатға қарор бердим. *Маҳбубул-қулуб*, 6;
...ул мунозаатни ҳажв қилди. *Мажолисун-нафоис*, 25.

**МУНОЗАРА** — мунозара, баҳс:
...«Тиғ ва қалам» мунозараси ҳам назм қилибдур.
*Мажолисун-нафоис*, 54;
≈ **қил-** — баҳслашмоқ, мунозара қилмоқ:
...зоҳир улуми таҳсилиға машғул эрмишлар, ҳар ким билаким, мунозара ва мубоҳаса қилсалар эрмиш — ул кишига ғолиб бўлурлар эрмиш... *Насойимул-муҳаббат*, XV-141.

**МУНОСАБАТ** — боғланиш, алоқадорлик, яқинлик, муносабат:
...агарчи филҳақиқат аруз буҳуриға дохилдурлар, ишорате алар сори қилмоқ холи оз муносабате эрмас эрди.
*Мезонул-авзон*, XIV-179;
Муҳаммад Солиҳ... исми муносабати била «Солиҳ» тахаллус қилур. *Мажолисун-нафоис*, 174.

**МУНОСАФА** — бирор нарсани иккига бўлиш:
Олти хушхон ҳофиздин мусаддирға йиллиқ нақда беш юз олтун, муносафа ошлиғ ўн беш юк. *Вақфия*, XIII-178.

**МУНОСИБ** — мувофиқ, лойиқ; тўғри келадиган:
Оқ уйидин ҳеч жониб ул пари қилмас ҳаво,
Не ажойиб қушқа, кўрким, не муносибдур қафас.
*Хазойинул-маоний*, Іб-259;



www.ziyouz.com kutubxonasi

...ва филвоқеъ бу байтда Навоий лафзидин Насимий лафзи муносиброқдур... *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-99.

**МУНОФИЙ** — рад қилувчи; қарама-қарши; зид, мухолиф:

Заъфи кўплуктин Навоийнинг кам ўлмас ноласи,
Не мунофийдур фиғон булбулға бўлмоғлиқ оруқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-323;

Сифотидин бири ҳар кимда камдур,
Мунофий шаҳлиғ асбобиға ҳамдур. *Фарҳод ва Ширин,* 54.

**МУНОФИҚ** — икки юзламачи:

...агар ногоҳ бегона суҳбатиға тушса, андоқ бўлғайки, мунофиқ масжидда ва гўдак мактабда ва асир зиндонда. *Насойимул-муҳаббат,* XV-149.

**МУНОФИҚШЕВА** — мунофиқликка одатланган:

Мунофиқшева золим дўстлардин
Мухолиф табъ душманлар кўп ортуқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-709.

**МУНОҚАША** — низоъ ва мухолифат; жанжал, ғавғо; ≈ **қил-** — жанжал қилмоқ:

Баъзида муноқаша қилур эрмиш ва ул ҳазратға хуш келиб, мунбасит бўлур эрмишлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-15.

**МУНСАРИФ** — кўчиш, ўзгариш:

Бўлсалар инсоф сари мунсариф,
Ажзға бўлмоқ керакдур муътариф. *Лисонут-тайр,* 192-6.

**МУНСАРИҲ** — луғавий маъноси эркин. Аруз вазни баҳрларидан бири. Аруз ва зарбида шаклан эркинлик бўлгани учун ушбу баҳр мунсариҳ деб аталган:

Мунсариҳ ва музориъ ва муқтазаб ва мужтасс ва сариъ ва жадид ва қарийб ва хафиф ва мушокил биноси субоийётқадурки, анда ихтилофдур. *Мезонул-авзон,* XIV-144.
Аммо буҳур асомийси: тавил, мадид, басит, вофир... мунсариҳ... *Мезонул-авзон,* XIV-143.

**МУНСАРИҲИ МАТВИЙ** — аруз вазнидаги мунсариҳ баҳри туркуми вазнларидан бири. Мунсариҳи матвийнинг рукнлари таркиби: муфтаилун фоилоту муфтаилун:

Аммо мунсариҳи матвий ва музориъи матвий ва макфуф ва муқтазаби матвий ва мужтасси макфуф ва махбунники, мусамманул-ажзодурлар... *Мезонул-авзон,* XIV-144.

**МУНСАРИҲИ МУСАДДАСИ МАТВИЙИ МАҚТУЪ** — аруз вазнидаги мунсариҳ баҳри туркуми вазнларидан бири. Ушбу вазннинг рукнлари таркиби қуйидагича бўлади: муфтаилун фоилоту мафъулун (мунсариҳи) мусаддаси матвийи мақтуъ:

Қўйди ғаминг дарду доғ кўнглумга,
Қўймади ишқинг фароғ кўнглумга. *Мезонул-авзон.* XIV-166.

**МУНСАРИҲИ (МУСАММАНИ) МАТВИЙИ МАЖДУЪ** — аруз вазнидаги мунсариҳ баҳри туркуми вазнларидан бири. Ушбу вазннинг рукн таркиби қуйидагича бўлади: муфтаилун фоилоту муфтаилун фоъ

Чарх яна зулму жавр айлади бунёд,
Қилди фалак ҳодисоти жонима бедод.
*Мезонул-авзон,* XIV-165.

**МУНСИЗ** — бусиз:

Кимгаким инсоф йўқ — инсон эмас,
Мунсиз атворида жуз нуқсон эмас. *Лисонут-тайр,* 133-1.

**МУНСИФ** — инсофли, одил, адолатли:

...ишқ сифотиға муттасифдур ва ламаоти пок маоний ва тарокибиға мунсифдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-42;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ўйла инсоф аҳлидин келгай бу иш,
Кимки ул мунсифдурур — билгай бу иш.
*Лисонут-тайр*, 141-14.

**МУНСИФЛИҒ** — инсофлилик, адолатлилик:
Истамаслар элдин инсоф аҳли ҳақ,
Ким аларға келди мунсифлиғ сабақ. *Лисонут-тайр*, 133-4.

**МУНТАБИҚ** — бир-бирига мувофиқ, мос:
Дафъа-дафъа дуди оҳим ҳадсиз учқун бирла кўр,
Ғам тунидек бир-бир узра чарху анжум мунтабиқ.
*Хазойинул-маоний*, IVб-315;

**МУНТАЗИР** — кутувчи, интизор бўлиб турувчи:
Демаким, ул ойға кўп муштоқсен ё мунтазир,
Иштиёқим бениҳоят, андин афзун интизор.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-83;
Мавлоно Бобоға салом қилди ва Бобо жавоб берди ва буюрдики, борғилки, Рудбор авлиё ва машойих санга мунтазирдурлар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-151.

**МУНТАСИБ** — алоқадор, тегишли; нисбатли; ≈ **бўл-** — алоқадор бўлмоқ, нисбатли бўлмоқ:
Даҳр аро шаҳлиққа ўз ҳолимни нисбат айламон,
Кўйида токим гадолиққа бўлубмен мунтасиб.
*Хазойинул-маоний*, IVб-57.

**МУНТАФИЙ** — ўчган, сўнган; ≈ **бўл-** — ўчмоқ, сўнмоқ, битмоқ, тугамоқ:
Аммо қариким, ғаризий ҳарорати мунтафий бўлмиш бўлғай, оташ анга ғариза ҳароратдин ориз бўлмай, ул сувни ичмиш бўлса, қачон андин завқ топғай.
*Ҳолоти Сайййд Ҳасан Ардашер*, XIV-85.

**МУНТАФИЪ** — фойдаланувчи, баҳра олувчи; ≈ **бўл-** — фойдаланмоқ, баҳра олмоқ:
Лазиз ва мулавван атъима анда пишарким, хосу ом андин мунтафиъ бўлурлар.
*Ҳолоти Сайййд Ҳасан Ардашер*, XIV-84;
Лабларингдин ҳар замон жонни тилармен мунтафиъ,
Мунқатиъ бўлмай нафас бўлмас умидим мунқатиъ.
*Хазойинул-маоний*, IIб-295.

**МУНТАХАБ** — танланган, сараланган:
≈ **айла-//қил-** — танлаб олмоқ, сараламоқ:
Ўн секкиз минг оламу одам яратиб айламак бир кишини офариниш дафтаридин мунтахаб. *Маҳбубул-қулуб*, 3;
Жамол авроқида ҳар нуқта бор ул юзда зоҳирдур,
Магар ул сафҳани даврон боридин мунтахаб қилмиш.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-262.

**МУНТАШИР** — ёйилган, тарқалган; ҳаммага маълум бўлган;
≈ **бўл-** — ёйилмоқ, тарқалмоқ; маълум бўлмоқ:
Атрофға мунташир бўлдиким, Жунайд сўз айтадур...
*Насойимул-муҳаббат*, XV-80;
≈ **қил-** — ёймоқ, тарқатмоқ:
Ҳар неча Шайх узр айтибтурлар, фойда қилмайдур ва Хоразмға келибтурлар ва бу тариқни мунташир қилибтур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-144.

**МУНТАҚИЛ** — ўтувчи, кўчувчи:
...валекин чун баҳор субҳининг ҳар гули қуёш гулидек гулбун сипеҳридин тулуъ этса оқибат хазон офтоб зардиға мунтақилдур. *Муншаот*, XIII-90;
≈ **бўл-//ўл-** — ўтмоқ, кўчмоқ; ўлмоқ, вафот қилмоқ:
Ва давлат ул табақадин Ашконийларға мунтақил бўлғанда,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Сосондин бир ўғул қолиб эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-207;

Ўлди ҳажридин Навоий, тушсалар бу ҳашр аро,
Тонг йўқ ўлмоқ бу сародин мунтақил Ҳизру Масиқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-108.

**МУНТАҚИМЛИҚ** — қасоскорлик, қасос олувчилик:
Чун қаҳҳорлиғ ва мунтақимлиқ баҳри муталотим бўлди эрса, бир лаҳзада Фиръавн била андоқ азим сипоҳдин осор қолмади. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-212.

**МУНТАҲИЙ** — охирга етувчи, тамомланувчи, тугалланувчи:
...ва йигитликнинг ҳар чечаги ахтар чечакларидек сипеҳр гулбунидин очилса охир субҳ асфар хазониға мунтаҳий.
*Муншаот,* XIII-90;

≈ **бўл-** — тугамоқ, тамом бўлмоқ, тугал бўлмоқ:
Умиддурки, анга мулозамат ва мудовамат имони ҳақиқийға мунтаҳий бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-132.

**МУНТАҲО** — охир, интиҳо:
Навоий айлади наътингни, вирд бўлса не тонг,
Анга каломи равон бахшу мунтаҳо алфоз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-288.

**МУНТИЖ** — натижа берувчи, натижали; боисли, сабабчи:
Ва ҳар илмда муфрид таълифлар ҳар фанда мунтиж таснифлар қилдилар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-129.

**МУНУНГ** — бунинг:
Сочингу мушк аро бор онча тафовутки, мунунг
Қисватидур янги ўксунда анинг эски саноч.
*Хазойинул-маоний,* IVб-105.

**МУНФАИЛ** — таъсирланган, ҳаяжонланган; хижолатда қолган, уялган, шармсор; хижил:
Эй, хату лаълинг қошида мунфаил Хизру Масиҳ,
Не ёшунмоқдур, гар эрмаслар хижил Хизру Масиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-108;

≈ **бўл-** — хижолат бўлмоқ:
Сулаймон алайҳис-салом ўз қилғанидин мунфаил бўлуб, афв ва мағфират тилади. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-227;

≈ **қил-** — шармсор қилмоқ, хижолатда қолдирмоқ:
Мен сени деб қилмоғумдур чун хижил,
Сен мени қилма айтиб мунфаил. *Лисонут-тайр,* 137-6.

**МУНФАК(К)** — айрим-айрим қилинган; ажратилган;
≈ **эт-** — айирмоқ, ажратмоқ, бўлак-бўлак қилмоқ:
Жузв-жузвимни фиғонким, мунфак этти тийғи ҳажр,
Бир-биридин лек ўзидур жузви лоянфак манга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-31.

**МУНФАРИД** — ягона, танҳо, ёлғиз:
...невчунки ул агарчи куч ва забардастлиқда замонининг мунфариди эркандур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-89;

≈ **бўл-** — танҳо, ягона, якка, ёлғиз бўлмоқ:
Шайх дедиким, эй носиҳа, ҳусн анга рози эмаски, ёлғуз мунфарид бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-100.

**МУНХАСИФ** — 1. тутилган, тўсилган (ой, қуёш):
Юзунгда қатрон хай касрати аросида хол,
Бириси мунхасиф ўлмиш бу хайли ахтар аро.
*Хазойинул-маоний,* IVб-27;

2. ўчган:
Дема ики шамъи мунхасифдек,
Ошиқ танида ики алифдек. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 839;

3. пинҳон, яширин:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бу муҳреки нақшин тутуб ул китиф,
Қуёш ичрадур ахтари мунхасиф.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1211;

≈ **ҳилол** — тутилган ой:
...ва бу мунхасиф ҳилоллар сайрининг суръати била бир ойға дегинча ул мартабада эрди. *Муншаот,* XIII-96.

**МУНЧА** — бунча, шу қадар:
Ҳоло, сен байт ўқуған учун мунча важд даст берибтур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 8;
Мунча мутанаввиъ шаҳр ва қуро ва жибол ва саҳро ва беша ва дарё халқиким, битилди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106.

**МУНЧОҒ** — мунчоқ:
Алоқа бориға саросар ипак,
Дуру лаълу фируза мунчоғдек.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1493.

**МУНШАОТ** — иншолар, мактублар:
...ва муншаотлари орасида мастурким, бу фақир жавоб битибмен. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-25.

**МУНШИЙ** — 1. саркотиб, котиб:
Яна улким, бекларга ва девонларға басе парвоначи ва муҳрдор ва муншийға ҳукм бўлсаким, мусулмонларнинг нишонин ортуқ тамаъ бирла кечга қўймасалар.
*Муншаот,* XIII-131;

2. Аторид (Меркурий) планетаси:
Мунший кўрубон хати саводин,
Кайвон юзиға сочиб мидодин.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 659.

**МУНШО** — ёзилган, битилган:
Исм ўлуб ул ҳужрада муншо анга,
Риштаи дур хат била иншо анга.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 63.

**МУНЪАТИФ** — қайрилган, бурилган; ≈ **қил-** — бурмоқ; қайирмоқ:
Маркиби ишқу наво мендек Навоий зинҳор,
Қил инон азмини сен майхона сори мунъатиф.
*Хазойинул-маоний,* IIб-311.

**МУНЪАҚИД** — боғланган (дўстлик алоқалари билан):
Дўстлуғ ким қилса, душманлиқ топардин даҳр аро,
Бўлмамиш гўё муҳаббат аҳли ҳаргиз мунъақид.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-119.

**МУНЪИМ** — неъмат берувчи, ризқ берувчи; саховатли:
Руқъаи эҳсондин, эй мунъим, гадо комини бер
Ким бу янглиғ ганж топмас кимса бу вайрон аро.
*Хазойинул-маоний,* IIа-17;
Не неъмат олиб мунъимдин шокир.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-32.

**МУНҚАЛИБ** — ағдарилган, тўнкарилган; ўзгарган; тескари:
Ўзумни, соқиё, соғ истамон, тутқил тўла соғар,
Ки чархи мунқалиб давронни истар инқилоб ичра.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-539;

≈ **рой** — фикри ўзгарувчан:
Ва ул мухталиф мизож ва мунқалиб рой киши эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-193.

**МУНҚАЛИБВАШ** — ўзгарган сингари:
Чу ул мулк аҳли бўлди мунқалиб ҳол,
Манга ҳам мунқалибваш бўлди аҳвол.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 578.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУНҚАСАМ** — бўлинган, тақсимланган, бўлак-бўлак бўлган:

Хавони латойифқа сўзи мунқасам,
Дурри маонийға тили мунтазам. *Ҳайратул-аброр,* 27-11;
...уч қисм била мунқасамдурур. *Назмул-жавоҳир,* 17.

**МУНҚАСИМ** — бўлувчи, тақсимловчи;
≈ **қил-** — бўлмоқ, тақсимламоқ:
Искандарнинг... ўн икки минг жазоирким, холидотдин айрудур, мунқасим қилғани... *Садди Искандарий (Хамса),* 1585.

**МУНҚАТИЪ** — (дўстлардан) узилган, кесилган, ажралган:
Мавлоно Ҳожи дарвеш ва мунқатиъ кишидур.
*Мажолисун-нафоис,* 165;
≈ **бўл-** — узилмоқ, кесилмоқ:
Бўлмиш андоқ мунқатиъ аҳли замондин улфатим,
Ким ўзум бирла чиқишмас ҳам замони суҳбатим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-411;
...ва андин сўнгра бани Исроил қавмидин мунқатиъ бўлди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-205;
≈ **қил-** — узмоқ, кесмоқ:
...ва сўл ёнларида бир санчиқ эмишки, барча атиббо ва халқ ҳаётларидин тамаъ мунқатиъ қилған эрмишлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-141.

**МУНҚОД** — муте, бўйин эгувчи, бўйсунувчи, итоат этувчи; ≈ **қил-** — бўйсундирмоқ:
Ва мулуки тавойифдин кўпин ул маққур қилиб, мулкин олди ва ўзига мунқод қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-206.

**МУНҒАЙ-** — қайғуланмоқ, букилмоқ:
...ва тушалмак ва мунғаймоқ ва танчиқамоқ...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**МУНҲАДИМ** — вайрон, хароб бўлган, қулаган; ≈ **бўл-** — вайрон бўлмоқ, қуламоқ:
Алар булуғ ҳаддиға етиб, муни тасарруф қилурдек бўлғунча, бу девор мунҳадим бўлур эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-219.

**МУНҲАЗИМ** — қочган, шикаст еган, енгилган, мағлуб:
...қавм эшитсалар, таваҳҳум ғолиб бўлур, мунҳазим бўлмағайлар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-216;
≈ **эт-** — янчмоқ, мағлуб қилмоқ:
...мухолиф черигининг зулмин мунҳазим этсун.
*Муншаот,* XIII-99.

**МУНҲАНИЙ** — эгри, қийшиқ:
Қаю енгки гардунға солса ани,
Муҳаддаб юзин айлагай мунҳаний.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1654.

**МУНҲАРИФ** — йўлдан озган, адашган; холи бўлиш, қутулиш:
Деди Ҳудҳудким: Эрурсен муътариф,
Ким ишинг бўлмиш гуноҳдин мунҳариф.
*Лисонут-тайр,* 103-3;
Бу қонундин ар бўлса иш мухталиф,
Адолат тариқи бўлур мунҳариф.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1455;
≈ **бўл-** — адашмоқ; озмоқ:
Мавлоно Анварий... гоҳи савдоси андоқ ғолиб бўлурким, мизожи сиҳҳат қонунидин мунҳариф бўлур.
*Мажолисун-нафоис,* 99.

**МУНҲАСИР** — қарашли, боғлиқ, хос, мансуб, маҳдуд:
...ва аруз аҳли ани «афоийл» ва «тафоийл» дерлар ва ул секкиз фаслға мунҳасирдур. *Мезонул-авзон,* XIV-139;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ўз борур йўлиға ҳар бир муфтахир,
Йўлни айлаб йўлиға мунҳасир. *Лисонут-тайр,* 157-17.

**МУНҲАТ** — паст, қуйи:

Сен чекиб муртафиъ ети афлок,
Мунҳат айлаб бу тийра маркази хок.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 882.

**МУНҲИЙ** — хабар берувчи, даракчи; ≈ и роз — сир очувчи, сирдан огоҳ берувчи:

Нидо еткурди ногаҳ мунҳийи роз,
Қ-эй, афсунгари афсонапардоз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-766.

**МУОВАДАТ** — қайтиш; ≈ қил- — қайтиб кетмоқ, қайтмоқ:

Мавлоно Миракий... сайр расми била Хуросонға келди. Бир неча вақт туруб муовадат қилди.
*Мажолисун-нафоис,* 192.

**МУОВИН** — мададкор, ёрдамчи:

Гар даври фалак муовин ўлғай,
Ҳар навъ билаки мумкин ўлғай.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 758.

**МУОЛАЖА** — даволаниш; илож; даво:

...атиббо ташхисида ва ҳукамо муолажасида бесомон бўлуб эрдилар. *Муншаот,* XIII-109;

Мумтад замонлар муолажа асбобин тузуб... анинг оз нима ўзига келгани. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 973;

≈ қил- — даволамоқ:

...ва асҳобидин ҳар қайсиға мараз тори бўлса эрди, кўпи ул эрдиким, ўзи муолажа қилур эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95.

**МУОЛИЖ** — муолажа қилувчи, илож қилувчи; даволовчи, табиб:

Пир нутқи кетарур ужбу риё бирла ҳасад,
Исо ўлди чу муолиж, нетар этмай амроз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-280;

Ва Мавлоно Абдуссалом Шерозий... бу заифға муолиж эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-97.

**МУОМАЛА//МУОМАЛАТ** — 1. муомала, муносабат ўрнатиш, алоқа қилиш:

Гар тийралар тақаддуми аҳли сафоға бор,
Бу нуктани муомаладин кўрма ташқари.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-702;

Ва андоқ мустаҳсан муомалаға муваффақ бўлди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-160;

Иккинчи, таваккул ва муомалат ва муҳаббат эдиким, хос қабул қилдилар ва ом йўқ. *Насойимул-муҳаббат,* XV-77;

2. савдо-сотиқ:

Тавбалариға сабаб бу бўлғандурки, бир кун атторлиғ дўкониға муомалаға машғул ва машъуф эмишлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-169.

**МУОМАЛАПАРДОЗ** — муносиб муомала, ўзига яраша яхши муомала:

Вазорат зайлучаси узра муомалапардоз қилдилар.
*Вақфия,* XIII-159.

**МУОМАЛОТ** — муомалалар, борди-келдилар:

Бу тоифанинг аъмол ва афъол ва муомалот ва риёзотидин баъзини зикр қилмоқ... *Насойимул-муҳаббат,* XV-67.

**МУОРАЗА** — баҳс, баҳслашиш, мубоҳиса:

Андоқки «муораза» ва «муқобала» ва «мушоара» ва «муко-



www.ziyouz.com kutubxonasi

мала» ва куллий бобдур ва мунда азим фавоид ҳосил.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**МУОСИЙ** — гуноҳкор:
Қодиро, ул заифи осиймен,
Ким бошимдин оёқ муосиймен.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 887.

**МУОСИР** — замондош, асрдош:
Ва Ағустус қайсар анга муосир эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-205;
...ўз муосирларининг кўпини ҳам ва ўзларин ҳам битмайдурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-41.

**МУОТАБ** — таъқиб қилинган, таънага дучор бўлган:
Шайх Имрон турмади ва дедики, муотаб кишидурмен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-104;
Биров бўлса шаҳ олинда муотаб,
Мени қилмаса ул ишда мухотаб. *Фарҳод ва Ширин,* 218.

**МУОХАЗА** — итоб, таъзир, жазолаш; кетига тушиш, суриштириш:
...ва сойир амаласидин номашруъ амре содир бўлса икки қатлағача шаръан ҳар муохазаға муставжиб бўлсалар.
*Вақфия,* XIII-179.

**МУОШИР** — ҳамдам, мусоҳиб, ҳамсуҳбат:
Муғаннийлар айлаб навосозлиқ.
Муоширлар айлаб сарандозлиқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1374.

**МУРАББАЪ** — тўртлик, тўрт бурчакли, квадрат;
≈ **ўлтур-** — чордана қуриб ўтирмоқ:
Ер натъида ўлтуруб мураббаъ,
Сўфи киби эгнида мураққаъ.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 748.

**МУРАББИЙ** — тарбияловчи, тарбиячи:
Ишқ эрур андоқ мураббийким, қилур еткач асар,
Булбул ўлғай, очса юз бир сарви гулрухсорсор.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-162;
Яна улки фазл аҳли ҳар не қилур,
Урар лоф ишни мураббий қилур.
*Садди Искандарий,* 325а5.
...ул подшоҳи ислом ҳумоюн хотирининг ғубори ва мураббий ва валинеъматнинг ва сойир азизларнинг кўнгулларининг озоридур. *Муншаот,* XIII-156.

**МУРАВВАҚ** — тиниқ; зилол; варақланган, бойитилган, тўлдирилган:
Унг илгида бир сафина, лекин бу хаста ашъоридин маҳаллао, Сўл илгида шиша ичра май, лекин ўз майи лаълидек мураввақ. *Хазойинул-маоний,* IIб-317.

**МУРАВВАҲ** — салқин, баҳаво, руҳафзо:
...ва мутаҳҳар мазорлари Нишопурдадур ва мухлис ниёзмандлардин баъзи мураввах иморат ясабтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-171.

**МУРАЗО** — касаллар, касал бўлганлар:
Жамиъ муразо ани егач, сиҳҳат топтилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-235.

**МУРАККАБ** — таркиб топган, тузилган; қўшилган:
Вофир ва комил биноси субоиётғадур: мураккаб беш мутаҳаррик ва икки сокиндин. *Мезонул-авзон,* XIV-143;
Гар «Хамса»ни этмай мураттаб,
Кимнинг яна сўз қилиб мураккаб.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 668;
≈ **айла-//қил-** — бириктирмоқ, қўшмоқ, таркиб топмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бу жавҳарларға чун иснод топти,
Мураккаб айлагач Фарҳод топти. *Фарҳод ва Ширин,* 34;
Ва мавзун калом таълифи бу арконнинг ҳеч қайсини то яна бирига мураккаб қилмағайлар, мустаҳсан тушмас.
*Мезонул-авзон,* XIV-138.

**МУРАССАЪ** — қимматбаҳо тошлар билан безалган:
Жавоҳир била мурассаъ эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-225;
≈ **қил-//эт-** — қимматбаҳо тошлар билан безамоқ, зийнатламоқ:
Мурассаъ қилма чатринг ложуварди атласин, эй шаҳ,
Гадо оллидаким бу навъ чатри осмон бўлмиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-262;
Чун «Насрул-лаолий» хазоини таржимасиға еттим,
«Назмул-жавоҳир» била маъни абкорин ҳуллаларин мурассаъ эттим. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-121.

**МУРАССАЪПЎШ** — қимматбаҳо кийимларга ўранган:
Онча ходим эди мурассаъпўш,
Ки эдилар Ахийға хизматкўш.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1009.

**МУРАТТАБ** — тартибланган, тартибга солинган; комил, мукаммал:
Жисмида аносири мураттаб,
Ким айлади пайкарин мураккаб. *Лайли ва Мажнун,* 59б14;
≈ **қил-** — тартибга солмоқ, оро бермоқ:
Англамон булбул қизиқ кўнглумудур, ё атр учун,
Ғунчасидин гул мураттаб қилди ўтлуғ мижмарин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-515.

**МУРАТТАБЛИҒ** — тартиблилик, тартибга тушганлик:
Мунда паришонлиғи нохуш қилиб,
Анда мураттаблиғи дилкаш қилиб.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 43.

**МУРАФФАҲ** — осуда, ором; хурсанд, хушдил:
Андоқки, халойиқ мураффаҳ ва рози ва мулк маъмур ва ободон бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-219;
Кўнглиники, шаръ бўлуб муназзаҳ,
Хайроти била улус мураффаҳ.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 672;
≈ **ул-ҳол** — осудалик, осойишталик:
Ва ул ернинг ободонлиғиға Яъқуб алайҳис-саломнинг авлод ва зурриёти волий ва ҳоким бўлуб, нубувват ва ҳукумат қилиб, халойиқни ўз ҳимоятларида мураффаҳул-ҳол асрарға ваъда қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**МУРАҚҚАЪ** I — дарвешлар киядиган қуроқ тўн, жанда:
Эгнидаги мурaққаъ — рангомезлиқ била муламмаъ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-34.

**МУРАҚҚАЪ** II — ямалган; ≈ **яса-** — ямамоқ, бир-бирига уламоқ: зийнатламоқ:
Ул руқъаларни мураққаъ ясаб, жадвал ва такаллуфот била табаррук йўсуни била асрабмен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-140.

**МУРАҚҚАЪПЎШ** — жанда кийган; дарвешона кийинган:
Бўлма эмин чарх даврidин мураққаъпўш деб,
Ким қуёшдин бу мураққаъ ичра ўтлуғ тоси бор.
*Хазойинул-маоний,* Iб-229.

**МУРАҒҒИБ** — рағбатлантирувчи, шавқ-завқ берувчи:
Ошно сўзлар, мурағғиб розлар,
Онча шарҳ эттилар ул дамсозлар. *Лисонут-тайр,* 171-17;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ким Қайсра илм учун мурағғиб,
Ҳар ён чу тилаттилар муаддиб.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 689.

**МУРДАДИЛЛИҚ** — кўнгил сўниклик, тушкунлик:
Ва таоло ани мурдадиллиққа мубтало қилғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-81.

**МУРДОР** — ўлимтик, ҳаром ўлган; нопок:
Хўблар тийғи етишмастин бурун бу зор ўлар,
Чин эмишким, бўлса кўп қассоб, қўй мурдор ўлар.
*Хазойинул-маоний,* VIб-178;

Бўйла мурдор ўлгуча ғафлат аро,
Ўзни ўртаб шуълаи фирқат аро. *Лисонут-тайр,* 44-13.

**МУРДОРЛИҚ** — ўлимтиклик; нопоклик:
Бериб анга ғафлат ила хорлиқ,
Ҳашв такаллум била мурдорлиқ.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 225.

**МУРЖИЪ** — қайтарувчи; мурожаат этувчи:
Ким бу дафтар назмидин кулли мурод,
Чунки мурживъ майли эрдию маод. *Лисонут-тайр,* 210-11.

**МУРИД** — толиб, хоҳловчи; бирор одамга эргашувчи; бирор шайхга қўл бериб унга эргашувчи:
Дайр пириға мурид ўлди Навоий, негаким,
Шайхул-ислом деган кимсага ислом керак.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-338;

Хожа Юсуф Ҳамадоний муридларидиндур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-168.

**МУРИДЗОДА** — муриднинг ўғли:
Мовароуннаҳр салотини ўзларин аларнинг муридзодалари ва маҳкуми ҳукми тутарлар эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-140.

**МУРИҚ(Қ)** — юмшатувчи, эритувчи (кўнгилни):
Чун Навоий риққат айлаб, назм этар шарҳи фироқ,
Фурқат аҳлиға тонг эрмас бўлса ашъори муриқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-315;

Бузургвор жадлари мазори бошида шайхул-ислом эрдилар, ваъз ва нафаслари бағоят муассир, самоъда ҳаракатлари асру мурик. *Насойимул-муҳаббат,* XV-126.

**МУРОД** — тилак, мақсад; орзу:
Ҳар киши шаръ жоддасида росихроқ тенгри таоло била пайғамбар...ға мутеъроқ ва муроди ҳосилроқ ва балиётдин эминроқ. *Муншаот,* XIII-126;
Чун бўлди собир тенгри додиға етар,
Собир киши охир муродиға етар. *Назмул-жавоҳир,* XV-51;
≈ **и ҳақ** — оллоҳ истаги, ҳақиқат:
Улким туну кун кўнгли муроди ҳақдур,
Ҳар ғуссада ороми фуоди ҳақдур. *Назмул-жавоҳир,* XV-35.

**МУРОДОТ** — муродлар, орзулар:
Тенгри таоло умру давлатингиздин бархурдор қилғай, дунё ва охират муродот ва мақосидини насиб қилғай.
*Муншаот,* XIII-110.

**МУРОЖААТ** — қайтиш, жўнаш:
Яна Марв аҳли мурожаат илтимос қилдилар ва Марвға борди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-123;
≈ **қил-** — қайта отланмоқ, жўнамоқ:
Яна Ҳирийга келди ва андин сўнгра Марв азиматиға мурожаат қилғанда, йўлда беш юз ўттиз бешда фавт бўлди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-123.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУРООТ** — бирор нарсага риоя қилиш, лутфу марҳамат; ҳурмат-эҳтиром:

Қилиб қосидқа ойини муроот,
Чиқардим чарх уза кўси мубоҳот. *Фарҳод ва Ширин,* 198.

**МУРОСО** — келишиш:

Ва ул тундхўйлуғни тарк қилиб, адолат ва муросо ва афв пеша қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-212.

**МУРОФАА** — даъво, шикоят билан қозига бориш; ≈ **и шаръий** — қонуний даъво, шикоят қилиш:

Қузоти изом мурофааи шаръий зимнида вақфият ҳукми қилиб ,...муайян қилдилар. *Вақфия,* XIII-180.

**МУРОҚАБ//МУРОҚАБА** — кузатиш, мушоҳада қилиш:

Хожа муроқаб ўлтуруб дедиларки, намозшом адосидин сўнгра ходим яна кириб деди... *Насойимул-муҳаббат,* XV-129; Чун хонақоҳ аҳли бу ҳолни кўрдилар ва дарвешлар тариқининг хилофи топтиларки, шайх тариқи хилватда зикр ва муроқаба иштиғолидин ўзга иш бўлмас эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-173;

≈ **ўлтир-** — кўз тутмоқ, нигоҳ қилмоқ, кузатмоқ:

Ҳазрати Хожа Мирға муроқаб ўлтуруб эрдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-128.

**МУРСАЛ** — элчи қилиб юборилган, элчи, расул:

Исмоил алайҳис-салом пайғамбари мурсал эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-197.

**МУРСАЛИН** — пайғамбарлар, расуллар:

Уламои исломға алардин фойдаи умид, авлиёи изом алар анфосидин мустафид, авлиёи мурсалинни аларға модиҳ билгил... *Маҳбубул-қулуб,* 59.

**МУРСАЪ** — олтин тож:

...то замона наваруси зеболиқ либоси ул мурсаъ била зийнат топқай. *Назмул-жавоҳир,* 21.

**МУРТАД(Д)** — диндан озган, диндан қайтган:

Валинеъматқа айб раво кўргучи қул, пирига муртад муриддур. *Маҳбубул-қулуб,* 119.

**МУРТАКИБ** — 1. назарга олган, кутган; эгалланган, киришган:

Ва бу авқотдаким, бу навъ риндлиқларға муртакиб эрдилар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-81;

2. қасд қилинган, жазм қилинган:

Атфол азобиға роғиб ва алар таъдибиға муртакиб.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-29;

≈ **бўл-** — қасд қилмоқ, отланмоқ; киришмоқ:

То улким, ул шариф китобни фақирға сабақ айтурға муртакиб бўлдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-46;
Чу май шуғли сори бўлуб муртакиб,
Ул ашғол ўлуб муъжиби кўп лаиб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1428.

**МУРТАФИЪ** — баланд, юксак; ≈ **бўл-** — 1. осмонга кўтарилмоқ:

Туфроғимни ел совурмай кўйидин соф ўлмади,
Бўлди бори, бор эса мендин ғубори муртафиъ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-295;

2. ўртадан кўтарилмоқ, йўқ бўлмоқ:

Ёр уйдин чиқмаса, олам кўзумга тийрадур,
Чун қуёш чиқмас, жаҳондин муртафиъ бўлмас зулам.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-401;

≈ **кўр-** — орадан кўтармоқ, йўқ деб ўйламоқ:

...ул сифотидин зоти айният мушоҳада қилиб, сабабни мутлақо орадин муртафиъ кўруб, кўзлариға мусаббибдин ўзға



www.ziyouz.com kutubxonasi

нима келмаган жиҳатдин бетоқат бўлиб...
*Хамсатул-мутаҳайийрин,* XIV-12.

**МУРТОЗ** — риёзат билан нафсини тийган, ўзини ушлаган:
Бировки амр хилофидин айлагай эъроз,
Агар улус шоҳидур йўқ анинг киби муртоз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-294;
Бағоят муртоз киши эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-180.

**МУРУВВАТ** — одамгарчилик, сахийлик; лутфу эҳсон; инсоф:
Ва бу халойиқдин кўпи андоқ эрдиким, борур чоғларида Паҳлавон мурувват ва карамидин йўл харжиси ва баъзи дарвешона либослар ва табаррукларға ҳам мустафид бўлуб эрдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-96;
Дин аҳли била расми ухувват йўқ анга,
Ул кимсада йўқ динки, мурувват йўқ анга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-49.

**МУРУР** — юриш, кечиш, ўтиш:
Ганж узра аёғингға мурур ўлди ғурур,
Гулгашт эта гулшанда ҳузур ўлди ғурур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-30;
≈ **айла-** — ўтмоқ:
Бақо дашти нечук қатъ ўлмасун айлаб мурур айём,
Ки ҳар манзил анга бир кундурур, ҳар дам анга бир гом.
*Хазойинул-маоний,* IIб-421;
≈ **и айём ўт-** — бир қанча кунлар ўтмоқ:
...мурри айём ўтуб, аларнинг назми ҳар синф шеърдин оламнинг золининг қулоқ била билагин самин дурлар била музайян ва жайб била этагин оташин лаъл била мамлу ва мулавван қилибтурлар. *Хамсатул-мутаҳайийрин,* XIV-11.

**МУРШИД** — йўл бошловчи, раҳбар; пир, эшон:
Дарҳол тажрид қилди ва бир муршид талабиға мусофир бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-143;
≈ **и комил** — тариқат пири:
Ҳар не ҳақ амрини дер муршиди комил, они қил,
Гар сифотуллоҳ аро ўзни тиларсен мавсуф.
*Хазойинул-маоний,* IVб-308;
≈ **и мукаммал** — камолатли, улуғ шайх:
Ул жумладин будурким, орифи комил ва муршиди мукаммал мавлоно Фахриддин Луристоний...
*Хамсатул-мутаҳайийрин,* XIV-9;
≈ **и муқтадо** — пешво, тўғри йўлга йўлловчи:
Мавлоно Буружуйи... басе толибларға муршиди муқтадо эрди. *Мажолисун-нафоис,* 54;
≈ **и огоҳ** — ҳар тарафдан хабардор йўлбошчи:
Билғач ани муршиди огоҳдин,
Ҳукми жулус ўлди анга шоҳдин. *Ҳайратул-аброр,* 136-16.

**МУРШИДИЙ** — йўл бошловчи, эшон, пир:
Дунё ва охиратни бир оҳ ила ўртаган пок ошиқлар имоми ва мулк ва малакутда сойирлар шайхул-исломи ҳазрати муршидий ва маҳдумий нурул — миллати вад-дин Абдурахмон Жомий...дур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-43.

**МУРҒ** — қуш, парранда; ≈ **и шабовез** — афсонавий ҳаққуш (ривоятларга қараганда то саҳаргача ҳақ-ҳақ деб сайрар эмиш):
Чу фарёд айлабон мурғи шабовез,
Чекиб ул доғи дор афсонасин тез. *Фарҳод ва Ширин,* 160.

**МУРҒОБИ** — ўрдак:
...ва алдалдаға ва алапака ва боғчол ва бу йўсунлуқ дер-



www.ziyouz.com kutubxonasi

ларки, етмиш навъ бўлурким, сорт борисин мурғоби-ўқ дер.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-115.

**МУСАББИБ** — сабабчи, сабаб яратувчи, сабаб қилувчи; оллоҳ:

Гўйиё они сабаб қилди мусаббаб не учун,
Ким анга бу қилмоғидин не зиёндур, не осиғ.
*Хазойинул-маоний*, Iб-313;

...кўзлариға мусаббабдин ўзга нима келмаган жиҳатидин бетоқат бўлиб, ҳарне ул изтиробда аларға ишқ шиддатидин ва шавқ суубатидин юзланса эрди...
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-12.

**МУСАВВАДА** — бирор ёзувнинг биринчи нусхаси, қоралама:

Узум битиб жайбимға солған мусаввадада мавжуд эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-99;

«Ажаб сўз айттинг, биз бу уч-тўрт кунда бу қасидасин ўқуб, хушҳол бўлуб, ғоят хуш келгандин жавоб ҳам айтибмиз»,— деб мусаввадани бир худранг варақда чиқариб, фақирнинг илигиға бердиларким: «Ўқуб кўр».
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-24.

**МУСАВВАР** — тасвирланган, гавдаланган; намоён:

Қачон ул руҳи мусавварки симоъ ичра кирар,
Эврулур бошиға қудс амкинасидин арвоҳ.
*Хазойинул-маоний*, IVб-107;

≈ **эт-** — ёзмоқ:

Толеъим гар муяссар этгай эди,
Улча килким мусаввар этгай эди. *Сабъаи сайёр*, 209-6.

**МУСАВВИР** — рассом, наққош, сураткаш; тасвирловчи:

Мусаввирким қошинг чекти, ушатти хома нақш аҳли,
Киши даъви не навъ этғай биров бу нав ё чекса.
*Хазойинул-маоний*, Iб-580;

Мусаввирки, муваҳҳишдур, суратининг ямони, ўз тасвирида Абдулҳайдур ва Моний. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-46.

**МУСАДДАС** — 1. ҳар олти қатори бир радифда ёзиладиган шеър:

Мусаддас айтилгандин сўнгра подшоҳ ҳазратлари эҳсон ва таҳсинлар қилиб мусаввадасин алар хизматлариға йибордилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-60;

Вофир ажзоси мусаддасда олти қатла «мафоъилотун», андоққим... *Мезонул-авзон*, XIV-143;

2. олтилик, олти қиррали:

Не мижмардур, тўла ахгар вале ул мижмар андоми,
Эрур сунъ илгидин гоҳе мусаддас, гаҳ мусамман ҳам.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-409;

3. олти бандли:

Боғчасин даҳрнинг эттинг назиҳ,
Панжараси бўлди мусаддас гириҳ. *Ҳайратул-аброр*, 8-12.

**МУСАДДИР** — чиққан, пайдо бўлган; бошчи, бошловчи:

Олти хушхон ҳофиздин мусаддирға йиллиқ нақда беш юз олтун, муносафа ошлиғ ўн беш юк. *Вақфия*, XIII-178.

**МУСАДДИЪ** — ташвиш, дардисарлик боиси; қийинчиликка солган, малол келтирган, бош оғритган; ≈ **бўл-** — қийинчиликка солмоқ, малол келтирмоқ:

Сизға бу сўзларни айтмак эҳтиёж эрмас, аммо айтмакдин нуқсони ҳам йўқ жиҳатидин мунча сўзга мусаддиъ бўлулди. *Муншаот*, XIII-103.

**МУСАЖЖАЛ** — муҳрланган, қарор қилинган; қайд этилган:

...мукаррар айтилибдур ва қузот сижиллоти била мусажжал. *Вақфия*, XIII-176;

≈ **бўл-** — муҳрланмоқ, қарор қилинмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Секкиз юз эдию сексон олти таърих,
Вақфияси ул кунки мусажжал бўлди. *Вақфия*, XIII-180.

**МУСАЙЛАМА** — ≈ **и каззоб** — пайғамбарлик даъво қилган ёлғончи киши:

Ёлғончи худнамо ноиб нисбати мусайламаи каззоб миллати нубувват туҳматин ўзиға солған Жибрил ва ваҳийдин дегани бари ёлғон. *Маҳбубул-қулуб*, 11.

**МУСАЙҚАЛ** — сайқалланган, жилоланган:

Мусайқал тахта тош узра қозилған,
Ниҳоний ганж аҳволи ёзилған. *Фарҳод ва Ширин*, 72;

≈ **айла-** — сайқалламоқ:

Мусайқал айлабон кўзгу масаллик,
Ки анда юз кўрунуб су масаллик. *Фарҳод ва Ширин*, 119.

**МУСАЛЛАМ** — тобе бўлган, таслим бўлган:

Эй мусаллам санга ҳар яхши сифот,
Бу сифотинг била йўқ сен киби зот.
*Хазойинул-маоний*, IVб-93;

≈ **бўл-** — таслим бўлмоқ, бўйсунмоқ:

Ул жумладин бири шеърдурким, борча аснофин ул навъким, ҳар синфидаким биров саромад ва мусаллам бўлғандур. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-11;

≈ **и каззоб** — ёлғондан бўйсунган:

Ёлғончи худнамо ноиб нисбати мусаллами каззоб миллати, нубувват туҳматин ўзига солған... *Маҳбубул-қулуб*, 11;

≈ **тут-** — бўйсундирмоқ:

То тенгри эрур боқию олам фоний,
Тенгри тутсун санга мусаллам они. *Муншаот*, XIII-149.

**МУСАЛЛАМЛИҚ** — топширишлик, таслим бўлишлик:

Манга бўл ёрким, ишқ аҳли бирла чарх эли ичра,
Муқаррарлиғ манга етти, санга тегди мусалламлиқ.
*Хазойинул-маоний*, IVб-318.

**МУСАЛЛИЙ** — номоз ўқувчи; ≈ **бўл-** — номоз ўқимоқ:

Ибодатингға янги ой бўлуб ҳам ўлди мусаллий,
Сипеҳр атласидин солибон ҳавоға мусалло.
*Хазойинул-маоний*, IIб-8.

**МУСАЛЛАТ** — ғолиб бўлган; назоратчи; ≈ **қил-** — жазо бериш учун юбормоқ:

Ва секизинчи бало ул эрдиким, ёзий вуҳушини ва сибоъини ҳақ таоло аларға мусаллат қилдиким, азоб қилдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-211.

**МУСАЛЛО** — 1. намоз ўқийдиган жой, масжид; намозгоҳ:

Саҳарки халқ мусаллоға юз қўяр, хуш тут,
Борурға дайри фано сори тонг қоронғусин.
*Хазойинул-маоний*, IVб-460;

2. жойнамоз:

Мажнун бошини саждадин олмас эди асло,
Гар Лайли итининг жулидин топса мусалло.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-38.

**МУСАЛСАЛ** — занжирга ўхшаш, ҳалқа-ҳалқа; бир-бирига уланган:

Мусалсал сунбулининг банд-банди,
Қарору ҳуш сайдининг каманди. *Фарҳод ва Ширин*, 89;

≈ **турра** — занжирга ўхшаб ўрилган соч:

Очти савдо дафъиға сунбул мусалсал туррасин,
Оҳким, бўйнумда занжири жунун маҳкам ҳануз.
*Хазойинул-маоний*, Iб-224;

≈ **айтил-** — бирин-кетин, кетма-кет айтилмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бедилликидин телба кўнглин тилай борғанин бу ғазалда охирғача мусалсал айтилибтур. *Мажолисун-нафоис,* 212.

**МУСАММАМ** — бирор ишга қатъий қарор берилган:

Тахти хотун деган ердин азимат мусаммам бўлди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-36;

≈ **қил-** — бир ишга қатъий қарор бермоқ, жазм қилмоқ:

Мусо алайҳис-салом Шом азиматин мусаммам қилғач, бани Исроил дедиларким, бизга Аъмолиқа била урушур қувват йўқдур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-216.

**МУСАММАН** I — қимматбаҳо:

Вазъи ул тахтнинг мусамман ўлуб,
Ўртасида бировга маскан ўлуб. *Сабъаи сайёр,* 199-2.

**МУСАММАН** II — саккизлик, саккиз қиррали:

Не мижмардур, тўла ахгар вале ул мижмар андоми,
Эрур сунъ илгидин гоҳе мусаддас, гаҳ мусамман ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-715;

≈ **и маҳзуф** — аруз баҳрларидан бири:

Аммо бу латиф замонда ва шариф давронда бу сурудни рамали мусаммани маҳзуф вазниға элтиб...
*Мезонул-авзон,* XIV-180;

≈ **ул-ажзо** — саккиз қисмли (рукнли):

...муқтазаби матвий ва мужтасси макфуф ва махбунники, мусаммануд-ажзодурлар, бир доираға қўюб, ул доирани «Мухталифа» дебтурлар. *Мезонул-авзон,* XIV-145.

**МУСАННАФОТ** — тасниф қилинганлар; таълиф қилинганлар; асарлар, китоблар:

Зоҳирий ва ботиний улумға олим эрмиш ва назм ва наср кутуб мусаннафоти бор. *Насойимул-муҳаббат,* XV-174; Хожа Абдулвафойи Хоразмий... тасаввуфда яхши мусаннафоти бор. *Мажолисун-нафоис,* 8.

**МУСАННИФ** — китоб ёзувчи, муаллиф, автор:

...ва Ҳазрати Махдумким, «Нафаҳотул-унс» китобининг мусаннифидурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-126; Мавлоно Абдусамад Бадахший... маснавийгўй ва мусанниф киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 51.

**МУСАТТАҲ** — ясси, текис:

Китоб авроқидек бўлғай мусаттаҳ қолмайин даври,
Ғамим тошиға бўлса бир нафас тўққуз фалак ҳомил.
*Хазойинул-маоний,* Iб-385;
Неча мусаттаҳ эса кўзгу юзи,
Туз кўрунур шоҳиди маҳрў юзи. *Ҳайратул-аброр,* 121-27.

**МУСАХХАР** — бўйсундирилган, ҳукми остига киритилган:

Эй Навоий, ҳеч билмонким топиб мен васлини,
Ё магарким жумлаи олам мусаххардур манга.
*Хазойинул-маоний,* Iа-35;

≈ **бўл-** — бўйсунмоқ:

Жаҳон мулки мусаххар ва икки жаҳон муроди муяссар бўлғай. *Муншаот,* XIII-113;

≈ **қил-** — ўзига қарам қилиб олмоқ:

Нўширавон... Румни мусаххар қилиб, қайсарни тутуб, хирож бўйнига қўйиб, муқаррар қилибким ҳар йил бир қатла анинг даргоҳиға келгай. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-225;

**МУСАХХАРЛИҒ** — мағлублик, тасарруф қилинганлик; асирлик:

Бас туфроғ муҳарриклигда нести ҳастнамойдур ва ҳаво ҳасти нестнамой. Туфроғқа ҳаракатда мусаххарлиғдин ўзга йўқдур ҳаво илкида. *Насойимул-муҳаббат,* XV-123.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУСАХХИН** — иситувчи, қиздирувчи; сахий:

Булар бир ёну фикри бениҳоят,
Мусаххин табъ аро ул ҳам бағоят. *Фарҳод ва Ширин,* 93.

**МУСБАТ** — исботланган, исбот қилинган:

Мунсариҳнинг мусаммани солимидурки, доирага дохил эмас ва Дарвеш Мансурнинг «Аруз»ида мусбатдур. *Мезонул-авзон,* XV-164;

**МУСИБАТ** — қайғу, ғам-алам, мотам:

...ва ўтканлар била онт ичмак ёлғон нишонасидур ва мусибатқа сабр қилмоқ шамотат қилғучининг мусибати. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-238;

≈ **аҳли** — қайғу тортганлар; фалокатга учраганлар, бошига кулфат тушганлар:

Англағач қатл айлар эрди, шукрким, билмас киши
Базм ғавғоси аро аҳли мусибат шеванин. *Хазойинул-маоний,* IIIб-500;

≈ **тут-** — аза очмоқ, мотам тутмоқ:

Чу ҳозир бўлуб шоҳ қошиға сипоҳ,
Мусибат тутуб хайли ғойибға шоҳ. *Садди Искандарий,* 307а7.

**МУСИН(Н)** — пир, кекса, ёши улуғ:

Мавлоно Муҳаммад Араб... чун азиз ва мусин(н) киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 40.

**МУСИР** — ўз сўзини ўтказувчи, бирор ишда маҳкам туриб оладиган:

Ато қатлиға бу иш мунҳасирдур,
Бу ишга ишқ ғавғоси мусирдур. *Фарҳод ва Ширин,* 214.

**МУСИҚИЙ** — мусиқий, оҳангдор:

Ва шеър ва муаммо ва мусиқийки, суҳбатнинг мужиби нишот ва инбисотидур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-535;

≈ **илми//фани** — музика фани, назарияси:

Ул жумладин адвор ва мусиқий илмидурким, чун лаҳжаси ва ҳусни савти хўб экандур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIII-90;

Мухталиф топиб садойи шеванин,
Қилди ондин вазъ мусиқий фанин. *Лисонут-тайр,* 195-16.

**МУСИҚО** — музика:

Устод Қулмуҳаммад кичик эркандаким, мусиқо ўргануп эрди, чун бот ўрганмаги била хўб ишлар ясамоғи шуҳрат тутти. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-58.

**МУСИҚОР** — музика асбоби; хуш овозли афсонавий қуш:

Қондурур кўнглумда, ёнимда сўнгаклар қобсабон,
Ком олур ишрат майидин лаҳни мусиқор ила. *Хазойинул-маоний,* IVб-550.

**МУСКИР** — маст қилувчи:

Не мускир хамрдурким, бадмастлиғи одамийни йиллар ўзидин бехабар қилғай. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-84.

**МУСЛИМ** — мусулмон:

Муслим эрур «Ман салимал — муслимун»,
Юз, илигу тил бу иш ичра забун. *Ҳайратул-аброр,* 65-8.

**МУСЛИҲ** — сулҳ, алоқага келтирувчилар, тўғриловчи, тузатувчи; хайрихоҳ:

Нодонға сўз демак айғоғдур ва кўп демаги йўртоғдур. Оз демаги носиҳ ва демамаги муслиҳ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-69.

**МУСОВИЙ** — тенг, баробар; ўхшаш:

Сипеҳр зулмини айлар замон мусовийдур,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Агар сен этсанг анга хоҳ лутфу хоҳ итоб.
*Хазойинул-маоний,* II6-56;
...ва барқи ҳаводис анга ел учурған бир сориғ гул ёфроғи била мусовий. *Маҳбубул-қулуб,* 86.

**МУСОДАРА** — мусодара, забт; жарима:
Мавлоно Риёзий... амрға мунофий ишлар андин содир бўлуб, маъзул бўлди ва қайд ва мусодаралар тортти.
*Мажолисун-нафоис,* 119.

**МУСОДАҚАТ** — самимий, садоқатли дўстлик:
Чун бўлур бу мусодақат мавжуд,
Мен қилмай ҳар не ким эрур мақсуд.
*Садди Искандарий,* 135-2.

**МУСОДАҚАТЛИҚ** — содиқлик, дўстлик:
Адосидин сўнгра арз улким, ҳеч вақти мувофақатлиқ аҳбоб бир-бири висолидин баҳра олурға ва ҳеч замони мусодақатлиқ асҳоб бода базми тарҳин солурға андин яхшироқ йўқтур. *Муншаот,* XIII-92.

**МУСОИД** — ёрдам этувчи; мувофиқ, уйғун:
Бир яёқ ҳам бир қироқдин раҳнавард,
Ким мусоид бўлса чархи тезгард. *Лисонут-тайр,* 163-7.

**МУСОЛАҲА** — келишиш, ярашиш, сулҳ тузиш:
Анда ҳам Рустам бориб, Зулазор била мусолаҳаға қарор бериб, Судобаким, Зулазорнинг қизи эрди, Қайковусқа қулуб, ани ва элин қутқорди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-193;
≈ **йи мулк** — мамлакатни тузатиш, ислоҳга келтириш:
Ва мусолаҳайи мулк маслаҳати учунким, алардин элга осеб тегмагай, Қайсар миннатдор бўлуб ярашти.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-233.

**МУСОФАРАТ** — сафар қилиш, сафарга чиқиш, сафар:
Мусофарат тариқи била Ҳиндистонға борғанин ҳам, чун ғаройиби умурдиндур, мужмалан баён қилали.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-220.

**МУСОФАҲА** — қўл олиб кўришиш; кўришиш пайти; ≈ **қил-** — қўл олиб кўришмоқ:
...ва Хожа Имод тилаб, мусофаҳа қилиб, мажлисда ўлтуртқандин сўнгра илтимос қилурки, эшитиббизки, ҳам яхши унунг бор ва ҳам назм айтурсен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-183.

**МУСОФИР** — сафар қилувчи; ғурбатдаги киши; сайр қилувчи; бирор ерда вақтинча турган киши:
Қуши андуҳу дард алҳони тортиб,
Мусофир элга сўнг афғони тортиб. *Фарҳод ва Ширин,* 75;
...ва дедиким, барча оламнинг мусофири бўлдим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-104.

**МУСОФИРЛИҒ** — мусофирлик, сафарда юрганлик:
Туштилар бир навъ бирла жамъ басир,
Ё мусофирлиғ била ёхуд асир. *Лисонут-тайр,* 159-9.

**МУСОҲАБАТ** — ҳамроҳлик, ҳамдамлик; ҳамсуҳбатлик:
Неча кунлик мусоҳабатдин сўнгра... Сулаймон алайҳис-салом Билқисни ўз никоҳиға тортти.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-228.

**МУСОҲАБАТЛИҒ** — ҳамсуҳбатлик, суҳбатдошлик:
Хизр алайҳис-салом дедики, бизнинг орамизда мусоҳабатлиғ ушмунча бўлғай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-218.

**МУСОҲИБ** — суҳбатдош, улфат:
Киши суҳбатидин қоч, эй луъбати Чин,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ки луъбатларинг — ўқ санга бас мусоҳиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-56;

Ва асрнинг уламо ва ашроф ва аиммаси била доим мусоҳиб эрдилар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-81;

≈ **бўл-** — дўст, улфат бўлмоқ:

Ва Дороб замонида зуҳур қилди ва Искандари Румийға мусоҳиб бўлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-240;

**МУСОҲИБЛИҒ** — ҳамдамлик:

...бефойда эл билан мусоҳиблиғ қилмас...
*Мажолисун-нафоис,* 117.

**МУСРИФ** — сарф қилувчи, сарфловчи; исроф қилувчи:

Қилиб таъна мусрифқа беинтиҳо,
Неким зойиъ этганга берди баҳо.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1507.

**МУСТАВЖИБ** — лойиқ, сазовор, лозим:

Ранжида қилурға муставжиб бўлғанни ранжида қилмағай
*Насойимул-муҳаббат,* XV-148;

...бу махлуқдин ношойист амр вужудқа келгайким, ул сабабдин мен ҳақ таолонинг муставжиби сўхту хитоби бўлғаймен. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-189;

≈ **бўл-** — лозим бўлмоқ:

...ва сойир амаласидин номашруъ амре содир бўлса икки қатлағача шаръан ҳар муохазаға муставжиб бўлсалар.
*Вақфия,* XIII-179.

**МУСТАВИЙ** — баробар:

Мир Атоуллоҳ... бовужуди ихтисор «мақлуби муставий» санъатидаким, андин мушкилроқ санъат бўлмас.
*Мажолисун-нафоис,* 141;

**МУСТАВЛИ** — ғолиб, босиб олган; забт этган:

...Баҳром чун ғафлат уйқусидин уйғонди, мулкни вайрон ва душманни муставли ва сипоҳни паришон топти.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-219;

≈ **бўл-** — ғолиб бўлмоқ, забт этмоқ; эгалламоқ:

Ул эшиклар йиғиштурурда Мир эшигига бориб, беадабона сўзлар айтибтур ва Мирға ғазаб муставли бўлубтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-163;

≈ **қил-** — истило қилмоқ, эгалламоқ, забт қилмоқ:

Тенгри таоло Бобил подшоҳин ул элга муставли қилдиким... *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-238.

**МУСТАДИР** — доира шаклли, айланма:

Ки ер жирмидур ҳайъати мустадир,
Курра айлади ани ҳаййи қадир.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1585.

**МУСТАДОМ** — давомли, доимий, ҳамиша:

Эй Навоий, ғам ема бошингға бўлсун мустадом,
Улки бордур вориси тахти Жаму тожи Қубод.
*Хазойинул-маоний,* Iб-138;

Давлат абадий ва саодати сармадий поянда ва мустадом бўлсин. *Муншаот,* XIII-140.

**МУСТАЖОБ** — қабул бўлиш:

Муддао чун бори савоб эрди,
Ҳар дуо қилса, мустажоб эрди. *Арбаин,* XV-55;

Мавлоно Лутфий... бу фақир борасида кўп фотиҳалар ўқубдур, баъзи мустажоб бўлмиш бўлғай.
*Мажолисун-нафоис,* 72;

≈ **уд-даъва** — дуоси қабул бўладиган:

Ишқ зулми ҳаддин ўтти кўнглума, эй порсо,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Гўйи пири мустажобуд-даъва они қарғамиш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-274;

≈ **бўл-** — талаби қабул бўлмоқ:
Ва ул дуо мустажоб бўлуб, ўзининг мадфанини Нил рудида Мисрдин бир йиғоч ер йироқ муқаррар қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-206;

≈ **қил-** — ижобат қилмоқ, қабул қилмоқ:
Ҳақ таоло дуосин мустажоб қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-210.

**МУСТАЗОД** — луғавий маъноси: орттирилган. Лирик жанрлардан бири. Мустазод ғазалсимон бўлади-ю, ҳар мисрадан сўнг икки рукн ортиқча бўлади:
...анинг мисраъидин сўнгра ҳамул баҳрнинг ики рукни била адо қилиб, суруд нағамотиға рост келтурурлар эрмиш ва ани «мустазод» дерлар эрмиш. *Мезонул-авзон,* XIV-180.

**МУСТАЗҲАР** — ўзини катта кўрсатувчи, кибрли; умидвор:
Хожа Ҳусайн Кирангий... мустазҳарким, баъзи маҳалда подшоҳ маслаҳати учун тенгриликдин ҳам тажовуз қилур эрди бўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 166.

**МУСТАҚРАҲ** — хунук, ёқимсиз:
Меникиm қатл учун хос этти фурқат қайда мустанкар,
Бировким, қатли ом этса, эмас кўнглиға мустақраҳ.
*Хазойинул-маоний,* III-571.

**МУСТАМАНД** — хаста, нотавон, муҳтож, ҳожатманд:
Сипаҳни ҳам асру нажанд айлама,
Фалокат аро мустаманд айлама.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1636;

≈ **ўл-** — ғамгин, ожиз, муҳтож бўлмоқ:
Кўп шикаст етти сарбаланд ўлмоқ аро,
Ул навъки қадар мустаманд ўлмоқ аро.
*Назмул-жавоҳир,* XV-31;

≈ **қил-** — ошиқ, гирифтор қилмоқ:
Аёғимда банду илигимда банд,
Ўзумни санга қилмишам мустаманд.
*Садди Искандарий,* 288б7.

**МУСТАМИЪ** — тингловчи, эшитувчи:
Ҳофизғаки яхши махражу адо била тиловат бўлғай мустамиъларнинг руҳиға андин осойиш ва жониға ҳаловат бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 34;

≈ **бўл-//ўл-** — қулоқ солмоқ, тингламоқ, эшитмоқ:
Бу рақамда Фоний айларға лақаб,
Мустамиъ бўлғанға айтурмен сабаб. *Лисонут-тайр,* 210-10;
Ишқ эли ғавғосидин дардим десанг маълум эмас,
Хоссаким, улким анга дермен худ ўлмас мустамиъ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-295.

**МУСТАМИЪЛИК** — қулоқ солишлик:
Қилиб мустамиълиқда арзи ниёз,
Топиб ҳақ таолодин асмои роз.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1218.

**МУСТАНИД** — суянувчи, асосланувчи:
Остонинг такягоҳимдурки, тахти жоҳ эрур,
Лек дарбонинг мадоросиға эрмон мустанид.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-119.

**МУСТАНКАР** — инкор этилган; ёмон кўрувчи, нафратланувчи; зишт, нохуш:
Меникиm қатл учун хос этти фурқат қайда мустанкар,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бировким, қатли ом этса, эмас кўнглига мустакраҳ.
*Хазойинул-маоний,* III6-571.

**МУСТАРОҲ** — тўхташ жойи; осойиш ва роҳат жойи; ҳожатхона:
Бу аснода мустароҳға кирарда маъҳуд тариқи Ҳотамни Жарода отлиғ канизакка топшурди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-230.

**МУСТАСНО** — истисно, мумтоз:
...дарки мақсуди аслий ҳақиқати идрокидин муарродур, неча сойир ҳайвонотдин мустаснодурур.
*Садди Искандарий,* 301б19.

**МУСТАСҚИЙ** — чанқоқ, ташна:
Емак била жуъ аҳлидек меъдаларига тўлмоқ йўқ, тиламак била мустасқийдек сувдин сероб бўлмоқ йўқ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-32.

**МУСТАТИЛ** — узун, чўзилган, дароз:
...софи ҳавода ерни қўпар, бир минора сурати била мустатил ва ўзига чирмандур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-123.

**МУСТАТОБ** — пок, покиза; ёқимли, маъқул:
Чун бу янглиғ топтилар мендин жавоб,
Келди ул соат хитоби мустатоб. *Лисонут-тайр,* 139-7.

**МУСТАФИД** — фойда олувчи, баҳраманд:
Алардин бу даги бўлуб мустафид,
Алар ҳам топиб дахл мундин муфид.
*Садди Искандарий,* 296б4;

≈ **бўл-** — фойдаланмоқ:
Ва бу халойиқдин кўпи андоқ эрдиким, борур чоғларида Паҳлавон мурувват ва карамидин йўл харжиси ва баъзи дарвешона либослар ва табаррукларға ҳам мустафид бўлуб эрдилар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-96.

**МУСТАФО** — танланган, сайлаб олинган; Муҳаммад пайғамбар сифати:
Дебтурки, улча мен Мустафо ҳадиси талабида тортибмен, киши тортмайдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-119.

**МУСТАФЪИЛУН** — аруз баҳри:
Сендин йироқ кўзнинг эрур ҳайронлиғи,
Ҳажринг аро ҳар лаҳза саргардонлиғи.
Мустафъилун мустафъилун мафъулоту.
*Мезонул-авзон,* XIV-177.

**МУСТАХЛАС** — халос бўлган, қутулган; ≈ **қил-** — халос қилмоқ:
Закотни шаръ ва ҳукм йўсуни била закотчилар алардин мустахлас қилсалар. *Муншаот,* XIII-133.

**МУСТАХРАЖ** — чиқарилган, чиқариб олинган, хориж қилинган; ҳосил қилинган:
...ул қасиданинг агарчи мустахраж матлаъи ростдур, аммо асли матлаъда аввалғи мисраънинг бир лафзида тахаллуф қилибдур. *Мезонул-авзон,* XIV-124;

≈ **бўл-** — ажраб чиқмоқ, ташқари бўлмоқ, ихрож бўлмоқ:
Еттинчи доираким, андин уч баҳр мустахраж бўлур.
*Мезонул-авзон,* XIV-178.

**МУСТАШОР** — маслаҳатчи, маслаҳат кўрсатувчи:
Салтанат корхонасининг мусташори бўлдилар ва мулку мол ишиға дахл қилдилар ва андоқ сулук воқеъ бўлди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-81.

**МУСТАШҲАД** — талаб этилган гувоҳ, шоҳид:
...аммо таркиб ё таҳлил ё ғайриҳиким муштадининг аларға ҳануз шуури йўқтурур, мусташҳад муаммода мундариждўр.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-47.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУСТАЪЖИЛ** — шошувчи, шошилувчи:

То сокин эрур даҳру фалак мустаъжил,
Сурсун икисига ҳукм шоҳи одил. *Вақфия,* XIII-176.

**МУСТАЪЖИР** — ижарага олувчи:

Киссабур била муқаммир асасларидин бозор ва қиморхонаға мустаъжир. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-29.

**МУСТАЪСАЛ** — илдизидан қўпорилган, йўқотилган, вайрон қилинган; ≈ **қил-** — юқотмоқ, қуритмоқ:

Шоҳ Бадахшон... Султон Абу Саид Мирзо аларни мустаъсал қилди. *Мажолисун-нафоис,* 50.

**МУСТАФЪИЛОН** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсаткич шартли сўз — рукн. . Мустафъилоннинг ҳижолар таркиби: — — V —

«Изола» — мустафъилуннинг охиридаги ватади мажмуъға бир сокин орттурмоқдур, мустафъилон бўлур.

**МУСТАФЪИЛОТУН** — луғавий маъноси бўлмаган вазн кўрсаткич шартли сўз. Мустафъилотуннинг ҳижолар таркиби: — — V — —, яъни икки чўзиқ+бир қисқа+икки чўзиқ:

«Тарфил» — мустафъилуннинг ватади мажмуъиға бир сабаби ҳафиф изофа қилмоқдур, мустафъилотун бўлур, мустафъилотун анинг ўрниға қўярлар. *Мезонул-авзон,* XIV-141.

**МУСТАФЪИЛУН** — луғавий маъноси бўлмаган шартли вазн кўрсаткич сўздир. У рукннинг бир навъидир. Мустафъилуннинг ҳижо тузилиши: — — V —, яъни икки чўзиқ+бир қисқа+бир чўзиқ ҳижо:

Ва мустафъилун зиҳофоти тўққуздур. *Мезонул-авзон,* XIV-141.

**МУСТАФЪИЛУН МУСТАФЪИЛУН МАФОЪИЛУН, МАФЪУЛУН** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсатувчи шартли сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби аруз вазнидаги ражаз баҳри туркумидаги ражази мусаммани махбуни мақтуъ баҳрини ҳосил этган:

Тенгри учун қайда эдинг рост де, эй сарви сиҳи,
Фурқатинг ўтидин манга риоят айла гаҳ-гаҳи.
Мустафъилун мустафъилун мафоъилун, мафъулун
*Мезонул-авзон,* XIV-161.

**МУСТАФЪИЛУН ФОЪИЛУН МУСТАФЪИЛУН ФОЪИЛУН** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсаткич сўзлар — рукнлар бўлиб, ушбу рукнлар таркиби аруз вазнидаги басит баҳри туркумидаги вазнлардан бирини яратган:

Ва басит ажзоси икки қатла: «мустафъилун фоъилун мустафъилун фоъилун»дур. *Мезонул-авзон,* XIV-143.

**МУСТАЪИД** — тайёр, муҳайё; қобил, лойиқ, сазовор; қобилиятли, истеъдодли:

Бири бу ким улки бўлуб мустаъид,
Яъни ўлуб жоҳу тамаввул мумид. *Ҳайратул-аброр,* 68-16;

≈ **қил-** — муҳайё қилмоқ; тикламоқ:

Ҳурмуз Хуросонни тузди ва азим черик йиғиб, мустаъид қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-211;

**МУСТАҚБАЛ** — келаси замон, келажак вақт:

Мозию мустақбалингга бўйла ҳол,
Ҳолингга ҳам неча хаёли муҳол. *Ҳайратул-аброр,* 173-6;
Мозию мустақбал аҳволин такаллум айла кам,
Не учунким дам бу дамдур, дам бу дамдур, дам бу дам.
*Маҳбубул-қулуб,* 164.

**МУСТАҚИЙ** — соқий, қуювчи; ташна, чанқоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

...тиламак била мустақиййдек сувдин сероб бўлмоқ йўқ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-32.

**МУСТАҚИЛ** — мустақил, ўзига ўзи эга, мухтор; пешво:
Лабларингдиндур Масиҳу Хизрға нутқу ҳаёт,
Ким эмишлар ишлариға мустақил Хизру Масиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-108;
Жаҳон мулкида мустақил подшоҳ,
Анга топшуруб шоҳлар тожу кулоҳ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1301;
≈ **бўл-** — мухтор бўлмоқ:
Чун мулкдин баъзи ақолим ва кишварда сорт салотини мустақил бўлдилар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV128.

**МУСТАҚИМ** — 1 тўғри, баробар; рост:
...ва залолат кудуратида қолған номасиёҳлар илайига иноят машъалин ёрутуб сироти мустақим кўргузмак...
*Вақфия,* 715;
2. пок, ҳалол:
Бу мараз топмиш риёзатдин илож,
Ким кишига мустақим ўлғай мизож. *Лисонут-тайр,* 105-10;
Рост қалам халқ эрурлар салим,
Эгри дурур хатки, эмас мустақим. *Ҳайратул-аброр,* 120-7;
≈ **бўл-** — тўғри бўлмоқ, ҳалол бўлмоқ:
Олам инқирозиғачаким, миллат ва шариат сироти мустақим бўлғусидур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-67.

**МУСТАҒАЛ** — ғалла экиладиган ер:
Ҳадя, туҳаф тортқаю мол ҳам,
Мустағалу кенту суюрғол ҳам.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 103.

**МУСТАҒНИЙ** — 1. бениёз, эҳтиёжсиз:
Ёр мустағнию муҳлик ғами ҳижрон асру,
Оҳким, қолмишам ўз ҳолима ҳайрон асру.
*Хазойинул-маоний,* Iб-525;
Ҳусн бирла жаҳон элида ғаний,
Васфдин балки ҳусни мустағний. *Сабъаи сайёр,* 137-14;
2. бадавлат, тўқ, бой:
Ғайрдин бу зорни мустағний эт,
Элга муҳтож этма, фарёдимға ет. *Лисонут-тайр,* 201-6.

**МУСТАҒРАҚ** — 1. ғарқ бўлган; ўзлигини йўқотган, хаёлга ботган:
Уйла ҳақ зоти ичра мустағрақ,
Ки асар қолмайин анга жуз ҳақ.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 909;
2. тамоман, буткул:
Сайййд Камол Качкул... марсия айтиб эрдиким... неча байти мустағрақ тарих эрди. *Мажолисун-нафоис,* 48;
≈ **бўл-** — ғарқ бўлмоқ; хаёлга чўммоқ:
Бу калимада мустағрақ бўлдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-111;
≈ **қил-** — хаёлга ботирмоқ; ўйлатмоқ:
Юзунг мушоҳадаси қилмиш уйла мустағрақ,
Ки ҳажр салб қила олмас ул шуҳудумни.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-598.

**МУСТАҲАБ** — севилган,' дўст тутиш, мақбул; қилинса яхши, қилинмаса гуноҳ бўлмайдиган иш:
Эй Навоий, олма ёр оллида юз туфроғдин,
Ким бу шаръ ичра муҳаббат шевасидур мустаҳаб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-51.


www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУСТАҲАББОТ** — яхши амаллар; мақбуллар:
Яна фиқҳ илмида ибодотдин фаройиз ва сунан ва вожибот ва мустаҳаббот ва бу ибодатға мувофиқ адъияким...
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95.

**МУСТАҲИҚ(Қ)** — ҳақли, лойиқ; сазовор:
Гар закоти ҳусн улашмак истасанг, эй кўркабой,
Бил яқинким, ушбу мунглуғдек топилмас мустаҳққи.
*Хазойинул-маоний,* IVб-315;
...давоми салтанати учун тоат қилур мустаҳққиларғаким, шомдин саҳарғача сипеҳрдек рукуъда хам бўлуб, анжум кибн тасбиҳ эвурурлар. *Вақфия,* XIII-169.

**МУСТАҲЛАК** — ишлатилиб тамом бўлган; ҳалок бўлган; битирилган; фоний:
Чу бўлдум ишқида фоний, ҳадисин сўрмангиз мендин,
Қи қолмас зикри зокир бўлса, мазкуринда мустаҳлак.
*Хазойинул-маоний,* IIб-331.

**МУСТАҲСАН** — маъқулланган, маъқул кўрилган; таҳсинга сазовор:
Сўзни узотмоқ ҳожат эмас ва калом татвилин маъни аҳли мустаҳсан демас. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-128;
Эйким, қиласен жилваю ишрат чоғи зеб,
Мустаҳсан эмас эр кишининг қилмоғи зеб.
*Назмул-жавоҳир,* XV-29;

≈ **туш-** — маъқул бўлмоқ, ёқмоқ:
Ва мавзун калом таълифи бу арконнинг ҳеч қайсини то яна бирига мураккаб қилмағайлар, мустаҳсан тушмас.
*Мезонул-авзон,* XIV-138.

**МУСУЛМОН** — ислом динидаги киши:
Эй мусулмонлар, ажаб йўқ кофиру маст ўлмоғум,
Чунки ислом аҳлини ул номусулмон тонимас.
*Хазойинул-маоний,* IV-233;
Шайхул-ислом мусулмонлар пешвосидин иборатдур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-17.

**МУСУЛМОНВАШ** — мусулмонга ўхшаш; камтар:
Сиздек оқил, хуштабъ мусулмонваш йигитдин мундоқ нималар раво бўлғайму? *Муншаот,* XIII-128.

**МУСУЛМОНЛИҚ//МУСУЛМОНЛИҒ** — мусулмонлик:
Инсонлиқ била алар орасида мубоянат, мусулмонлиқ била алар ўртасида мунозаат. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-16;
Тенгридин қўрқмай улким қарибон бода ичар,
Яхшироқдур бу мусулмонлиғдин тарсолиқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-320.

**МУСУЛМОНШЕВА** — мусулмон хулқли:
Сухро, чун мусулмоншева ва хирадпеша киши эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-222.

**МУСҚИЛ** — сайқал, жило берувчи; ёритувчи:
Жамол зевари фош айладинг, магар урдунг
Бу икки мусқил ила ўйла кўзгуга сайқал.
*Хазойинул-маоний,* IIб-368;
Етишти байраму рафъ этти рўза қайғусин,
Ҳилол мустақили ёрутти бода кўзгусин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-460.

**МУСҲАФ** — 1. қуръон:
Ёхуд анга ким мадад этмас билик,
Аҳдда мусҳаф сари элтур илик. *Ҳайратул-аброр,* 155-18;
2. йўл-йўриқ:
Шуъла келтурдилар оташгоҳдин,
Мусҳаф истаб муршиди огоҳдин. *Лисонут-тайр,* 81-19.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУСҲАФНАВИС** — котиб, мажмуа битувчи:

Китобатки шуғлидурур бас нафис,
Биров истаса ўзни мусҳафнавис.
*Садди Искандарий,* 266*а*12.

**МУСҲИЛ** — ични юмшатадиган (дори); сурги:

Ўзлукунг салбидин ахлоқи замимингни кетар,
Ким кетар мусҳил ила неча мухолиф амроз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-280.

**МУТААДДИД** — бир қанча, аллақанча, кўп:

Фақир илтимос қилдимким, Мир Хисравдин ўзга назм аҳлидин эшитилмайдурким, мутааддид девон тартиб қилмиш бўлғайлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-57;

≈ **мажолис** — турли мажлислар:

Жамоати фузало билаки, анинг суҳбатида бўлур эрдилар, мутааддид мажолисда мунозара ва мужодала қилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-122;

≈ **бўл-** — кўп бўлмоқ:

Сенинг доғи назминг туркча алфозда чун мутааддид бўлубтур, сен доғи ҳар бирисини бир исм била мумтоз қил.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-58.

**МУТААЖЖИБ** — таажжубланувчи, ҳайрон бўлувчи; ≈ **бўл-** — таажжубланмоқ, ҳайрон бўлмоқ:

Фақир мутааажжиб бўлдум.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-99;

Бағоят мутааажжиб бўлуб, Юсуф алайҳис-саломдин таъбирин ҳам тилади. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-203;

**МУТААЗЗИР** — қийин, душвор, мушкул; мумкин эмас:

Уйдин бош чиқармоғлиғ ҳаво оташрезлиғидин мутаассир ва эшикдин аёқ ташқари қўймоғлиғ ер оташангезлиғидин мутааззир. *Муншаот,* XIII-89;

Ҳақ тарафин тутмоқлари мутаассир, ботил жонибидин ўтмаклари мутааззир. *Маҳбубул-қулуб,* 57.

**МУТААЙЙИН** — 1. таниқли, маълум, машхур:

Мавлоно Қутби одамдинким, бу мулкнинг мутааййин табибидур — бу фанни касб қилур эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-94;

2. тайинланган, аниқ, муқаррар:

Ва ов ва қушки, салотин одоб ва русумда ҳар қайси бошқа мутааййин ишитур, икаласин «шикор» дерлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115;

Сорт тилида чокин ва илдиримдек мутааййин ва мўътабар икки нимага от қўймайдурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-112;

≈ **қил-** — муқаррар қилмоқ, тайин қилмоқ:

Шариат ани мутааййин қилмайдур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-73.

**МУТААЛЛАҚ** — тааллуқли, дахлдор, қарашли, оид; боғли:

...ва мутаалақлар улуфасиға ва черик яроғиға сарф қилдим.
*Вақфия,* XIII-169;

Ҳар чаргага мувофиқ киёсат тазйин хирадпайвандларни салтанат умуриға мутааллақ тилар кифояти учун сойири носдин танлаб оммаи халойиқдин сочиб... *Вақфия,* XIII-159;

≈ **бўл-** — боғли, тааллуқли бўлмоқ:

Чун тақдири ила Юсуф алайҳис-саломнинг меҳнатлариға мутааллақ бўлуб эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-201.

**МУТААЛЛО** — юксак, баланд:



www.ziyouz.com kutubxonasi

То фалакнинг ложувардий атласи қуёш зарриштасидин мутаалло бўлғай. *Муншаот,* XIII-148.

**МУТААММИЛ** — диққат билан қараш, фикрлаш:

Хожа Баҳоуддин дебтурларки, тақдир ҳасби била мутаммил бўлурда жаддим буюрди...

*Насойимул-муҳаббат,* XV-127;

Ул дақойиқ мушкилотини равшанроқ алфоз ва очуқроқ адо била ўткара олғаймумен, деб мутаммил эрдим.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-66.

**МУТААННИЙ** — сабрли, шошилмайдиган, эҳтиёткор:

Хожа Афзал... табъи ва ахлоқи хуб мутаанний ва мутавозеъ йигитдур. *Мажолисун-нафоис,* 188.

**МУТААРРИЗ** — рақиблик қилувчи, эътироз билдирувчи:

Саид Қутб Лакаданг... мажолисда Саййид Қуроза била мажлисоройдур ва анга муътариз ва мутааррнз.

*Мажолисун-нафоис,* 94.

**МУТААССИР** I — қийин, душвор, мушкул:

Ҳақ тарафин тутмоқлари мутаассир, ботил жонибидин ўтмаклари мутааззир. *Маҳбубул-қулуб,* 57;

≈ **бўл-** — хафа бўлмоқ, ғамгин бўлмоқ:

...бир қатла Султон соҳибқирон овдин қайтғанда ул такяга тушубдур ва Паҳлавон ҳозир эрмас эркандур. Бу жиҳатдин бағоят мутараддид ва мутаассир бўлубтур.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-93.

**МУТААССИР** II — таъсирли:

Уйдин бош чиқармоғлиғ ҳаво оташрезлиғидин мутаассир ва эшикдин аёқ ташқари қўймоғлиғ ер оташангезлиғидин мутааззир. *Муншаот,* XIII-89.

**МУТААССУФ** — афсусланиш, таассуф; ≈ **қил-** — афсусланмоқ:

...ҳабиблиғиға мутаассуф қилиб, ул гумроҳлар ҳидоятиға йибарди ва аҳкомин ул ҳазратға нозил қилди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-67.

**МУТААХХИР** — кейинги, кейин келган; охирги:

Баъзини ажам шуароси мутааххирлари айтибдурлар ва баъзи бу замонда назм топибдур ва ҳеч арузға дохили бўлмайдур. *Мезонул-авзон,* XIV-179;

Ва «Қашфул-маҳжуб» китобида барча мутааххир машойих ани қабул қилибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-92.

**МУТААҲҲИД** — мутасаддий; аҳд берувчи; бирор ишни ўз зиммасига олувчи; ваъда берувчи; ≈ *бўл-* — аҳду паймон қилмоқ, ваъда бермоқ:

Бир нафас умрға бўлмас мутааҳҳид бўлмоқ,
Эй Навоий, не бало ғофил эрур аҳли ғурур.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-79.

**МУТААҲҲИЛ** — оилали, бола-чақали, уйланган:

Сўрдиким, мутааҳҳилдурлар? Дедим бале.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-103.

**МУТАБАРРАК** — муборак; муқаддас, табаррук, азиз:

Ва мутабаррак мазоротға бориб азиз дарвешлар ва аҳлуллоҳ мажолисиға етиб, ўз махласлари учун фотиҳалар дарюза қилур эрдилар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528;

Бу ҳақир бир-икки қатла суҳбатиға ул мутабаррак манзилда мушарраф бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-160.

**МУТАБАССИМ** — табассум қилувчи:

Алар мутабассим бўлуб айттиларким...

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-24.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУТАББАҚ** — табақа-табақа қилинган, табақаланган; пайваст, туташ:

Ажаб тойирдурур чархи мутаббақ,
Иши урмоқ кабутардек муаллақ.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 596.

**МУТАБАҲҲИР** — чуқур билим эгаси, аллома:

Амир Хисрав Деҳлавий... оз фурсатда абнойи жинсдин ишни ўдкариб, балки шаҳрнинг мудабаҳҳир уламосидин илм ва фазлни ошуруб... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-10.

**МУТАБОИД** — узоқлашиш, бир-биридан ажралиш; ≈ **бўл-** — узоқлашмоқ, ажралмоқ:

Мавлоно Қобилий... ул сипоҳийлиқ суратида эрди ва элни ҳажв қилур эрди, гўё энди иккаласидин мутабоид бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 99.

**МУТАВАЖЖИҲ** — 1. юзланиш, қараш:

Алқисса, бир бузуқда имомни топмишким... қибла сари мутаважжиҳ, қуръон ўқуб ўлтуруб эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-82;

2. ўзни билдириш, хотирга келтириш:

Доранда мутаважжиҳ учун дуо била ўзни муборак хотирға бермак вожиб кўрунди деб, қуллуқ дуо била арзадошт битилди. *Вақфия,* XIII-116;

≈ **бўл-** — юзланмоқ, бормоқ:

Билқис Сулаймон алайҳис-салом хидматиға мутаважжиҳ бўлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-228.

**МУТАВАЛЛИД** — туғилиш; ≈ **бўл-** — туғилмоқ, таваллуд бўлмоқ:

...бу йил бир нуқта раҳмға бордурким, ул киши мутаваллид бўлса, сенинг заволингға боисдур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-193;

Қайсар ўз қизин ақдиға киюруб, ўғли мутаваллид бўлғандин сўнгра Дороб ўғлидур демакка номусланиб, ўз ўғлумдур деб Искандарни ўғулчилай асраб, валиаҳд қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-200.

**МУТАВАРРИЪ** — порсо, художўй:

Абубакр Тоҳир Абҳарий... Шиблий ақронидин эрмиш. Олим ва мутаварриъ. *Насойимул-муҳаббат,* XV-96.

**МУТАВАТТИН** — сокин, муқим, бирор ерни ўзига ватан тутувчи, турувчи, турғун, жойлашган:

...ва Жом вилоятида сокин ва шайхул-ислом Аҳмади Жом ватанида мутаваттин ва аларнинг бу қитъаси бу маъниға далилдур... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-9.

**МУТАВАФФО** — вафот этган:

...ё мутаваффо комил руҳонияти тарбияти била азм этибдурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 152.

**МУТАВАҲҲИМ** — ваҳм қилувчи, қўрқоқ; ≈ **бўл-** — ваҳм босмоқ, қўрқмоқ:

Мусо алайҳис-салом қавми бағоят мутаваҳҳим бўлуб, Мусо алайҳис-саломға нидо келди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-211;

Рой мутаваҳҳим бўлуб, билмадиким, не қилғай. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-220.

**МУТАВВАЛ** — 1. узун, чўзиқ; дароз:

Сўз мутаввал ва мақсуд муаттал бўлди. *Вақфия,* XIII-176;

2. чуқур:

...балки дақойиқ фунунининг мутаввал маонийлиқ... *Вақфия,* 714;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **қил-** — узун қилмоқ, узайтирмоқ:

Амал сарриштасин қилма мутаввал, келганин хуш кўр,
Тутунг аҳбоб, ёд ушбу каломи мухтасар мендин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-466.

**МУТАВАЛЛИ** — мадраса, масжид вақфини (ер-мулкини) идора қилувчи, кирим-чиқимларни бошқарувчи:

Яна шарт улким, ҳеч замонда садр гумашталари ва мутаваллилар бу саркорда мадхал қилмағайлар.
*Вақфия,* XIII-180.

**МУТАВОЗИЪ** — кибрсиз, адабли:

Мутакаббир кезибон шаҳрда хору мардуд,
Мутавозиъни ғаний айлади дурри мақсуд.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-41.

**МУТАВОЛИЙ** — иш бошқарувчи, саркор:

Мақомоти олий ва машҳур, кароматн мутаволий ва номақсур эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-153.

**МУТАВОРИ** — 1. яширин, беркинган, пинҳон:

Бўлуб мутаворилар ороми анда,
Фужуру фисқ аҳли коми анда. *Вақфия,* XIII-170;
Чунки бўлди ҳоким мутавори,
Ул мараз бўлди шоҳға тори. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1026;

2. пайдар-пай:

Кўнгул кунжида мутавори эрканининг изхори.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 899.

**МУТАВОТИР** — пайдар-пай, кетма-кет:

Ва Султон соҳибқироннинг эрамойин сухбатларида ва фирдавс тазйин хилватларида бу навъ ғариб латоиф ва ажиб зароиф ҳар лаҳза мутаоқиб ва мутавотир... ва мутаносир зохир бўлур. *Мажолисун-нафоис,* 255.

**МУТАДАЙЙИН** — диндор; диёнатли:

Муфтийи фақиҳе керак мутадаййин ва олиме керак муъмин, ислом илмида моҳир ва диёнат нури жабинида зоҳир.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-18.

**МУТАДОВИЛА** — қўлланилган, истеъмолда бўлган; машҳур; маълум: Мавлоно Саъдиддин Кошғарий — авойили, ҳолда улум таҳсилиға машғул эрмишлар ва мутадовила кутубни кўрган экандур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-137.

**МУТАДОВИЛОТ** — доимий истеъмолдаги нарсалар:

Мавлоно Шомий... кўб таҳсил қилиб, мутадовилотни муқаррар ўткарди. *Мажолисун-нафоис,* 91.

**МУТАДОРИК** — аруз вазни баҳрларидан бири. Луғавий маъноси: етишувчи, орқадан келиб қўшилувчи. Бу баҳрни Абул Ҳасан Ахфаш топиб. Халил ибн Аҳмад ихтиро этган, 15 баҳрга 16 қилиб қўшгани учун шундай деб аталган:

Ва мутақориб ва мутадорик ажзоси хулосиётқадур...
*Мезонул-авзон,* XIV-146;
Аммо буҳур асомийси: тарвил, мадид... мушокил, мутақориб. мутадорик. *Мезонул-авзон,* XIV-143.

**МУТАДОРИКИ МУСАДДАСИ МАХБУН** — аруз вазнидаги мутадорик баҳри туркумидаги бир вазн. Ушбу вазннинг рукн туркуми: фаилун фаилун фаилун фаилун

Мутадорики мусаддаси махбун
Мани истамасанг нетайин,
Бош олиб қаёне кетайин. *Мезонул-авзон,* XIV-176.

**МУТАДОРИКИ МУСАММАНИ МАҚТУЪ** — аруз вазнидаги мутадорик баҳри туркумидаги бир вазн. Ушбу вазннинг рукнлар таркиби қуйидагичадир: Фаълун фаълун фаълун фаълун



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мутадорики мусаммани мақтуъ
Бўлманг бизга ҳаргиз мойил,
Не ҳолинг бордур, эй қотил. *Мезонул-авзон,* XIV-176.

**МУТАЖАЛЛИЙ** — жилоланиб турувчи, порлаб турувчи; ≈ **бўл-** — порлаб турмоқ; ошкора кўриниб турмоқ:
Мужрими содиқ эрур узр била қобили файз,
Муъжиби зиндиқа бўлмас мутажаллий файёз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-280.

**МУТАЖОЙИЗ** — тажовуз қилувчи, меъёридан чиққан:
Яна сурудедурким, ани «туркий» дебдурлар, бу лафз анга алам бўлубтур ва ул ғоятдин ташқари дилписанд ва руҳафзо ва ниҳоятдин мутажойиз айш аҳлиға судманд ва мажолисоро суруддур. *Мезонул-авзон,* XIV-181.

**МУТАЗАЛЗИЛ** — титровчи; тўс-тўполон, ларзага келтирувчи; зилзила; ≈ **бўл-** — ларзага келмоқ, тўс-тўполон бўлмоқ:
Ва анинг замонида ажам мулки иши заиф ва мутазалзил бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-235.

**МУТАЗАММИН** — ўз зиммасига олган, ўз бўйнига олган:
...куллий маносибнинг куллиётидин жузвий умурнинг жузъиётиға дегинча мутазаммин ва мутакаффил бўлурдек эл вожиб ва лозим бўлди. *Вақфия,* XIII-159.

**МУТАЗАРРИР** — зарарланган, зиён кўрган:
Хаёлидур мутазаррир кўнгулда оҳимдин,
Ки йўқ таҳаммули хоҳ иссиғ ўлса, хоҳ совуқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-316.

**МУТАЗОИД** — зиёда, зиёд; кўпайиш:
Бу Султон соҳибқирон... ҳар ламҳа мутазоид ва мутакосир зоҳир бўлур. *Мажолисун-нафоис,* 255.

**МУТАҚАББИР** — манманликка берилган, кибрли; мағрур:
Насибин вилоятида малики бор эрди, мутакаббир ва жабборсифат. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233.

**МУТАКАЛЛИМ** — сўзловчи, нотиқ:
Муртафеъ шохлар шамъ шуъласидек барглар шакли шарҳига бўстон музаккирлари мутакаллим. *Муншаот,* XIII-91;
≈ **тут-** — сўзламоқ:
...айтмас ерда ўзунгни мутакаллим тутма.
*Маҳбубул-қулуб,* 163.

**МУТАКАЛЛИФ** — такаллуфли, диққат билан ишланган; безалган:
Мутакаллиф маҳофа дағи ракиб,
Улча мумкин қилиб эди тартиб. *Сабъаи сайёр.* 91-15;
Бир ерга еттиларким, бир мутакаллиф уйда бир зебо тахт кўрунди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-219.

**МУТАКАФФИЛ** — кафил бўлган, кафилликни ўз устига олган; ≈ **бўл-** — кафил бўлмоқ:
...куллий маносибнинг куллиётидин жузвий умурнинг жузъиётиға дегинча мутазаммин ва мутакаффил бўлурдек эл вожиб ва лозим бўлди. *Вақфия,* XIII-159.

**МУТАКОСИР** — кўпайган, фаровон, зиёд:
Бу Султон соҳибкирон.., ҳар ламҳа мутазоид ва мутакосир зоҳир бўлур. *Мажолисун-нафоис,* 255.

**МУТАЛАВВИН** — ранг-баранг, ранго-ранг:
Мавлоно Риёзий... атзори муталаввин кишидур.
*Мажолисун-нафоис,* 119.

**МУТАЛЛО** — тилла суви юргизилган, олтин суви билан безатилган:
Қучқамен белин камар занжир ила деб бўлди хам
Нотавон жисмим муталло айлаган қуллобдек.
*Хазойинул-маоний,* Iб-343;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бўлуб чун тазарв айлабон майли сарв,
Бу гулдаста майли муталло тазарв.

*Садди Искандарий,* 283б3.

**МУТАЛОЛО** — ялтираб турган, ёруғ, равшан, дурахшон:

Жамол аро мутажалли юзунгда партави зот,
Қамол аро муталоло ўзунгда нуру жуд.

*Хазойинул-маоний,* III6-118.

**МУТАЛОТИМ** — мавж ураётган, тўлқинланаётган; ≈ **бўл-** — мавж урмоқ, тўлқинланмоқ:

Чун қаҳҳорлиғ ва мунтақимлиқ баҳри муталотим бўлди эрса, бир лаҳзада Фиръавн била андоқ азим сипоҳдин осор қолмади. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-212.

**МУТАМАЙИИЗ** — имтиёзли; ажратилган, фарқ этилган:

...бир неча хусусият била мутамаййиздурки ўзгаларда йўқтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106;

≈ **қил-** — айирмоқ, фарқ қилмоқ:

Ва агар бир-бирилин мутамаййиз қилса, туркча от била-ўқ айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**МУТАМАККИН** — бир жойда турувчи, муқим, барқарор:

...қўнғрот» ҳасаблиқ мутамаккинлар... ҳар бирисини мувофиқ амал шуғлиға пайванд қилдилар. *Вақфия,* XIII-160;
Қирқ йилга яқин иршод сажжодаси устида истиқлол била мутамаккин эрдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-158;

≈ **бўл-** — муқим, барқарор бўлмоқ:

...ва сипеҳр анжуманида ким бир иззат маснадиға мутамаккин бўлдиким, оқибат юз мазаллат туфроғиға ўлтурмади.

*Муншаот,* XIII-150.

**МУТАМАССИЛ** — тақлид қилувчи, ўзини бошқа бир нарсага ўхшатувчи; ≈ **бўл-** — бир шаклдан бошқа бир шаклга кирмоқ, ўхшамоқ:

...ва сел келтурмоқ ва дафъ қилмоқ ва чувуртка офатини дафъ қилмоқ ва ҳар сурат била мутамассил бўлмоқ.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-74.

**МУТАМАТТИЪ** — лаззатланувчи; фойдаланувчи, баҳра топувчи:

Шод эдук меҳрваш жамолингдин,
Мутаматтиъ чучук мақолингдин.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1073.

**МУТАНАББИҲ** — огоҳ, ҳушёр, хабардор қилинган; ≈ **бўл-** — огоҳлантирилмоқ; хабардор қилинмоқ:

Таббох чун мутанаббиҳ бўлмайдур, ўзин қозонға ташлабтур ва ўлтурубтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-91;
Баҳром алардин тааҳҳуд қилдиким, мен мутанаббиҳ бўлдум, келсунлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-212.

**МУТАНАВВИЪ** — ҳар хил навли, турлича, ҳар хил; мухталиф:

Ҳам бу тоифадин мутанаввиъ воқеъ бўлубдур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-73.

**МУТАНАФФИР** — нафратланувчи, жирканувчи; безор:

Алар зоҳир улуми иштиғолидин фароғат топибдурлар. Сипоҳилиқдин мутанаффир эрмишлар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-76;

≈ **бўл-** — нафратланмоқ:

Мубтадий табъи ул назмни душворлиғ била боғламоқдин кўфт топиб, мутанаффир бўлур ва осонроқ сари майл қилур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-118.

**МУТАОҚИБ** — кетма-кет, орқама-орқа, бирин-кетин:

Алоуддавла Мирзо ва Султон Муҳаммад Мирзо ва Бобир



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мирзо бир-биридин сўнгра мутаоқибки, тахтга ўлтурубтурлар... *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, XIV-76;

Ўпмак изингни йўқ ҳадим, аммо хаёл ила
Лаълингни ёлқитур мутаоқиб мучакларим.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-411.

**МУТАРАДДИД** — бориб келган, қарорсиз; иккиланувчи, тараддудланувчи:

...бир қатла Султони соҳибқирон овдин қайтғанда ул такяга тушубдур ва Паҳлавон ҳозир эрмас экандур. Бу жиҳатдин бағоят мутараддид ва мутаассир бўлубтур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-93;

≈ **бўл-** — беқарор бўлмоқ, иккиланмоқ, тараддудланмоқ:

Фиръавн сув қироғиға еткач, ул ҳолни мушоҳида қилғач, аъзосиға раъша тушуб, сувға кирарда мутараддид бўлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-212.

**МУТАРАННИМ** — тараннум этувчи, сайровчи, куйловчи:

...ва ул шуълаосо барглар акси шишаи Ҳалабийда ойнаи Чиний киби зилол ичра тушгандин чаман қушлари мутараннним. *Муншаот*, XIII-91.

**МУТАРЖИМ** — таржимон:

...бурунғи нозим таржима қилғандек ва аввалғи мутаржим назм этгандек, ҳар нуктани бир рубоий била адо қилилди. *Назмул жавоҳир*, 32.

**МУТАРРАЗ** — гул тикилган; зийнатланган; зарҳалланган:

Эй жамолу раҳматингдин гар залилу гар муаззаз,
Сафҳаи кавнайн ўлуб отинг тирозидин мутарраз.
*Хазойинул-маоний*, IIб-203.

**МУТАРРО** — тозаланган (ҳаво ҳақида); мусаффо; ≈ **айла-** — безамоқ, тоза қилмоқ:

Даҳр шўхиға, Навоий, сайд бўлма, нечаким,
Кун узори узра тун зулфин мутарро айласа.
*Хазойинул-маоний*, Iб-43.

**МУТАСАВВИР** — 1. кўринган, тасаввур қилинган; мумкин; назарда тутилган:

Тошқозондин ғайри нафъ ҳеч нима мутасаввир эрмаским, лазиз ва мулавван атъима анда пишар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, XIV-85;

Яна ул эрдиким, ул ҳазратнинг қуллуғин иртикоб қилурда ҳеч навъ ўз ғараз ва маслаҳатим мутасаввир эрмас эрди.
*Вақфия*, XIII-167;

2. тасаввури кенг, қобилиятли:

Мавлоно Юсуф... бот бузургманиш ва мутасаввир йигит бўлди. *Мажолисун-нафоис*, 71.

**МУТАСАВВИРЛИҒ** — гердайиш, ўзини кўрсатиш:

Мавлоно Биноий... муъжиб ва мутасаввирлиғидин эл кўнглиға мақбул бўлмади. *Мажолисун-нафоис*, 88.

**МУТАСАДДИ** — кафил; бирор ишни бошловчи, ташаббускор:

...ҳар кишиға бу азизлар зикр ва маноқибидин вақт хуш бўлса боис ва мутасаддини дуойи хайр била ёд қилсунлар, деб бу фақирға ҳам куллий натижа бергай.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-43;

≈ **бўл-** — бирор ишни зиммага олмоқ; иш билан машғул бўлмоқ:

Булъажаб ишларга мутасадди бўлур эрди.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-220.

**МУТАСАРРИФ** — 1. тасарруф этувчи, соҳиб, бошқарувчи:

Чун яна бирга бўлубон мунтақил,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ул мутасарриф бўлубон муттасил.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 69;

2. қобилиятли, зеҳнли:

Мавлоно Абдулҳақ... мутасарриф яхшиғина табъи бор.

*Мажолисун-нафоис*, 102.

**МУТАФАККИР** — тафаккур этувчи, кенг фикрли:

Бу таҳайюрдин мутафаккир ва бу тафаккурда мутаҳаййир эрдимким, хирад пири бадҳоллиғим билди.

*Вақфия*, XIII-165;

Ҳам мутафаккир бўлубон авлиё,
Ҳам мутаҳаййир қолибон анбиё. *Ҳайратул-аброр*, 12-20.

**МУТАФАРРИЪ** — тармоқланган, шохланган, майда қисмларга бўлинган:

...уқул хурдабинлари қошида уч қисм бирла мунқасимдурур валекин тафсил ҳисобида кўпрак мутафарриъ бўлур.

*Назмул-жавоҳир*, 7.

**МУТАФАРРИҚ** — пароканда, тарқоқ, сочилган; бир-биридан фарқли:

Мутафарриқ фавойид ва амсол сурати.

*Маҳбубул-қулуб*, 99-100;

**МУТАФАҲҲИС** — ўрганувчи, кузатувчи, текширувчи:

...ва мутажассис бўл ва саҳобаи киром ахбор ва осориға мутафаҳҳис ва бу сўзлардин сўнгра ул жамоат манга айттилар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-131.

**МУТАФОВИТ** — бир-биридан фарқ қилувчи; ҳар хил, тафовутли:

Чу файз эрур мутафовит топилмағай маъруф,
Агарчи кўрх киби келди сурат ичра курух.

*Хазойинул-маоний*, IVб-118.

**МУТАФЪИЛУН** — луғавий маъноси бўлмаган шартли вазн кўрсаткич сўздир. У рукн хилларидан бири. «Мутафъилун»нинг ҳижо тузилиши қуйидагича: V — V —, яъни бир қисқа+бир чўзиқ+бир қисқа+бир чўзиқ ҳижолар:

«Хабн» — мустафъилунда мутафъилун бўлур.

*Мезонул-авзон*, XIV-141.

**МУТАХАЙЙИЛА** — тасаввури бой; мия, ақл-идрок:

Шоҳ Ғариб Мирзо... назм ва насрда назири маъдум ва мутахаййила ва ҳофизада адили номаълум.

*Мажолисун-нафоис*, 204.

**МУТАШАККИЛ** — шаклланган, ташкил топган; ≈ **бўл-** — ташкил топмоқ:

Ва Ийшуъниким жуҳудларнинг улуғи эрди, Исо алайҳиссалом шакли била муташаккил бўлди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-236.

**МУТАШАРРИЪ** — шариатга амал қилувчи:

...ул воқеаларингни Мавлоно Зайниддинга айтки, муташарриъ кишидур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-137.

**МУТАЪИЛУН** — луғавий маъноси бўлмаган вазн кўрсаткич шартли сўз — рукн. Бу «мустафъилун» рукнининг қисқариши туфайли ҳосил бўлган:

«Хабл» — мустафъилундин «син» ва «фо» исқотидур, яъни «хабн» ва «тай» ижтимоидур, мутаъилун қолур.

*Мезонул-авзон*, XIV-141.

**МУТАҚАДДИМ** — илгари ўтган, мозий, қадим:

Абулаббос Ҳамза бини Муҳаммад — Ҳирот машойихининг мутақаддимларидиндур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-91.

**МУТАҚАДДИМИН** — қадимлар; дунёдан ўтган азизлар:

Ишқ аҳлининг покбозлари ва шавқу ниёз аҳлининг назми-



www.ziyouz.com kutubxonasi

роз ва афсонапардозлари мутақаддиминдин андоққим...
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-42.

**МУТАҚОЗИЙ** — қаттиқ туриб талаб этувчи, тақозо этувчи:

Чун иков тахт устида ёттилар, Ҳорун алайҳис-салом руҳ вадиатини ажал мутақозийсиға топшурди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-219;

Мардоншоҳ ўғлини йибордиким, Хисравни ўлтурди. Отасини ўлтургандин сўнгра анинг ҳам жисмига азим ранж тори бўлуб, етти ойдин сўнгра ҳаёт вадиатин ажал мутақозийсиға топшурди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-231.

**МУТАҚОИД** — рад этувчи: ≈ **бўл-** — рад этмоқ:

...ва бу фақирни ғофил дўст сўзи била мутанаббиҳ ва душман таъни била мутақоид бўлмай, сенинг тарбиятингға кундин-кунга устуворроқ ва риоятингға лаҳзадин-лаҳза беқарорроқ эрдим. *Муншаот,* XIII-154.

**МУТАҚОРИБ** — аруз вазнидаги баҳрлардан бири. Луғавий маъноси: яқинлашувчи:

Ва мутақориб ва мутадорик ажзоси хулосиётқадур...
*Мезонул-авзон,* XIV-147;

Аммо буҳур асомийси: тавил, мадид... мушокил, мутақориб, мутадорик. *Мезонул-авзон,* XIV-143.

**МУТАҚОРИБИ МУСАДДАСИ СОЛИМ** — аруз вазнининг мутақориб баҳридаги вазнлардан бири. Бу вазннинг рукн таркиби: фаулун фаулун фаулун бўлади:

Мутақориби мусаддаси солим
Яна ҳажр аро зор бўлдум,
Фироқингдин афгор бўлдум.
Фаулун фаулун фаулун *Мезонул-авзон,* XIV-175.

**(МУТАҚОРИБИ) МУСАММАНИ МАҚСУР** — аруз вазнининг мутақориб баҳри туркумидаги вазнларнинг бири. Ушбу вазн рукнлари таркиби қуйидагичадир: фаулун фаулун фаулун фаул. (Мутақориби) мусаммани мақсур:

Манга кўйи сайриға йўқ эҳтимол,
Эса олмас ул насими шамол. *Мезонул-авзон,* XIV-174.

**МУТАҒАЙЙИР** — ўзгача, бошқа-бошқа; ўзгарган:

Ҳар жамоат алфози ўзгаларидин ва ҳар гуруҳ иборати ёналаридин мутағаййир. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106;

≈ **бўл-** — 1. ўзгармоқ:

Менинг ҳолим мутағаййир бўлди ва ботиним ҳар недин ҳақ ғайридур мунқатиъ бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-143;

2. қаҳрли бўлмоқ:

Чун қилиб ёд ўз адолатидин,
Мутағаййир бўлуб хижолатидин. *Сабъаи сайёр,* 38-3;

3. хафа, ғамгин бўлмоқ:

Хожа Султон Муҳаммад... бошининг туки бирор нима озроқ учун бурун кўп мутараддид ва мутағаййир бўлур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 155;

≈ **қил-** — ўзгартмоқ:

Сулаймон алайҳис-салом чиқиб Ҳотамни тилади эрса, шаклни ҳам тенгри таоло мутағаййир қилиб эрди, канизак ани танимади. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-230.

**МУТАҒАЛЛИБА** — зўравонлар, золимлар:

Яна улким, судурға ҳукм бўлсаким, вилоят авқофидин хабардор бўлсалар, бузулғанин тузатсалар, мутағаллиба илгида бўлса чиқариб, ҳосилин масрифиға еткурсалар.
*Муншаот,* XIII-131.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУТАҲАЙЙИР** — ҳайратда қолган, ҳайрон:

...замон зурафосидин баъзининг солим табъи анинг балоғатидин қосир ва идрокидин мутаҳайййр...

*Мезонул-авзон*, XIV-136;

≈ **бўл-** — ҳайратда қолмоқ:

Андин сўнг мутаҳайййр бўлдилар.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-235.

**МУТАҲАММИЛ** — бардош берувчи, тоқат қилувчи; ≈ **бўл-** — бардош бермоқ, тоқат қилмоқ, чидамоқ:

Антокий дебтурки, фақрнинг нофеъроғи улдурким, сен анинг била мутаҳаммил бўлғайсен. *Насойимул-муҳаббат*, XV-81.

**МУТАҲАРРИК** — ҳаракатли; *термин* мутаҳаррик дейилганда қисқа унлили (сўз) назарда тутилади:

«Ташъис — фоъилотун ватадининг икки мутаҳаррикидин бирининг исқотидур. *Мезонул-авзон*, XIV-140;

≈ **бўл-** — ҳаракатда бўлмоқ, ҳаракатланмоқ, қимирламоқ:

Миод куни алар ип ва йиғоч била йилонлар ясаб эрдилар, ул даштда қўйғач, мутаҳаррик бўлдилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-210;

Мутаҳаррик бўлуб наво айлаб,
Дайрдин учтилар ҳаво айлаб. *Сабъаи сайёр*, 114-1.

**МУТАҲАТТИК** — расво, обрўсизланган:

Томиъ ўқуғач мутаҳаттик бўлуб,
Томиъа ирқи мутаҳаррик бўлуб.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 131.

**МУТАҲҲАР** — тоза, пок, покиза; муборак:

Намозгоҳда ҳазрати Хожа Азизуллоҳ ул ҳазратға сойир ашроф била намоз қилиб, яна мутаҳҳар равзалариға олиб қайттилар. *Хамсатул-мутаҳайййрин*, XIV-65;

...ва дерларки, муборак синни юз тўрт ёшида эрмиш ва мутаҳҳар мазорлари Нишопурдадур.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-171.

**МУТИЪ** — итоат қилувчи, тобе, итоаткор:

Навоиё, яна гар ёр юзини кўрсам,
Мутиъу қул бўлайин бахти некхоҳимға.

*Хазойинул-маоний*, Iб-563;

Эй зумраи анбиё шафиъи,
Олам эли буйруғунг мутиъи.

*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 654;

≈ **ўл-** — тобе бўлмоқ:

Яна азм қилдим чалиб найу кўс,
Мутиъ ўлди ҳукмумға Бартосу Рус.

*Садди Искандарий*, 268а2.

**МУТИР** — ёғин ёғдирувчи; файз тарқатувчи:

Ҳаё гулистонида абри мутир,
Адаб осмонида меҳри мунир.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1250.

**МУТЛАҚ** — 1. комил; энг етук:

Ким олим эса нуктада барҳақ де они,
Гар базм тузар биҳишти мутлақ де они.

*Назмул-жавоҳир*, XV-45;

Фонийи мутлақ ўлмайин солик,
Анга йўқтур умиди мақсади кул.

*Хазойинул-маоний*, Iб-722;

2. ҳеч, сира, асло:

Фосиққа насиб этмади чун ҳақ ҳурмат,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Хушроқтур ани тутмаса мутлақ ҳурмат.
*Назмул-жавоҳир,* XV-50;

3. бутунлай, бiратўласига:
Мадҳ услуби эди беравнақ,
Бал чиқиб эрди ародин мутлақ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-425;

Нозук қаламинг назарда мутлақ,
Йўнғаn қаламидур учи шақ. *Лайли ва Мажнун,* 89*а*-16.

**МУТЛАҚЛИҒ** — комиллик, олий даражада етуклик:
Билдуруб элга ҳақу барҳақлиғин,
Англатибон қодири мутлақлиғин.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 91.

**МУТЛАҚО** — умуман, бутунлай, тамоман:
Емак бирла худ мутлақо тўймайин,
Вагар тўйса ҳам донае қўймайин.
*Садди Искандарий,* 306*а*19;

Ёрдин гар истасанг ким кўрмагайсен ғайри васл,
Ғайри васлин мутлақо ёд айламакни қилма ёд.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-66.

**МУТОБИҚ** — мувофиқ, уйғун:
Фақр таърифидаким рифқ била мувофиқдурур ва фақир ҳуруфи рафиқ била мутобиқ. *Хазойинул-маоний,* IIб-701.

**МУТОЙИБ** — ҳазилкаш, ҳазил қилувчи:
Мавлоно Абдурраззоқ... рангининг ҳумрати бор учун мутойиблари ани «сурх қалб» дерлар. *Мажолисун-нафоис,* 164.

**МУТОЛАА** — ўқиш, қироат; мутолаа:
Юзунг наззорасидин кўзки қолди ёптингким,
Эмас мутолаасиз расм мусҳаф ўлмоқ очуқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-316.

**МУТОЯБА** — ҳазил:
Мутоябаки, боиси инбисот бўлғай, хуштурки, мужиби фараҳ ва нишот бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-67.

**МУТРИБ** — мутриб; чолғучи:
Мутрибо, ғам базмида то навҳа оҳанг айладинг,
Заъфлиғ жисмимни тору қоматим чанг айладинг.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-263;

≈ **и хуш лаҳжа** — хушовоз ашулачи:
Базм аро хуштур қадаҳ кавкаб вале эрмас тамом,
Мутриби хуш лаҳжаи хуршид сиймо бўлмаса.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-15.

**МУТТАКО** — суянчиқ, таяниладиган нарса; такя; ёстиқ, болиш:
Фалак бошингни кирпич муттакоси қилғуси гар худ,
Бу дам хуршид хиштидин бошингға муттако етгай.
*Хазойинул-маоний,* IVб-617;

Бир куҳан бўрё фирош эрди,
Муттако гўша узра тош эрди. *Сабъаи сайёр,* 198-21.

**МУТТАЛИЪ** — хабардор, огоҳ:
Дебтурларки, рамазонда нима ер эрмиш ва намоз қилмас эрмиш, аммо муғаййиботқа мукошиф ва мутталиъ эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-153;

≈ **бўл-** — хабардор бўлмоқ, хабар топмоқ:
Истасанг дайри фано сирриға топмоқ иттилоъ.
Мастлиғдин бўлмағил даврон ишиға мутталиъ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-295;

Агар анинг мазкур бўлган ҳолатиға мутталиъ бўлди...
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУТТАСИЛ** — 1. узлуксиз, кетма-кет, тўхтовсиз:
Сўрмангиз ашким сувинким муттасилму келгуси,
То кўнгул ишқ ўтидин куйгуси ул сув келгуси.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-635;
2. яқин, туташган:
Хат лабингға муттасилдур, лаб юзунгаким эрур
Оби ҳайвону қуёшқа муттасил Хизру Масиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-108;
Сарву сапидор сафи муттасил,
Сарву сапидорни айлаб хижил. *Ҳайратул-аброр,* 45-21.
**МУТТАСИФ** — сифатланган, мақталган:
Жон бериб олсанг, Навоий, бок эмас ул бодадин,
Ким эрур юҳйил-изом авсофи бирла муттасиф.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-322.
**МУТТАФАҚ** — иттифоқлашган, келишилган:
Ишқ ўтида гар ақлни хас деди Навоий,
Йўқ кимсага сўз масъалаи муттафақ ичра.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-543.
**МУТТАФИҚ** — бирлашган, иттифоқдош, дўст; ҳамфикр:
Дуолар қилиб муттафиқ ул гуруҳ,
Дедиларки, эй шаҳи гардуншукуҳ.
*Садди Искандарий,* 296*а*17;
≈ **бўл-** — келишмоқ, иттифоқдош бўлмоқ:
Ишқ ила савдо бўлибон муттафиқ,
Айладилар даҳр аро расво мени. *Хазойинул-маоний,* III*а*359.
**МУТТАҚИЙ** — тақводор, парҳезли:
Хожа Қутбиддин... бағоят солиҳ ва муттақий ва покизарўзгор кишидур... *Мажолисун-нафоис,* 166.
**МУТТАҲАМ** — туҳматга қолган; айбланган; бирор айб иш қилишда гуноҳкор деб ҳисобланган; ≈ **қил-** — айбламоқ, гуноҳкор қилмоқ:
Фиғонки, ёр вафо аҳлиға ситам қиладур,
Ниёзу ажз гуноҳиға муттаҳам қиладур.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-201.
**МУТТАҲИД** — бирлашиш:
Айла таъодулки бўлуб тўрт зид,
Барча тараккуб юзидин муттаҳид. *Ҳайратул-аброр,* 53-2.
**МУФАВВАЗ** — топширилган; таслим бўлган; ≈ **бўл-** — ишониб топширилмоқ:
Хожа Афзал... мирҳожлиқ мансаби анга муфавваз бўлди.
*Мажолисун-нафоис,* 188.
**МУФАРРАД** — ягона:
Тариқ фаносида муфаррад ва фано тариқида мужаррад.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-89.
**МУФАРРИҲ** — хурсандлик келтирувчи, шодлик келтирувчи:
Инжуни олсалар муфарриҳ учун,
Минг бўлур бир дирамға бир мисқол.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-105;
Қаҳрабо ранги гар муфарриҳ эмас,
Не учун ул чекар самониию бас. *Сабъаи сайёр,* 108-11.
**МУФАССАЛ** — батафсил, шарҳлаб айтилган; шарҳу изоҳ қилинган:
Бўлуб сифатингга мазҳар жамиъи махлуқот,
Алар муфассалу инсонни айладинг мужмал.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-368;
≈ **бўл-** — изоҳланмоқ, тафсил қилинмоқ:
Юз шукрки, буқъалар мукаммал бўлди,
Вақфи бу ҳудудким, муфассал бўлди. *Вақфия,* XIII-180.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУФАССИР** — шарҳловчи, шарҳ қилувчи:

Ва жасадни баъзи муфассирлар бу девдин таъбир қилибтурлар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-230.

**МУФАТТИҲ** — очувчи, очишга моҳир; хурсанд қилувчи;

≈ **ул-абвоб** — эшикларни очувчи:

Навоий айласа муғ дайрини ватан не ажаб,
Ким ул эшик анга очмиш муфаттиҳул-абвоб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-56.

**МУФИД** — фойдали:

Демангиз ошиқ кўзига не ёруғлуғдур муфид,
Ғам куни дилбар юзи, ҳижрон туни тонг ёғдуси.
*Хазойинул-маоний,* Iб-598;

Чора топмоқ керак муфид эмди,
Йўқ ғаму ноладин умид эмди. *Сабъаи сайёр,* 149-25;

≈ **туш-** — фойдали бўлмоқ:

Алар лафзға бир ҳарф орттурган била мунга ўхшаш бир замирни ортубдурлар, бағоят мухтасар ва муфид тушубтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**МУФИЗ** — файзбахш:

Муфизи ато, балки халлоқи жуд,
Халойиққа берган адамдин вужуд.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1614.

**МУФЛИС** — 1. камбағал, фақир, бенаво, ночор, бечора, қашшоқ:

...муфлисларнинг моясидур ва ягоналарнинг ҳамроҳи.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-76;

Элтса жоҳ аҳлиға муфлис паноҳ,
Топса қабул ул ҳам ўлур аҳли жоҳ. *Ҳайратул-аброр,* 31-19;

2. илмсиз, фаҳмсиз:

Басо ягонаи муфлиски, мулк султони улум масъаласида эрур анга муҳтож. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-74;

≈ **бўл-** — бечора, камбағал бўлмоқ:

Муфлис бўлмоқ тараб заволи бўлғай,
Ғамгиндурур улки, илги холи бўлғай.
*Назмул-жавоҳир,* XV-35.

**МУФЛИСЛИҚ** — қашшоқлик, бечоралик, бенаволик, ночорлик:

Соҳиби ҳиммат муфлислиқ била паст бўлмас, ҳимматсиз ганж топса, бийикларга ҳамдаст бўлмас.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-50.

**МУФОАЛА** — араб грамматикасидаги биргалик даражали феъл:

Араб тилининг сарфий истилоҳининг абвобида бир бобдурки, анга — муфоала боби от қўюптурларки, лафз бир мазкур бўлур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**МУФОРАҚАТ** — узоқланиш, жудолик, фироқ:

Қуллуқ дуодин сўнгра арздошт улким, мулозамат муфорақатининг шиддати шарҳи қалам таҳририға келмас.
*Муншаот,* XIII-135;

Эмди бўлди муфорақат чоғи,
Шукр вожибдурур бу дам доғи. *Сабъаи сайёр,* 90-20;

≈ **қил-** — айрилмоқ, ажралмоқ:

Уётдин руҳи бадандин муфорақат қилғали ёвушти.
*Маҳбубул-қулуб,* 67.

**МУФОХАРАТ** — фахрланиш, ифтихор; қувониш:

...агарчи Шайх мени мубтадиъ дебтур, аммо менга ушбу муфохарат баски, отим Шайхнинг тилига ўтубтур...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-165;

≈ **қил-** — фахрланмоқ, ифтихор қилмоқ:

...ҳазрати Рисолат Мусо ва Исо алайҳис-саломға мубоҳот



www.ziyouz.com kutubxonasi

ва муфохарат қилибтур Ғаззолий била.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-122.

**МУФРАД** — ёлғиз, ягона, танҳо, якка; *грамм:* бирлик:

Жамъи ҳам бирдурур ийнак фуқароу руфақо,
Сийған муфрати ҳам айни фақир ўлди рафиқ.

*Хазойинул-маоний* IIб-701.

**МУФРИТ** — 1. ҳаддан ташқари, ўтакетган; чегарадан чиққан, бениҳоя:

Ва ҳайвонот тасхири ва баданда муфрит қувват изҳори, андоққи, дарахтни тубидин қўнғормоқ, самоъ вақтида.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-73;

Чу бир йўли юзланди муфрит сурур,
Яқин эрди жон тандин ўлғай нуфур.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1438:

2. оғир:

Йўл кўринур эрдию поёни йўқ,
Дарди муфрит эрдию дармони йўқ. *Лисонут-тайр,* 96-15;

≈ **фаҳм** — идроки ўткир:

Алар кичик ёшлиғ эканда ҳам алардин муфрит фаҳм ва табъ осори зоҳир бўлур эрмиш.

*Хамсатул-мутаҳайиирин,* XIV-9.

**МУФСИД** — фасод қилувчи, бузуқи; бадкор:

Бири муфсид элга сиёсатдурур,
Ул ифрот шарти раёсатдурур.

*Садди Искандарий,* 320б16;

**бўл-** — фосид бўлмоқ:

Дебтурки, агар солиҳ бўлса у солиҳ туғилган ва агар муфсид бўлса, мен бори анга фасод олати бермамиш бўлғаймен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-114.

**МУФТ** — текин, бепул:

Сипоҳий молин ул хайли табоҳи,
Туну кун муфт олиб хоҳи нахоҳи.

*Маҳбубл-қулуб,* XIII-16.

**МУФТАИЛУН МУФТАИЛУН МУФТАИЛУН** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсаткич сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби ражази мусаддаси матвийи маҳбун вазнини яратган:

Ваҳки, яна фурқатинг ичра тушмишам,
Ўлгали бу фурқат аро ёвушмишам.
Муфтаилун муфтаилун муфтаилун.

*Мезонул-авзон,* XIV-162.

**МУФТАИЛУН ФОИЛОТУ МУФТАИЛУН ФОЪ** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсаткич сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби аруз вазнидаги мунсариҳ баҳрининг мунсариҳи (мусаммани) матвийи маждуъ вазнини ҳосил этган:

Чарх яна зулму жавр айлади бунёд,
Килди фалак ҳодисоти жонима бедод.
Муфтаилун фоилоту муфтаилун фоъ.

*Мезонул-авзон,* XIV-165.

**МУФТАХИР** — фахрланувчи, ифтихорланувчи; қувонувчи:

Ҳамул маҳрами ким эди мунтазир,
Висолидин айлаб ани муфтахир.

*Садди Искандарий,* 290а1;

Чу Фируз бини Яздижурд ўлди шоҳ,
Анга муфтахир эрди хайлу сипоҳ.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-222.

**МУФТАЪИЛУН** — луғавий маъноси бўлмаган шартли вазн кўрсаткич сўз — рукндир. Муфтаъилуннинг ҳижо тузилиши: — V V —, яъни бир чўзиқ+икки қисқа+бир чўзиқ ҳижолардан иборат:



www.ziyouz.com kutubxonasi

«Тай» мустафъилуннинг тўртунчи ҳарфининг исқотидур, мустаъилун қолур, муфтаъилун анинг ўрнига қўярлар.
*Мезонул-авзон,* XIV-141.

**МУФТАИЛУН МУФОЪИЛУН МУФТАИЛУН МАФОЪИЛУН** — луғавий маъноси бўлмаган, вазн кўрсатувчи сўзлар — рукнларнинг ушбу таркиби аруз вазнидаги ражаз баҳри туркумининг ражази мусаммани матвийи махбун вазнини ҳосил қилган:
Гар аламимға чора йўқ, бўлмаса бўлмасун нетай,
Ваҳ, ғамима шумора йўқ, бўлмаса бўлмасун нетай.
Муфтаилун муфоъилун муфтаилун мафоъилун
*Мезонул-авзон,* XIV-161.

**МУФТАИЛУН МУФТАИЛУН ФОИЛУН** — маъносиз, вазн кўрсаткичлари бўлган шартли сўзлар — рукнлардир. Рукнларнинг ушбу сираси сариъи (мусаддаси) матвийи макшуф вазнини яратган:
Сариъи (мусаддаси) матвийи макшуф
Бизга қизил гул юзунг афкандаси,
Савсани озод қадинг бандаси.
Муфтаилун муфтаилун фоилун. *Мезонул-авзон,* XIV-170.

**МУФТИЙ** — фатво чиқарувчи, фатво берувчи; мусулмонлар раҳбари:
Шаҳр муфтийси букун маст эди, фатво ёзди,
Ки ҳаром ўлди, ямон ичса киши, йўқса мубоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-107;
≈ **йи фақиҳ** — шаръий илмлар билимдони бўлган муфти:
Муфтийи фақиҳе керак мутадаййин ва олиме керак муъмин, ислом илмида моҳир ва диёнат нури жабинида зоҳир.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-18.

**МУХ(Х)** — мия, илик:
Ёзар қалам киби водийи ҳажр аро қаламим,
Сўнгакдурурки анинг жавфида қурубтур мух.
*Хазойинул-маоний,* IIа-63.

**МУХАЛЛАД** — доимий; абадий, боқий:
Таманно айласанг бир навъ иқбол,
Ки бўлғай ҳам мухаллад, ҳам муаббад.
*Хазойинул-маоний,* IIа-396.

**МУХАММАС** — мухаммас, бешлик; ≈ **қил-** — мухаммас боғламоқ:
Мавлоно Муҳаммад Табодгоний... «Қасидаи Бурда»ни мухаммас қилибдурур. *Мажолисун-нафоис,* 38.

**МУХАННАС** — ҳунаса:
Қимса бу даъвий мухаддас қилмағай,
Демайин эркин мухannас қилмағай. *Лисонут-тайр,* 49-7.

**МУХАФФАФ//МУХАФФАФА** — кичрайтирилган, енгиллаштирилган; қисқартирилган:
Сўрдики, Абулжаноб мухаффафа буюрдики, ло мушаддада.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-143.

**МУХБИР** — хабар қилувчи, пайк:
Бўлубон ул сулукидин мухбир,
Бош қуйилиқта бўлмоғи зокир. *Сабъаи сайёр,* 55-13;
≈ **и содиқ** — содиқ хабарчи:
Деди: Аҳсанта, мухбири содиқ,
Сидқ аро кимкагим десак фойиқ.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1131.

**МУХИЛ** — халал берувчи, бузувчи, озор берувчи:
Пашшаки эл бўйниға бўлди мухил,
Бўлди тапонча била-ўқ музмаҳил.
*Ҳайратул-аброр,* 139-4.


www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУХЛИС** — ихлос этувчи; самимий, содиқ:

Фатҳ толибға етишмас, агар эрмас мухлис,
Ким ўшул фотиҳанинг лозимасидур ихлос.

*Хазойинул-маоний,* IIб-275.

**МУХЛИСОНА** — ихлосмандларча, самимий равишда, содиқона:

Шоҳ Ғариб Мирзо... бу матлаъи ҳам бағоят ошиқона ва мухлисона ва муассирона воқеъ бўлубтур.

*Мажолисун-нафоис,* 204.

**МУХОЛИФ** — муқобил, зид, қарши; душман:

Мухолифқа қасди ҳалок айлади,
Ки аъдодин ул ерни пок айлади.

*Садди Искандарий,* 254б11.

**МУХОЛИФГУЗОР** — тескари тушунишлик, тескари аро қилишлик; ишни тескари бажариш:

...анинг миръоти зотида ломиъ мухолифгузоре ва янҳо анил — фаҳшон вал — мункари вал — бағйи ашиъадурур.

*Назмул-жавоҳир,* 20.

**МУХОЛИФПЕША** — тескариликка одатланган:

Они ҳам чархи мухолифпеша,
Гардиши даври хилоф андеша,

*Хазойинул-маоний,* IVб-429.

**МУХОСАМАТ** — адоват, хусумат, низо, душманлик:

Жамъики мухосамат шиор айладилар,
Кенг даҳр ўзьга тангу тор айладилар.

*Назмул-жавоҳир* XV-35.

**МУХОТАБ** — хитоб қаратилган шахс; мурожаат қилинган шахс:

Бас улким такаллумға оғзин очар,
Мухотабға сўз йўқки, гавҳар сочар.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1486;

≈ **қил-** — чақирмоқ:

Ҳудҳуднинг Тўтини мухотаб қилиб, мақсад қасдиға тарғиб қилғани.

*Лисонут-тайр,* 30-2.

**МУХОТАРА** — хавфу хатар, хавф:

...ва азим мухотараларки воқеъ бўлур раҳнамойлиғи учун...

*Маҳбубул-қулуб,* 151.

**МУХТАЛИТ** — аралашган, бирлашган:

Бир-бири бирла бўлубон мухталит,
Шоҳ савол этти бўлуб мунбасит. *Ҳайратул-аброр,* 130-7;

≈ **бўл-** — аралашмоқ, бирга бўлмоқ:

Гар санга бўлмоққа ҳад йўқ мухталит,
Ҳам тахайюл бирла хуштур ихтилот.

*Хазойинул-маоний,* IVб-287.

**МУХТАЛИФ** — ҳар турли, хилма-хил, турли-туман:

Мухталиф келди чархи зангори,
Андин ортуқ нужуми сайёри. *Сабъаи сайёр,* 196-4;
Мухталиф топиб садойи шеванин,
Қилди ондин вазъ мусиқи фанин. *Лисонут-тайр,* 195-16;

≈ **бўл-** — ўзгармоқ:

Мухталиф бўлмай не бўлсун мунда иш,
Чун бу янглиғ мухталиф бўлди равиш.

*Лисонут-тайр,* 158-9.

**МУХТАРАЪ** — ихтиро қилинган, ўйлаб топилган; ≈ **кел-** — ихтиро қилинмоқ, кашф этилмоқ:

Жоҳ аҳли, фақр ичра Навоийға иқтидо
Айлангки, бу тариқа анга келди мухтараъ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-292.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУХТАРИЪ** — ихтиро қилувчи, кашф қилувчи; ≈ **и вақт** — замона ихтирочиси:

...ғазалда мухтариъи вақт Шайх Муслиҳиддин Саъдий.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-128;

≈ **бўл-** — ихтирочи бўлмоқ:

Қаҳр қилса ўлтуруб, бу турфаким, лутф этса ҳам,
Қатл ишида бўлмиш ул қотил бағоят мухтариъ.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-295.

**МУХТАСАР** — қисқа, ихтисор қилинган:

Гарчи кўнгул кулбасидек мухтасар,
Икки жаҳон анда бўлуб жилвагар. *Ҳайратул-аброр,* 27-4;

≈ **қил-** — қисқа, лўнда қилмоқ:

Бермас татвил чун сухандон сўзга,
Қил мухтасар улча бўлғай имкон сўзга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-38.

**МУХТОР** — маъқул, танланган, сайлаб олинган; ихтиёрли:

Яна бир ривоят даги бордур,
Ки ровийлар оллида мухтордур.
*Садди Искандарий,* 314*а*19.

**МУХТИЙ** — айбдор, гуноҳкор:

Навоиё, ишқ таркин этма, қадаҳни ҳам қўймағил иликдин,
Ки даҳр мухтийда мумдин ўзга эрур не қилсанг хатойи мутлақ. *Хазойинул-маоний,* II*б*-317.

**МУЧАК** — ўпич, бўса:

Ўпмак изингни йўқ ҳадим, аммо хаёл ила
Лаълингни ёлқитур мутаоқиб мучакларим.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-411.

**МУШАББАҲ** — ўхшаш, монанд, ташбиҳ этилган:

Эмди келдук мушаббаҳғаким фарш тўшамакдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 166.

**МУШАВВАШ** — ташвишли, паришон; беором:

Кеча зулфунгни туш кўрдум паришон,
Бу кундур хотирим асру мушавваш.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-147.

**МУШАВВАШЛИҒ** — ташвишланганлик, паришонлик:

Ёр ҳар базм ичра, мен хориж мушаввашлиғ била,
Ваҳки, дохил ҳам бўла олмон сабукашлиғ била.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-589.

**МУШАВВИШ** — ташвишлантирувчи, хаёлни паришон қилувчи:

Улуғ — кичикдин ҳар турлукда гадойи муваҳҳиш фосид хавотиридек софий кўнгулга мушаввиш.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-32;

≈ **бўл-** — ташвишланмоқ:

...аларнинг шариф авқотлариға беадабона ҳаракот ва сўз била мушаввиш бўлур эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-157.

**МУШАДДАД** — ташдидли:

...мушаддад ҳуруф ва «алиф»декки, «ҳамза» ишбоъидин ҳосил бўлур. *Мезонул-авзон,* XIV-151.

**МУШАККАЛ** — шакл берилган, шаклли; ≈ **айла-** — шакл бермоқ, қолипга туширмоқ:

Кун юзини айладинг мушаккал,
Тун кўзини айладинг мукаҳҳал.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 647.

**МУШАММАЪ** — ёмғир ва сув ўтказмайдиган парда:

Ул муламмаъ қалқон ҳумоюн чатрингға яшил мушаммаъ бўлсун. *Муншаот,* XIII-110.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУШАРРАФ** — шарафли, шарафланган, иззат топган; бирор талабига эришган; сарафроз; ≈ **бўл-//ўл-** — етишмоқ, эришмоқ; шараф топмоқ:

Салтанат тахти Султон Иброҳим Мирзоға қарор тутгандаким, тарих секкиз юз олтмиш эрди, бу фақир алар суҳбатиға мушарраф бўлдум.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-77;

Гарчи бир нуктагўй ашраф ўлуб,
Ўзи мақдуриға мушарраф ўлуб. *Сабъаи сайёр,* 23-15;

≈ **айла-//эт-//қил-** — шарафламоқ, шарафли қилмоқ; мақсадга етиштирмоқ:

Барча ҳузн аҳлин мушарраф айлабон шод этти ёр,
Не осиғ, чунким бизинг байтул-ҳазанға кирмади.

*Хазойинул-маоний,* IVа-377;

Баҳлулғаким бу хабар етти Ҳорун суҳбатин мушарраф этти.

*Маҳбубул-қулуб,* 167;

...ҳар ойинаким нозил бўлған калом қонуни шариат аҳкомин андоқким шарти эрди, тузди ва ботил милални იродин чиқарди ва қобил халқни ул маърифатға мушарраф қилди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-67.

**МУШАЪБИД** — найрангбоз, кўзбўямачи:

Булъажаблиғ ишқ аро кўргилки, кўнглум чекса оҳ
Захми оғзидин мушаъбиддек сочар ҳарён ўтин.

*Хазойинул-маоний,* Iб-521.

**МУШИКОФ** — қилни қирққа ёрувчи, зийрак, доно, зукко:

Оғзингу белингнинг асрорин камоҳи билмайин,
Мушикофу хурдабинлар ичра тушти қолу қил.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-663.

**МУШИР** — маслаҳатчи:

Сухроким отаси замонида вазир ва мамлакат масолиҳида мушир эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-222.

**МУШК** — қора тусли хушбўй модда; мушк — анбар:

Кофур қошида мушки соро эрмиш,
Гул жанбида сунбули ошкоро эрмиш.

*Назмул-жавоҳир,* XV-38;

Нигин йўқки, ой узра пироядур,
Қуёш устида мушкдин соядур.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1211;

≈ **и зафар** — холис, тоза, соф мушк:

...ва қаро туфроғи мушки азфар ва таблаи анбарға таънсоз тоғе воқеъдур. *Вақфия,* XIII-169;

≈ **у анбар** — мушку анбар:

Зулфидур кўнглумда ҳар дам, оҳ чекмак суд эмас,
Ким ҳавоға мушку анбар гарди бутрар, дуд эмас.

*Хазойинул-маоний,* IVа-133;

≈ **и татор** — аъло, тоза мушк:

Хаттидин бўлди хижил сунбул била мушки татор,
Қоматиға сарв ила шамшоддин юз қатла ор.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-657.

**МУШКАФШОН** — мушк сочувчи, хушбўй ҳид тарқатувчи:

Кўк ғазоли чунки кофур узра мушкафшон бўлур,
Кавкабафшон кўзларимдин ул қуёш пинҳон бўлур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-180;

**МУШКБЕЗ** — мушк ҳиди сочувчи, ёқимли ҳид сочувчи:

Ки чун торттим хомаи мушкбез,
Санинг васфингга айладим нуктарез.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-237.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУШКБЕЗЛИҒ** — хушбўйлик, мушкафшонлик:

Наврўз насимининг мушкбезлиғи лола димоғин савдойи ва баҳор салқинининг атрангезлиғи булут мизожин ҳавойи қилибтурур. *Муншаот,* XIII-87-88.

**МУШКБИД** — мушк дарахти; гули хушбўй тол:

Эй Навоий, зулфу қаддин гар демишсен мушкбид,
Ёр афв этсунки, айтибсен хато бирла хилоф.
*Хазойинул-маоний,* IIб-308.

**МУШКБОР** — мушк ёғдирувчи:

...кофуркирдор варақ узра мушкбор хома сурубтур.
*Назмул-жавоҳир,* 29.

Саводи холи анинг хатти мушкбор ичра,
Магарки зоғ ёшунмиш бинафшазор ичра.
*Хазойинул-маоний,* IIа-319.

**МУШКБУ//МУШКБЎЙ** — мушк ҳидли:

Эй ғизоли мушкбў, келким, қуюндек қолмади
Водие ахтармаған, истаб бу саргардон сени.
*Хазойинул-маоний,* IVа-355;

...ва шомнинг мушкбўй сиёҳ журдалари субҳнинг муғулчин чобуксувори турктозидин эмин. *Вақфия,* 715.

**МУШКИЛ** — 1. қийин, душвор, мушкул:

Эй висол аҳли, фиғоним эшитиб кулмангким,
Ҳажр зиндони аро мушкил эрур қийналмоқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-318;

2. қийинчилик, машаққат:

Илмидин касб қилки, суд эрмас,
Чарх мушкилларини ҳал қилмоқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-705;

Билик авжи фикратлари манзили,
Бари олида ҳал фалак мушкили.
*Садди Искандарий* 315б2;

≈ **бўл-** — қийин, душвор, мушкул бўлмоқ:

Шайх дебтурки, ул йигит манга боқти ва айтти, ҳар қачон масъалае манга мушкил бўлса, анинг ҳаллиға ҳар тош санингдек бир Юсуфдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-124.

**МУШКИЛЛИК** — қийинчилик, оғирлик:

Ул даги андоқ хиштни ушатқан била ва зод қилған била кўп мушкиллиги осонлиққа юз қўяр.
*Маҳбубул-қулуб,* 166;

Мушкиллик илаки иш адоси келди,
Сўнгра анга «ал-айш» нидоси келди. *Назмул-жавоҳир,* XV-38.

**МУШКИЛКУШО//МУШКИЛКУШОЙ** — мушкилларни осон қилувчи:

Мавлоно Ҳожи Муҳаммад... зеҳни мушкилкушо ва тааммули фунун ишколиға расо. *Мажолисун-нафоис,* 149;

Бу махфий нуктанинг мушкилкушойи,
Бу янглиғ бўлди маъни раҳнамойи. *Фарҳод ва Ширин,* 182.

**МУШКИЛКУШОЙЛИҒ** — қийинчиликларни осон қилишлик:

...ва азим мухотараларки воқеъ бўлур раҳнамойлиғи учун ва мушкилкушойлиғи учун бир нимаким ногузирдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 151.

**МУШКИЛОТ** — қийинчиликлар, оғирчиликлар:

...ва муқаррардурки, ҳумоюн табълари замон мушкилотининг меъёридур, фархунда зеҳнлари олам дақойиқининг ҳаллоли ва соҳиб асрори. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-127;

Ул дақойиқ мушкилотини равшанроқ алфоз ва очуқроқ адо билан ўткара олғаймумен, деб мутааммил эрдим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-66.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУШКИН** — мушк ҳидли, хушбўй:

...турк тили била-ўқ кофири кавн варақ узра хомайи мушкин шамомани сургай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-200;

≈ **насим** — фароғатли шамол:

Сарсари оҳимға тушсун, хушо, мушкин насим
Ким берур эрди хабар наврас ниҳолимдин гаҳе.
*Хазойинул-маоний,* IIб-649;

≈ **саҳоб** — кеча қоронғилиги:

Бу дамки уёқиб манга офтоб
Ёпилғай қуёшимға мушкин саҳоб.
*Садди Искандарий,* 316б21;

≈ **хол** — қора хол:

Ёйиб оразда мушкин холларни сунбулунг доми,
Кўнгулнинг қушлари ул дому суву донанинг роми.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-650;

≈ **ҳилол** — тим қора қош; қора гажак:

Анбари тар истамон юз узра холинг борида,
Қам кўрунур янги ой мушкин ҳилолинг борида.
*Хазойинул-маоний,* Iб-544.

**МУШКИНБЎ** — яхши, ёқимли ҳид; хушбўй:

Дашт узра ғазоли мушкинбў,
Лолау сабза узра қилған хў. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 953.

**МУШКОМЕЗ** — мушкка ўхшаш, мушкомез:

Сафҳаи ҳуснида мушкомез хат,
Холи ул янглиғки хат узра нуқат. *Лисонут-тайр,* 168-10.

**МУШКРЕЗ** — хуш ҳид тарқатувчи:

Ул юз ўлуб даҳрға кофурбез,
Устида ул зулф бўлуб мушкрез. *Ҳайратул-аброр,* 5-13.

**МУШКОСО** — мушкка ўхшаш, мушкдек:

Оразинг хуршиди келди ахтари буржи шараф,
Даврида хат шом мушкосо юз урмиш ҳар тараф.
*Хазойинул-маоний,* IIб-309.

**МУШКСО** — қора сурковчи, қорайтирувчи:

Юзунг баёзию ул холи мушксо ҳинду,
Ғариб тушти Хўтан кишвари аро ҳинду.
*Хазойинул-маоний,* IIа-296.

**МУШКФОМ** — мушкка ўхшаш қора; қора ранг; ≈ **қил-** — қора қилмоқ:

...ҳамул ел бурудатидин ашки ёмғурлари жола боғланғандек мунда ҳам мушкфом булут саводидин олам зулматкирдор. *Муншаот,* XIII-95;

Лабидин айру тушуб сўг учун китобатдин.
Не тонг либосии агар мушкфом қилди ҳадис.
*Хазойинул-маоний,* Iб-107.

**МУШОБАҲАТ** — ўхшашлик, монандлик:

Жавоҳир севар салотин инкорида ва онинг тошқа мушобаҳати изҳорида. *Хазойинул-маоний,* Iб-733.

**МУШОБИҲ** — ўхшаш, монанд:

Заҳр бериб бемор ўлтургувчи табиб, буларнинг холиға мушобиҳдур ва қариб. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-14;

≈ **ўл-** — ўхшатмоқ:

Фалакнинг ойи юзунгга мушобиҳ ўлғай агар,
Оғиз Суҳову Зуҳалдин юзинда хол ўлғай.
*Хазойинул-маоний,* Iб-438.

**МУШОКИЛ** — аруз вазнидаги ўн тўққиз баҳрнинг бири. Луғавий маъноси: шаклдош. Қариб баҳри билан шаклдошлиги учун шундай ном берилган:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Учунчи доиранинг бешинчи баҳри мушокилдур.
*Мезонул-авзон,* XIV-173;
Аммо буҳур асомийси: тавил, мадид... мушокил, мутақориб, мутадорик. *Мезонул-авзон,* XIV-143.

**(МУШОҚИЛИ) МУРАББАИ МАКФУНИ МАҚСУР** — аруз вазнидаги мушокил баҳри туркумидаги вазнлардан бири бўлиб, бунинг рукнлар таркиби қуйидагичадир: фоилоту мафоийл фоилоту мафоийл:

(мушокили) мураббаи макфуни мақсур
Эй нигори парий рўй,
Гулъузори суманбўй. *Мезонул-авзон,* XIV-173.

**МУШОҚИЛИ МУСАДДАСИ МАКФУФИ МАҚСУР** — аруз вазнининг мушокил баҳридаги вазнларнинг бири. Ушбу вазннинг рукн таркиби: фоилоту мафоийлу мафоийл бўлади:

Мушокили мусаддаси макфуфи мақсур
Ишқинг ичра манга асру ситамдур,
Кўнглум ўтиға чарх узра аламдур.
Фоилоту мафоийлу мафоийл. *Мезонул-авзон,* XIV-173.

**МУШОҚИЛИ (МУСАДДАСИ) СОЛИМ** — аруз вазнидаги мушокил баҳри туркумидаги бир вазн. Ушбу вазннинг рукнлар таркиби қуйидагича: фоилотун мафоийлун мафоийлун:

Мушокили (мусаддаси) солим
Неча сенсиз фироқингда фиғон айлай,
Нола бирла улус бағрини қон айлай.
*Мезонул-авзон,* XIV-177.

**МУШОРАҚАТ** — шериклик:

Ул жумладин бири, «алиф» била «ҳо» орасида муносабат ва мушоракат берибдурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-114.

**МУШОРИҚ** — шерик:

...ва ул ўз отасидин Абу Муҳаммад Амуя ва Ахийи Фаррух Занжонийдин ва ҳар бири илги анга хирқа кийдурурға яна бирининг мушорикидур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-152.

**МУШОРУН ИЛАЙҲ** — кўрсатилган, ишора қилинган; номи зикр этилган:

...фасоҳат ва балоғат аҳли натойижи табъидин ҳар не мазкур бўлса мушорун илайҳ бу ҳақирни қилур эрдилар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-127.

**МУШОҲАДА** — 1. кўриш, кузатиш, кўздан кечириш, томоша қилиш:

...ҳақиқат жамолин мажоз музоҳири мушоҳадасида муояна кўруб, беихтиёрлиғлар даст берур эркандур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-10;

Чу сен мушоҳада шоми шуҳуд қозғандек,
Киши не билдики, шоҳид ким эрди — ким машҳуд.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-118;

2. кўриб аниқлаш:

Бир кун машойих Ҳишомға дедиларки, эшитиббизки, сен мушоҳадаға қойилсен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-98;

≈ **и жамол** — ёр юзига қараш, таманно қилиш:

Ҳоллари матлуб мушоҳадаи жамоли ва иштиғоллари ҳам анинг мулоҳазаи саноеъ ва камоли. *Маҳбубул-қулуб,* 97-98;

≈ **бўл-** — зоҳир бўлмоқ, юз бермоқ:

...андин аҳвол ва осори ғариба ва ажиба мушоҳада бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-166;

≈ **қил-** — кўрмоқ, аён қилмоқ, сезмоқ:

Кўп мундоқ бу тоифадин мушоҳада қилибтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-153.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУШОҲИД** — шоҳид, гувоҳ; ≈ **бўл-** — шоҳид бўлмоқ, гувоҳ бўлмоқ:

Гар сенинг ҳам тушса оллингға бу йўл,
Чун анга етсанг мушоҳид бўлғай ул.

*Лисонут-тайр,* 182-8.

**МУШРИФ** — юқоридан кузатувчи; молни сақловчи, бошқарувчи:

Мушрифқа йиллиқ нақда беш юз олтун, ошлиғ беш юк, соҳиб жамъға йиллиқ нақда беш юз олтун, ошлиғ беш юк.

*Вақфия,* XIII-178;

Султони вақт ва аҳли тариқат жамоли эрди ва қулуб мушрифи. *Насойимул-муҳаббат,* XV-111;

...бу тавр балиёт аро ҳалокка мушриф эканда ва бу навъ маҳолик аро ўлдум деганда дарёдин обхўриш узулди.

*Муншаот,* XIII-97.

**МУШТ** — мушт:

То бериб бир пора нон чуст даст,
Қилди бир мушт урғач, андоқ ерга паст.

*Лисонут-тайр,* 46-14;

≈ **у силли** — мушт ва шапалоқ:

Мушту силли бирла аппони ебон,
Элдин олиб луқмае, они ебон. *Лисонут-тайр,* 46-10.

**МУШТАИЛ** — шуълали, ёрқин, шуъла сочувчи; ≈ **бўл-//ўл-** — алангаланмоқ:

Чун ул беқоидалиғи ҳаддин ўтти, Мусо алайҳис-саломнинг ғазаби ўти муштаил бўлуб, ул қибтийни урғач, йиқилиб ўлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-208-209;

Шаҳду маю табъ ила ҳаво тўрт,
Чун муштаил ўлди солдилар ўрт.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 693.

**МУШТАМИЛ** — ўз ичига олувчи, қопловчи:

Ва анга шеър девони бор ғоят латофатда ва таржиъоти бор муштамили ҳақойиқ ва маърифқа.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-175.

**МУШТАРАК** — умумий, ўртадаги, шериклик:

...ва баъзи ажамқа махсус ва баъзи муштарак ва турк шуаросиға миллати истиъмолдин ҳеч қайси бу вақтқа дегинча махсус эмас эрмиш. *Мезонул-авзон,* XIV-142.

**МУШТАРИЙ** — 1. сотиб олувчи, харидор:

Ҳусн бозорида мен бўлдум ул ойға муштарий,
Ким муқаррар айлагай оё моҳи тобонға нарх.

*Хазойинул-маоний,* IVб-116;

2. Юпитер планетаси:

Шаҳе шаҳриёре жаҳон хисрави,
Фалак рифъати Муштарий партави. *Вақфия,* 716.

**МУШТАҚ(Қ)** — *грамм.* бошқа сўздан олинган, ясалган:

Вазир визрдин муштақдур ва бу феъл анинг зотиға аҳақ ва аляқдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-13;

≈ **ўл-** — олинмоқ:

Чу дерлар инсонни муштақ ўлди нисёндин,
Ўзину аҳдин унутмоқ этар далолат анга.

*Хазойинул-маоний,* IVб-14.

**МУШТАҒИЛ** — машғул:

Билмоққа улум истилоҳин жоний,
Оз вақт фалак муштағил айлар они.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-10.

**МУШТАҲИЙ** — 1. иштаҳани очувчи; иштаҳали:

Бемори муштаҳийға саломат нишонидур,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Чун тандуруст муштаҳий эрмас, зиёнидур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-241;

2. ҳавасманд, орзуманд:
Анда тузуб маснади шоҳаншаҳи,
Айшу тараб жоми учун муштаҳий. *Ҳайратул-аброр,* 74-20.

**МУШТОҚ** — орзуманд, ҳавасманд; интизор:
Ҳам йигит муштоқу ҳам муҳтож қиз,
Юзга юз қўйиуб оғиз узра оғиз. *Лисонут-тайр,* 173-6;
Соқий, олиб кел қадаҳу қилма ноз,
Кўрки не муштоқдур аҳли ниёз. *Ҳайратул-аброр,* 71-3.

**МУШТОҚОНА** — ошиқлардек, иштиёқмандларча:
Васл орзусидин кўнгли қушиға қаноат таманноси қилиб, васл ҳавосида парвоз буюрғани ошиқона ва муштоқона тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 229.

**МУШУК** — мушук:
Мушукка риоят — кабутарға офатдур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-57.

**МУШФИҚ** — шафқатли, марҳаматли, меҳрибон, дилсўз:
Сўзу гудозин ҳам дегали маҳваш топмағандин алам ва розин айтқали мушфиқе кўрмагандин ғами марақ воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 231.

**МУШЪИР** — хабар берувчи, ёзув билан билдирувчи:
Ҳақ субҳонаҳу ва таолоким, инсонни сойири маҳлуқотдин мумтоз ва мажмуъи офаринишға сарвар ва сарафроз қилдиким, «ва лақад каррамно бани одама» ояти каримаси андин мухбир, ва «лақад халақнал — инсона фи аҳсани тақвим» анга мушъир. *Назмул-жавоҳир,* 5.

**МУЪБАД** — оташпарастларнинг раиси, обид:
Истидъо қилиб муъбадлар яна элни анинг қошиға келтурдилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-212;
Муъбадлар келиб, насиҳатлар қилдиларким, подшоҳ улус ва эл била подшоҳдур. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-212;
Муъбадеким варақҳа чекти рақам,
Ким не навъ ўттилар мулуки ажам.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 935.

**МУЪЖИБ** — кибрли, худбин, такаббур:
Мавлоно Биноий... муъжиб ва мутасаввирлиғидин эл кўнглига мақбул бўлмади. *Мажолисун-нафоис,* 88.

**МУЪЖИЗ** — ҳайратда қолдирувчи, муъжизали, ожиз қилувчи; ноёб:
Андинки эрур хасис муҳлик,
Кўргузгача дурур Масиҳ муъжиз.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106;
...Баҳовуддин Нақшбанд раҳматуллоҳнинг фирдавсойин мажлисларида ул ҳазратнинг муъжиз баён тилларига ўтган ҳақойиқ ва маоний баъзи хулафоким, жамъ қилурлар эрмиш.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-60.

**МУЪЖИЗА** — мўъжиза:
Ва пайғамбарлиқ даъвисида муъжизаси паргорсиз доира ва қалам жадвалсиз мустақим хат изҳор қилибтур.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-216.

**МУЪЖИЗАПАРДОЗ** — мўъжиза кўрсатувчи; жаҳонни мўъжиза билан безовчи:
...балоғат жаҳонининг диққат била муъжизапардози султонус-салотин Абулғози Султон Ҳусайн Баҳодирхон.
*Мажолисун-нафоис,* 208.

**МУЪЖИЗАТИРОЗ** — нақшланган, зийнатланган, безалган:
Барчасидин араб тили фасоҳат ойини била мумтоз ва бало-



www.ziyouz.com kutubxonasi

ғат тазъйини била муъжизатироздур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106.

**МУЪЖИЗНАМОЙ** — мўъжиза кўрсатувчи:

Оти моний, хомаси муъжизнамой,
Санъати наззораси ҳайратфизой. *Лисонут-тайр,* 27-4.

**МУЪЖИЗНИЗОМ** — мўъжиза яратувчи:

Зиҳи такаллуми муъжизнизомким, келгач
Араб фасиҳлариға ҳаром қилди ҳадис.

*Хазойинул-маоний,* Iб-107.

**МУЪЖИЗОТ** — мўъжизалар:

Анда ҳам Исо алайҳис-саломнинг муъжизоти кўб зоҳир бўлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-232.

**МУЪЛИМ** — оғритадиган, оғритувчи, алам берувчи:

Ошиқ аёғиға тикан кирмакка алар «хор» лафзи била таарруз қилибдурлар, аммо чўкурки муълимроқдур, бу лафзлари йўқтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-111.

**МУЪМИН** — имонли, диндор, мусулмон;

Бермак бўлмас аларға инсон ҳукми,
Ё одаму муъмину мусулмон ҳукми. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-32;
Муфтийи фақиҳе керак мутадаййин ва олиме, керак муъмин, ислом илмида моҳир ва диёнат нури жабинида зоҳир.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-18.

**МУЪМИНЛИҒ** — имонлилик, диндорлик; мусулмонлик:

Жаннату дўзахқа чекмас, лутфу қаҳринг бўлмаса,
Гар мунунг муъминлиғидур, гар анинг тарсолиғи.

*Хазойинул-маоний,* IIб-350.

**МУЪТАБАР** — эътиборли, обрўли, ишончли:

Яна бир «вов» ва «лом» баъзи лафзға илҳоқ қилиб бир махсус сифатқа таъйин қилурки, салотиннинг хоҳ разм асбоби учун ва хоҳ базм жиҳоти учун муътабардур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117;

Нечаки ҳақ лутфидин ўлди зафар,
Саъйни ҳам бил сабаби муътабар, *Ҳайратул-аброр,* 190-23.

**МУЪТАДДУН-БИҲ(И)** — эътиборли, ҳурматли, ҳимматли:

Шуаро акобиридинки, баъзи «май» таърифида муболаға қилибдурлар ва бу муътаддун-биҳ амредур...

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-109.

**МУЪТАДИЛ** — ўртача, ўртамиёна, муътадил:

Асру беандом эрур тўбию шамшод асру паст,
Қоматингдур муътадил, мен толиби ҳадди васат.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-153.

**МУЪТАКИФ** — ибодат учун хилватга кириб олган; хилватнишин; танҳо:

Новакинг токим эрур куйган кўнгулга муътакиф,
Ўртаган ё сабт қилған доғ аро бўлмиш алиф.

*Хазойинул-маоний,* IIб-311;

≈ **и хонақоҳ** — ибодат учун масжидда турган:

Гаҳ бўлубон муътакифи хонақоҳ,
Шайх ани тоатқа қилиб рўбароҳ. *Ҳайратул-аброр,* 43-7;

≈ **бўл-** — хилватда танҳо, ёлғиз ўтирмоқ, ибодат қилмоқ:

Муттақии покрав масжидда муътакиф бўлған чоғи-мусҳаф авроқи аросида гул яфроғи. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-73.

**МУЪТАМАД** — ишончли, ихлосманд, эътимодли:

...подшоҳзодалардин нечаси муътамад отланиб, Паҳлавоннинг такясиға бориб, суҳбатлиғе қилғайлар эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-96;

≈ **бўл-** — ишончли бўлмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Шак эмаским, бўлғусидур ёрлар беэътимод,
Ҳар қачон ёр оллида ағёр бўлса муътамад.
*Хазойинул-маоний,* IVб-125;

≈ **ун алайҳи** — ишончга лойиқ, ишончли:
Султон Аҳмад Мирзо... мулку-мол мушорун илайҳи ва сипоҳи ва черик муътамаддун алайҳи улдур...
*Мажолисун-нафоис,* 202.

**МУЪТАМАН** — ишончли, ишонч ҳосил қилинган, ишонилган:
...муътамад анис ва муътаман жалис Ҳожа Ҳофиз Ғиёсиддин Муҳаммад Деҳдорни остонбўслуққа юборилди.
*Муншаот,* XIII-146;

**МУЪТАРИЗ** — эътироз қилувчи:
Сайийд Қутб Лакаданг... мажолисида Сайийд Қуроза била мажлисоройдур ва анга муътариз ва мутаарриз.
*Мажолисун-нафоис,* 94.

**МУЪТАРИФ** — тан олган; иқрор:
...ўзум инсоф юзидин муътарифманким, андин юз мартаба ортуқроқ тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 225;

≈ **бўл-** — эътироф қилмоқ, бўйинга олмоқ, иқрор бўлмоқ:
Тол ниҳолида эмас яфроғки тиллар тортибон,
Сарви озодим учун қуллуққа бўлмиш муътариф.
*Хазойинул-маоний,* Iб-322.

**МУЪТАҚИД** — эътиқод қилувчи, ихлосли, ишонувчи:
Ва ҳам баъзи мухлис ва муътақид ёронлари руқъаси жавобида айтиб эрдиким. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-93;
Анварийға муътақид дурур ва анинг шеърин кўп ўқур.
*Хамсатул-мутаҳайиирин,* XIV-24;

≈ **қил-** — эътиқод қилдирмоқ, ишонтирмоқ:
Юнус жуҳуд азим риёзатлар била элни муътақид қилиб... ўзин хилватда зибҳ қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-238.

**МУЪТИЙ** — ато қилувчи, бахш этувчи:
Лек муътий атоси бепоён,
Йўқ берурдин хазойиниға зиён. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 888.

**МУЪТОД** — ўрганган, одатланган; одат; ≈ **бўл-** — одатланмоқ, ўрганмоқ:
Ким гунбази гардандаи олий бунёд,
То даврида таъжилға бўлғай муътод.
*Хамсатул-мутаҳайиирин,* XIV-7;

Ки мажбул эрур одамизод анга,
Ки ҳар амрким бўлса муътод анга.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1405;

≈ **эт-** — ўргатмоқ, одат қилмоқ:
Шайх агар масжидқа, мен майхонага борсам, не тонг,
Эй Навоий, ҳар кишига чора йўқ муътодидин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-462.

**МУЯССАР** — эришган:
Емакка анга ҳарне дархур эса
Санга дағи не ким муяссар эса.
*Садди Искандарий,* 295а16.

**МУҚАВВАС** — эгилган, қайрилган; қавс шаклига ўхшатилган:
Магарки жонима кирпикларингнинг ўқларини
Отар таносуб учун қошларинг муқаввасдур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-190;

Муқаввас қошиға чекиб вусма ҳам,
Қўюб хол ҳам синдуруб кесма ҳам.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1514.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУҚАВВИЙ** — куч берувчи, қувват берувчи; мадад берувчи; ≈ **уд далойил** — ишончли далиллар:

Мавлоно Риёзий... жомеъул-фазоил ва муқаввиуд — далойил киши. *Мажолисун-нафоис,* 69.

**МУҚАДДАМ** — қадимги; илгари, олдин; пешқадам:

Сен барчасидин улуғроқ ва муқаддамроқ.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-129;

Қидмат ичра барчадин бўлдунг муқаддамроқ, валек
Улки сендиндур муқаддамроқ, эрур ҳаййи қадим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-397;

≈ **тут-** — афзал ҳисобламоқ, авло тутмоқ:

Подшоҳ давлати маслаҳатин барча ишда муқаддам тутмоқ вожибдур. *Муншаот,* XIII-103;

**МУҚАДДАР** — тақдирдаги; қисмат; ≈ **бўл-** — илгаридан тайин этилмоқ; тақдирда битилмоқ:

Зуннун жавоб бердиким, эй жувонмард, агар санга бир иш ҳақ таолонинг тақдирида, азал тақдирида муқаддар бўлубтур... мустажобдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-89.

**МУҚАДДАС** — пок, тоза; айбу нуқсонлардан холи:

Қаду юзи шажару ўт бу йўлда, эй кўнглум,
Адаб била юруким — водийи муқаддасдур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-190;

Чун «Насойимул-муҳаббат» нафаҳоти баёнидин килким файзрасон бўлубтур, авлиёуллоҳ муқаддас руҳи файзидин олам тўлубтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**МУҚАДДИМА** — бош сўз, кириш сўз; дебоча:

Паҳлавон илтифот юзидин маъҳуд дастури била эгнимни тутар эрди, муқаддима бунёд қилдиким...
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-98.

**МУҚАДДИМОТ** — муқаддималар, дебочалар:

Ва бу муқаддимотдин ғараз буким, ул сидраи сипеҳр — тимсол даврида суҳокирдор... *Вақфия,* XIII-174;

Ғараз бу муқаддимотдин буким, чун салотин тенгри таолонинг баргузида ва азизроқ бандаларидурлар.
*Муншаот,* XIII-126.

**МУҚАЙЙИЪ** — қайт қилдирувчи; қустирувчи; кўнгил оздирувчи:

Соғинма барча пишиғ сўзни табъ этар ошом,
Бўлур муқайййиъу ҳозим чу иккиси матбух.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-111.

**МУҚАЙЯД** — боғланган, кишанланган, банд, гирифтор; вобаста, тааллуқли:

Банду занжирлиқ гунаҳкорлар шаҳар зиндонида, андоққи ишқ муқайядлари байтул-аҳзонида.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-29;

≈ **эт-//қил-** — боғламоқ, уламоқ, банд қилмоқ:

Мени муқайяд этар бўлсанг очма ҳалқаи зулф,
Ки пашша қайдиға йўқ эҳтиёжи занжире.
*Хазойинул-маоний,* Iб-626;

Чун Рустам қолмайдур эрди, ўғли Фаромурз ё иниси Заворани дорға ости ва Золни муқайяд қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XVI-198.

**МУҚАЙЯДЛИҒ** — боғланганлик, вобасталик, тааллуқлилик:

Ғамдин айларлар эранлар шодлиғ,
Бу муқайядлиғ дурур озодлиғ. *Лисонут-тайр,* 124-1.

**МУҚАЙЯДОТ** — қайдлар, ёзувлар:

Шайх Шиҳобиддин... мутлақ жамолидин муқайядот суварида мушоҳада қилур эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-165.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУҚАЛЛИД** — тақлид қилувчи:

Фасақа хайлида муқаллидеки, ғарази эл кулгусидур, гўё фоҳишаи қаҳбанинг кўрганни кўргузган кўзгусидур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-67.

**МУҚАММИР** — қиморбоз:

Киссабур била муқаммир асасларидин бозор ва қиморхонага мустаъжир. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-29.

**МУҚАММИРШЕВА** — қиморбознамо, қиморбозларча:

Ва мутааххириндин икки оламни бир дов била ўйнаған муқаммиршевалар покбози ва ишқ дайри фаносида ҳақиқат бодасидин маст риндлар ҳамрози шамсул-миллати вад-дин Хожа Ҳофиз Шерозийдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-42.

**МУҚАННАЪ** — ниқобланган, пардаланган; ниқоб, парда:

Иффат торидин бошларида муқаннаъ ва исмат ҳулласидин юзларида бурқаъ. *Маҳбубул-қулуб,* 59.

**МУҚАННАД** — қантланган; мазали, ширин:

Ҳар муқаннад пистаким, базм ичра эрди жилвагар,
Лаълингу оғзинг хаёлидин кўнгул бетоб эди.
*Хазойинул-маоний,* Iб-604.

**МУҚАРНАС** — сернақш; ганж ўйилган (бино ҳақида); нақшли баланд бино:

...ҳар тоқи улвий рифъатдин сипеҳри муқарнас равоқиға кунгира еткурубтур. *Вақфия,* XIII-171.

**МУҚАРРАБ** — яқин турувчи, яқин; ҳамсуҳбат; надим:

Ҳар киши бўлди қулунг, ул кишидур олам аро шаҳ,
Қулларинг қурбиниким топса эрур шаҳға муқарраб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-66;

Ва ҳақ субҳонаҳу ва таолоға андоқ муқарраб бандалар ва дўстлар ҳам борки, бу барча мазкур бўлған ҳолотдин ижтиноб қилурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-74;

≈ **и борий** — худога яқин, худога етишган:

Ҳазрати муқарраби борий Хожа Абдуллоҳ Ансорий... асҳоби тариқат ва арбоби ҳақиқат зикридаким, иборат сўфия машойихидин бўлғай. *Хамсатул-мутаҳайирин,* XIV-41;

≈ **и даргоҳ** — улуғ кишининг маҳрами, надимгоҳ; тархон; улуғ даргоҳга яқин:

Мундоқ киши олиме керак исломпаноҳ ва орифе керак муқарраби даргоҳ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-17.

**МУҚАРРАБИН** — яқинлар; доимий ҳамсуҳбат бўлувчилар, надимлар:

...анбиёи мурсалинни аларға модиҳ билгил, малоикаи муқаррабин аларға эгачи сингил. *Маҳбубул-қулуб,* 59.

**МУҚАРРАР** — 1. қарор қилинган; олдиндан бўлиши аниқлаб қўйилган; собит, барқарор:

Қалам ёзған балодин муҳтариз бўлған зиҳи нодон.
Муқаррар бўлмаған рўзи талаб қилған зиҳи аблаҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-576;

2. таъминланган, тайёр, ҳозир:

Отланғанда неча юз саққо муқаррар эрдики, гард маҳалида йўлға сув сепар эрдилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-230;

3. аниқ, сўзсиз:

Ул муқаррар муздин олур эди,
Нафс комин оғзиға солур эди. *Лисонут-тайр,* 46-14;

≈ **бўл-** — барқарор, тайин бўлмоқ; қарор топмоқ:

...ва бу одамийсизлиқ қочмоққа мунжар бўлғай ва аду эшикига борурға муқаррар бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 53;

≈ **эт-//қил-** — тайин қилмоқ, аниқламоқ, белгиламоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ҳудҳуд (попишак)ни сув топмоқ амриға муқаррар этиб эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-227;
...ва жамиъи итоатни ҳазрати рисолат... ўз жоддаи шаръиға муқаррар қилибдур. *Муншаот,* XIII-126.

**МУҚАРРАРЛИҒ** — барқарорлик:

Манга бўл ёрким, ишқ аҳли бирла чарх эли ичра,
Муқаррарлиғ манга етти, санга тегди мусалламлиқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-318.

**МУҚАССИР** — камчиликли, нуқсонли, айбдор, гуноҳкор:

Дунё аҳлидин биров алар хизматида узрхоҳлик қилур эрдики, хидматда муқассирмен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-148;

Улки сўз нақдиға мубассирдур,
Васфи ичра тили муқассирдур.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 902.

**МУҚАТТАОТ** — қитъалар:

Ва анда ҳар навъ назм аснофидин, мисли: муқаттаот ва рубоиёт ва маснавий ва таърих ва луғаз ва ул жумладин беш юзга яқин муаммоким, кўпи Ҳазрати Махдумий Нуран муборак назариға етибдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-125.

**МУҚАФФАЛ** — қулф солинган, қулфлаб қўйилган:

Андоқ маълум қилдиларки, ул кишининг ҳазрати Мир лангарида муқаффал уйи бор. *Насойимул-муҳаббат,* XV-167;

≈ **қил-** — қулфламоқ:

Ва ул тахтни Билқис етти ўтлош уй ичинда қўюб, борчасин муқаффал қилиб эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-228.

**МУҚБИЛ** — бахтли, иқболли, хушбахт; шахс номи:

Мудбир такаббур натижасидин шаҳар гулханида мақом тутуб, Муқбил адаб ва тавозуъ фойдасидин гавҳари мақсуд топиб, шоҳ гулшанида ором топти.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-41;

≈ **айла-** — бахтли қилмоқ:

Даҳри дунни айлару невчунки қилмайдур қабул,
Улки даҳр аҳлиға муқбил айламиш иқбол они.
*Хазойинул-маоний,* IIб-628.

**МУҚИМ** — турғун, сокин, собит:

Андоқки, бу неъмат ва ағзиядин фуқаро ва масокин ва муқим ва мусофир маҳзуз эрдилар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95;

≈ **и равзаи унс бўл-** — улфатлар боғида доим бўлмоқ, дўстлар суҳбатида бўлмоқ:

Гаҳи қилсам тавофи гулшани қудс,
Гаҳи бўлсам муқими равзаи унс. *Вақфия,* XIII-162.

**МУҚИР(Р)** — иқрор бўлган, бўйнига олган; ≈ **бўл-** — иқрор бўлмоқ:

Сўрарким, ошиқим сенму, муқир бўлсам, ҳалок айлар.
Эрур бу турфаким, ёлғон дей олмонким, эмон ошиқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-171.

**МУҚОБАЛА** — 1. қарши чиқиш, рўпара келиш; ўрин, эваз:

Сенинг мунча қилғанларинг муқобаласида мен даги сазо ва жазо еткура олур эрдим. *Муншаот,* XIII-115;

2. тенг туриб айтиш:

Андоққи, «муораза» ва «муқобала» ва «мушоара» ва «муколама» ва куллий бобдур ва мунда азим фавоид ҳосил.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**МУҚОБИЛ** — қарши турувчи, қарши, зид:

Даврон элига кимки вафо нўши арз этиб,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ул ҳам муқобилида жафо неши еткуруб.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-72;

**МУҚОВАМАТ** — баробар келиш; муқобил:
Ва ул анинг била муқовамятдин ўзин ожиз кўруб, ярашти.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-223;
≈ **қил-** — муқобил турмоқ, баробар келишга уринмоқ; курашмоқ:
Парвиз кўрдиким, Баҳром била муқовамат қилур тоқати йўқтур. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-228.

**МУҚОМИРВАШ** — қиморбозга ўхшаш, қиморбоз табиатли:
Кўрсанг, эй зоҳид, муқомирваш қаландарпешаи,
Бўлма кўп машғулу дунё шуғлидин қил ижтиноб.
*Хазойинул-маоний*, Iб-727.

**МУҚОМИРШЕВА** — қиморбозларча, қимор ўйновчи каби:
Эй сабо, ушшоқ нақди жонларин еткур йиғиб,
Қайда топсанг ул муқомиршеваи қаллошни.
*Хазойинул-маоний*, IIб-603; қ. **МУҚАММИРШЕВА**.

**МУҚОРАНА** — яқинлашиш, ёнма-ён туриш:
Хоқон Искандарға рисолат учун муқорин бўлғани ва ул муқоранадин муқобалаға борғач қамардек нур ва сафодин тўлғани. *Садди Искандарий (Хамса)*, 1468.

**МУҚОРИН** — яқин турган, ёнма-ён турган, пайваста:
...ва ошуфта хаёлнинг қаламий мақолидин не рақам сурат боғлағайким, ул шариф маҳфилнинг муқоринларининг фархундаройиға мувофиқ келгай. *Муншаот*, XIII-105;
≈ **бўл-** — юзма-юз бўлмоқ:
...ва сарву гул муқорин бўлғанда очилган ғунчаи суханвар...
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1631.

**МУҚРИ** — қироат қилувчи, қори:
Яна шарт улким, қор оритурда муқри ва ходимлар ва фаррошлар ва табақчилар борча бир-бирига мадад бўлуб, ориткайлар. *Вақфия*, XIII-179;
Яна улким, судурға ҳукм қилилсаким, эшикда ободон имом била муқри таъйин қилсаларким, салоти хамсани қойим тутсалар. *Муншаот*, XIII-130.

**МУҚТАДО** — эргаштирувчи, йўлбошчи, имом:
Ҳазрати Шайхқа муридлар кўп эрдилар, аммо алардин нечаси жаҳонда ягона ва замонда муқтадо ва фарзона эрдилар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-145.

**МУҚТАДОЛИҚ** — йўлбошчилик, раҳбарлик:
Эй, санга муқтадолиқ ики кавн аро,
Анта хайрул — башар, анта хайрул — варо.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-13.

**МУҚТАЗАБ** — аруз вазни баҳрларидан бири. «Муқтазаб» сўзининг луғавий маъноси — кесилишдир. Бу мунсариҳ баҳридин кесиб олинганга ўхшагани учун шундай деб аталган:
Доиранинг учунчиси муқтазаб баҳри эрди.
*Мезонул-авзон*, XIV-168.

**МУҚТАЗАБИ МАТВИЙ** — аруз вазнидаги муқтазаб баҳри туркуми вазнларидан бири. Масалан: муқтазаби мураббаи матвийнинг рукнлари таркиби: фоилоту муфтаилун фоилоту муфтаилун:
...муқтазаби матвий ва мужтасси макфуф... мусаммануллажзодурлар. *Мезонул-авзон*, XIV-144.

**МУҚТАЗИЙ** — зарур, лозим бўлган; боис, сабаб:
...ва бу янглиғ руҳафзо маъманда барқ ламъасидин тийра тошлар санг-кабоб пишургали чақмоқ чаққали муқтазий бўлди. *Муншаот*, XIII-88;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **бўл-** — хоҳиш, сабаб, боис қилмоқ:
Чун иродатулло анинг хилқатиға муқтазий бўлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-189.

**МУҚТАЗО** — 1. зарурат, талаб, тақозо:
Ва чун махлуқнинг зотида башариятни дохил қилди, башарият муқтазоси била алардин, нописанд ишлар вужуд тутти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-66;
...ва башарият муқтазоси тағофул ва тақсирдин ўзга натижа бермас. *Муншаот,* XIII-98;
2. шарт, мақсад, истак:
Бир кун ўз юзун кўзгуда кўруб, андоқки ҳусн истиғно ва ғурурға муқтазодур, кўнглига кечти...
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-201.

**МУҒ** — муғ, мажусий, оташпараст, ўтга чўқинувчи; майфуруш:
Аммо анинг нисбати бобида ихтилоф кўптурким муғ дебтур... *Тарихи мулуки ажам,* XIV-185;
≈ **дайри** — мажусийлар ибодатхонаси; майхона:
Давлат либоси шаҳғаки йўқтур шикоятим,
Муғ дайри теграсида гадолиғ палосидин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-498.

**МУҒАЙИИБОТ** — яширин, пинҳон:
Дебтурларки, рамазонда нима ер эрмиш ва намоз қилмас эрмиш, аммо муғаййиботқа мукошиф ва мутталиъ эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-153.

**МУҒАННИЙ** — мутриб, созанда; ашулачи, хонанда:
Майға оҳанг эт, Навоийким, муғанний ҳар замон
Айш таҳрисин аён айлар лисони уд ила.
*Хазойинул-маоний,* IIб-542;
Муғанний, тузуб чинга вазнида чанг,
Наво чекки, ҳай-ҳай ўланг, жон ўланг.
*Садди Искандарий,* 297а17.

**МУҒАННИЯ** — мутриба, созанда қиз:
Шайх Рўзбеҳон Маккада мужовир эрди... ногоҳ бир муғанния муҳаббатиға мубтало бўлди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-100.

**МУҒБАЧА** — 1. мажусий бола:
Маст агар ўлсам асоға боғлабон зуннорни,
Қил алам кўйинг аро айлаб мазор, эй муғбача.
*Хазойинул-маоний,* IIб-558;
2. май ташувчи, косагул; маъшуқа, севгили:
Закоти ҳусн учун, эй муғбача, лутф айла бир соғар,
Ки дунё бирла диним йўқлуғидин бўлмишам маҳзун.
*Хазойинул-маоний,* IIб-460;
Басо аҳлуллоҳки, арғанун унидин дайрға кирди ва дин ва ислом нақдин муғбачаларға бой берди.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-23;
≈ **и бодапараст** — май қуювчи, соқий; маъшуқа:
Яна муғ дайрина кирдим сармаст,
Май тут, эй муғбачаи бодапараст. *Мезонул-авзон,* XIV-164.

**МУҒИЛОН** — тиканли дарахт, акация:
Хаёлинг келса кўнглумга бўлур озурда мужгондин,
Ҳарамға азм қилған ўйлаким хори муғилондин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-507;
Ул чаман ашжори муғилон бўлуб,
Анда қуюн сарви хиромон бўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 68-22.

**МУҒОН** — муғлар, насоролар; **пири муғон** — мажусийлар бошлиғи; майхоначи:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қочса Навоий шайхдин пири муғон сори не айб,
Ким бор тафовутлар басе мақбул ила мардуд аро.
*Хазойинул-маоний,* IVб-26.

**МУҒОНА** — муғларча, муғлардек; мажусийларга ўхшаб:
Ул тутса муғона лаҳн ила ҳар дам аёғ,
Бош олсам аёғидин керак бошима доғ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-757.

**МУҒОНИЙ** — мажусий; **жоми муғоний** — муғ, маъшуқа тутган қадаҳ:
Санга кавсар суйию лаҳни Довудийки дайр ичра,
Муғанний нағмаси бирла манга жоми муғоний бас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-243.

**МУҒТАНАМ** — ғанимат саналган, ўлжа ҳисобланган, ўлжа олинган:
Ниш етса захмиға марҳам ва агар марҳам етса бағри захмиға ҳам муғтанам. *Маҳбубул-қулуб,* 89;
Барча ерда содот ва машойих ва уламо аларнинг шариф мақдамларин муғтанам билдилар ва тамом эъзоз ва икром била талаққий қилдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-134;
≈ **тут-** — ғанимат билмоқ, қадрига етмоқ:
Гарчи бизга бўлди рўзи ҳажридин дарду малол,
Муғтанам тутсун висолин топса ҳар фархундафол.
*Муншаот,* XIII-153.

**МУҒУЛЧИН** — мўғулга ўхшаш:
...ва шомнинг мушкбўй сиёҳ журдалари субҳнинг муғулчин чобуксувори турктозидин эмин. *Вақфия,* 715.

**МУҲАББАТ** — 1. севги, ишқ:
Йўқ манга ҳажрингда жуз оҳу фиғон,
Ишқу муҳаббат ўтидин алъамон. *Мезонул-авзон,* XIV-170;
Ва якрўй ва якжиҳатлиғиға гувоҳ ва шавқи ғоятсиз эрканига гувоҳи содиқ ва муҳаббати ниҳоятсиз эрканига далили мувофиқ. *Маҳбубул-қулуб,* 87;
2. яқинлик, дўстлик:
Неки мен дедим муҳаббатдин эди,
Барча ихлосу муваддатдин эди. *Лисонут-тайр,* 191-8;
≈ **аҳли** — ишқ аҳли, севишганлар:
Эй халойиқ, толибу матлубсен,
Ҳам муҳаббат аҳлиға маҳбубсен. *Лисонут-тайр,* 197-10.

**МУҲАВВАЛОТ** — атрофлар:
Мавлоно Риёзий — Зова муҳаввалотидиндур.
*Мажолисун-нафоис,* 119.

**МУҲАВВАТА** — ҳовли-жой:
Ва бу Марғани кўшки бу ҳавили муҳавватасининг ҳадди жануби била ҳадди ғарбийсининг мобайнида воқеъ эрди.
*Вақфия,* XIII-170.

**МУҲАДДАБ** — букик; бўртган, қабарган:
Қаю енгки гардунға солса ани,
Муҳаддаб юзин айлагай мунҳаний.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1654.

**МУҲАДДИС** — қиссачи; ҳадисчи:
Барча анинг қошиға бордилар ва Ибни Саъдони Муҳаддис ҳам била эрдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-98.

**МУҲАЙЁ** — тайёр, ҳозир, мавжуд:
Ҳар қачон наълайн широкига эҳтиёж воқеъ бўлса эрди, ҳамул дастур била муҳайё... *Маҳбубул-қулуб,* 73;
≈ **эр-** — тайёр бўлмоқ, тайёрланмоқ:
Ва мунга яраша барча тартиб ва одоб ва тазйин ва асбоб муҳайё эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-100;
≈ **бўл-** — тайёрланмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бир вафо қилсанг, ўн жафо тортарға муҳайё бўл.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-81;

≈ **айла-//қил-** — тайёрламоқ, ҳозирламоқ:

Тутуб ҳар шуғлдин дунёда гўша,
Муҳайё айласам уқбоға тўша. *Вақфия,* XIII-162;

Шайх Саъдий бир овуч фулус келтуруб, илайнга тўктиким, дарвешлар учун суфра муҳайё қилғайлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-101.

**МУҲАЛЛО** — зийнатланган, безалган; ораста:

Хаёл бикрларин жилвагарлик эткали ҳарён,
Сен айладинг ҳуллаи дурри назм бирла муҳалло.

*Хазойинул-маоний,* IIб-8.

**МУҲАНДИС** — муҳандис; бинокор, меъмор:

Муҳандисе топаю эгнима қапот ясатай,
Учуб ҳавосида қушлар аро ўзумни қотай.

*Хазойинул-маоний,* IVб-598;

Яна чун «Садди Скандарий» асосин хотирим муҳандиси солибдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**МУҲАНДИСВАШ** — меъморсимон:

Тарҳ қилди шаҳи муҳандисваш,
Андағи вазъидин дағи дилкаш.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1006.

**МУҲАРРАМ** — қамарий йилнинг биринчи ойи:

Ва Нуҳ муҳаррам ойининг ўнида кемадин чиқиб, ҳамул ерда таскин тутуб, ул эл била бир кент ясадилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-192.

**МУҲАРРАР** — таҳрир қилинган; ёзилган:

Не шўх эрурки, улус кўнгли ичра савдоси
Анинг юзидаги хатлар киби муҳаррардур.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-407;

Лекин ики сўз эди муҳаррар,
Ким жонима солди ўт мукаррар.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 795;

≈ **эт- — таҳрир этмоқ, ёзмоқ:**

...ва фарзандлиғинг рақамини хотиримға муҳаррар ва оталиғ меҳр ва шафқатин ҳолингға муқаррар эттим.

*Муншаот,* XIII-154.

**МУҲАРРИК** — ҳаракатлантирувчи, қимирлатувчи:

Балки ул туфроғдин ҳар зарра била ҳаводадурки, анинг муҳаррикидур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-123.

**МУҲАРРИКЛИҒ** — ҳаракатдаги:

Бас туфроғ муҳарриклиғда нести ҳастнамойдур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-123.

**МУҲАРРИР** — таҳрир қилувчи, ёзувчи, муаллиф, мусанниф:

Зулфи ичра зор жисмим ҳолатин қилсанг рақам,
Эй муҳаррир, зарҳал этгайсен қаро таҳрир ила.

*Хазойинул-маоний,* Iб-572;

Муҳаррирки, таҳрири туз писандидадур, агар бир байт битир, агар юз. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-22.

**МУҲАРРО** — ўта пишган, ҳил-ҳил бўлиб пишган; ≈ **қил-** — ниҳоятда яхши пиширмоқ, ҳил-ҳил қилмоқ:

Дами ўт сочмоқ этти ошкоро,
Ки аввал тўъмасин қилғай муҳарро.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 379.

**МУҲАҚҚАР** — 1. ҳақирланган; таҳқирланган:

Ул муҳаққарнинг не қадри бўлғайким, яна нақд қилиб йиборгайсен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-117;



www.ziyouz.com kutubxonasi

2. арзимас, кам, озгина; кичик:

Эй Навоий, сен кўнгул боғин иморат қилки, бор
Секкиз учмоғ жанбида онинг муҳаққар боғча.
*Хазойинул-маоний*, Iб-588;

3. паст; кичкина:

Худойи тожи қадрингға гавҳар қуёш,
Не гавҳар садафдин муҳаққар қуёш. *Вақфия*, 716.

**МУҲАҚҚАҚ** — ҳақиқат, тўғрилик:

Йўқки ориф кимки йўқтур ўйла кул,
Бу муҳаққақ амридин ғофилдур ул. *Лисонут-тайр*, 121-7.

**МУҲАҚҚИҚ** — таҳқиқ қилувчи; аниқловчи:

Ҳикмати илоҳийким, сирридин ҳеч муҳаққиқ жониға асар ва ҳеч мудаққиқ кўнглига хабар йўқтурур. *Вақфия*, 716;
Абулғаройиб Исфаҳоний — муҳаққиқлардин эрди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-84;

**МУҲДАС** — янгидан пайдо бўлган; янгидан ундирилган:

Жафо биносини бузғил, нединки муҳдас эрур,
Хилоф шаръи бино қилдинг аввало иҳдос.
*Хазойинул-маоний*, IVб-94.

**МУҲИБ** — 1. ошиқ:

...чун ул пок муҳиб ўзин пок маҳбуб висолиға солди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-65;

Ҳақ ўзин қилди муҳиб, сен ойни маҳбуб, эй ҳабиб,
Ул муҳибқа сен киби маҳбуб эрур хўб, эй ҳабиб.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-46;

2. дўст:

Хожа буюрурлар эрдиким, хотирни яхши асрамоқ керак, то йўлда муҳибларининг бири уйига еттилар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-128.

**МУҲИМ** — муҳим, зарур, керакли:

...ва анинг ул муҳимми кифоят бўлғандин сўнгра ҳамул важҳни саранжом қилиб, яна анинг уйига йибарди ва ул қабул қилмади. *Насойимул-муҳаббат*, XV-117.

**МУҲИММОТ** — зарур, керакли, аҳамиятли:

...ва Мавлоно Қосимни салотин хизматиға баъзи арбоби ҳожот муҳиммоти учун йибарур эрдилар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-140—141.

**МУҲИТ** — 1. муҳит, океан, денгиз:

Офаринишни иҳота айлабон андоқ вужудунг,
Ким муҳит ул доира кўк нуқтадек ким бўлса марказ.
*Хазойинул-маоний*, IIб-203;

Зоҳир юзидин ар тиласа тожу иззу жоҳ,
Дарду бало муҳитиға дурдоналиғ керак.
*Хазойинул-маоний*, Iб-723;

2. доира:

Баҳри истиғно аро топиб мақом,
Ул муҳит атрофида айлар хиром. *Лисонут-тайр*, 181-11;

≈ **и фалак** — осмон сатҳи:

Ҳукмики бир қатраи ҳикмати,
Туз этти муҳити фалак ҳайъати. *Вақфия*, 714.

**МУҲИҚ(Қ)** — ҳақли, лойиқ, муносиб:

Сенга ҳолимдин гар малолат эрур,
Сен муҳиқсен, манга хижолат эрур. *Сабъаи сайёр*, 167-11;
Бу фақир гўё анинг таърифида муболаға қилдим ва муҳиқ эрдим. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-29;

≈ **бўл-** — ҳақли, муносиб, лойиқ бўлмоқ:

Агар барча беҳишти жовидондурки, аларға дўзах, барча ан-



www.ziyouz.com kutubxonasi

дин ижтиноб ё ор қилсалар, муҳиқ бўлғайлар.

*Насойимул-муҳаббал,* XV-74;

**МУҲЛАТ** — муҳлат, фурсат:

Демаким жон эт фидо аҳбоб ила топқач висол,
Эй Навоий, умр бергай онча муҳлат кошки.

*Хазойинул-маоний,* Iб-396;

...ва ўз ҳолима эйрулгали бир нафас муҳлатдурким анинг вужуди тажаллиси садамотидин бетобу тавонмен.

*Маҳбубул-қулуб,* 99.

**МУҲЛАТФИЗОЙ** — узоқ муддат, узоқ вақт; ≈ **бўл-** — узоқ муддат давом этмоқ:

Вале эмди азмим будурким худой,
Агар бўлса умрумға муҳлатфизой.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-237.

**МУҲЛИК** — ўлдирувчи, ҳалок қилувчи; ҳалокатли:

Хумор муҳлик эди, дайр пири тутти қадаҳ,
Унутмоғум, агар ўлсам доғи, анинг карамин.

*Хазойинул-маоний,* IVб-249;

Ошиқи хастаға малол чоғи,
Ҳажр муҳликдурур, висол чоғи.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 947.

**МУҲЛИКА** — фалокат, фалокатли жой:

Бовужуди азим салтанат неча қатла ўзин мухликаларга солиб, бандларға тушти ва Рустам халос қилди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-193.

**МУҲМАЛ** — маъносиз, беҳуда:

Бари муҳмали ўзига хўб, барча макруҳ феъли ўз қошида марғуб, кўнглида элга юз озор хаёли ва жаҳлидин улусға минг зарар эҳтимоли. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-63;

Фосиқки эрур бор иши муҳмал,
Ёрлиқасанг они кимга мудхал?

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 648.

**МУҲОВАРА** — баҳс, суҳбат; савол-жавоб:

Саййид Абдулҳақ... хуштабъ йигит эрди, муҳовараси даги хўб эрди. *Мажолисун-нафоис,* 67.

**МУҲОВАРАЛИҚ** — хуш таъбли, хуш суҳбатли:

Хожа Ҳасан Ҳизршоҳ... яхши муҳоваралиқ киши эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 168.

**МУҲОВАРОТ** — баҳслар, суҳбатлар:

...муҳоваротда гоҳи сўзга бетааммул жавоб берур.

*Мажолисун-нафоис,* 148.

**МУҲОЖАРАТ** — ҳижрат, четда қолиш:

...убудият муҳожаратининг суубати баёни рақам тақририға сиғмас. *Муншаот,* XIII-135.

**МУҲОЖИР** — ҳижрат қилган, муҳожир:

Ким дағдаға топмағай муҳожир,
Хоҳи гузорию, хоҳ тожир. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 871.

**МУҲОЗИЙ** — муқобил, қарши, қарама-қарши:

Ва устида гавҳар шабчароғки, мулк хирожи эрди ва ул тожни олтун занжир била боши муҳозийсиға осар эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-229.

**МУҲОКАМА** — муҳокама, маслаҳат:

...сўзлари бир-бiridин ўтмагандин сўнгра бу фақир оллиға муҳокама учун келтуруб турурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-126.

**МУҲОКО** — суҳбат, муҳокама; ҳикоятбозлик:

Ул иков бу сифат муҳокода,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Эл йироқтин туруб тамошода. *Сабъаи сайёр,* 123-26;
Тушти қушлар ичра ғавғо ҳар тараф,
Можаро бирла муҳоко ҳар тараф. *Лисонут-тайр,* 20-11.

**МУҲОЛ** — мумкин бўлмайдиган иш; душвор, маҳол:
Кўнгул чун сендин уздум, шодлиғ эмди муҳол ўлғай,
Очилмоғлиқ узулган ғунчаға не эҳтимол ўлғай.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-585.

**МУҲОР** — нўхта:
Теванинг муҳоридин тутуб, тортиб, юқори боқиб дедиким, бу теванинг аёғин буткар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-107.

**МУҲОРИБ** — жангчи:
Анинг хосияти буким муҳориб,
Агар бу тиғ бирла бўлса зориб.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 382.

**МУҲОСАРА** — қамал қилиш; ўраб, қуршаб олиш:
Ва Урё Довуд алайҳис-саломнинг Савоб отлиғ иниси била Балқо шаҳрининг муҳосараси машғул эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-223;
≈ **қил-** — қамал қилмоқ, ўрамоқ:
Ва ул муҳосара қилиб, Малика ичкаридин Шопур била муттафиқ бўлуб, қўрғонни Шопурға берди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-214.

**МУҲОСИБ** — ҳисобчи, ҳисобдор:
Ки юз минг муҳосибқа юз йил шитоб
Етишса, қила олмағайлар ҳисоб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1323.

**МУҲОФАЗАТ** — муҳофаза, сақлаш, қўриқлаш:
Фиръавн анинг қатлин Осиёға боғишлаб, Осиё анинг муҳофазати учун сутлук зуафо кетурди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-208;
≈ **қил-** — сақламоқ; тадбир қилмоқ:
...ўғлини подшоҳлиққа мансуб қилиб, ўзи анга муҳофазат қилғай. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-198-199.

**МУҲОФИЗ** — сақловчи, муҳофазачи:
...ул муҳофизға ташқаридин посбонлиқ буюрурлар эрди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-80;
...муҳофиз ўз ҳолиға ва ўз афъолиға мулоҳиз бўлғай.
*Муншаот,* XIII-144.

**МУҲР** — муҳр, тамға; ≈ **и сукут** — хомушлик, сўзламаслик, гапирмаслик:
Ҳар неким деб ул сўзи жонларга қут,
Солиб оғзиға алар муҳри сукут. *Лисонут-тайр,* 87-6;
≈ **айла-//қил-//бос-** — муҳрламоқ:
Ибтидо айлаб алифдин, муҳр айлаб доғдин,
Ишқ маншурин чу даврон отима иншо қилиб.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-33;
Ани асраб, ўзин хасий қилиб, бир неча кун иложидин сўнгра кескан ўзвни бир ҳуққаға солиб, муҳр қилиб, Ардашер ҳузурида хозинға топшурди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-209;
Бири турк айвонида ости муҳр,
Бири сорт девонида бости муҳр. *Вақфия,* XIII-160.

**МУҲРА** — жисм; садаф, мунчоқ; соққа:
То шафақнинг рангин сафҳаси қуёш муҳрасидин жило топқай. *Муншаот,* XIII-141;
Оҳ вақти чун оқар ашким қаро ҳижрон туни,
Муҳрае айлар шабаҳ ҳар бир дури ғалтонни дуд.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-136.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**МУҲРАБОЗЛИҚ** — найрангбозлик, кўзбоғлашлик:

Муҳрабозлиқ тасбиҳни эвурмак ва узунроқ намоздин ғарази эл кўрмак. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-34.

**МУҲРДОР** — муҳрдор:

Яна улким, бекларга ва девонларға басе парвоначи ва муҳрдор ва муншиға ҳукм бўлсаким, мусулмонларнинг нишонин ортуқ тамаъ бирла кечга қўймасалар. *Муншаот,* XIII-131.

**МУҲРИҚ** — куйдирувчи; иссиқ, жазирама, ўртайдиган:

Ишқ муҳриқ даштини қатъ айламак душвор эрур,
Кирмасам оҳим ели бирла ҳавосин совутуб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-73.

**МУҲРЛУҚ** — муҳрланган, тамғаланган:

Қуллуқ арзадошт улким, ахтачидин иноят қилиб йибарган оғзи муҳрлуқ битикни ўқуб, жавоб олғунча, ахтачи ошуқуб кетган эрмиш. *Муншаот,* XIII-113.

**МУҲРОНА** — муҳр ҳақи:

Бири комёб ўлди муҳронадин,
Бири комжўй ўлди парвонадин. *Вақфия,* XIII-160.

**МУҲТАЗИР** — ўлими яқинлашган, ўлимга ҳозир, ўлим олдида:

Ҳазрати Мавлоно Жалолиддин Румий сўзларида мазкурдурки, Хожа Ҳаким Саноий ул вақтки, муҳтазир эрди, ўз-ўзи била оғзида бир нима дейдур эрмиш.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-168.

**МУҲТАМАЛ** — эҳтимол бўлган, мумкин бўлган нарса:

Эй Навоий, силкидин тушган йироқдур ёнида,
Дурри маъни бўйла назм этмак эмастур муҳтамал.

*Хазойинул-маоний,* IIб-386.

**МУҲТАРАМ** — ҳурматли, азиз:

Замона ўқ киби тузларни синдуруб ёдек,
Аларки эгридурур шаҳға муҳтарам қиладур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-201;

≈ **тут-** — ҳурмат қилмоқ:

Ани азиз ва муҳтарам тутти.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-197.

**МУҲТАРАМА** — азиз, ҳурматли, муқаддас:

...ва чун сиҳат ва саломатлиғ била Маккаи муҳтарамаға етиштилар ва ҳаж арконин тамом адо қилдилар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-135.

**МУҲТАРИЗ** — сақланувчи, ҳазар қилувчи; эҳтиёткорлик қилувчи;

≈ **бўл-** — сақланмоқ, эҳтиёт бўлмоқ:

Муҳтариз бўл шуълаи оҳимдин, эй гул хирмани,
Ким чоқиннинг хирманға тушканин ажаб таъсири бор.

*Хазойинул-маоний,* IVб-188;

...ва ғойиб қардошинг фаррошидин муҳтариз бўл.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-222.

**МУҲТАСИБ** — муҳтасиб, шариатга хилоф ишларни текширувчи; бозордаги тош-торози ва нархларни назорат қилувчи:

Синди бошим косаси андоқки кўнглум шишаси,
Муҳтасибдек ишратим асбобини синдурдунгуз.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-214;

Муҳтасиблар ҳафтада икки қатла бозор аҳлининг нархларидин вуқуф топсалар. *Вақфия,* XIII-160.

**МУҲТАШАМ** — кўркам, ҳашаматли:

Чун эшиттим бу нукта шод ўлдум,
Баҳрдек муҳташам ниҳод ўлдум.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1190.



www.ziyouz.com kutubxonasi

Вужуд шужоатида замонининг ягонаси эрмиш ва тариқат асҳобининг муҳташами. *Насойимул-муҳаббат,* XV-75.

**МУҲТОЖ** — эҳтиёжли, ҳожатманд:
...таомға муҳтож халойиқ андин баҳра топсалар...
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-235;
Қуфл очарда гадову соҳибтож,
Тенг бўлурлар калидга муҳтож. *Муншаот,* XIII-99;
≈ **ун илайҳ** — муҳтож бўлинган, эҳтиёж тушган нарса:
Чун авзон ва баъзи зиҳофот фуруъиким, муҳтожун илайҳ эди, билинди. *Мезонул-авзон,* XIV-142;
≈ **бўл-** — муҳтож бўлмоқ:
Ва дерларки, анинг дўстларидин бири тўрт минг дирамға муҳтож бўлди ва анинг қошида зоҳир қилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-117.

**МУҲТОЖЛИҚ** — муҳтожлик, камбағаллик:
Оч этибон қорнини муҳтожлиқ,
Тўъмаға муҳтож этибон очлиқ.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 162.

**МЎ//МЎЙ** — соч толаси, тук:
Ҳар сари мў бир тил ўлмиш ишқ иқрориға, вой,
Ким инонғай эмди юз тил бирла инкор айласам.
*Хазойинул-маоний,* IIб-409;
Хожа Султон Муҳаммад... мажлисда бош яланг ўлтурур ва бир саримў ғами йўқтур. *Мажолисун-нафоис,* 155.

**МЎ-БАМЎ** — бирма-бир, тугал; тўла, бошдан-оёқ:
Борча олам қушлариға шоҳ ул,
Ҳолингиздин мў-бамў огоҳ ул. *Лисонут-тайр,* 21-10;
Белингу зулфунг хаёлин шарҳ этармен мў-бамў.
*Мезонул-авзон,* XIV-153.

**МЎ(Й)ШИКОФ** — қилни қирқ ёрувчи, нозикфаҳм:
Сўз айтурда ҳар бир келиб мўшикоф,
Ҳамул торлардин бўлуб ҳуллабоф.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1363.

**МЎ(Й)ШИКОФЛИҒ** — нозиктаъблик, ўткир зеҳнлилик:
...аларнинг амиқ зеҳнлари мўйшикофлиғидин санъат ва салосат нақш ва нигоре топадур. *Мажолисун-нафоис,* 83.

**МЎКАШОН** — сочдан тортган (ҳолда):
Нечук бўлмай оҳимдин оташфишон,
Мениким ажал элтгай мўкашон.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1208.

**МЎЛДУР** — шудринг, шабнам:
Дирам йўқки, баҳри кафинг дур сочиб,
Саҳоб ўйлаким ерга мўлдур сочиб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1251;
Сув ёқосиғаким ёғиб мўлдур,
Бу ёқо тугмаси бўлуб ул дур. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 884.

**МЎНДУ** — 1. ҳандақ санчиғи; тўсиқ:
Яна ҳандақ олида мўнду тикиб,
Қалин найшакардекки ҳинду тикиб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1463;
2. тузоқ:
Дема бу сипоҳни хайли ҳинду,
Чин дашти кийикларига мўнду.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 691.

**МЎР** — чумоли, қумурсқа:
Охир чу ажал анга мақом айлади гўр,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Туфроқ ичида қилди ватан ўйлаки мўр.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-231;

≈ **и ланг** — чўлоқ чумоли; Навоийга ишора:

Шери ғоб эрмон, эрурмен мўри ланг,
Балки мендин онга ҳам юз ору нанг. *Лисонут-тайр,* 201-5;

≈ **у малах** — чумоли ва чигиртка; қурт ва қумурсқа; ҳашаротлар:

Қуруди мазраъи шавқим чу зоҳир эттинг хат,
Ки дона офатидур мазраъ ичра мўру малах.

*Хазойинул-маоний,* IIб-117.

**МУРЖАЛ** — душман қалъасини олиш учун унинг атрофида қазилган чуқурлик:

Улошти мўржалу ерни қилиб шақ,
Черик атрофида қоздурди хандақ. *Фарҳод ва Ширин,* 148.

**МЎРИ** — мўри; ўчоқ мўриси:

Исён тутуни бермади чеҳрамга омон,
Ул навъ қаро қилдики, мўрию самон.

*Хазойинул-маоний,* Iб-767.

**МЎЧИНА** — мўйчинак: искак:

Тасаввур этмаки эл ўпмак орзу қилғай,
Магарки, мўчина оғзи лабингдин олғай мах.

*Хазойинул-маоний,* IIб-117.

**МЎЯ** — йиғи; ҳўнграб йиғлаш; эзилиб йиғлаш:

Шавқ аро гаҳ мўядин бўлмоқ керак андоққи мўй,
Ҳажр аро гаҳ ноладин андоққи нол ўлмоқ керак.

*Хазойинул-маоний,* Iа-251.

## Н

**НА** — 1. нима, қандай:

Кўрки, ҳақ ғайрати на навъ они,
Сарзанишлар била ҳалок этти.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196;

2. инкор қўшимчаси:

Не май хуштур манга, не гул керакликтур, на гулзори,
Керак майдин гул очқан ёрнинг гулзори рухсори.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-576;

≈ **нима** — қандай нарса:

Андин сўрдиларким, на нимадурки, фойдаси барча халойиққа тайёр? *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-238.

**НААМ** — ҳа, майли, хўп, яхши:

Муфтиким, ишига музд олиб қилса рақам,
Музд ортуқ эса, майл керак қилғай кам,
Фатвода чу бўлди музд учун «ло»ву «наам»,
Қилмоқ керак ул қаламзан илгини қалам.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-19.

**НАБАРД** — уруш, жанг:

Кўк аблақин игариб, эй қуёш, синон тортиб,
Магар бу зарраға қилдинг аён набардингни.

*Хазойинул-маоний,* Iб-633;

Бор эди бир заминнаварди анинг,
Бўлмайин барқ ҳам набарди анинг.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1064.

**НАБЗ** — пульс, қўлдан томир урушини кўриш:

Кўнглим солибон набз киби борур иликдин,
Набзинг сори кўрсамки, табибиға бородур.

*Хазойинул-маоний,* IVб-193;

Ҳажри заҳри ичканимдинму экин оё буким,
Набзи соқит бўлмишу оғзим эрур бисёр талх.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-114.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НАБИД** — хурмодан қилинган май, шароб:
Чу ҳар илмдин бўлди гуфту шунид,
Димоғини шоҳнинг қизитти набид.
*Садди Искандарий,* 252а9.

**НАБИЙ** — хабар келтирувчи; худодан хабар келтирувчи; пайғамбар, расул:
Масиҳойин агар минбарда зоҳир қилса дам воиз,
Набий ўрниға урмоқ беҳаёлиғдур қадам воиз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-304;
Етиб хоқон яна Чин кишвариға,
Набий ул навъким дин кишвариға. *Фарҳод ва Ширин,* 88.
≈ **шаръи** — пайғамбар шариати, йўл-йўриғи:
Тутай дер эсанг тенгри амрин қавий,
Бўл охир набий шаръининг пайрави.
*Садди Искандарий,* 322а13.

**НАБИРА** — набира:
Мавлоно Қосим... Мавлоно Абдураҳим мунажжимнинг набирасидур. *Мажолисун-нафоис,* 152;
Хожа Баҳоуддин — Исмоил отаға набирадур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-151.

**НАБИЮЛЛОҲ** — оллоҳнинг расули, Муҳаммад пайғамбар:
Ҳар балоким етар — эрур сўздин,
Бўйла ҳукм айлади набиюллоҳ. *Арбаин,* XV-61.

**НАБОТ I** — наввот, қанд:
Алар илтифот қилиб, бир бош кирмоний набот илгимга бердилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-135;
Қўюб ул ҳиндуйи тожир сифоти,
Шакар тунгида Ҳиндистон наботи. *Фарҳод ва Ширин,* 112;
**ҳабби набот** — наввот донаси, наввот дури:
Лаълидин чунки такаллумда томар оби ҳаёт,
Совуғ оҳимдин ўлур боғласа муз ҳабби набот.
*Хазойинул-маоний,* IIб-79.

**НАБОТ II** — гиёҳ:
Деҳқони азалки тузди бу турфа чаман
Қилмади анинг барча наботини ҳасан. *Вақфия,* 715;
**Анбата оллоҳ (анбаталлоҳу) наботан ҳасано** — оллоҳ уни чиройли гиёҳ қилиб ўстирсин:
Лаб уза хатти набот ҳусну нахли қади,
Гулбун анбата оллоҳу наботан ҳасано.
*Хазойинул-маоний,* Iб-59.

**НАБОТИЙ** — гиёҳ, алафга мансуб:
Ҳар бирининг ўзгача сифоти,
Ҳайвонию қонию наботий.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 648.

**НАБОТОТ** — ўсимликлар:
...ва жамодот ва набогот ва ҳайвонот каломининг самоъи ва маонисиға вуқуф топмоқ тасбиҳдин ва ғайридин...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-73.

**НАБУД** — бўлмаган, йўқ:
Фано ул навъ этиб нафйи вужуди,
Ки ер топиб набуд ўрнида буди. *Фарҳод ва Ширин,* 16.

**НАВ** — янги; ≈ **моҳи нав** — янги ой:
Рўза заъфидинки чиқмас уйдин ўлмиш моҳи нав,
Заъф кўргулким тўлун ойимни айлабтур ҳилол.
*Хазойинул-маоний,* Iб-284.

**НАВАРД** I — 1. қўшма сўзларда иккинчи компонент бўлиб, **ўтувчи,** кезувчи маъносини англатади. қ. гетинавард, даштнавард, **дониш-**



www.ziyouz.com kutubxonasi

навард; сайр, кезиш:

Фалак навардинга ҳам шоҳи сидра, ҳам туби,
Бу бир аёғида хас, ул йўлинда хошоки.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-654;

2. тумор, мактуб тумори:
...Ширин номаси наварди. *Фарҳод ва Ширин,* 182 *сарл.*

**НАВАРД** II — уруш, жанг:
Икки-уч кун атбои айлаб жазаъ,
Навардида бўлди бисоти фазаъ.
*Садди Искандарий,* 278*а*8; *қ.* **НАБАРД.**

**НАВАРУС** — янги келин, келинчак:
Наваруси даҳр ақдин истама, кўпким арус
Охири ифрит ўлур гарчи паридур аввали.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-641;
Шаҳ иқбол ила майли роҳ айлагай,
Тараб наварусин никоҳ айлагай.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1515.

**НАВБАР** — янги ўсаётган ўсимлик, янги етилган (пишган) мева:
Ери узра саросар сабза навбар,
Чаманлар сарбасар сарву санавбар. *Фарҳод ва Ширин,* 45.

**НАВБАТ** I — гал, марта, дафъа, карра:
Навбат манга етганда дедимки, юрунни туз тикмак ул бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-114;
Мавлоно Шаҳидий... Ироқдин Хуросонға икки навбат келиб борди. *Мажолисун-нафоис,* 190.

**НАВБАТ** II — ноғора:
Етишти Зуҳал авжиға рифъати,
Чалинди фалак томиға навбати.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-203;

≈ ур- — 1. жўнамоқ, кетмоқ:
Бири топти доруғалиқ ишратин,
Бири урди сарҳад сори навбатин. *Вақфия,* XIII-160;

2. ўз бахти, қудратини эълон қилмоқ:
Яна Жомий Ажамда урса навбат,
Арабда доғи чолса кўси шавкат. *Фарҳод ва Ширин,* 219.

**НАВБАҲОР** — эрта баҳор, кўклам:
Навбаҳор айёми бўлмиш, мен диёру ёрсиз,
Булбул ўлғандек хазон фасли гулу гулзорсиз.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-182.

**НАВБОВА** — мева; туҳфа:
...ва йигитлигим ашжорининг шукуфалари дағи ул ҳазрат мулозамати ҳавосида сочилди ва ул гуллардин кўп мақсудлар навбоваси ҳаётим комин баҳраманд этти.
*Вақфия,* XIII-173.

**НАВВАРАЛЛОҲУ СИРРАҲО** — оллоҳ унинг сирларини ёритсин:
Шайх Сурий қудваи асҳоби дин,
Наварраллоҳу сирраҳон ҳолидин, *Лисонут-тайр,* 181-4.

**НАВВОБ** — ноиб, ўринбосар, навбатчи:
Тилаб наввобни Бону равони,
Аларға шарҳ қилди достони. *Фарҳод ва Ширин,* 138;
Қабулий бу шеърни битиб наввобдин бирининг воситаси била олий мажлисқа еткурубдур. *Мажолисун-нафоис,* 254.

**НАВЖАВОН//НАВЖУВОН** — йигит, ёш йигит; ёш, янги етишган:
Ғам юкидин мен киби қадди хам бўлмоқ не тонг,
Ҳар қориким дилбари бўлғай анингдек навжувон.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-249;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ўзининг шакли бирла навжавони,
Демайким навжавони, нотавони. *Фарҳод ва Ширин,* 89.

**НАВЖАВОНЛИҚ//НАВЖАВОНЛИҒ//НАВЖУВОНЛИҒ** — ёшлик, йигитлик; жўшқинлик:

Ҳавас бўлса қариға навжавонлиқ,
Хижолат зоҳир айлар саргаронлиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 55;
Афсуски умри навжавонлиғ кетти. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-77;
Қўҳан пире йўлунгда ўлди, бир ҳам боқмадинг, ё раб,
Ки ўткай хайр бирла бу ғуруру навжувонлиғлар.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-202.

**НАВИД** — севинчли хабар, хушхабар:

Ваҳки, ҳар соат бўлурмен васлидин еткач навид,
Ердин уммидвор, аммо ўзумдин ноумид.
*Хазойинул-маоний,* Iб-145;
Не элга етса бу мажмаъ навиди,
Кетар ул хайлдин махлас умиди. *Фарҳод ва Ширин,* 102;

≈ **торт-** — хабар топмоқ, эшитмоқ:

Яъс оҳангин тузуб тортиб навид,
Бўлдилар шаҳдин саросар ноумид. *Лисонут-тайр,* 21-2.

**НАВИС** — сўз бирикмаси, қўшма сўзларда ёрдамчи компонент бўлиб ёзувчи, кўчирувчи маъносини ифодалайди; **қ.** мусҳафнавис.

**НАВИСАНДА** — ёзувчи; хаттот, котиб:

Мавлоно Муҳаммад Амин... кўпроқ авқот нависанда ва амалдорлар теграсида бўлур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 60; ...пешиндин оқшомғача ўлтуруб, онча иш қилурларким, неча девон, неча нависанда, неча бахши, неча парвоначи жонлариға етиб, неча ҳийла била қутулурлар. *Муншаот,* XIII-129.

**НАВИСАНДАЛИК** — мирзолик, хаттотлик, котиблик:

Мавлоно Мушрифий... нависандаликдин бирор нима вуқуфи бор. *Мажолисун-нафоис,* 103.

**НАВИШ** — ёзиш; ≈ **қил-** — ёзмоқ, битмоқ:

Мир Сарбарҳана... бовужуди бу гоҳ-гоҳ яхши тирзиқлар ҳам навиш қилурлар. *Мажолисун-нафоис,* 137.

**НАВКАР** — 1. мулозим, хизматкор, хизматчи:

Ул навкар киргач, Хожа таъзим учун қўпарлар ва ани ўлтуртурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-71;

2. аскар:

Ҳоким навкаридин ҳокимға миннатдорлиғ узр қўлуб йиборурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-71;
Отни фалон улуғ навкаридин йиборибтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-71.

**НАВКАРЛИК//НАВКАРЛИҚ** — навкарлик, аскарлик:

...халқни ўз навкарлигига даъват қилиб, хуруж қилур сўзни айтур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 40; Алқисса, чун алар навкарлиқ балосидин ва сипоҳилиқ ибтилосидин тенгри инояти била халос бўлдилар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-83.

**НАВКОСТА** — янги; **маҳи навкоста** — ой, янги ойнинг ўроғи:

Саҳни фалак боғидек ороста,
Ҳар гули онинг маҳи навкоста.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 142.

**НАВМИД** — ноумид, умидсиз; маъюс:

Кўнгли чун маъшуқдин навмид эди,
Жонида андуҳ ўти жовид эди. *Лисонут-тайр,* 202-12;

≈ **бўл-//ўл-** — умидсизланмоқ, ноумид бўлмоқ:

Шерозда бир маразда ўз ҳаётидин навмид бўлди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-84;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ҳақдин дурур элга аҳли таъйид ўлмоқ,
Навмид ўлуб толиби тажрид ўлмоқ. *Назмул-жавоҳир,* XV-16.

**НАВМИДЛИК//НАВМИДЛИҒ** — умидсизлик:
Халқдин навмидлик еткурди роҳат кўнглума,
Эй Навоий, билдим иҳдар-роҳатайн эрканни яъс.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-236;
Ҳар нафас навмидлиғ юз кўргузуб,
Ул неча оворанинг кўнглин бузуб. *Лисонут-тайр,* 183-12.

**НАВО** — 1. нағма, оҳанг:
...ҳар бирининг ўзгача хуруш ва такаллумлари бор ва ғайри мукаррар наво ва тараннумлари.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106;
2. овоз, садо:
Фурқат ичра Навоий ул гулсиз,
Булбуледурки, йўқ наво анда. *Хазойинул-маоний,* IIIа-32;
3. насиб, баҳра:
Навоий, истама кўп ишқ аро наво, негаким
Бу боғ булбулига етмади наво ҳаргиз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-206;
Топиб андин навозишлар гадолар,
Кўруб ҳардам наволар бенаволар. *Фарҳод ва Ширин,* 149;
≈ **йи арғунун** — орган куйи, садоси:
Савти ноқусу навойи арғунун,
Шайх дини мотамиға тортиб ун. *Лисонут-тайр,* 81-17;
≈ **чек-** — куйламоқ, ўйнамоқ:
Муғаннийлар чекиб дилкаш наволар,
Солиб заркор тоқ ичра садолар. *Фарҳод ва Ширин,* 51;
≈ **туз-** — куйламоқ:
Мунда ансаб эрдиким тузгач наво,
Бўлса назмиға Навоийдин адо. *Лисонут-тайр,* 210-7;
≈ **топ-** — баҳраланмоқ, равнақ топмоқ:
Наво топиб бу янглиғ ганждин ҳам,
Халос ўлғайсен андоқ ранждин ҳам. *Фарҳод ва Ширин,* 20.

**НАВОБАХШ** — розиқ, ризқ ато қилувчи; ҳожат чиқарувчи, ғамхўр:
Навосиз улуснинг навобахши бўл,
Навоий ёмон бўлса сен яхши бўл.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1645.

**НАВОГОҲ** — наво жойи, сайраш жойи:
Анга сидра шохи навогоҳ ўлуб,
Мунга равза боғи чарогоҳ ўлуб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1214.

**НАВОГЎ** — куйчи, ашулачи, мутриб:
Кўзининг нози элдин элтиб уйқу,
Анга уйқу кетурмакка навогў. *Фарҳод ва Ширин,* 34.

**НАВОДИР** — нодир, ноёб нарсалар:
...ул наводир тамошосидин йигитлик мулкида ғавғо солибмен ва мулк йигитлари кўнглидин ором ва қарорни олибмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**НАВОЗАНДА** — хонанда, созанда, куйловчи:
Қилса навозандалар оҳанги руд,
Аҳли ғино тортса дилкаш суруд.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 51.

**НАВОЗИШ** — ардоқлаш, илтифот қилиш; шафқат:
Фуқаро иши анга ҳам дуо ва ҳам нозиш, анинг даъби фуқароға ҳам сахо ва ҳам навозиш. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-10;
Ул равза остонбўслиғиға мушарраф бўлғандин сўнгра хилъатлар ва навозишлар топти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-150;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ қил- — ардоқламоқ, илтифот қилмоқ:
Сулаймон алайҳис-салом мўрға навозишлар қилиб, ул ердин ўтти. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226.

**НАВОИБ** I — ноиблар, муовинлар; вакиллар:
Замон навоибдин кўнгли ғамсиз, фалак ҳаводисидин хотири аламсиз. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-35.

**НАВОИБ** II — ёмон ҳодисалар, мусибатлар:
Агар афлок ҳаводиси ва рўзгор навоибидин менинг борча назмим замона саҳифасидин маҳв бўлса...
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-29;
Ки ул ганж ичра топқунгдур ғароиб,
Ки топқай Аҳраман андин навоиб. *Фарҳод ва Ширин,* 68.

**НАВОИЙВОР** — Навоийга ўхшаш:
Бенаволар оллида умри абаддин яхшироқ,
Ҳар кишиким фақр йўлида Навоийвор ўлар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-178.

**НАВОИЙОСО** — Навоий каби:
Навоийосо дарду фиғон илан менким,
Булардурур манга зотию муктасиб сурат.
*Хазойинул-маоний,* III-88.

**НАВОКАШ** — мутриб, қўшиқ айтувчи:
Не кўрди? Бориб ўздин ул малакваш,
Бўлуб шайтонваши ҳардам навокаш. *Фарҳод ва Ширин,* 150.

**НАВОЛ** — ато, бахшиш:
Карам аҳли соҳиби гар тож эрур,
Ки хони наволингға муҳтож эрур.
*Садди Искандарий,* (*Мунтаҳабул-луғот,* 22*а*).

**НАВОЛА** — 1. ризқ; инъом, эҳсон:
Лаълинг майидин бизга жигархорлиқ ўлмиш,
Йўқ чора насиб ўлса кишига бу навола.
*Хазойинул-маоний,* IIб-529;
2. таом, ғизо; ошам, луқма:
Ул бири луқмау навола сўзин,
Айтиб ончаким холи айлаб ўзин. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-75;
3. насиба, ҳисса:
Бу янглиғ кўп ясаб муҳлик навола,
Бошиға гурзини қилди ҳавола. *Фарҳод ва Ширин,* 76.

**НАВОЛИҚ** — 1. баҳраманд, ризқли, насибадор:
Уғулсизларни ҳам айлаб наволиқ,
Атосизларға ҳам айлаб атолиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 32;
2. нозик, зебо овозлик:
Жомий... «Баҳористон» отлиғ китобидаким, секкиз равза очибдур... бир равзасини бу мавзун наволиқ балобил ва матбуъ садолиғ қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 3.

**НАВОМУЗ** — янги ўрганган, янги ўргатилган; тажрибасиз:
Янги ўрганди кўнгул булбули ул гул юзига,
Тонг эмастур, агар ул қушни навомуз дедим.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-239.

**НАВОСИЗ** — бенаво, бечора, баҳрасиз:
Айирғач базл ила бу бенаводин,
Навосизларға қормотқил ҳаводин. *Фарҳод ва Ширин,* 3.

**НАВОСИЗЛИҒ** — маҳрумлик, бебаҳралик:
Наво маъшуқдин гар тутса ушшоқ,
Навоийға навосизлиғ наво бас.
*Хазойинул-маоний,* IVб-241.

**НАВОСОЗ** — 1. куй чалувчи, куйловчи; мутриб:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Муғаннийлар икки ёндин навосоз,
Тузуб руд лаҳни бирла овоз. *Фарҳод ва Ширин*, 124;

2. насиб, ризқ, баҳра берувчи; ғамхўр:
Бори бенаволар навосози ул,
Ҳамул навъким шоҳ Абулғози ул. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-11;

≈ **ўл-** — ғамхўр бўлмоқ, тадбир топмоқ, тилакка етказмоқ:
Сен лутф айлаб гар навосоз ўлғунг,
Бу важҳ ила анга сарафроз ўлғунг.
*Назмул-жавоҳир*, XV-16.

**НАВОСОЗЛИҒ** — куй чалиш, қўшиқ айтиш:
Ғино аҳли ҳарён наво туздилар,
Навосозлиғ расми кўргуздилар.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1500.

**НАВОҲИЙ** I — атроф(лар), теварак; чегара(лар):
Мавлоно Қосим... асли Фурқат навоҳийсиндиндур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-140;
Бериб қабриға онча вақфдин баҳр,
Ки ул тоғу навоҳийни қилиб шаҳр. *Фарҳод ва Ширин*, 87;

≈ **аҳли** — атрофдаги одамлар:
Улук топти бузуғ ичра мени мажнунни гўё чугз,
Навоҳий аҳлин огаҳ қилғали тортар фиғон ҳар дам.
*Хазойинул-маоний*, IVб-400.

**НАВОҲИЙ** II — қайтарилган, ман қилинган нарсалар:
Нечукким бори таоло авомирию навоҳийсининг тамшияти...
*Назмул-жавоҳир*, 26.

**НАВРАС** — янги ўсиб келаётган, ўспирин; ёш:
Кўнгул ҳадиқасида бир ниҳоли наврасдур,
Ким ушбу боғда жинси шажардин ул бастур.
*Хазойинул-маоний*, IVб-190;
Мавлоно Фатҳуллоҳ — дағи эмди ароға кирган наврас йигитлардиндур. *Мажолисун-нафоис*, 118;

≈ **ниҳол** — янги кўчат:
Шажар чун қилур боғдин интиқол,
Агар ўрнида бўлса наврас ниҳол.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1516.

**НАВРАСТА** — ниҳол, ёш ниҳол:
Ваҳки, синди нахли уммедим, хушо, ул боғбон,
Ким эрур хушҳол бир навраста шамшоди била.
*Хазойинул-маоний*, Iб-577.

**НАВРУЗ** — қуёш йили ҳисобида янги йил; 21 март; баҳор фаслининг биринчи куни:
Васли аро, кўрдум, тенг эмиш бўйию сочи,
Тун-кун тенг экан зоҳир ўлур бўлди чу наврўз.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-218;
Ки бу сур эрур оламафрўз ҳам,
Хусусан эрур фасли наврўз ҳам.
*Садди Искандарий*, 297а17.

**НАВСАФАР** — сафарга янги чиққан:
Навсафарсен сену мақсад йироқу маркаб ланг,
Йўл махуф, айлама зинҳор аро ерда маскан.
*Хазойинул-маоний*, IIб-442;

**НАВХЕЗ** — тоза, ёш, янги ўсиб келаётган:
Гул айлаб барг ҳар бир сарви навхез,
Қилиб ҳар раҳбадин қаср ичра гулрез.
*Фарҳод ва Ширин*, 49.

**НАВХОСТА** — ёш йигит; гўзал қоматли:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ҳар бирида юз туман навхоста,
Бўлмағай бу мундоқ масоф ороста. *Лисонут-тайр,* 163-10;
Ясолни тузай андоқ ороста,
Ки бир туз чаман сарви навхоста.
*Садди Искандарий,* 240б8.

**НАВЪ** — 1. тур, нав, хил:
Яна «чинга» дурким, турк улуси зуффоф ва қиз кўчурур тўйларида ани айтурлар, ул сурудедур бағоят муассир ва икки навъдур. *Мезонул-авзон,* XIV-180;
2. кўриниш, йўл-йўриқ; йўсин:
Бори бенаволар навосози ул,
Ҳамул навъким шоҳ Абулғози ул. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-11;
«Табақот» китобида Қаширий рисоласида бу навъ битибтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-80;
≈ **и даво** — турли-туман дори:
Пир ҳар бирга қилур навъи даво,
Ким бориб иллат, топар толиб шифо. *Лисонут-тайр,* 105-15;
**бу навъ** — бунга ўхшаш:
Ва туш лафзида ҳам бу навъ уч маъни бор.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-113;
**ўзга навъ** — бошқа; бошқача, бошқа хил:
Кўнглудек сўрма Навоийники, қилмоғлиғ эрур
Қушни озод ўзга навъу қулни озод ўзга навъ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-296;
**ул навъким** — шунга ўхшайдики:
Ростлар кўнглини айлар тийра нодон ёвадин,
Шамъни ул навъким, жоҳил ўчургай дам била.
*Хазойинул-маоний,* Iб-729;
≈ **бўл-** — хил, жинс, тарз бўлмоқ:
Ангаким, бу навъ бўлғай ойин-ислом шайхул-исломи деса бўлур, вассалом. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-17.

**НАВЪЛИҚ** — тарзлик, хиллик:
Новакинг еткач, ики навъ очти ашким суйидин,
Гўйи ул новакнинг икки навълиқ пайкони бор.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-197.

**НАВҲА** — йиғи-сиғи, нола, мунгли йиғи:
Навҳа била ўз ҳолиға йиғлаб тазаллум қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XIII-223.
≈ **и сур** — охир замон, қиёмат куни фиғони:
Чекиб нола ул навъким навҳаи сур
Фалак жавфиға солсам эрди футур.
*Садди Искандарий,* 317б13;
≈ **кўргуз-** — йиғи қилмоқ, аза тутмоқ:
Навҳалар ва нудбалар кўргуздилар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101;
≈ **и боғи фано туз-** — фиғон қилмоқ, йиғламоқ:
Навҳаи боғи фано тузмак керак,
Ул тараф парвоз кўргузмак керак. *Лисонут-тайр,* 25-12;
≈ **оҳангин чол-** — нола куйини чалмоқ:
Соқиё, ҳажр ўлтурур, май тутқил анда заҳр эзиб,
Мутрибо, ҳолимға йиғла, навҳа оҳангин чолиб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-60.

**НАВҲАГАР** — нола қилувчи, оҳу фиғон тортиб йиғловчи:
Андаки соз сафар ўлди анга,
Созлари навҳагар ўлди анга.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-239;
Вале қилди чархи мухолиф сияр,


www.ziyouz.com kutubxonasi

Анинг доғи хунёгарин навҳагар.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-193.

**НАВҲАГАРЛИК** — йиғлаш, мотам тутиш, фиғону нола қилиш:

Замоне тори хунёгарлиғинг уз,
Ўлармен навҳагарлик созини туз.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 541.

**НАВҲАПАРДОЗ** — ун тортиб йиғлаш (мотамда):

Бўлуб ул дард бирла навҳапардоз,
Ғамин Шопур ёнида ҳамовоз. *Фарҳод ва Ширин*, 209.

**НАВҲАСОЗ** — оҳу фиғон қилувчи, нола қилувчи:

Бу мотам навҳасози ўртабон доғ,
Анингдек сўз юзига урди тирноғ. *Фарҳод ва Ширин*, 185.

**НАВҲАСОЗЛИҚ** — нола қилиб йиғлашлик, оҳу фиғон қилишлик:

Мажлисида нағманавозлиқ илм ва тақво азосига навҳасозлиқ. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-14.

**НАДАМ** — пушаймон, ҳасрат, афсус:

Ҳамул ердин ўн минг икки қадамдур,
Вале ҳар бир қадамда юз надамдур. *Фарҳод ва Ширин*, 79;
Не ишки ёмонлиғ ўлди таъсири онинг,
Йўқ дарду надамдин ўзга тавфири онинг.

*Назмул-жавоҳир*, XV-18.

**НАДБА** — йиғи; қайғу:

Надба ўз ҳолиға қилур пайваст,
Лек эл ваҳмидин бағоят паст. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 997.

**НАДИВОР** — сахийлик билан, сахийларча:

Бу янглиғ ҳукми ом айлаб надивор,
Ки Чин мулкида бўлса ҳарне девор. *Фарҳод ва Ширин*, 33.

**НАДИМ** — 1. хизматкор, маҳрам:

Султон соҳибқирон матбуъ табъ надими мажлиси... бўлғай.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-533;

Бир-икки маҳрам надими бирла ул,
Тутти шабравлар киби шаҳр ичра йўл. *Лисонут-тайр*, 148-5;

2. яқин дўст, ҳамсуҳбат:

Санга надим ўлубон Жабраил ҳам кетуруб,
Бир ошно қошидин барча ошно алфоз.

*Хазойинул-маоний*, IIб-288;

**НАДИМВАШ** — хушчақчақ, ҳамсуҳбатдай:

Мавлоно Бурундуқ — надимваш ва ҳаззол киши эрди.

*Мажолисун-нафоис*, 24.

**НАДИМЛИК** — хизматкорлик; дўстлик, яқинлик; суҳбатдошлик:

Мавлоно Номий... ҳазрат подшоҳ мажлисида надимлик юзидин кўп элни тақлид ва ташбиҳ қилур.

*Мажолисун-нафоис*, 154.

**НАДИМШЕВА** — хуштаъб, хушсуҳбат:

Мавлоно Муқбилий... надимшева ва ҳакимваш кишидур.

*Мажолисун-нафоис*, 95.

**НАДОМАТ** — пушаймон, афсусланиш, таассуф:

Надомат изҳори қилур эрмишлар.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-151;

≈ **ашки** — пушаймонлик ёши, афсусланиш ёши:

Мавлоно Қосимға сўз улким, инсон жойизул-хатодур ва лекин надомат ашкиким, иборат тавба сувидин бўлғай, гуноҳ чиркин оритур. *Муншаот*, XIII-156.

**НАДОМАТЛИҒ** — пушаймонлик, таассуфлик:

Улардин бенадоматлиғлар айлаб,
Ўзи бирла қиёматлиқлар айлаб.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 543.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НАДРАТ** — нодирлик, камёблик:
Филбадиҳа деб бу матлаъни ўқуб юз офарин,
Хисраву Салмону Жомий руҳи англаб надратин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-395.

**НАЁБАТ** — ўринбосарлик, ноиблик:
Бу ёмон подшоҳки, бўлғай вазири ҳам ёмон, андоққи, фиръавн наёбатида Ҳомон. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-13;
Мир Ҳусайн Али Жалойир... тақарруб ва наёбатқа дахли бор эрди. *Мажолисун-нафоис,* 172.

**НАЁМ//НИЁМ** — қин, ғилоф, қиличнинг қини:
Наёмидин чиқарғай тиғи бебок,
Алардин ер юзини айлагай пок. *Фарҳод ва Ширин,* 202.

**НАЖАНД** — 1. хор, паст; нокас:
Сўзига ихтиёрсиз — лаими нажанд. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-60;
2. паришон, ғамли:
Яна Ардашер эрди тифле нажанд,
Ки, бўлди мақоми сарири баланд.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-232;

≈ **и ғамсиришт** — ғамга ботган, хор:
Деди Ҳудҳуд: «Қ-эй нажанди ғамсиришт,
Зотингға ғамдин баҳона сарнавишт. *Лисонут-тайр,* 123-12.

**НАЖАС** — нажосат, нопок, палид; ҳаром, ифлос:
Итга эранлар суҳбатидин эранлар ҳукми бор, нажас тузлукка тушса туз ҳукмин тутар. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-80;
≈ **ул-айн** — айнан, зотан, очиқдан очиқ нажосат, ифлос, нопок:
Олим ул иткимнажасул-айн эрур,
Ўғлунга жаҳл ўлса ажаб шайн эрур. *Ҳайратул-аброр,* 94-17;
≈ **айла-** — ифлос қилмоқ, булғамоқ:
Дона еб, ҳосил этиб, фазла нажас айламагай,
Боғ саҳнини риоят қилибон тарки адаб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-46.

**НАЖЖОР** — дурадгор, иморат қурувчи уста:
Ҳамул нажжорким, анинг онаси ани сувға солурда сандуқ йўнуб эрди... *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209;
Топилмай уду сандал ичра нажжор,
Нечукким кирса дўкон ичра тужжор. *Фарҳод ва Ширин,* 41.

**НАЖМ** — юлдуз:
Сунъунг этти бу етти кохи рафиъ,
Нажм гавҳарлари била тарсиъ.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 881;

≈ **и соқиб** — ёруғ юлдуз:
Зайд ўлди фалакрав узра роқиб,
Сўрди андоққи нажми соқиб.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 776.

**НАЖОД** — насл, насаб, келиб чиқиш:
Деди: Аввал нажоду гавҳаринг де,
Яна ҳолингни айту кишваринг де. *Фарҳод ва Ширин,* 104.

**НАЖОСАТ** — ифлос, ҳаром, чиркин:
Вақтида тортибон хурус нидо,
Не нажосатки мокиён емагай.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-700;
Ва ул тўнғузлар мазбалаларда кезиб, нажосатларни ерлар эди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-235.

**НАЖОТ** — озодлик, қутулиш; халос бўлиш:
Ва бу мужмал тафсили будурки, Нуҳ алайҳис-салом тўфон



www.ziyouz.com kutubxonasi

ташвиридин нажот ва анинг маҳлакасидин ҳаёт топти.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107;

Сунбулунгнунг расани бўлмаса, йўқ
Зақанинг чоҳидин имкони нажот.

*Хазойинул-маоний,* IVб-93;

≈ **бер-** — қутултирмоқ:

Аммо қудрат кўргузуб тепада бўлған авлод ва атбоъларин аларнинг ададн била мувофиқ биёбондин нажот берди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-217;

≈ **вақти ет-** — қутилиш вақтига етмоқ:

...ҳақдин нажот вақти етмакдур ва бандаи нафс мутобаатин тарк этмакдур. *Маҳбубул-қулуб,* 64.

**НАЗАР** — 1. қараш, нигоҳ:

Ул ишвагар чун очти юз, кўзга назар йўқ, тилга сўз,
Ким ашкдин боғланди кўз, ҳайратдин ул янглиғки тил.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-203;

2. кўз:

Қуёш юзига боқардин назар эрур ожиз,
Юзунгдин этти магар акс зоҳир ўлур кўзгу.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-507;

3. фикр, хаёл:

Жилва қилди назар фазосинда,
Навму уйғоғлиғ аросинда. *Сабъаи сайёр,* 198-24;

4. марҳамат, илтифот:

...ва рўзгорларининг шарафи кўрубтурлар — алардин бир назар истидъосиға ва аларнинг муборак назарларин баъзиға солибтурлар, баъзиға йўқ. *Насойимул-муҳаббат,* XV-73;

≈ **илми** — назарий илм:

Ибтидода Бағдодқа борди ва Шайх Абул — Исҳоқ Шерозий мажлисида мулозамат қилди ва иши юқори бўлди ва ўз ақрониға фиқҳ илмида ва ўзга улушда, хусусан назар илмида фоиқ бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-123;

≈ **сол-** — 1. қарамоқ:

Гар десанг саргашталик кўрмай, йўлунгни туз юру,
Гар инонмайсен, назар қил чархи кажрафторға.

*Хазойинул-маоний,* IVб-545;

2. аҳамият бермоқ, илтифот қилмоқ:

Мен ашк бирла юдум ғайр нақшини кўздин,
Валек ғайрға-ўқ ёрдин назар топтим.

*Хазойинул-маоний,* Iа-296;

≈ **туш-** — қарамоқ, кўз ташламоқ:

Фироқ ўтидин куяр баданим, тафтидин эриб оқар жигарим,
Ғамим будурурки, боғланибон юзунг сори тушмагай назарим. *Мезонул-авзон,* XIV-178;

≈ **айла-** — қарамоқ, кўз ташламоқ:

Эй шўх, бизнинг сори бир айла назар —
Ким оҳу фиғон ўти чекар кўкка шарар.

*Мезонул-авзон,* XIV-159;

≈ **ға еткурул-** — муддао, мақсадга етишмоқ:

Дағи мажмуъиғаким махлут битилибтурур, чун табъ хазойинидин ҳосил бўлған маоний эрди — «Хазойинул-маоний» лақаб берилди, вожиб эрдиким, муборак назарға еткурулғай. *Муншаот,* XIII-118.

**НАЗАРБОЗ** — ноз, ишва билан қаровчи:

Не гуноҳ кўзга назардинки, қазо
Гоҳ очиб они назарбоз айлаб. *Хазойинул-маоний,* IVб-68.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НАЗАРБОЗЛИҚ** — ноз билан қарашлик:

Ҳайф ва юз минг дариғким, ул қуёшлар уёқиб, бир неча тийра рўзгор хуффошлар пару бол очиб, назарбозлиқ ва баландпарвозлиқ ҳавосида жилва қилурлар.

*Хамсатул-мутаҳайййрин,* XIV-25.

**НАЗАРГОҲ** — назар ташланадиган жой, томоша қилинадиган жой:

Эй Навоий, шоҳим айвони, маҳим ҳуснун кўруб,
Жон тарабгоҳимни топса, кўз назаргоҳимни ҳам.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-231.

**НАЗАРЛИҚ** — қарашлик, эътибор беришлик:

Қаён боққач қилиб равшан назарлиқ,
Бир иқлим этти зоҳир жилвагарлиқ.

*Фарҳод ва Ширин,* 83.

**НАЗЗОРА** — қараш, назар солиш; томоша қилиш:

Мавокиб гарди ул ёндин, бу ёндин халқ наззора,
Магар йўлинда мен ўлган, тамошоға келур шоҳим.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-407;

Ул наззорадин бехабар эл этиб ўтин ўчурғунча андин не хабар қолдию не асар. *Маҳбубул-қулуб,* 88;

≈ **айла-//эт-//қил-** — қарамоқ, назар солмоқ:

Шаҳ букун майл этиб тамошоға
Айлар эрди наззора дарёға. *Сабъаи сайёр,* 168-21;
Этиб ишга ул лаҳза наззорае,
Қила олғай ул қиссаға чорае. *Садди Искандарий,* 307*а*10;
Ул ошуфта наззора қилғач бу ҳол,
Қилиб дай сипоҳи ани поймол. *Садди Искандарий,* 270*а*15;
Навоий кўксини чок этти ҳажр андоқки, фаҳм эткай,
Тахайюл ҳайъатин кўнгул аро ким қилса наззора.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-302.

**НАЗЗОРАГАР** — қаровчи, кузатувчи; томоша қилувчи:

Ғурфалардин фитналар наззорагар,
Қилғоли бечорага йўқ чорагар. *Лисонут-тайр,* 69-16.

**НАЗИР** — ўхшаш, тенг, монанд:

Хўблар анжумани ичра назиринг йўқтур,
Меҳрни анжум ичида деса бўлур ёлғуз.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-135;

Ул навъки йўқ санга назире,
Ёринг даги тушти дилпазире. *Лайли ва Мажнун,* 71*а*9;
Жамолда назири йўқ эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-21.

**НАЗИҲ** — тоза, пок; покиза:

Яна бирни бир равза қилдинг назиҳ,
Муқими анинг ҳурдин ҳам фариҳ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1202;

Назиҳ равзаи чархи ахзар киби,
Анга ҳар ачуқ гул бир ахтар киби.

*Садди Искандарий,* 293*б*8.

**НАЗМ** — шеър:

Сени бу кун дерларким туркча шеърни яхши айтурсен ва туркча назм айтур элдин эшитиб, бизга бу сўзни мусаллам тутарлар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-98;
Эй Навоий, чун гуҳар беқадр эрур шоҳ оллида,
Не ажаб гар бўлса назмингдин қошида хор лафз.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-227;

≈ **бисоти** — шеър тўплами:

Ва анга «Муҳокаматул-луғатайн» от қўйдум, то турк эли фасоҳат ва диққати ва балоғат ва вусъатики, ул ҳазрат бу



www.ziyouz.com kutubxonasi

тил ва иборат била назм бисоти тузубдурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XV-132;

≈ **илми** — шеърият назарияси:

Невчунким, назм илминииг рутбаси бағоят бийик рутбадур.

*Мезонул-авзон,* 6;

≈ **каломи** — шеърият сўзи; шоирлик:

Ҳам нутқ била жонбахш калом ўлсун анга,
Ҳам назм каломи мустадом ўлсун анга.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-129;

≈ **либоси** — шеърият тартиби:

...чун ҳақойиқ не дақойиқ адосида назм либоси дилпазирроқ учун илтифот қилур экандурлар. *Мажолисун-нафоис,* 5;

≈ **мулки** — шеърият дунёси:

Ҳар киши они ўқуса билурким, назм мулкида менинг тасарруф ва иқтидорим не мартабада экандур.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-28;

≈ **силкига торт-** — назмга солмоқ:

Бу тарихни биз назм силкига тортали.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-24;

≈ **айла-** — шеър айтмоқ:

Эй Навоий, истасангким ўлмагай эл дарддин
Дарди ҳолингни дема назм айлабон афғон аро.

*Хазойинул-маоний,* IVа-11;

≈ **қил-** — назм қилмоқ, тартиб бермоқ:

Бу навъ назм қилдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XV-24;
Фақир «Ҳайратул-аброр»нинг назм қилур...

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-49;

≈ **топ-** —шеър ёзмоқ; одат бўлмоқ:

Чун доирага кирган буҳурдин фориғ бўлулди, яна бир неча вазнки, баъзини ажам шуароси мутааххирлари айтибдурлар ва баъзи бу замонда назм топибдур.

*Мезонул-авзон,* XIV-170;

≈ **и ўзга ранг туш-** — бошқача тус олмоқ:

Хотирға келмади ва бар тақдир келмоқ, Сайййд Насимийнинг назми ўзга ранг тушубдур.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536.

**НАЗМГУСТАР** — назм тарқатувчи, ғазал айтувчи:

...азизлардин баъзи ҳаёт базмида сармаст ва жилвагар ва назмгустардурлар. *Мажолисун-нафоис,* 170.

**НАЗМКЕШ** — шеър битувчи, шоир:

Ким агар юз минг менингдек назмкеш,
Қилса минг йил сафҳа рухсорин реш. *Лисонут-тайр,* 211-4.

**НАЗМПИЙРО** — ўта юқори даражада шеър айтувчилар; шоирлар:

Яна форсий ғазалиёт девони Хожа Ҳофиз тавридаким, жамъи суханадолар ва назмпийролар назарида мустаҳсан ва матбуъдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-125.

**НАЗМТИРОЗ** — гўзал шеър, зийнатланган шеър:

Шавқу ниёз аҳлининг назмтироз ва афсонапардозлари мутақаддиминдин андоққим... *Маҳбубул-қулуб.* XIII-42.

**НАЗОЙИР** — ўхшатма шеър, жавоб шеър; ≈ **келтур-** — жавоб шеър айтмоқ:

Мавлоно Муқбилий... мажолисда кўп амсол ва назойир келтурур. *Мажолисун-нафоис,* 95.

**НАЗОЙИРХОН** — назирачи; ҳикоятчи, маталчи:

Назойирхон била сургувчи мақол — дастёр била йирлағувчи қаввол. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-25.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НАЗОКАТ** — покизалик, латифлик, нозиклик; латофат, зарофат:
Назокат ва жамолда назири йўқ эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-214;
Назокатда ҳар ҳуллаи бемисол,
Бўла олмайин пардапўши хаёл. *Садди Искандарий,* 281а12.
**НАЗОРАТ** — қараш, кузатиш; тароват:
...аладдавом ул биродар нисбатиға назорати беиллати илоҳий шомилдур... *Насойимул-муҳаббат,* XV-136.
**НАЗОҲАТ** — тозалик; софлик; поклик:
Андаким мен чекибон иззу назоҳат этагин,
Йўқ жанобингда малойикка маҳалли танзиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-525;
Ҳавоси жонфизо, гул анда хирман,
Назоҳатда Ирамдек оти Арман. *Фарҳод ва Ширин,* 104.
**НАЗР** I — онт, қасд; аҳду паймон; ≈ қил- — қасд қилмоқ; қарор қилмоқ:
Агар бу балодин нажот бўлса, назр қилдимки, пил эти емагаймен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-84.
**НАЗР** II — худо йўлида бирор нарсани бағишлаш, бериш; садақа, хайр:
Бир от Шайх назри келтурубмен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-146;
≈ **қил-** — эҳсон қилмоқ:
Анга ҳам дебдурларким, сен ҳам бир назр қил.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-84.
**НАЗРАТ** — латофат, фароғат; тозалик:
Бу фақир ул ерда ўттуз жериб ерни девор тортиб, сарой иморат қилиб, боғчасиға ҳар турлук ашжор била сафо ва назрат ва ҳар чаманиға ҳар навъ раёҳин била зебу зийнат бердим. *Вақфия,* XIII-170.
**НАЗЪ** — жон чиқиш вақти, ҳолати:
Боязид назъ вақтида дедиким...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-79;
Назъ ҳолатида ҳар не бор-йўқин дарвешларға улашиб эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-15.
**НАЗҲАТ** — покизалик, айбсизлик:
Еридур назҳат ичра жаннатосо,
Анинг ёнида тоғи чарх фарсо. *Фарҳод ва Ширин,* 107.
**НАЗҲАТГАҲ//НАЗҲАТГОҲ** — ёқимли ва хушҳаво жой, маскан:
Бу назҳатгаҳ менинг оромгоҳим,
Сипеҳр айлаб жабини хокроҳим. *Фарҳод ва Ширин,* 22;
Лек мазкур айлама ҳижрон сўзин,
Васл назҳатгоҳидин ҳирмон сўзин. *Лисонут-тайр,* 84-14.
**НАЙ** — 1. қамиш:
Чўмғали қўймас қуруқ найдек сўнгаклар ашк аро,
Турфа кўрким баҳри бепоён аро солим будур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-176;
2. най; чолғу асбоби:
Май ўтининг ламъаси ўртаб вужудим хирманин,
Қўлларин най нағмаси бир дамда нобуд айлади.
*Хазойинул-маоний,* Iб-649;
≈ **и килк** — қамиш қалам:
Хуросон демаким Шерозу Табрез,
Ки қилмишдир найи килким шакаррез.
*Фарҳод ва Ширин,* 219.
**НАЙБАСТ** — қамиш билан ўраш; чайла, қамиш капа; ≈ **эт-** — қамиш билан ўраб тикламоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Яна қўрёсини найбаст этиб,
Не айрилғанин барча пайваст этиб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1291.

**НАЙЗА** — найза; уруш қуроли:

Лаълидин ком истарам, не чора, етса кўнглума,
Кирпикининг найзасидин захм ила изоси чўх.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-115;

Эвургач найзасин даври фалаквор,
Бўлуб қалқон ўзига чархи даввор. *Фарҳод ва Ширин,* 36.

**НАЙЗАВАР** — найзадор; найза билан қуролланган жангчи:

Араб барридин найзавар қирқ минг,
Ки якрони тозий келиб борчанинг.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1331.

**НАЙЗАЧИ** — найза ясайдиган киши:

Мансабда андоқки, қўрчи ва сувчи ва хизоначи ва керак — ярогчи ва чавгончи ва найзачи ва шукурчи ва юртчи ва шилончи ва ахтачи йўсунлуғ кўнтур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**НАЙЙИР** — ёритувчи, нур сочувчи; порлоқ; ≈ **и аъзам** — *айн,* энг улуғ нур сочувчи қуёш:

Кўкта ул шакли мудавварким, кўрубсен, шуълалиқ,
Тушмиш ул юз ламъасидин наййири аъзамға ўт.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-49;

Раъйи олинда наййири аъзам,
Қуёш олинда заррадин ҳам кам.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1182.

**НАЙЙИРАЙН** — икки ёритгич, яъни қуёш ва ой:

Қачонким қирон айласа наййирайн,
Кўринурму заррот аро тушса шайн.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1491.

**НАЙЛА-** — қандай қилмоқ, нима қилмоқ:

Кўнглакин чок айламиш андуҳдин гул, чун яқо
Чок қилса найласун булбулнинг ўлмай кўкси чок.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-347;

Дема ҳақ не ким еткурур найлагай,
Барин ҳақ ризосида сарф айлагай.

*Садди Искандарий,* 242*б*18.

**НАЙИСТОН//НАЙСИТОН** — қамишзор, тўқайзор:

Новакинг касрати кўнгул ичида,
Уйлаким найситон ичида қамиш.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-270;

Келиб ҳадди шарқида бир найситон,
Ки васфида камдир неча достон.

*Садди Искандарий,* 283*б*6.

**НАЙРАНГ** — сеҳр, афсун, ҳийла, макр, фириб:

То қамар даврида не офатлар ўлғай ошкор,
Бўйлаким ул юзда айлар фитнау найранг хат.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-160;

Илм ила қилса чора оҳангин,
Ботил этса фусуну найрангин. *Сабъаи сайёр,* 119-24.

**НАЙРАНГСОЗ** — сеҳргар, афсунгар:

Чу айлаб лаъб ҳар найрангсози,
Фалак ҳар лаҳза еб ўн қатла бози.

*Фарҳод ва Ширин,* 38.

**НАЙСОН** — сурёний ойининг еттинчиси, ривоятга кўра, гўё шу ойда ёққан ёмғир қатраларидан садафда марварид йиғилади, апрель:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Айлади найсон зулоли ер юзини ойинагун,
Анжуму кўк аксидур анда раёҳину ўланг.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-181;

Ало, то абри найсон зинда пили,
Кияр баргуствон чархи нили. *Фарҳод ва Ширин*, 15.

**НАЙЧА** — найча:
Агар шунқор эгасидек белингда баҳлийи зарнигор йўқ ҳам шукрдурким элкинг баҳли найчасидек, ночор йўқ ва андин санга озор. *Маҳбубул-қулуб*, 170.

**НАЙШАКАР** — шакарқамиш:
Не кўрунди қоматингча найшакар ширину туз,
Не онинг банди белингга боғлабон белбоғча.
*Хазойинул-маоний*, Iб-588;

Саросар гўйиё ул най гуҳардур,
Ғалат қилдим, лаболаб найшакардур.
*Фарҳод ва Ширин*, 17.

**НАКБАТ** — фалокат, бахтсизлик; машаққат, қийинчилик:
Гулшани иқбол хори меҳнатиға арзимас,
Бодаи гулгун хумори накбатиға арзимас.
*Хазойинул-маоний*, IVб-228;

Улким тамау ҳирс била улфати бор,
Яхши-ёмон ичра зиллату накбати бор.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-37.

**НАКИМ** — нимаики:
Тузатти наким бузди Афросиёб.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-192.

**НАКОЛ** — азоб, уқубат, ранж:
Тамаъда разолат ва накол. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-36;
Келди маъмуриға уммиди висол,
Осию жофисиға бийму накол. *Лисонут-тайр*, 27-15.

**НАКУҲИДА** — таъна-маломатли; айбдор, нуқсонли:
Мавлоно Фасиҳиддин... неча фикр қилмаса бу тийра — рўзғор накуҳида атвор мусоҳиблиғидин ўзга айб анда топса бўлмас, аммо айбсиз тенгридур. *Мажолисун-нафоис*, 119.

**НАКҲАТ** — хушбуй ҳид; оғизнинг хушбўй ҳиди:
Даҳрнинг гулшанидин бўйи вафо тутма тамаъ,
Ким сабо машшотаси сепмади бу накҳат анга.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-14.

**НАКҲАТЛИҒ** — хушбўйлик, муаттарлик:
...ва ул гулшан раёҳинидин кўнгул гулчини ҳад ва ғоятсиз накҳатлиғ гул ва ёсуман қўйниға солди.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-119.

**НАМ** — 1. нам, ҳўл:
Ғубори тилаб йиғлама ҳар дам, эй кўз
Ки ашкингдин-ўқ ёр юзи нам бўлубтур.
*Хазойинул-маоний*, Iб-178;

Ҳиммат эли кўзда қурутуб намларини,
Неча қилур ошом фалак самларини.
*Назмул-жавоҳир*, XV-48;

2. зах:
Сингиб ул навъ нам қуйи кетти,
Ки бу нам сув намиға ҳам етти. *Сабъаи сайёр*, 193-1;

3. чириш:
Чу сандуқларни чиқарди ҳаким,
Варақлар қолиб эрди намдин салим.
*Садди Искандарий*, 312б1.

**НАМАДФУРУШЛУҚ** — кигиз, намат сотувчилик:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Яна бир дўконким, Хуми обға машҳурдур тимнинг шарқий ҳаддида ва бир намадфурушлуқ дўкони болохонаси била ҳам бозорнинг ғарбисида. *Вақфия,* XIII-177.

**НАМАҚ** — туз:

Малоҳатдин ул лаъл кони намак,
Ажаб эрмас андин ривоят малиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-59.

**НАМАКДОН** — тузлуқ, туз идиши:

Лабларинг тузлук такаллум бирла фаҳм эттим сўруб,
Лаълдин хони жамолининг намакдони эмиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-287.

**НАМАТ** — йўсин, равиш, тариқа, тарз, усул:

Сўзки васфида ҳар намат бўлғай,
Рост бўлса дағи ғалат бўлғай. *Сабъаи сайёр,* 190-5.

**НАМЛИҚ** — сувлик, ҳўл; ёшли (кўз):

Кўзум намлик, бўюм хамлик, ичим андуҳу мотамлик,
Не ҳамдамлиқ, не марҳамлиқ топиб бу меҳнати пинҳон.
*Хазойинул-маоний,* IIб-284.

**НАММОМ** — иғвогар, ғаммоз:

Золим ва бедард суҳбатида нукта сурма, наммом ва номард мулояматида дам урма. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-84.

**НАММОМЛИҚ** — гап терувчилик, чақимчилик:

Наммомлиқ чин сўзга мамнуъдур. *Маҳбубул-қулуб,* 127.

**НАМОЁН** — кўриниб турган, ошкор, равшан:

Чу мардумлуғ ҳадиси топти поён,
Равон хон чектилар беҳад намоён. *Фарҳод ва Ширин,* 127.

**НАМОЗ** — ибодат; намоз:

Ул санамким, қасри атрофида эл бош қўйдилар,
Каъбадекдурким қилурлар борча соридин намоз.
*Хазойинул-маоний,* IIа-115;

Отамға дедики, намоздин фориғ бўлсанг, ани бизнинг қошимизға келтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-108;

≈ **и хуфтан** — бир кунда ўқиладиган беш вақт намознинг охиргиси:

Кўпрак уни намози хуфтан ўтгунча наҳор эрдим...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-119;

≈ **қил-** — намоз ўқимоқ:

Исо алайҳис-салом икки ракъат намоз қилиб, дуо қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-234.

**НАМОЗГОҲ** — ҳайит намози ўқиладиган жой; намоз жойи:

Намозгоҳда ҳазрати Хожа Азизуллоҳ ул ҳазратға сойир ашроф била намоз қилиб, яна мутаҳҳар равзаларига олиб қайттилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-65;

**НАМОЗШОМ** — кечки ибодат, бир кунда ўқиладиган намознинг тўртинчиси:

Хожа муроқаб ўлтуруб дедиларки, намозшом адосидин сўнгра ходим яна кириб дедики, ғойиб бўлған тевалар ва отлар ўзлари келдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-129;

**НАМОЙИШ** — 1. кўриниш:

Бу хабис зоту мунча оройиш, пок эранлар ҳолидин анда намойиш. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-34;

Суроҳию тунгу қадаҳ бирла жом,
Сафою намойишда хуршедфом.
*Садди Искандарий,* 281а13;

2. шуҳрат:

Чун берди жамолиға кушойиш,
Кўргузди Фарангдин намойиш. *Лайли ва Мажнун,* 94б21;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **бер-//қил-** — кўрсатмоқ, намойиш қилмоқ:
ва ҳар синф шеър услубида тафҳим ва тақвиятлари била ажам шуароси ва фурс фусаҳоси ҳар қайси услубдаким, сўз арусиға жилва ва намойиш бериб эрдилар.
*Мезонул-авзон,* XIV-155;

Андоқки, дарёдин гавҳар ғаввос воситаси била жилва намойиш қилур ва анинг қиймати жавҳариға кўра зоҳир бўлур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-105.

**НАМОЙИШЛИҚ** — намойиш этилувчи, кўрсатишга сазовор, лойиқ:
...араб фусаҳоси балоғат зеварлари била намойишлиқ назм раънолариға жилва берурлар эрди. *Мажолисун-нафоис,* 2.

**НАМОЯНДА** — кўзга кўринган, машҳур:
Султон Соҳибқироннинг ҳумоюн валодатлари замонидин рўзафзун давлатлари даврониғачаким... улча ҳоло бу фаррух замонда намояндадурлар. *Мажолисун-нафоис,* 4;

≈ **бўл-** — кўринмоқ:
Ики оға-инидур тавъамон гумон қилғил,
Ки фарқ йўқ арода бўлсалар намоянда.
*Хазойинул-маоний,* IIб-703.

**НАМУД** — кўриниш; афт, сиймо; манзара:
Ҳар неким қилсанг гумон топған вужуд,
Буди йўқ, бу навъ эрур бори намуд. *Лисонут-тайр,* 176-11.

**НАМУДОР** — 1. кўринишли, намоён, зоҳир; намуна, мисол:
Нуҳ алайҳис-салом тўфон ташвиридин нажот ва анинг маҳлакасидин ҳаёт топти, олам маъмурасида башар жинсидин осор ва инсон навъидин намудор қолмайдур эрди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107;

Қалъа ташида бор эди ғори,
Қаро гўр оғзидин намудори. *Сабъаи сайёр,* 122-16;

2. ўхшаш:
Эй нафс ҳавосиға гирифтор ўлған,
Шайтон ишига ишинг намудор ўлған. *Муншаот,* XIII-153;

3. зийнат, безак:
Ўзлугидин нақшу намудор йўқ,
Нақшу намудоридин осор йўқ. *Ҳайратул-аброр,* 25-21;

4. фикр, мулоҳаза:
Деди шаҳки, арз эт сўзунг борини,
Баён қил хаёлинг намудорини. *Садди Искандарий,* 257а4;

≈ **и хабар** — зоҳир хабар:
Десанг топай эл замиридин боре хабар,
Сирридин эрур таври намудори хабар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-30;

≈ **ўл-** — кўринмоқ:
Ўзи чунки жаннат намудор ўлуб,
Сувлар дағи жаннатқа анҳор ўлуб.
*Садди Искандарий,* 271а2;

≈ **айла-//эт-** — кўрсатмоқ, изҳор қилмоқ, билдирмоқ:
Ҳажридин кўксумни дермен ўйла афгор айласам,
Ким ичим ҳолини тошимдин намудор айласам.
*Хазойинул-маоний,* IIа-225;

Қилур эрмиш ул шахс майдонға азм,
Намудор этар эрмиш ойини разм.
*Садди Искандарий,* 263а9.

**НАМУНА** — асар, нишона; аломат:
Эл англамасун дебон намуна,
Урмоқ не бу наъли бозгуна. *Лайли ва Мажнун,* 64а5;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Деди, қалб ояти холис намуна,
Уруб ҳолиға наъли бозгуна. *Фарҳод ва Ширин*, 186.

**НАНГ** — ор, уят, номус:

Қатил ўлди ул дағи топмай даранг,
Вале келтуруб мулк ҳолиға нанг.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-234;

Музаҳҳибки, хитойиси хатодур ва фарангийси қалам аҳлининг нанги, Аторидға таън урмоқдур сўзининг ранги.

*Маҳбубул-қулуб*, XIII-46;

≈ **у номус** — поклик, иффат:

Хайлим аро солса бўйла афсус,
Тушса қаро ерга нангу номус. *Лайли ва Мажнун*, 76*а*16;

≈ **айла-** — номус қилмоқ, ор қилмоқ:

Бу гулшанда гули раъно тўкулмоқ ваҳмидин гўё,
Жамолин кеч қилур пайдо дема булбулдин айлар нанг.

*Хазойинул-маоний*, II*а*-186.

**НАНГСИЗЛИК** — орсизлик, шармсизлик; беномуслик, шарафсизлик:

Қайси шўхи бодапаймо базмидин сургач мени,
Нангсизликдин йироғроқ турубон телмурмадим.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-413.

**НАР** — ҳар нарсанинг эркаги:

Эр эсанг бўл сулбким, не мода бўлғунгдур, не нар,
Ўзни гар юз қатла олам аҳлидек нармода эт.

*Хазойинул-маоний*, II*б*-92;

**шери нар** — эркак шер:

Бўлур йўлда аён бир хора дарбанд,
Темур занжир ила бир шери нар банд.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 394.

**НАРГИС** — бўтакўз гул:

Кўзи ҳажрида, тонг йўқ, бутса қабримдин қаро наргис,
Ки қўйгай кўз аёғиға, чу ул кўзи қаро етгай.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-617;

Қоши ёсин қурғали эл қасдиға бўлмиш кериш,
Фитналиғ чинким тушар ул наргиси жоду уза.

*Хазойинул-маоний*, III*б*-533;

Ики наргиз аро юз қатра лола,
Совуғ оҳи била гулранг жола. *Фарҳод ва Ширин*, 169;

≈ **кўзлик** — шаҳло кўз:

Наргиз кўзлук ва ғунча оғизлиғ гулъузори...

*Мажолисун-нафоис*, 220.

≈ **и нимхоб** — хумор кўз, уйқу аралаш кўз:

Чу беҳуш уза септи андоқ гулоб,
Очилди анга наргиси нимхоб. *Садди Искандарий*, 264*а*6.

**НАРГИСЗОР** — наргис гулзори:

Сен қаро ер узра хоболуд кўзга сув уруб,
Кўз етарча ерни ул сув бирла наргисзор қил.

*Хазойинул-маоний*, I*б*-406.

**НАРД** — нард (ўйини):

Солмас ўйун нард бисотида шайн,
Бўлса анинг тосида бир каъбатайн.

*Хазойинул-маоний*, II*б*-102;

Саййид Имод... ул чоғир ва нарднинг олуфтасидур.

*Мажолисун-нафоис*, 194.

**НАРДБОН** — нарвон, зинапоя:

Тоқиға кўк поясидин нардбон,
Кунгури даврида Зуҳал посбон. *Ҳайратул-аброр*, 182-27.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НАРИ** — 1. узоқ, нари:

Ва бу сўзнинг танаввуъи таъаққулдин нари ва тасаввурдин ташқаридур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106;

2. нариги:

..руднинг бу қироғиндағи сувни ичкунча нари қироғиндағи сувни турғуз! *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-231;

**мундин нари** — бундан буён; бундан кейин:

Носиҳо, чун ошиқ ўлдуқ тонима мундин нари,
Тонимасбиз биз сени, сен доғи бизни тонима.
*Хазойинул-маоний,* IVб-547;

Интизоридин ул ойнинг кўзки солдим ҳар сари,
Кўз юмуб очқунча ўтти кўз ёшим андин нари.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-329.

**НАРМ** — нозик, мулойим, ёқимли:

Ғоят юмшоғ сўзлигидин ани Яздижурди нарм дедилар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-221;

Ки хорокан дамидин шуълаи гарм,
Қилибдур хородек кўнглин онинг нарм.
*Фарҳод ва Ширин,* 116.

**НАРМОДА** — эркак-урғочи; ҳезалак, хунаса:

Эр эсанг бўл сулбким, не мода бўлғунгдур, не нар,
Ўзни гар юз қатла олам аҳлидек нармода эт.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-54.

**НАРМРАФТОР** — оҳиста юриш; босиқ юрувчи:

Хиром айлагач нармрафтор ҳам,
Юруш барчаға тезу ҳамвор ҳам.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1433.

**НАРРА** — эркак:

Ковурго даҳр аро солиб ғиреви,
Нечукким маст бўлғай нарра деви. *Фарҳод ва Ширин,* 27.

**НАРРОД** — нард ўйновчи; **қазо нарроди** — тақдир билан ўйновчи; худо:

Қазо нарроди кўк тосинда ой кун каъбатайнидин,
Душаш нақши била эл нақди умрун бешумор элтур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-186.

**НАРХ** — баҳо:

Худфуруш ўлди ул ой, оё, қаёндин топқамен,
Ониким қилди муайян Юсуфи Канъонға нарх.
*Хазойинул-маоний,* IVб-116.

**НАСАБ** — уруғ, авлод, насл:

Сатиҳ деди: Йиқилған ўн ики кунгира адади била сендин сўнг ўн ики киши сенинг насабингдин салтанат қилғай.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-226;

Аларнинг олий насаблари имомул-мужтаҳидин Муҳаммад бинни Ҳасан бинни Абдуллоҳ бинни Товус бинни Ҳурмуз Шайбонийға борур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-9;

**аслу насаб** — улуғ ота-боболар, мўътабар ва обрўли аждодлар:

Мен тилаб ҳусн, вале шоҳ тилаб аслу насаб,
Манга лўли била ҳинду, анга қўнғироту қиёт.
*Хазойинул-маоний,* IIб-79.

**НАСАБЛИҚ** — улуғ авлод, улуғ насаб:

Фаридун Ҳусайн Мирзо — Фаридун ҳасаблиқ ва Ҳусайн насаблиқ. *Мажолисун-нафоис,* 205.

**НАСАБЧА** — келиб чиқишича, отаси ҳурматича, ота ҳурмати қадар:

Ҳасаби жонибидин ҳам насабча шариф бор эди.
*Мажолисун-нафоис,* XII-67.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НАСАҚ** — равиш, тартиб, қоида; ҳолат, аҳвол:
Вале жисмида жонидин рамақ йўқ,
Гапида руҳ ҳарфидин насақ йўқ. *Фарҳод ва Ширин,* 100;
≈ **қил-** — тартибга солмоқ, тизмоқ:
Ваҳки ашким жоласидин топти офат бир неча,
Сабр тухмин мазраъи жон ичраким қилдим насақ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-325;
≈ **топ-** — тартибга тушмоқ, юзага келмоқ:
Тенгрининг ҳамди чунки топти насақ,
Наът дарёсиға сурай заврақ. *Муншаот,* XIII-95.

**НАСБ** — 1. қўйиган, бунёд қилган:
Қераклик учун забту ойин дағи,
Қилиб насб аларға салотин дағи.
*Садди Искандарий,* 244б15;
2. тиклаш, тайинлаш:
Искандар мулуки тавойифни мамоликка насб қилғанда, Дажли яқосидин бери Ироқ ва Рай ва Хуросонғача Абтаҳши Румийға берди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-204.

**НАСИБ** — баҳра, улуш, ҳисса:
Анга дағи керак етурса насиб,
Хонида гар кулочу хоҳи умоч. *Арбаин,* XV-61;
≈ **бўл-** — муяссар бўлмоқ, эришмоқ:
Ганжи бодовард анга насиб бўлди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-229;
≈ **айла-** — бермоқ, ато қилмоқ, инъом қилмоқ:
Улким фироқ мулкида қилмиш мени ғариб,
Ҳам ул висол давлатини айлагай насиб.
*Муншаот,* XIII-103;
≈ **эт-** — муяссар қилмоқ:
Дардимға хаёлини табиб эт,
Жонимға висолини насиб эт. *Лайли ва Мажнун,* 73а14;
≈ **қил-** — 1. насиб қилмоқ, тақдирга, пешонага ёзилмоқ:
Мусо алайҳис-салом билдиким, тенгри таоло аларға бало насиб қилибтур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-217;
2. бирор нарсага эришмоқ, етишмоқ:
Балки ортуқроқ ҳам ҳақ субҳонаҳу таоло борча толиби ниёзмандларға, бу тариқ орзумандларға ул гулистондин нафҳа ва ул раёҳиндин шаммаи насиб қилсун.
*Маҳбубул-қулуб,* 70.

**НАСИЖ** — тўқилган; мато:
Қуёш ҳамоно кўк атласин либос этмиш,
Ва ё кийибтур ул ой нилгун насиж ила нах.
*Хазойинул-маоний,* IIа-62.

**НАСИМ** — тонг шамоли; енгил, ёқимли шабада:
Ҳар соат рўзгорин димоғи ўзга навъ насим файзидин муаттар ва ҳар лаҳза умидим чароғи ўзгача тарбият машъали нуридин мунаввар бўла бошлади. *Муншаот,* XIII-164;
Субҳ насими киби бўлма хамуш,
Жом шамоли киби тортиб хуруш. *Ҳайратул-аброр,* 107-12;
≈ **и гулбез** — гул ҳиди тарқатувчи шабада:
Ярим кечаким насими гулбез,
Бўлди чаман аҳли узра гулрез. *Лайли ва Мажнун,* 64б-3;
≈ **и офариниш** — бунёдга келтирувчи шабада:
Аввалғи насими офариниш,
Ким қилди вужуд сори жунбиш. *Лайли ва Мажнун,* 56а5;
≈**и саҳар**//≈ **субҳ** — тонг шабадаси, тонгда эсадиган майин шамол:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Фироқ шомида висол субҳидин навмидларға насими саҳар пайки муждасидин жонфизороқ хабаре мумкин эрмас.

*Вақфия,* XIII-125;

Эй насими субҳ, аҳволим дилоромимға айт,
Зулфи сунбул, юзи гул, сарви хиромонимға айт.

*Хазойинул-маоний,* Iа-117;

≈ **и сунбулосо** — сунбулсимон шом шабадаси:

Ҳам субҳ шамомаси сумансо,
Ҳам шом насими сунбулосо. *Муншаот,* XIII-88;

≈ **и шабгир** — кечаси эсадиган шаббода:

Қуёш жамшеди ул гунбазда зарнигор тахт уза базм тузган чоғдин шом кашмирининг сиёҳ пардаларининг аңбарин зулфин насими шабгир парешон қилиб... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-13;

≈ **и шамол** — ёқимли шабада, мулойим шамол:

Манга кўйи сайриға йўқ эҳтимол,
Эса олмас ул ён насими шамол. *Мезонул-авзон,* XIV-174;

≈ **и қудсосор** — тоза, пок асарли шамол, саҳар чоғи:

Лутф айлабон, эй насими қудсосор,
Бир қатла фано гулшанига айла гузор.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-75;

**васл насими эс-** — маъшуқанинг хушхабари келмоқ, умид бахш этадиган хабар эсмоқ:

Умид улким, иноят чаманидин васл насими эсиб, фироқ туфроғининг хас-хошогин учурғай... *Муншаот,* XIII-135.

**НАСИҲАТ** — ўгит, панд-насиҳат; йўл-йўриқ кўрсатиш, яхшиликка чақириш:

Эмди агарчи сизга ҳеч ишда насиҳатға эҳтиёж билмасмиз ва лекин бир-икки сўз айтурдин ҳам чорамиз йўқдур.

*Муншаот,* XIII-101;

Душман насиҳатида фириб мутасаввардур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-59;

≈ **ол-** — панд, насиҳат олмоқ, ўрганмоқ:

Ва ўз хилофатини Ювшаъ алайҳис-саломға бериб, элни анга топшурди, элдин насиҳатлар олди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-219;

≈ **қил-** — йўл-йўриқ кўрсатмоқ:

Мен худ ўлдум, эй сабо, кўнглумни кўрсанг кўйида,
Чиқма андин, деб насиҳат қилғасен зинҳор анга.

*Хазойинул-маоний,* IVа-8.

**НАСИҲАТАНГЕЗ** — насиҳат бошловчи, насиҳатчи:

Ҳар ёндин ўлуб насиҳатангез,
Ҳар панд анга бир синони хунрез.

*Лайли ва Мажнун,* 67б5.

**НАСИҲАТГЎ** — насиҳатчи, йўл-йўриқ кўрсатувчи:

Чу салб эрди ишида орзухоҳ,
Насиҳатгўга бўлди орзугоҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 64.

**НАСИҲАТНОМА** — ўгит китоби:

Нўширавони одил замонида эрди ва Нўширавонға насиҳатнома битибдур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-241.

**НАСИҲАТОМИЗ** — насиҳат қилувчи, ўгит берувчи:

Юсуф алайҳис-салом анинг жавобида ул навъ насиҳатомиз руқъа йибордиким, Яъқуб алайҳис-саломға еткач, ўқутуб айттиким, бу мактубдин анбиё каломи ва русул пайғоми ҳолоти кўнглумга етишадур.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-205.

**НАСИҲАТПАЗИР** — панд қабул қилувчи:

Агар таъбинг ўлди насиҳатпазир,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Эмас бизга ҳам дўстлуқдин гузир.

*Садди Искандарий* 256а19.

**НАСИҲАТ РАСОНАНДАЛИҚ** — насиҳат берувчилик, насиҳатгўйлик:

Санга тенгри чун берди донандалиқ,
Ўзунгга насиҳат расонандалиқ.

*Садди Искандарий,* 318б15.

**НАСЛ** — жинс, авлод, зот, уруғ:

Ва тўрт минг уйлук созанда ва гўянда ва раққос ва аҳли тараб Ҳиндистондин кўчуруб олиб келдики, ҳоло бу мамоликда лўлилар алар наслидиндур.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-220;

Мундин кечмак — бир жигар гўшадин кечмакдур, ул бирин ютмоқдин заҳр ютма, бу бирин сочмоқдин наслинг тухмин қурутма. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-79;

≈ **и одам** — инсон жинси, инсон авлоди:

Тутмайин оламда кўнглум насли одам бирла унс,
Ваҳки, охир тутти бир ошуби олам бирла унс.

*Хазойинул-маоний,* IVб-239.

**НАСНОС** — маймун:

Дад ҳар сори кетса кетмак ўлмас,
Насносни одам этмак ўлмас, *Лайли ва Мажнун,* 83б14.

**НАСОИМ** — тонг шабадалари; **вардиятун насоим** — гул ҳиди олиб келадиган шабадалар:

Ҳам субҳи оразингдур вардиятун насоим,
Ҳам шоми сунбулингдур мискиятуш шамоим.

*Хазойинул-маоний,* IIб-399.

**НАСОЙИҲ** — насиҳатлар, ўгитлар:

Ва анинг тили турк алфози била мавоиз ва насойиҳқа гўё эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-157;

Бобо ҳимматлар тутуб, насойиҳ айтиб...

*Насойимул-муҳаббат,* XV-162.

**НАСР** I — ёрдам, кўмак; ≈ **ун миналлоҳ** — оллоҳдан ёрдам:

Яна бир бу нидодин айлаб огоҳ,
Ки бўлмиш қисматинг насрун миналлоҳ.

*Фарҳод ва Ширин,* 30.

**НАСР** II — проза:

Наср андаки, анжом ила оғоз эрди,
Ҳар лафзи анинг мояи эъжоз эрди. *Муншаот,* XIII-142.

**НАСР** III — бургут, уқоб;

≈ **и тойир** — 1. парвоздаги бургут:

Ўтағаларидин насри тойирға рам, найзаларидин симоки ромиҳ юзи дарҳам. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-15;

2. Ат-Тойир юлдузининг номи:

Очиб ҳиммат қанотин насри тойир,
Эрур гардун шабистониға сойир. *Фарҳод ва Ширин,* 22.

**НАСРИН** — оқ хушбўй гул:

Хулла ичра баданингким кўринур,
Гўйиё гулбарг аро насриндур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-83;

Чиқиб ул тахт уза Фарҳоду Ширин,
Нечукким гулшан ичра сарву насрин.

*Фарҳод ва Ширин,* 207.

**НАСРИНФОМ** — насрин рангли, насрин гулдек:

Кумушдек ранги насринфоми онинг,
Кумушдин ғунчадек андоми онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 112.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НАС(С)** — ҳукм; аниқ далил:

Бу нуктани нас йўқ, тасомуъ билгил,
Ул қавм зиёратин тавозуъ билгил. *Назмул-жавоҳир,* XV-29;

≈ **и қотиъ** — қатъий далил; қуръон ҳукми, ояти:

«Ул ишлар,— деди,— бирга воқеъдурур,
Гувоҳи анинг насси қотиъдурур».
*Садди Искандарий (Хамса),* 1265.

**НАСХ** — эски арабча ёзув (хат)нинг бир тури; ≈ **и таълиқ** — настаълиқ:

Яна улким, ҳар турлук арздоштким, юқори битилса, «насх ва таълиқ» хати била андоқ хоно битилсаким, ўқурда ўқур кишига ташвиш етмаса. *Муншаот,* XIII-132;

Мавлоно Асилий... **«насхи таълиқ»** хатин дағи ямон битимас. *Мажолисун-нафоис,* 103

**НАСТАРАН** — гул номи:

Қаҳҳорлиғи сарсари учурурға собит ва сайёр настараннинг сочилған ёфроғлари жабборлиғи қуюни совурурға даҳри ғаддор байтул-ҳазаннинг тўкулган туфроғлари.
*Маҳбубул-қулуб,* 2.

**НАТИБ** — кўриниш, пайдо бўлиш:

Умидим улки, аларнинг баракатидин бу ишнинг завқи ва талаби натиб бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-140.

**НАТИЖА** — 1. натижа, оқибат; хулоса:

Қадаҳ кетурки, неча даҳр элига кўргузсанг
Вафо, натижа эмас ғайри бевафолиғлар.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-183;

2. баҳра, манфаат; наф, фойда:

Бири ул жумладин иморат эрур,
Ки тамошоси кўп натижа берур. *Сабъаи сайёр,* 73-23;

...оз нукта била олам аҳлиға кўп натижа еткурур.
*Садди Искандарий,* 290б17;

≈ **топ-** — мақсадга етмоқ:

Умид улким, ҳарнеким бу банда давлатхоҳлик юзидин битибмен — мақбул тушубтур, амал қилиб, натижа топмоқ рўзи бўлгай. . *Муншаот,* XIII-110.

**НАТОЙИЖ** — 1. хулосалар, натижалар:

...ва рабояндалиғи сифатқа рост келмас, балки ул ҳазратнинг ихтироидур ва бу ҳам ул ҳазратнинг Масиҳосо анфоси натойижидин истишҳодға келтурмак муносиброқ эрди.
*Мезонул-авзон,* XIV-180;

2. ҳосиллар, самаралар:

Ибодат натойижи ета бошлағай ва риёзат фавойиди баҳраманд эта бошлағай. *Маҳбубул-қулуб,* 68;

≈ **и зеҳн** — зеҳн натижалари:

Султон Ҳусайн Баҳодирхон натойижи зеҳнидин бир неча байт била бу ажзоға қиммат берилгай.
*Мажолисун-нафоис,* 203.

**НАТЪ** — ерга тўшаладиган чарм палос; суфра:

Адам фаршида то қўйди фано тоши уза бошин
Навоий ор этар ер натъию кўк муттакосидин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-520.

**НАУЗУБИЛЛОҲ** — оллоҳ сақласин:

Бу маҳалдаким, кўнгул тиламасдек амре воқиъ эмас, деҳқонларда андоқ мазбут кишилар қўюб, андоқ мустаҳкам ва мазбут қилилсаким, наузубиллоҳким, агар амре ҳодис бўлсаки, мужиби тараддуди хотир бўлса. *Муншаот,* XIII-132.

**НАФАР** — ...тача, ...та чамаси, нафар:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бўлуб ҳар саф ул элга юз минг нафар,
Шоҳ ойинидин барчаға зебу фар.
*Садди Искандарий,* 261б10.

**НАФАС** — 1. нафас, дам:
Мавлоно Нур... яхши ислик ашъёни икки қош орасиға қўюб, нафасин юқори тортар эрди. *Мажолисун-нафоис,* 157;
Жаҳон халойиқи жаврингдин ўлди, эй бадмаст,
Булар тафарружиға бир нафас ойил боре.
*Хазойинул-маоний,* IIб-632;
Бир нафас урмайин онсиз нафас,
Мумкин эмас кимсага жонсиз нафас. *Ҳайратул-аброр,* 177-7;
2. жон:
Билдим нафасинг ҳаловатини,
Қўйдум барининг адоватини *Лайли ва Мажнун,* 74б4;
≈ **торт-** — оҳ, нола, тортмоқ;
Ул ҳар сори боқар эрди ва иссиқ нафаслар тортар эрди ва ҳеч сўз демас эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-110;
≈ **ур-** — 1. ўргатмоқ, сўзламоқ:
Ул Абу Али Даққоқға дедики, бу сўздин бизга нафасе ур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-107;
2. нафас олмоқ:
Заъфдин бехуд кўруб, оғзимға ул юз кўзгусин
Қўйсанг ул дам урмағаймен биллаҳ ер ўлсам нафас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-248;
Ер келса дўстлар оҳанги рафтор айламанг,
Инфиолимдин нафас урмоқни душвор айламанг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-357.

**НАФАСЛИҚ** — нафаслик, муваққат, вақтинча, дамлик, лаҳзалик:
Ғофил ўлма ёрдинким, бир нафаслиқ ёдиға,
Солик оллинда эмас дунёу мофиҳо иваз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-281.

**НАФАС-НАФАС** — вақти-вақти билан, тез-тез:
Кўз ичиндаким тўла қон эди, оғиз ичра доғи тутундек оҳ,
Они дам-бадам қилибон фузун, муни ҳам нафас-нафас айладинг. *Хазойинул-маоний,* IIб-189;
Нафас-нафас қуюбон май, тўла-тўла қадаҳ ичгил.
*Мезонул-авзон,* XIV-169.

**НАФАҚА** — маош; харажат:
Нафақа била нафсни тутма дариғ,
Жонинга ифрот ила ҳам урма тиғ. *Ҳайратул-аброр,* 94-21.

**НАФИР** — 1. карнай:
Наю нафир унидин мағрур бўлма, эй шайх,
Ким бу навони тузган кўси фано чолибтур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-175;
2. оҳу фиғон, фарёд:
Ким садо тушти чарх тоқи аро,
Эл нафири фалак равоқи аро. *Сабъаи сайёр,* 74-14;
Агарчи бўлғали ишқинг асири,
Ўтар афлокдин оҳим нафири. *Фарҳод ва Ширин,* 175;
≈ **торт-** — фиғон қилмоқ, фарёд чекмоқ:
Аввалу охир эли зору асир,
Ҳар бир ўз аҳволиға тортиб нафир. *Ҳайратул-аброр,* 12-5.

**НАФИС** — нозик; латиф:
Агар маъшуқ зебо бўлса, не барлосу не лўли,
Нафис ар бўлса коло, мулк не Боғдоду не Торум.
*Хазойинул-маоний,* IVб-411;
Басе бебаҳо туҳфа — бари нафис,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ки тоб ани топқай ўзига анис.

*Садди Искандарий,* 273*а*18.

**НАФЙ** — рад этиш, инкор, йироқлатиш, кетказиш, бадарға қилиш:

Бу ҳарамға кулли маҳрам бўлмоғлиқ нафй хавотирдур.

*Маҳбубул-қулуб,* 84;

≈ **эт-** — инкор қилмоқ; узоқлатмоқ:

Субҳи васлин элга кўргандин паришонмен букун,
Шоми ҳажрин улки нафй эттим пушаймонмен букун.

*Хазойинул-маоний,* Iб-518.

**НАФОЗ** — ўтиш, бажарилиш; нуфуз, таъсир; вожиблик, мажбурийлик:

Ишқ амриға эрур кавну макон ичра нафоз,
Шоҳнинг ҳукмига андоқки жаҳон ичра нафоз.

*Хазойинул-маоний,* IVб-134.

**НАФОИС** — нафис, нозик, марғуб, қимматбаҳо нарсалар:

Ул минг кемада олтун ва кумуш ва жавоҳир ва нафоис эрдиким... *Тарихи мулуки ажам,* XIV-230;

**жавоҳири нафоис** — асл, тоза гавҳар:

Ўн ёри жавоҳири нафоис.
Зоҳир қилиб ул баданға ўн ҳис. *Лайли ва Мажнун,* 54б9.

**НАФРАТ** — қаттиқ ғазаб, танаффур; ≈ **эт-** — нафратланмоқ; ғазабланмоқ:

Деди: Ҳолим менинг ул ерга етти,
Ки бу навъ эл сўзумдин нафрат этти.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 497.

**НАФС** — 1. майл, истак:

Фақир айттиким: «Ўзумни итга ташбиҳ қилибмен, касри нафс жиҳатидин эмас, балки нафсоният туғёнидин баён воқеъдур». *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-35;

2. жон, руҳ:

Кишининг бу вақт иккидур ҳолати,
Эрур ақли ё нафсининг қуввати.

*Садди Искандарий,* 280*а*4;

Шаҳватпараст — нафсға зердаст.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-46;

3. ўзлик; иффат, номус:

Ва қаҳат шиддати бир ерга еттиким, халоиқ бору йўқин, балки ўз нафсларин егуликка соттилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-204;

≈ **и аммора** — кучли истак, хоҳиш; баднафслик:

Они билким, худой бермиш анга
Нафси аммора таркини ганжин. *Арбаин,* XV-60;

≈ **и бадкирдор** — ёмон хулқли нафс:

Ғофили қўйди қадам бозорға,
Хайлу тобеъ нафси бадкирдорға. *Лисонут-тайр,* 38-14;

≈ **и даний** — ярамас, тубан нафс:

Эгри йўллар кўргузуб нафси даний,
Солибон шайду гадолиққа ани. *Лисонут-тайр,* 38-17;

≈ **даъби** — турли орзу ҳавасларга берилиш одати, худбинлик:

Нединким хирадқа чу йўқ дастрас,
Эрур нафс даъби ҳавоу ҳавас. *Садди Искандарий,* 280*а*3;

≈ **коми** — тилак, истак:

Нафс комию фароғат маъмани,
Айш ойннию ишрат гулшани. *Лисонут-тайр,* 36-11;

≈ **нишоти** — беҳуда айш ишратга берилиш нашъаси:

Ким нафс нишотига чекиб хайл,
Қон тўккали кўнглунг айлагай майл.

*Лайли ва Мажнун,* 74*а*19;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **ул амрда** — ҳақиқатда:

Аммо чун фақирнинг таърифики, нафсул-амрда ғайре воқеъдур... *Мажолисун-нафоис,* 138;

≈ **и шум** — ёмон йўлга бошловчи нафс, шум нафс:

Юз ҳаво бошимға солиб нафси шум,
Хайли шайтон айлабон ҳарён ҳужум. *Лисонут-тайр,* 6-9;

≈ **у ҳаво** — ман-манлик, кибр:

Гар иши таърифида тортар наво,
Бил ани раънолиқу нафсу ҳаво. *Ҳайратул-аброр,* 162-18.

**НАФСЛИҚ** — жонлик, руҳлик, вужудлик, инсон табиатлик:

Валекин шикаста нафслиқ ва кичик кўнгуллук, тавозуъ ва таъзимлиқ киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* XII-173.

**НАФСОНИЙ** — нафс, хоҳишга мансуб; руҳий, нафсий:

Ўзини чиқармоқдур ҳузузи нафсонийдин.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-37;

Айлабон шаҳват они нафсоний,
Кўлни бир ерга сунди пинҳоний. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1125.

**НАФСОНИЯТ** — нафсга берилиш:

Хилқати риёзат нури била нафсоният лавсидин орифай.
*Маҳбубул-қулуб,* 68;

Ўзумни итга ташбиҳ қилибмен: касри нафс жиҳатидин эмас, балки нафсоният туғёнидин баёни воқеъдур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-34;

≈ **қа мағлуб бўл-** — ўз шахсиятига ўта берилмоқ, ўз нафсига тортмоқ:

Ва Фируз Ҳурмуз зуафоға машғуф киши эрди, шаҳват ва нафсониятқа мағлуб бўлуб, кчши ораға солиб таашшуқ изҳор қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-233—234.

**НАФСПАРАСТ** — нафс қули:

Нафспарвардин ҳунар келмас — емакдин ўзга ва нафспарастдин нафъ етмас — демактин ўзга.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-75.

**НАФСПАРВАР** — нафс бандаси, очкўз; шаҳватпараст:

Нафспарвардин ҳунар келмас — емакдин ўзга ва нафспарастдин нафъ етмас — демактин ўзга.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-75.

**НАФТ** — нефть:

Отарлар кемага қорураи нафт,
Ки ҳар қорурадур бир кўраи нафт. *Фарҳод ва Ширин,* 102.

**НАФТЛИҚ** — нефтли, нефть солинган:

Ки урди нафтлиқ қорурани-ўқ,
Ушатти ул ёлинлиқ кўрани-ўқ. *Фарҳод ва Ширин,* 102.

**НАФХ** — дам, пуфлаш; ≈ **и сур** — ҳаёт дами; қиёмат куни:

Бахтим уйғонмас бу нафхи сурдек фарёд ила,
Менки марг уйқуси босқанларни дермен уйғотай.
*Хазойинул-маоний,* II6-582.

**НАФЪ** — 1. фойда, баҳра:

Истадимки, бу халқ ҳам бори,
Бўлмағайлар бу нафъдин ори. *Арбаин,* XV-55;

2. мадад:

Алардин жаҳон ичра ободлиқ,
Экин нафъидин халқ аро шодлиқ,
*Садди Искандарий,* 310б16;

≈ **и молокалом** — сўз билан айтиб бўлмайдиган, тавсифдан юқори бўлган фойда:

Яхши-ямонға шафқати файзи ом ва улуғ — кичикка иршоди нафъи молокалом. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-17;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ эт- — фойда келтирмоқ, фойда бермоқ:
Лекин ул илм доғи нафъ этмас,
Билибон бўлмаса амал қилмоқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-705.

**НАФЪЛИҚ** — фойдалик:
Яна бир муҳраидур нафълиқ, бил,
Ки чун қолғунг жаҳон мулкида кўп йил.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 403.

**НАФЪРАСОН** — баҳраманд қилувчи, яхши йўлга солувчи:
Ким берибон қилмамоқ олмоққа хўй,
Нафърасон бўлмоқу йўқ нафъ жўй. *Ҳайратул-аброр,* 141-14.

**НАФЪРАСОНЛИҒ** — фойда, манфаат етказувчи:
...ва сарпайвандлиқ ва мутавасситул — ҳолларға иши мулоямат ва хўб забонлиқ ва фуқаро ва масокинға варзиши мувофақат ва нафърасонлиғ.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-95.

**НАФҲА** — 1. хушбўй ҳиднинг тарқалиши; роиҳа:
Субҳ андин хилватимға нафҳаи руҳул-қудус,
Шом мундин кунжи фақрим равзаи дорус-салом.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-235;

Барча толиби ниёзмандларға, бу тариқ орзумандларға ул гулистондин нафҳа ва ул раёҳиндин шаммач насиб қилсун.
*Маҳбубул-қулуб,* 70;

2. ис, ҳид:
Эсти андоқ насим ул ёндин,
Ким хабар берди нафҳаси жондин. *Сабъаи сайёр,* 161-16;

≈ **и унс** — мехру муҳаббат ҳиди:
Нафаҳот ичра ким футуҳ андин,
Нафҳаи унс топти руҳ андин. *Сабъаи сайёр,* 26-7;

≈ **и хулқ** — жон бағишловчи дам, нафас:
Эй сенинг лутфунг ила шод бўлуб ғамзадалар,
Жон топиб, нафҳаи хулқунг била мотамзадалар.
*Муншаот,* XIII-151.

**НАХ** — ип, тола:
Қуёш ҳамоно кўк атласин либос этмиш,
Ва ё кийибтур ул ой нилгун насиж ила нах.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-62.

**НАХВАТ** ≈ **ели** — бузуқ шамол; ғам келтирадиган нафас:
Ва ул тенгизлар суғолиб, бир неча кеча кудурат осор хайдек мулавваслиққа фошлар нахват елидин зулолосор таҳаррук ва баҳркирдор тамаввуж нуқуши кўргузурлар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-25.

**НАХЖИР** — 1. ов, шикор; 2. кийик, оҳу:
Ул итнинг аёғ иликин ўпти,
Нахжир азиматиға қўпти. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 785.

**НАХЛ** — кўчат, ниҳол, ёш дарахт:
Сарв нечук дейин сеники, йўқ анга гулранг юз,
Нахл нечук дейин сеники, йўқ анга ширин сўз.
*Мезонул-авзон,* XIV-161;

Боғбони даҳр ҳар нахлики пайванд айлади,
Хўб эди, гар бўлмаса эрди яна синдурмоғи.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-342;

≈ **ноҳамвор** — беўхшов, номутаносиб дарахт:
Эгридин жуз эгрилик ҳаргиз агар бўлмас аён,
Ким солур албатта соя нахли ноҳамвор каж.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-125;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **и тар** — яшноқ дарахт, хурмо:
Сен киби бир гул топилмас кезса юз гулшан аро,
Қоматингдек нахли тар минг сарв ила савсан аро.
*Хазойинул-маоний*, IIа-28;
Боқмаса деҳқон чаманин туну кун,
Нахли тарин англа қуруған ўтун. *Ҳайратул-аброр*, 73-20.

**НАХЛБАНД** — 1. гул ясовчи; мумдан сунъий гул ва дарахт ясовчи: 2. боғбон:
Қаю нахлбунким, кўрар нозанин,
Қилур нахлбандиға юз офарин.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1536.

**НАХЛБУН** — хурмо дарахти:
Қаю нахлбунким, кўрар нозанин,
Қилур нахлбандиға юз офарин.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1536.

**НАХЛИСТОН** — хурмозор, боғ-бўстон:
Турфа қушсен равза нахлистонидин,
Пок тойирсен шараф бўстонидин. *Лисонут-тайр*, 189-6.

**НАХОҲИЙ** — хоҳламасдан, беихтиёр:
Шайх хоҳий ва нахоҳий ҳукм қилди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-94.

**НАХУД** — нўхот:
Лубёға илик суртубтур ва дебтурки, қўй букрагига ўхшайдур ва нахудни бармоғи била силаб дебтурки, итолгу бошиға ўхшар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-156.

**НАХУСТ** — аввал, бошдан; бурун:
Кишиким қадам қўйғай ул ён нахуст,
Аёғи анинг бўлғай ул навъ суст.
*Садди Искандарий*, 272а18;
Чекти оғушиға нахуст мени,
Қучти такрор бирла руст мени. *Сабъаи сайёр*, 199-24.

**НАШИМАН** — ўлтириш; уя қуриш (қуш ҳақида):
Ниҳоли гул нашиман гулшан эттинг кўйи, эй булбул,
Фироқ ичра тикандин бистару хасдин ватан қилдинг.
*Хазойинул-маоний*, IVб-364.

**НАШОТ** — шодлик, хурсандчилик:
Чун кўнгли бу жонибдин тинди, айш ва нашотқа майл қилди. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-219.

**НАШОТАНГЕЗ** — хурсандчилик, бағишловчи:
Дегач сендин биров афсонае бас шод ўлурменким,
Кўнгул ичра нашотангез эрур бўлса ҳикоят хўб.
*Хазойинул-маоний*, IIа-33.

**НАШОТАНДЎЗ** — шодлик, хурсандлик ҳосил қилувчи; роҳатли, фароғатли:
Соқнё, даврон ғамидин ранжамен, кўнглум аро
Паст қил андуҳ ўтин жоми нашотандўздин.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-468.

**НАШОТАФЗО** — шодлик, хурсандлик, хуррамлик келтирувчи:
Эй Навоий, ҳолима эл йиғлару ул ой кулар,
Шукрким бир навъ ила онинг нашотафзосимен.
*Хазойинул-маоний*, IIб-501.

**НАШОТАФЗОЛИҚ** — шодлик, хурсандлик келтирувчилик:
Будур инсофки, чун бўлди қуво заъф пазир,
Йўқтурур ҳеч муфарриҳда нашотафзолиқ.
*Хазойинул-маоний*, IIб-320.

**НАШТАР** — илон заҳри, илоннинг чақиши:
Хаёлға келдиким, ҳамоноки, бу йилонлар неши наштаридин



www.ziyouz.com kutubxonasi

табъ аҳли хирадмандлари бу махзандин баҳра топмай ўтубтурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-119; қ. **НИШТАР.**

**НАШЪА** — баҳра, завқ, кайф:
Ҳосиликим, сўзга бу таронадур ва мундин ўзга барча афсонадур ва сўз ишқ сўзидур ва кўнгулда ҳаёт нашъаси ишқ ўзидур. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-43;
≈ **и май** — май кайфи; енгил кайф; ҳаловатли кайф:
Умри абад топқамен, тутса манга бир қадаҳ,
Нашъаи майдин анга ҳусну жамол ўзгача.
*Хазойинул-маоний*, IVб-311.

**НАШЪУ НАМО** — ўсиб униш, гуркираб ўсиш:
Нашъу намо воқеъ бўлмиш бўлғайким санга воқеъ бўлди.
*Муншаот*, XIII-154.

**НАЪИМ** — неъмат, фаровонлик; шодлик, ҳуррамлик:
Бу ғарибистон аро бўлған муқим,
Кўнглингиздин кетган ул нозу наъим. *Лисонут-тайр*, 29-15;
Ким дўст дурур нозу наъим англа ани,
Душман эса нийрони жаҳим англа ани.
*Назмул-жавоҳир*, XV-34;
≈ **и равза** — жаннат неъматлари:
Хони ҳусни ичра сабзи хатту сабзу туз лаби,
Сен не огаҳ ул наъими равзадин, тотмай тузин.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-458.

**НАЪЛ** — 1. тақа:
Яна бўлса маъмури тўқуз сипеҳр,
Оти наъли бўлса ёруқ моҳу меҳр.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-235;
Поймол этган учун маркаби жавлонда бошимни,
Узр учун қилдим анинг наълини юз бирла музаҳҳаб.
*Хазойинул-маоний*, Iб-66;
2. этик ва кавушнинг товонига қоқиладиган темир нағал:
Ўтукин то рикоб ўпти, анинг рашкидин истармен,
Ки тишлаб-тишлаб, ўтук наълидек узсам рикобидин.
*Хазойинул-маоний*, IVа-261;
3. кавуш, сандалия:
...наъл бараҳна қадам урубмен, балиёт хасу хорин супургайлар. *Муншаот*, XIII-97;
4. тақа шаклидаги тамға:
Дарду ғам бўстонининг товусидур кўнглум қуши,
Гул бўлуб жисмимда кесган наъл ҳар ёндин анга.
*Хазойинул-маоний*, Iа-79;
≈ **и бозгун** — тескари муҳр; ишни тескарисини қилиш:
Навоий озди эсидин, чу кетти жисмига кўп наъл,
Талаб йўлининг алар наъли бозгуниму эркин?
*Хазойинул-маоний*, IVб-480;
≈ **и саманд** — от тақаси:
Ҳам чарх бисоти арсан боргаҳинг,
Ҳам ой жирми наъли саманди сипаҳинг.
*Муншаот*, XIII-139;
≈ **ўл-** — тақа бўлмоқ:
То қамардур отиға наъл ўлсун,
То қуёшдур бошиға лаъл ўлсун. *Маҳбубул-қулуб*, 132.

**НАЪЛАЙН** — этик, жуфт кавуш, пойафзал:
Пок этак истар эсанг, бир пок этиклик истабон,
Хоки наълайниға юз қўй, гўшаи домонин ўп.
*Хазойинул-маоний*, Iб-87;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Эски наълайндек вале нимаси,
Нуҳ тўфони дафъиға кемаси. *Муншаот,* XIII-96;

≈ **широки** — кавуш боғи, кавушни оёққа боғлаб қўядиган тасма: Яна мурид дедиким, бир-ики наълайн широки борким бодия қатъида наълайн широки узулса они тортарға олибмен. *Маҳбубул-қулуб,* 73.

**НАЪРА** — ҳайқириқ, бақириқ:

Наъра била кирди абри ғуррон,
Ул абрга барқ тиғи буррон. *Лайли ва Мажнун,* 75б20;

≈ **и жонкоҳ** — жонни ўртайдиган товуш, бақириш; жонни қийновчи, азоб берувчи бақириқ:

...бу наъраи жонкоҳ била йиллар қозғанғани ҳам илгидин кетибдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-23;

≈ **и ҳойил** — қўрқинчли, даҳшатли ҳайқириқ:

Чунки ушшоқ уни ёқмас эмиш ул гул қулоғиға,
Эй Навоий, неча булбул киби бу наъраи ҳойил. *Хазойинул-маоний,* IIIб-380.

**НАЪРАЗАН** — наъра тортувчи; ҳайқирувчи:

Мактаб атфоли киби булбуллар ўлмиш наъразан,
То насими субҳ элидин очилур гул дафтари. *Хазойинул-маоний,* IIб-644.

**НАЪТ** — сифатлаш, мақтов, мадҳ:

Бу олти қасида ҳамд ва наът ва сано ва мавъизатдур ва аҳли тасаввуф ва ҳақиқат тили била маърифат. *Мухокаматул-луғатайн,* XIV-124;

Етур анга караминг баҳридин паёпай файз,
Ки наътинг ичра дурафшонлиғ этсун идроки. *Хазойинул-маоний.* IVб-654;

≈ **дарёси** — пайғамбарнинг яхши сифатларини мақташ, мадҳия:

Тенгрининг хамди чунки топти насақ,
Наът дарёсиға сурай заврақ. *Муншаот,* XIII-95;

≈ **и зот** — шахсга айтилган таъриф, сифат, мақтов:

Дурратут-тож ўлуб сифоти анинг,
Баҳрул-аброр наъти зоти анинг. *Муншаот,* XIII-95.

**НАЪШ** — 1. тобут:

Наъш била борган дарвешлар ва акобир ва ашрофни хайрат лол қилиб, таажжуб беҳол қилди. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-84;

2. жасад:

Мир Шохий... Астрободда анга қазо етиб наъшин Сабзаворға келтурдилар. *Мажолисун-нафоис,* 30.

**НАҚБ** — 1. лахм, ер ости йўли:

Ва Озардин ёшурук нақб ичида анга парвариш берур эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо.* XV-194;

Топиб эрди ул нақбнинг бошини
Қилурға фусунсоз подошини. *Садди Искандарий.* 277а10;

2. чукурлик; жар:

Тушурдию нақб оғзиға борди бот,
Анинг бирла ҳамроҳ шоҳи покзот. *Садди Искандарий,* 277а19;

≈ **ур-** — тешмок, кавламоқ, ерни казиб йўл қилмоқ:

Оташкада ёнида нақб уруб, бировни тайин қилиб эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-223.

**НАҚБЗАН** — тешувчи, яширилган нарсаларни ахтариб олувчи:

Бу кеча бир кисабури нақбзан,
Бўлмиш эди масканига нақбкан. *Ҳайратул-аброр,* 143-4.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НАҚБКАН** — чуқур, ер ости йўли қазувчи:

Бу кеча бир кисабури нақбзан,
Бўлмиш эди масканига нақбкан. *Ҳайратул-аброр,* 143-4.

**НАҚБКАНЛИК** — ер ости йўли қазиш; ≈ **фани** — ер ости йўлини қазувчилик ҳунари:

Нақбканлик фанини фош айлаб,
Ерни ханжар била харош айлаб.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1019.

**НАҚБРАВ** — лахм ичида, ер остида юрувчи:

Жисмима кирганда дард «дол»и киби бўлди хам,
Кимки эрур нақбрав чарх қилур они кўж.
*Хазойинул-маоний,* IIб-226.

**НАҚД** — 1. пул, бойлик, қимматбаҳо нарсалар:

Орзу айлаб неча кон нақдини,
Тарк этасен жавҳари жон нақдини. *Ҳайратул-аброр,* 88-20;

2. соф, холис; ўзгинаси:

Ақли ҳар ишта расо, табъи салим,
Ким эрур нақди Ҳусайн Иброҳим.
*Хазойинул-маоний,* IVб-413;

3. нақд, тайёр:

Чиқарди жаҳон мулкидин воясиз,
Қўли ком нақдидин моясиз.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-203;

4. руҳ, жон:

Хоқоннинг... жаҳонбонлиғ тахтин ўз нақди била баландпоя этарнинг муддаоси... *Фарҳод ва Ширин,* 53 *сарл.*;

≈ **и анжум** — ҳамма юлдузлар:

Риндға ҳиммат била бўлса карам,
Нақди анжумдур анга харжи дирам. *Лисонут-тайр,* 131-11;

≈ **и ҳаёт** — жон, ҳаёт:

Ул журъа моддаи фасоддур, танингға ёвутма ва ул қатра нақди ҳаётдур — таркин тутма. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-79;

Бир жилваси била нақди ҳаётин олғувчи ҳам ул.
*Маҳбубул-қулуб,* 41;

≈ **и дард кўнгулга сол-** — кўнгилга дарҳол дард солмоқ:

Бошимға тиғ урубон нақди дард кўнглума солдинг,
Вафо тариқида тақсир қилмадинг карам эттинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-361;

≈ **и пинҳон топшир-** — яширинча инъом бермоқ:

Жон оғзиға етганда жонон лабин таманно қилмоқки, жонға нақди пинҳон топширғай. *Мажолисун-нафоис,* 250;

**жон нақдини соч-** — жонини фидо қилмоқ:

Оллиға жон нақдини сочдим равон,
Олдиму ўптум, дағи очтим равон. *Ҳайратул-аброр,* 31-6.

**НАҚДА** — нақд, мавжуд пул, тилла:

Арбоби вазоиф — икки олими муттақий мударрис бўлғай: ҳар бирининг йиллиқ вазифаси минг икки юз олтун нақда... бўлғай. *Вақфия,* XIII-178;

...ойлиғ ҳар бирига нақда ўн олти олтун.
*Вақфия,* XIII-178.

**НАҚДЖЎЛУҚ** — пул топишга уриниш:

Яна ҳам қилиб нақджўлуқ адо,
Бу савдоға урди қадам ҳар гадо.
*Садди Искандарий,* 241б19.

**НАҚИБ** — улуғ, эътиборли; сардор, раҳбар, олий мансаб:

Отанинг хирқа ва сажжодаси абан ан жаддин анга тегиб-



www.ziyouz.com kutubxonasi

тур ва ота авлоди орасида нақиб экандур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-155;

Мир Ғиёсиддин Азиз — Машҳадда Имом Али Мусо ар-Ризо равзаларида нақиб ва вилоятнинг улуғидур.

*Мажолисун-нафоис,* 139.

**НАҚИЗ** — мухолиф, муқобил; қарши, зид:

Алар қойилининг мақсудининг нақизи жонибидин сўз бошлаб дедиларки...

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-84—85;

Ва фақир барча муаррихлар нақизи тарафидин икки сўз топибменким, анга даст берди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-230.

**НАҚИР** — майда-чуйда, кичик, аҳамиятсиз нарса:

Ўзлуги била барча ишининг нақир ва қитмириға етишиладур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-129;

≈ **қатир** — катта-кичик, майда-чуйда нарса:

Иншо оллоҳул — азизким, ўз маҳалида шарҳ била битилгай ва нақиру қатириға дегинча шарҳ қилилғай.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-220.

**НАҚЛ** — 1. бир ердан иккинчи ерга олиб ўтиш, кўчириш; баён қилиш, ҳикоят, ривоят:

Эмди хилватда даги бир-икки нақл ул ҳазратнинг ғайри назм латойифидин битилса... йироқ бўлмағай.

*Мажолисун-нафоис,* 251;

≈ **айла-//эт-//қил-** — 1. бир ердан иккинчи ерга олиб ўтмоқ, кўчирмоқ:

Йўлда беш юз ўттуз бешда фавт бўлди, дафн қилдилар ва неча вақтдин сўнгра Марвға нақл қилдилар ва мазори Марвдадур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-123—124;

2. ривоят қилмоқ, бирор хабарни кўчириб келтирмоқ, баён қилмоқ.

Зумурраддин олида ҳавзеки ақл,
Келиб ожиз авсофин айларда нақл.

*Садди Искандарий,* 253б3;

Яна бир кордони комил ақл,
Ки иккинчи сўз этмиш эрди нақл.

*Сабъаи сайёр,* 114-15;

Ўзга ойлардин вафо нақл этсалар манъ айламон
Лек инанмон ул бевафо қилгай вафо.

*Хазойинул-маоний, IIб*-45.

**НАҚОРА//НАҚҚОРА** — ноғора;

Ой-кунни нақора қилди давлат,
Чолди бизинг отимизға навбат. *Вақфия,* XIII-163;
Эмас фироқ туни, эй кўнгул, нақора уни,
Эрур замона уни ҳолима фироқ туни.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-585.

**НАҚОРАЧИЛИК** — ноғорачилик:

Мавлоно Қадимий — нақорачилиққа машҳурдур.

*Мажолисун-нафоис,* 27.

**НАҚШ** — 1. зийнат, безак:

Саъй ила бу гунбади бисёр нақш,
Ҳар нечаким айлабон изҳор нақш. *Ҳайратул-аброр,* 56—7;

2. сурат, тасвир, кўриниш, расм:

Нақш судин чун бўлур зойил, ажабдурким, эрур
Йиғлаған сойи хаёлинг дидаи гирёнда нақш.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-139;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Алар дебтурларки, келиббизки нақше элтгаймиз.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-151;

Дилкаш нақшлар... тасниф қилур эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-90;

Демак панд таҳсили ҳосилдурур,
Дегандин хирад нақши зойилдурур.
*Садди Искандарий,* 318б15;

≈и **вужуд** — борлиғ кўриниши, воқеликнинг тасвирланиши:
Азали субҳиким чекти файёзи жуд,
Бари офаринишқа нақши вужуд.
*Садди Искандарий,* 274а21;

≈и **нигин** — кичик, арзимас тасвир:
Кўнгул ганжиға қуфл эмасму бошоғинг,
Янги доғ эмас анда нақши нигинму.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-516;

≈у **нигор** — чизилган сурат, нақшланган санам, гўзал маъбуда; гўзал маҳбуба:
Эмди ки бу гулрухи зебо узор,
Топти хату хол ила нақшу нигор.
*Ҳайратул-аброр,* 195-1;

Қуйдилар турфа шира сандалдин,
Барча нақшу нигори зарҳалдин. *Сабъаи сайёр,* 164-25;

≈и **паргор** — доира шакли:
Фалак дуржида лавҳи даркордек,
Давот узра бир нақши паргордек.
*Садди Искандарий,* 236а19;

≈и **Чин** — хитойча нақш:
Нақшиға тенг тутмай ўзин нақши Чин,
Олам ўлуб илгида нақши ингин.
*Ҳайратул-аброр,* 56-5;

≈**айла-** — зийнат бермоқ, нақшламоқ:
Нилуфар нақш айлаб айвонингға мағрур ўлмағил,
Йўқ вафо нақши чу бу нилуфарий айвонға ҳам.
*Хазойинул-маоний,* Iб-447;

≈**қил-** — ёзмоқ, чизмоқ, тасвирламоқ:
Қаламим лайлу наҳор авроқида нақш қилибдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-125.

**НАҚШБАНД** — 1. нақш солувчи, наққош, рассом:
Вале Моний анингдек нақшбанди,
Ки нақшин чарх анга нақшин паранди.
*Фарҳод ва Ширин,* 41;

**2. Бухоролик тасаввуф маслакининг** раҳбарларидан бўлган Хожа Баҳоуддиннинг лақаби:
Шиор айламасанг Нақшбанд ойинин,
Риёу зуҳд била бўлма нақшбин боре.
*Хазойинул-маоний,* IIб-649;

≈и **рангомиз** — турли рангларда нақш ишловчи наққош:
Ким неча нақшбанди рангомиз,
Бўлғай ул қасрларда санъатриз. *Сабъаи сайёр,* 75-13;

≈**ўл-** — нақш солмоқ, сўз билан безамоқ:
Сафҳа уза килким ўлуб нақшбанд,
Най унидек чекти саририн баланд.
*Ҳайратул-аброр,* 154-4.

**НАҚШБАНДИЯ** — Хожа Баҳоуддин Нақшбанд томонидан жорий этилган сўфийлик тариқи:
Нақшбандия хожалари тариқида битилган рисола.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-40;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мавлоно Буружий... нақшбандия силсиласидиндур.
*Мажолисун-нафоис*, 64.

**НАҚШБАНДЛИҒ//НАҚШБАНДЛИК** — нақшбандлик, наққошлик, гул солувчилик:
Яна «Бадоъеул-васат» девонидурким, умр авсатида хаёлим хомаси анинг зебиға нақшбандлиғ ва зийнатиға сеҳрпайвандлиғ қилибдур. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-120;
≈**қил-** — безамоқ, оро бермоқ:
Етти фалакдек етти қасрнинг тугангани ва Монийи мусаввир ҳар қасрни ӯзга бир ранг била нақшбандлик қилғани.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 979.

**НАҚШБИН** — суратга қаровчи; бир ишга юзаки қаровчи, устидан қараб баҳо берувчи:
Навоий кӯнгли суратхонаси чок бӯлди сар-тосар,
Чу анда жилва берди ул нигори нақшбин сурат.
*Хазойинул-маоний*, IV*а*-51.

**НАҚШБОЗ** — ӯйинчи; ҳийлагар:
Ҳам охир бӯлди пайдо нақшбози,
Не мушкил ҳийла бӯлса чорасози.
*Фарҳод ва Ширин*, 149.

**НАҚШБОЗЛИҒ** — ҳийлагарлик:
Мавлоно Ёрий... ғарази наққошлиқ ӯрганмоқдин нақшбозлиғ экандур. *Мажолисун-нафоис*, 191.

**НАҚШБУРЛИҒ** — ӯймакорлик:
Мавлоно Фиғоний... нақшбурлиғда ҳунарманддур.
*Мажолисун-нафоис*, 121.

**НАҚШГИР** — нақш оладиган, кӯнгилга мақбул бӯладиган, эсдан кетмайдиган:
Мум киби табъи анинг дилпазир,
Барча нигиндин бӯлубон нақшгир. *Ҳайратул-аброр*, 49-24.

**НАҚШИН** — нақшли, безакли;
≈**афсар** — нақшли тож; юган, тасма:
...агар арпа ей олмас эшакдин нақшин афсар ва жуллға толибдур... *Маҳбубул-қулуб*, 57;
≈**чарх** — ранг-баранг дунё, ӯзгарувчан олам:
Вале Моний анингдек нақшбанди,
Ки нақшин чарх анга нақшин паранди.
*Фарҳод ва Ширин*, 41.

**НАҚШИН ПАРАНД** — нақшли ипак мато:
Вале Моний анингдек нақшбанди,
Ки нақшин чарх анга нақшин паранди.
*Фарҳод ва Ширин*, 41.

**НАҚШПАЙВАНД** — нақш боғловчи, наққош:
Кӯруб шаҳзода кӯнглин муғлиға банд,
Бӯлуб хоратарошу нақшпайванд. *Фарҳод ва Ширин*, 43.

**НАҚШПАРДОЗ** — нақш билан пардоз берувчи:
Кӯнгул қасриға бӯлғач нақшпардоз,
Қилибон коргоҳи Монувий соз. *Фарҳод ва Ширин*, 5.

**НАҚШСОЗ** — наққош, нақш солувчилик, сураткаш, рассом:
Лек анинг нақши киби дилнавоз,
Чекмади то хомасидур нақшсоз.
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 71.

**НАҚҚОБ** — лахм қазувчи:
Чу наққоб этти ер қазмоғни пеша,
Тириклай гӯр аро кирмиш ҳамеша. *Фарҳод ва Ширин*, 23.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НАҚҚОД** — танқид қилувчи, сараловчи; синчиклаб текширувчи:
Низомийки назм аҳли устодидур,
Анинг табъи сўз жинси наққодидур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1651.

**НАҚҚОШ** — наққош, суратчи, нақш солувчи:
Баҳром бинни Ҳурмуз отаси Ҳурмуз васияти била подшоҳ бўлди ва Моний наққошнинг, миллатиким зиндиқа эрди, анинг замонида шойиъ бўлди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-211;

**азал наққоши** — энг биринчи наққош, худо:
Азал наққошиким чекти янги ой нақшини, гўё
Қалам соф айлар эрди сизғали ул дилрабо қошин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб283;

≈**и сунъ** — яратувчи, илоҳий санъаткор, худо:
Чунки наққоши сунъ этарга рақам,
Офаринишқа чекти нўги қалам. *Сабъаи сайёр,* 139-4;

≈**и қазо** — қисмат суратчиси, худо:
Ҳар неча юзунг хаёлин этсам тасвир,
Наққоши қазо бориға берди тағйир. *Муншаот,* XIII-108;
Зийнат аро ўйлаки чиний паранд,
Нақшида наққоши қазо нақшбанд. *Ҳайратул-аброр,* 182-26.

**НАҚҚОШЛИҚ//НАҚҚОШЛИҒ** — рассомлик, наққошлик:
Мавлоно Фазлий... кичик эрканида наққошлиқ қилур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 123;
Шингарф ва зангор била наққошлиғ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-69.

**НАҒАМ** — наво, оҳанг, куй, тарона:
Сўл сари форсий суруду нағам,
Фитнаи Форс бал Ироқу Ажам. *Сабъаи сайёр,* 36-19.

**НАҒАМОТ** — куйлар, наволар, тароналар:
...мусиқий ва адвор илмида мулойим табълиқ беназир йигитлар ғариб нағамот ва алҳон била ажаб тасарруфлар қилиб, султони соҳибқирон мажлисида айтурларким, анинг мулойимлиғ ва хушояндалиғи васфқа сиғмас.
*Мезонул-авзон,* XIV-180.

**НАҒМА** — оҳанг, наво, куй:
Эй муғанний, баски йиғлатғайсен элни базм аро,
Гар Навоий оҳи бирла нағмани соз эткасен.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-279;
Ани ул нағма лаҳни зор қилди,
Бузуқ кўнглига беҳад кор қилди. *Фарҳод ва Ширин,* 169;

≈**и хайрбод** — яхши, хайрли куй, оҳанг:
Муғанний чекиб нағма, қил бизни шод!
Керак бўлса, ул нағмаи хайрбод!
*Садди Искандарий, (Хамса),* 1608;

≈**кўргуз-** — азон айтмоқ, чорламоқ:
Саҳар муъаззини нағма кўргузди. *Маҳбубул-қулуб,* 66;

≈**тут** — куйламоқ:
Шак эрмас чун бу янглиғ нағма тутқай,
Анинг кўнглини Шириндин совутқай.
*Фарҳод ва Ширин,* 184.

**НАҒМАГАР** — куй, наво чалувчи, куйловчи:
Ким ул икки пардапўши пардавар,
Бўлдилар ул парда ичра нағмагар. *Лисонут-тайр,* 173-11.

**НАҒМАҚАШ** — созанда; чолғувчи:
Навоий, топиб соқийи моҳваш,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ёнида анинг мутриби нағмакаш.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1608.

**НАҒМАНАВОЗЛИҚ** — хонандалик, созандалик, мутриблик:

Мажлисида нағманавозлиқ илм ва тақво азосиға навҳасозлиқ *Маҳбубул-қулуб,* XIII-14.

**НАҒМАПАРДОЗ** — гўзал, ёқимли куй куйловчи, хонанда:

Ажузлар чарх уни мадди била анинг дуосиға нағмасоз ва канизаклар момуқ сабамоқ уни била анинг алқишига нағмапардоз. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-10;

Ул ой базмида бўлсанг нағмапардоз,
Ҳалоким навҳасин ҳам айлагил соз.

*Фарҳод ва Ширин,* 165.

**НАҒМАСОЗ** — чолғучи, куйловчи, созанда:

Ажузлар чарх уни мадди била анинг дуосиға нағмасоз ва канизаклар момуқ сабамоқ уни била анинг алғишиға нағмапардоз. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-10.

**НАҒМАСОЗЛИК** — куй басталаш, сўзга жило бериш, таъсирли сўзлаш:

Қумри лаҳни усулида Ҳудҳуднинг нағмасозлиғи.

*Лисонут-тайр,* 31-10.

**НАҒУ** — қандай, нима учун, нимага, нечун:

Бошимға кўйида ҳардам ғулу қилур итлар,
Гар ўлмасам, бу ғулуни нағу қилур итлар.

*Хазойинул-маоний,* IVб-182.

**НАҲАНГ** — акула; катта балиқ:

Балиғ сайд айлабон ҳарён наҳанги,
Нечукким, ранг сайд этгай паланги. *Муншаот,* XIII-97;

Мундоқ кишининг мақсуди тамом асиғ бўлмаса ва бу асиғ ҳужум учун ранжи қатиғ бўлмаса... дур учун наҳанг комиға қадам урмаса... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-27;

2. ғолиб, ботир, паҳлавон:

Анга киргали шери жанги керак,
Мунга ҳам диловар наҳанги керак.

*Садди Искандарий,* 323а10.

**НАҲАНГВАШ** — наҳангга ўхшаш:

...наҳангваш жўнг оғзи била... *Фарҳод ва Ширин,* 96 сарл.

**НАҲАНГОНА** — наҳангча, наҳангчасига; ғолибона; довюраклик билан:

Яна чунки азм ошкор айлади,
Наҳангона фатҳи биҳор айлади.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1610.

**НАҲБ** — талаш, талон-торож қилиш; ≈ у **яғмо** — талон-торож:

Бу мулк аҳли ул элга зору асир,
Бўлуб наҳбу яғмо қалилу касир.

*Хазойинул-маоний,* Iа-472.

**НАҲИБ** — қўрқинч; ўлжа:

Гарчи Нўъмонга кўп етишти наҳиб,
Лек тўфондин ўлмади осиб. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1105.

**НАҲИФ** — 1. ориқ, озғин:

Йўлунг устида ётибмен хастаи зору наҳиф,
Бир ўтарда айлагил бу бекасу музтарга раҳим.

*Хазойинул-маоний,* IVб-437;

2. хаста, қувватсиз:

Бериб наъшинг олинда жони заиф,
Солиб жисминг устига жисми наҳиф.

*Садди Искандарий,* 317б14.

**НАҲЙ** — ман этиш, қайтариш:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Тенгри таолонинг буйруғи била амал қилилғай ва наҳйидин ижтинобда. *Муншаот*, XIII-126.

Луқмон тенгрининг озодкардасидур амр ва наҳйдин.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-109;

**амру наҳй//амр ила наҳй** — яхши ишга буюриш ва ёмон ишдан қайтариш; буюриш ва қайтариш:

Не эл қавлу феълиға андин таадди.
Не ҳақ амру наҳйиға андин тасарруф.
*Хазойинул-маоний*, IVб-311;

Барчаси ҳақ амр ила наҳйин тузуб,
Элга бари ҳақ йўлини кўргузуб. *Ҳайратул-аброр*, 61-12.

**НАҲНУ** — биз:

...бизки «мо» ва «наҳну» маъноси биладур.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-114;

≈**ақрабу** — биз яқинроқмиз:

Дўст чун жон ичрадур қўй, «наҳну ақраб» сўзини,
Тут бўюн баским яқинроқ келди, «мин ҳаблил варид».
*Хазойинул-маоний*, Iб-145.

**НАҲОР** — 1. кундуз:

Қаламим лайлу наҳор авроқида нақш қилибдур.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-125;

2. субҳидам; бошланиш:

Йигитлик умр гулшанининг баҳоридур ва ҳаёт шабистонининг наҳори. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-76;

**лайлан ва наҳоро** — кечаю кундуз:

Гесуву юзунг сунбулию барги гулидин
Девона мену шифта лайлан ва наҳоро.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-12.

**НАҲР** — 1. дарё; сой:

Ваҳ, нетиб сабру шикибим мулки вайрон бўлмасун,
Икки кўздин Дажлау Жайҳундек оқиб икки наҳр.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-145;

Чу бирдур сув дарё била наҳр аро,
Эмас таъмида ҳожати можаро. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-17;

2. аруз терминларидан бири:

«Наҳр» — мафъулотуннинг иккала сабаби ва «то»сининг исқотидур — ло қолур, фаъ анинг ўрниға қўярлар.
*Мезонул-авзон*, XIV-142;

≈**и Нил** — Нил дарёси:

Хусусан Кўҳак рудиким, наҳри Нил
Эмас онча, не Нилким, Салсабил.
*Садди Искандарий*, 272а3.

**НАҲС** — бахтсизлик, шумлик; бадбахтлик:

Мундоқ наҳснинг чун эрур юзи ямонлиқ сари.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-61;

≈**анжуми** — бахтсизлик юлдузлари:

Бу тийра шомим ила наҳси анжумин ҳар ён,
Фироқ дўзахининг бил шароралиқ тутуни.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-585.

**НАҲСВАШ** — бахтсизларча, шумга ўхшаш:

Сиришк қатралари тийра кўнглум ичра магар,
Бало сипеҳри аро наҳсваш кавокибдур.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-172.

**НАҲСИЯТ** — шумлик, бадбахтлик, бехосиятлик:

Саодатлиғ бировким, ғам туни наҳсиятин дафъин
Қилурға чиқса оллидин жамолинг Муштарий янглиғ.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-299.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НАҲСЛИҚ** — бадбахтлик, шумлик:
Бирига наҳслиқни одат этиб,
Бирисин машъали саодат этиб.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 911.

**НАҲУСАТ//НУҲУСАТ** — бадбахтлик, шумлик:
Қўзидин бало рахнаси очилиб,
Дамидин наҳусат ўти сочилиб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1201.

**НЕ I** — нима, қандай?
Не лутф эдики мени нома бирла ёд эттинг,
Не нома эрдики маҳзун кўнгулни шод эттинг.
*Муншаот,* XIII-116;
Сўрғайларки, не керак? *Насойимул-муҳаббат,* XV-79;
Ё раб, не офатдур ул ҳусну жамол,
Ким йўқтур ер ила жаҳон ичра мисол.
*Мезонул-авзон,* XIV-157.

**НЕ II** — не (айирувчи боғловчи):
Менмудурменким, кўнгулдин айрумен, жондин доғи,
Оллоҳ-оллоҳ, не кўнгул, не жонки, жонондин доғи.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-341;
Не бирдам тин, не бир соат таянғил,
Не ҳарбу кийна сурмакдин ўсанғил.
*Фарҳод ва Ширин,* 192.

**НЕВЧУН** — нима учун, нега, нима сабабдан:
Қечалар афлок невчун ёш тўкар кийиб қаро,
Бўлмаса мискин Навоий ҳолиға мотамлари.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-508;
Невчун қаро қилмасун фалакни оҳим. *Муншаот,* XIII-106.

**НЕВЧУНКИ//НЕВЧУНКИМ** — негаки, чунки:
Невчунки, ҳар қайсини борлар маълум қилилибтур ва синалибдур. *Муншаот,* XIII-155;
Невчунким доим анинг мутталеъ бўлғандин таважжуҳ ва шуҳуд асли нуқсони лозим келур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699.

**НЕГА** — нимага, нима учун; нима сабабдан:
Чарх агар ҳолима қон йиғламади ҳажр туни,
Нега бас бўлди шафақдин юзи ул шом қизил.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-285;
Ойтқилким эҳтиёжинг негадур,
Лутфу эҳсондин мизожинг негадур. *Лисонут-тайр,* 201.

**НЕГАКИ//НЕГАКИМ** — чунки:
Ваҳки, эмди тушка ҳам кирмас висолинг, негаким,
Қўздин андоқким ўчар васлинг, ўчубтур уйқу ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-239.

**НЕДИНКИ//НЕДИНКИМ** — чунки, шу сабабданки:
Ғамим йўқтур ўлмакта эмгак учун,
Недин ким туғар кимса ўлмак учун.
*Садди Искандарий,* 237а15;
Аълоларидур нединки дерсен аъло...
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-29.

**НЕҚАНДИШ//НЕҚАНДЕШ** — яхши фикрлаш; хайрихоҳлик:
Адаб ва тавозуъ аларға кеш, душман ва дўстиға некандиш. Бу сифат ва ойин била бўлған эрур дарвиш.
*Маҳбубул-қулуб,* 63.

**НЕҚАНДИШЛИГ//НЕҚАНДИШЛИК** — хайрхоҳлик:
Қилсалар давлатлари бўлғай, қилмасалар сизинг некандишлигингиз натижаси сизга етишгусидур.
*Муншаот,* XIII-144;



www.ziyouz.com kutubxonasi

...Ардашер... бағоят рой ва тадбирга мансуб эрди ва пок нафас ва некандишликка машҳур.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-232.

**НЕКБАХТ** — бахтли, бахтиёр:
Анга тегруким сен шаҳи некбахт,
Отадин — ато вориси тожу тахт.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-238.

**НЕКИ//НЕКИМ** — нимаики:
Неки сен дерсен муҳайё айлали,
Улча коминг ошкоро айлали. *Лисонут-тайр,* 201-12;
Чун неким шарҳ айладим — бор эрди даст,
Муътарифмен ҳар не қилсанг бозхост. *Лисонут-тайр,* 80-9.

**НЕКНОМ** — яхши ном чиқарган, донгдор, атоқли:
Некном эл ишқ аро бадномлиғлар шевасин
Яхши билмаслар: они биздек ёмонлардин сўрунг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-355.

**НЕКХОҲ** — яхши хоҳишли, яхши ниятли:
Навоиё, яна гар ёр юзини кўрсам,
Мутиъу қул бўлайин бахти некхоҳимға.
*Хазойинул-маоний,* Iб-563.

**НЕРУ** — куч, қудрат:
Етиб ғайбдин чун бу неру менга,
Бўлуб сўз демак майли асру менга.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1241.

**НЕСИКИ** — ҳар нарсасики:
Ҳар несики бор эрди барҳам урди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-175.

**НЕТ-** — нима қилмоқ, нетмоқ:
Гар аламимға чора йўқ, бўлмаса бўлмасун нетай,
Вар, ғамима шумора йўқ, бўлмаса бўлмасун нетай.
*Мезонул-авзон,* XIV-161;
Қавнни ёрутти расули араб,
Нетгай ўзин тийра қилиб Бу Лаҳаб.
*Ҳайратул-аброр,* 140-12.

**НЕСТНАМОЙ** — йўқ каби:
Бас туфроғ муҳарриклиғда нести ҳастнамойдур ва ҳаво ҳасти нестнамой. *Насойимул-муҳаббат,* XV-123.

**НЕЧА** — қанча, неча; ҳар қанча:
Неча изҳори ажзу нотавонлиқ,
Гумон қилдинг бу ишни нуктадонлиқ. *Вақфия,* XIII-165;
Ториқмасун, неча гардундин эгрилик етса,
Біровки тузлуги йўқ халқ ила маошида.
*Хазойинул-маоний,* IVб-537.

**НЕЧАКИ /НЕЧАКИМ** — қанча-қанча; кўп; қанчалик кўп бўлмасин; ҳар қанча:
Айлади бир оҳ дуди бирла элга ошкор,
Ишқ ўтин нечаки кўнглумда ниҳоний асрадим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-439.

**НЕЧУК** — 1. қандай, қандай қилиб:
Ақл агар ишқ ўтидин қочса, нечук манъ қилай,
Шуъладин саъй қилиб қочса биров, ёнму дейин?
*Хазойинул-маоний,* IIа-280;
...ўт агарчи тоғ этагин куйдургай, аммо қуёш ахтариға нечук ета олғай? *Маҳбубул-қулуб,* XIII-54;
2. нима учун, нега:
Нечук дейди рухсоридин олма кўз,


www.ziyouz.com kutubxonasi

Ки мен айтмонким анинг сори боқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-313.

**НЕЧУККИМ** — 1. шундайки, шунга ўхшайдики:

Фалак пайкони зулми, вахқи, тешмиш хаста кўнглумни,
Нечукким томчи бир ер узра кўп томиб мағок этмиш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-265;

2. гўёки, ҳаттоки:

Қазодин не келса ризо бермагай,
Ризо ҳам нечукким сазо бермагай.

*Садди Искандарий,* 318а21.

**НЕЧУКЛАШ-** — қандай қилмоқ, нима қилмоқ:

Эй Навоий, ишқ саҳросида гар қўйдинг қадам,
То нечуклашгайсен ул поёни йўқ водий била.

*Хазойинул-маоний,* Iб-589.

**НЕЧУН** — нима учун, нима сабабдан:

Суду сармоянг нечун нобуд қилди бир йўли,
Сен бишурмак ҳар замон бир ўзгача савдо не суд.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-128;

Сарбаландики бўйла қилди нечун,
Анга ҳадду қиёсдин афзун. *Сабъаи сайёр,* 196-16.

**НЕШ//НИШ** — 1. заҳарли жонворларнинг чақиш аъзоси, неш, найза:

Ҳаёлға келдиким, ҳамоноки, бу йилонлар неши наштаридин табъ аҳли хирадмандлари бу махзандин баҳра топмай ўтубтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-119;

Лаб аро оғзинг чучук тил бирла гўё англасам,
Шаҳдлиғ неши била гул баргини тешмиш ари.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-329;

2. ўткир нарсанинг учи:

Жоним ичра кирпиги неши тешук қилган киби,
Билгурур оғзи, табассум айлагач ул икки лаб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-51;

3. тикон:

Эй Навоий, ёр васлин топмасанг, йўқтур ажаб,
Нўш йўқ, лекин кўрар юз неш гулдин андалиб.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-31;

4. азоб:

Ҳар кишини қилди ҳақ бир иш учун,
Нўш учун бирнию бирни неш учун. *Лисонут-тайр,* 40-5;

Гул сочиб юз йил агар гулранг май нўш айласанг,
Арзимас бир кун тикон нешиға даврон гулшани.

*Хазойинул-маоний,* IIб-587;

≈**и ажал** — ўлим найзаси:

Ул ҳаёлоти топиб бори халал,
Еб ва лекин эрнига неши ажал. *Лисонут-тайр,* 116-11;

≈**и тааб** — азоб, қийинчилик:

Асмаъий кўргач бу ҳоли булъажаб,
Кўнглига санчилди юз неши тааб. *Лисонут-тайр,* 157-5;

≈**ур-** — чақмоқ; озор бермоқ:

Маҳол уммид била ҳар бир жафокеш,
Дамодам урмаса бағримға юз неш.

*Фарҳод ва Ширин,* 218.

**НЕЪМАТ** — емак-ичмак, мева-чева:

Хони васлида ўкуш неъматародур ағёр,
Рўзи эт бизга ҳам ул навъ танаъъум, ё раб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-67;

Урмиш эрди ташлаған асрори тоб,
Кўрди дўкконларда неъмат беҳисоб. *Лисонут-тайр,* 38-16;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Куфрон била ҳар кимки ўзи дун қилғай,
Камлик сори неъматини вожун қилғай.
*Назмул-жавоҳир,* XV-20;

2. яхшилик, осойиш, каромат, эҳсон; фаровонлик:
Не неъматки рўзи қилибтур худо,
Ҳамул шукри неъмати қилғай адо.
*Садди Искандарий,* 278б21.

**НЕЪМАТЛИҒ** — фаровонлик, мўл-кўлчилик; **кофири неъматлиғ айла-** — ношукрлик қилмоқ:
Йўқ кам хизматлиғ айладим кўп,
Қофири неъматлиғ айладим кўп.
*Лайли ва Мажнун,* 90б21.

**НИАМ** — неъматлар:
Ниамким санга ҳақ нисоб айламиш,
Агарчи ани беҳисоб айламиш.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1422;

Қайтса хони ниамингдин сенинг,
Хошо, лутфу карамингдин сенинг. *Ҳайратул-аброр,* 15-12.

**НИГАҲБОН** — назоратчи, қўриқчи, посбон:
Қўюб Бону кеча-кундуз нигаҳбон,
Анингдекким бут атрофида раҳбон. *Фарҳод ва Ширин,* 197;
Ганжға ул бир нигаҳбон беш эмас,
Ўйлаким ул қўйға чўпон беш эмас. *Лисонут-тайр,* 131-9.

**НИГАҲДОРЛИҚ** — қоровуллик, посбонлик:
Не мушкил ишингда қилиб ёрлиқ,
Балолардин этти нигаҳдорлиқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1422;

Скандардек айлаб сипаҳдорлиқ,
Сипаҳни халалдин нигаҳдорлиқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1225.

**НИГИН** — 1. узук:
Хотами лаъл оғзидур, лаъли ҳадиси жон олур,
Заҳр ниҳон қилибдурур лаъли магар нигин аро.
*Хазойинул-маоний,* IIб-27;

Нигинни ўптию юз ерга қўйди,
Қўнгулни ҳақ саноси дерга қўйди. *Фарҳод ва Ширин,* 77;

2. муҳр:
Чун нигин ичра ҳамиша хат ёзилмоқ расм эрур,
Сабзада ғунчанг киби хат ичраким кўрмиш нигин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-455.

**НИГОР** — расм, сурат, тасвир; гўзал маҳбуба, маъшуқа:
Майки лаълидин томизди ул нигори боданўш,
Гўйиё жон топқанидин тушти туфроқ ичра жўш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-266;

Очилди чаман, гулъузорим қани,
Сиҳи сарв бўйлиғ нигорим қани? *Мезонул-авзон,* XIV-174;

≈**и парирўй** — пари юзли ёр:
Эй нигори парирўй,
Гулъузори суманбўй. *Мезонул-авзон,* XIV-173;

≈**у хинно** — хино ранги:
Алвон била ток барги раъно,
Раъно каф аро нигору хинно. *Лайли ва Мажнун,* 92б1;

≈**айла-** — тасвирламоқ, расм чизмоқ:
Неча килки тахайюл бирла бир сурат нигор айлай,
Анга ошиқ ясаб, кўнглумни андин беқарор айлай.
*Хазойинул-маоний,* IIа-353;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈**топ-** — зийнат топмоқ:

...назм либоси аларнинг амийқ зеҳнлари мўйшикофлиғидин санъат ва салосат нақш ва нигоре топадур.

*Мажолисун-нафоис,* 83.

**НИГОРАНДА** — рассом, сураткаш; ёзувчи, чизувчи:

Назм адосида ясаб мувофиқ ун,
Жоми май назми нигорандаға сун.

*Хазойинул-маоний,* IVб-695.

**НИГОРИСТОН** — наққошлар уйи, расмлар хонаси:

...«Насабнома» битибдурларким, ...ҳар варақи чин нигористонин мунфаил айлар. *Мажолисун-нафоис,* 209;

≈**и нажот** — ясатилган нажот уйи, нажотнинг энг яхши ўрни, боиси, сабаби:

Ҳазрати Маҳдумий Нуранниниг «Баҳористон» отлиғ китобинким, ани «Баҳористони ҳаёт ва нигористони нажот» деса бўлур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-123.

**НИГОРИШ** — расм тушириш; расм, сурат; ≈**айла-** — тасвирламоқ, безамоқ:

Чу ул ой суратин айлаб гузориш,
Ўзи хоро уза айлаб нигориш. *Фарҳод ва Ширин,* 120.

**НИГОРОН** — интизор, термулуб кутувчи; ≈**бўл-** — интизорлик билан кутмоқ :

...бу фақирнинг хотири доим сизнинг зоҳирий ва ботиний аҳволингизга нигорон бўлур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-136.

**НИГОРХОНА** — суратхона; наққошона:

Маориф нигорхоналарининг рақамзадаси бўлубтур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-139;

≈**и Чин** — Чин рассомининг устахонаси:

То дашт баҳор бирла рангин бўлғай,
Гулзор нигорхонаи Чин бўлғай.

*Хазойинул-маоний,* Iб-773;

Яна «Фавоидул-кибар» девонидурким, ҳаёт авохирида тахайюлум хомаси ани рашки нигорхонаи Чин ва ғайрати худди барин қилибдур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**НИГОҲ** — қараш, назар, боқиш; ≈**айла-//қил-** — қарамоқ, боқмоқ:

Бир кеча ишратгаҳидин чиқди шоҳ,
Халқ кориға шоҳ айлай деб нигоҳ. *Лисонут-тайр,* 148-4;
Бевафолар орази янглиғ топиб кўзгу анга,
Ҳар нечаким эҳтиёту саъй ила қилдим нигоҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-702.

**НИГОҲБОН** — посбон, назорат қилувчи, қоровул, қўриқловчи:

...подшоҳға чоғир ичмак ҳаромдур, невчунким ул мулк ва раийят нигоҳбонидур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-240;
Эрур олам аҳли нигоҳбони ул,
Нигоҳбон йўқ Искандари соний ул.

*Садди Искандарий,* 319б16.

**НИГОҲБОНЛИҒ** — қоровуллик, посбонлик:

Ва дерлар азимати бир ерга еттиким, тўрт минг киши кеча анга нигоҳбонлиғ қилурлар эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-222.

**НИГУН** — 1. эгилган, букилган:

Эй, ҳилолингға нигун қад била пайвасталиғим,
Дилкушо ғунчаи хандонингга дилбасталиғим.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-433;

2. ағдарилган, тўнкарилган; тескари:

Бир қадаҳ май ичмади бу дайр аҳли бехумор,



www.ziyouz.com kutubxonasi

То тоҳаррук бўлди бу тоси нигун давронига.
*Хазойинул-маоний,* Iб-540;
Не ройики иқбол эрур раҳнамун.
Анинг тобеъи келди чархи нигун.
*Садди Искандарий,* 309б8;
≈**айла-//қил-** — эгмоқ, букмоқ; забун қилмоқ:
Қилиб шохини настаран сиймгун,
Ким ул сийм атрофин айлаб нигун.
*Садди Искандарий,* 297б15;
Ғам эмас, чун хоки роҳидин топармен жон иси,
Гарчи муҳлик ғам юки қаддимни айлабтур нигун.
*Хазойинул-маоний,* IIа-246;
Эмас ул паҳлавонки ўз қадрин
Бош уза элтибон нигун қилғай. *Арбаин,* XV-60.

**НИГУНЛУҚ** — 1. эгрилик, букилганлик:
Мен йўққи, чархи аъзам то бир қуёш меҳрин,
Ишқ ичра қилғали фош, ўлди анга нигунлуқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-317;
2. бадбахтлик:
Эрур ўз бахтига бермак нигунлуқ,
Забунларға аён қилмоқ забунлуқ. *Фарҳод ва Ширин,* 139.

**НИГУНСОР** — боши эгилган; тескари:
Чу тегди ул ҳаданги барқосор,
Йиқилди бу ҳадангафкан нигунсор. *Фарҳод ва Ширин,* 80;
≈**бўл-** — эгилмоқ, чаппа бўлмоқ:
Куфр алами нигунсор бўлди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-235.

**НИГУНСОРЛИҚ** — остин-устин қилишлик, чаппа қилишлик:
Оғзиға кирган сўзни айтмоқ манъидаким, муъжиби беэътиборлиқдур; балки нигунсорлиқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-735.

**НИДО** — хитоб, овоз, чақириқ, товуш:
Ани «ана оллоҳ» нидоси келиб, Мусо алайҳис-саломнинг давлатманд бошиға рисолат тожи қўюлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209;
Ул эшитгач соғиндиким хуфтан намозининг нидосидур.
*Маҳбубул-қулуб,* 66;
≈**айла-** — бақириб айтмоқ, қичқириб эълон қилмоқ; баланд овоз билан чақирмоқ:
Ун чекиб май тут дер эрсам дайри тоқига садо,
Демаким ҳам ушбу маънини нидо айлар суруш.
*Хазойинул-маоний,* IIа-139;
≈**қил-** — чақирмоқ:
Яъқуб ул нидони қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-234;
≈**кел-** — овоз келмоқ:
Мусо алайҳис-салом қавми бағоят мутаввaҳҳим бўлуб, Мусо алайҳис-саломға нидо келди: «Изриб биасокал баҳр». *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-211.

**НИЁЗ** — 1. эҳтиёж, муҳтожлик:
Мутаоқиб ниёзларға мутавотир нозпешалари ва паёпай ситамлариға дамодам лутфу карам кўз тутмоқ андишалари. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-49;
2. ялиниш, ёлвориш; илтижо:
Ки дайр пирининг оллида бош қўюб, ер ўпуб,
Ниёзлар била арз этсалар бу гуфторим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-405;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Кўпдин-кўп қуллуқу ниёзим еткур. *Муншаот,* XIII-140;
3. аташ, назр қилиш:

Мендин ул чобукнинг, эй пайки сабо, майдонин ўп,
Гўйига бошим ниёзин еткуруб чавгонин ўп.

*Хазойинул-маоний,* Iб-87;

≈**аҳли** — муҳтожлар, ёлворувчилар, илтижо қилувчилар:

Ишқ аҳлининг покбозлари ва шавқу ниёз аҳлининг назмтироз ва афсонапардозлари мутақаддиминдин андоқким... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-42;

≈**у ажз** — муҳтожлик ва ожизлик:

Ниёзу ажзидин ар ўлса дам-бадам, не ажаб,
Гадовашеки, анга подшо эрур мунис.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-125;

≈**қил-** — ёлвормоқ, ўтинмоқ, арз этмоқ:

Ялинсам ўлтурур, қилсам ниёз оғози ноз айлар,
Киши кўрганму эркин бўйла хўйи бўлъажаб ҳаргиз.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-217;

≈**кўргуз-** — ҳожат кўрсатмоқ:

Ваҳ, не ҳолатдурки, мен ҳар неча кўргузсам ниёз,
Эй маҳи бадмеҳр, сандин зоҳир ўлмас ғайри ноз.

*Мезонул-авзон,* XIV-162;

Ямонлиқ қилғанлариға минг ниёз кўргузсанг, сенинг ишингдин ямонроқ ҳеч кишининг иши йўқ.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-49.

**НИЁЗМАНД** — назр қилувчи; ҳожатманд, муҳтож, илтижо қилувчи:

Марқадлари ҳам андадур ва ниёзмандлардин баъзи қабрлари устида гунбаз ва айвон иморат қилибтур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-168;

Балки ортуқроқ ҳам ҳақ субҳонаҳу таоло борча толиби ниёзмандларға, бу тариқ орзумандларға ул гулистондин нафҳа ва ул раёҳиндин шаммаи насиб қилсун.

*Вақфия,* 708.

**НИЁЗМАНДЛИҚ//НИЁЗМАНЛИҒ** — муҳтожлик, ҳожатмандлик; илтижо қилиш:

Фақир кўпроқ авқот ниёзмандлиқ юзидин нақд ё жинсдин туҳфа ва табаррук алар хизматиға йиборсам Хожа Деҳдордин йиборилур эрди.

*Хамсатул-мутаҳайййирин,* XIV-21;

Фақир иккаласи бузургвори рафеъ миқдорга ниёзмандлиғ ва гадолиғ юзидин татаббуъ қилибмен.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-122;

≈**қил-** — ёлвормоқ; илтижо қилмоқ:

Аммо туҳфатул-фақирул — ҳақир расми била «Хамса»нинг аввалғи дафтари «Ҳайратул-аброр»да аларнинг васфидақи, васфға сиғмас, достоне ниёзмандлиқ қилибменким, бу абёт андиндурур... *Хамсатул-мутаҳайййирин,* 704,

**НИЁЗМАНДОНА** — ҳожатмандларча, ёлвориш тариқасида:

Ўз ниёзи ва бадхўй ёри нози шарҳида бу нозанин матлаъ не ниёзмандона воқеъ бўлубтур.

*Мажолисун-нафоис,* 220.

**НИЗОМ** — интизом, тартиб:

Дорухонаси бор эрди ва иши тартиб ва низом била эрди ва қалин муридлиғ ва яхши муомалалиғ, даъвиси бор эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-102;

≈**бер-** — тартибга солмоқ; обод қилмоқ:

Бу отиға кўпрак учун эҳтимом,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Анинг бирла оламға берди низом.
*Садди Искандарий,* 252б17.

**НИЗОР** — озғин, суст; заиф:
Ёшуруб парда ичра ҳоли зорин,
Нечукким ҳуллада жисми низорин.
*Фарҳод ва Ширин,* 168;

Ишқи золим зулмидин зору низор,
Дайр туфроғида ётиб хору зор. *Лисонут-тайр,* 73-3;

≈**бўл-** — oриқламоқ, кучсизланмоқ; озмоқ:
Юзунг хаёлида зор бўлдум,
Белинг ғамидин низор бўлдум. *Мезонул-авзон,* XIV-175;

≈**айла-** — оздирмоқ, кучсизлантирмоқ, ҳолдан кетқизмоқ:
Мениким бу савдо низор айлади,
Ҳавас илгида беқарор айлади. *Вақфия,* XIII-173.

**НИЗОЪ** — жанжал, хусумат, келишмовчилик; жанг:
Ки бўлғай низоъ анда хотирписанд
Ки гар бўлмаса бўлғай андин газанд.
*Садди Искандарий,* 259а6;

Ки чу сурди сипаҳ Арманға Парвез,
Низоъу қаҳр тиғин айлабон тез.
*Фарҳод ва Ширин,* 140;

Фаруд алар била низоъ зоҳир қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-194;

≈**эт-//қил-** — жанжаллашмоқ, талашмоқ:
Кўнгулки қайғу сипоҳи била низоъ этти,
Не шод ўлайки кўнгулни босибтурур қайғу.
*Хазойинул-маоний,* Iб-538;

Уч юз олтмиш йилғача алар ичин-аро низоъ қилиб, Румға ҳеч қайсининг зарари етмади.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-203;

≈**ға бел боғла** — жангга отланмоқ:
Агар ғолиб ўлмағлиғин чоғласа,
Низоъиға ул лаҳза бел боғласа.
*Садди Искандарий,* 259а12.

**НИЙРОН//НИРОН** — ўт, олов; дўзах:
Фармон хатин айлагил рақам жон ичра,
Туғён рақамини ташла нийрон ичра.
*Назмул-жавоҳир,* XV-26;

Агар куфр ризвон сари қўймади,
Вале адл нирон сари қўймади.
*Садди Искандарий,* 252б21;

≈ **и жаҳим** — жаҳаннам олови:
Ким дўст дурур нозу наим англа ани,
Душман эса нийрони жаҳим англа ани.
*Назмул-жавоҳир,* XV-34;

≈**и фироқ** — фироқ ўти:
То тушуб ул тоза гулшандин йироқ,
Кул қилиб жисмингни нийрони фироқ.
*Лисонут-тайр,* 37-7.

**НИКА-** — қувмоқ, кетидан қувмоқ, орқасидан тушмоқ; пайида бўлмоқ:
Андоқки: қувормоқ... ва қийманмоқ ва қизғанмоқ ва никамак ва сийланмак...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**НИКОҲ** — уйланиш; ≈**қил-** — уйлантирмоқ, никоҳламоқ; уйланиш расм-русумини қилмоқ:
Не эрди майкада ғавғоси раз қизин гўё,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бу шом қилди Навоийға пири дайр никоҳ.

*Хазойинул-маоний,* Іб-121;

...ул шаръда икки эгачи-сингилни бир кишига никоҳ қилмоқ раво эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**НИКОТ** — ноёб нукталар, нозик маънолар:

...умр авоситида воқеъ бўлған бадеъ никотдур «Бадоеъулвасат»қа мавсум бўлди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-58. *қ. нукот.*

**НИКУҲИШ** — таъна, маломат:

Ниҳоний саховатда кўшиш осори ва анинг жилвасида никуҳиш изҳори. *Хазойинул-маоний,* Іб-729.

**НИЛ I** — сурмачўп:

Шох Мажнундурки, урён бўлубон афғон қилур,
Барг Лайлидурки, нилу игна бирла қозди хол.

*Хазойинул-маоний,* Іа-283;

**НИЛ II** — кўк (бўёқ); осмон:

Қ-эй нодир йигит офоқ ичинда,
Ягона чархи нили тоқ ичинда. *Фарҳод ва Ширин,* 113;

Бир важаб ер қолмаған офоқ аро,
Балки бу кирёс нили тоқ аро. *Лисонут-тайр,* 5-1.

**НИЛГУН** — нилранг, кўкранг; ≈**торам** — кўк рангли гунбаз осмон:

Машъали бўлмиш малак илгида равзанг бошиға,
Ой чароғи кечалар бу нилгун торам аро.

*Хазойинул-маоний,* Іб-26.

**НИЛИН** — нил рангли, кўк; ≈**қадаҳ** — кўк рангли қадаҳ:

Бу базм аҳлини бот йиқмоқдин ўзга соқийи даврон,
Не қилди қасд бу нилин қадаҳ даври шитобидин.

*Хазойинул-маоний,* Іб-479;

Фавокиҳ чекар тоси нилин қадаҳ,
Гирдина отар ёси қавси қузаҳ. *Вақфия,* 716.

**НИЛУФАР** — нилуфар; сувда ўсадиган бир турли кўкимтир ё сариғ рангли гул:

Қўкарган доғидур ғам тошларининг хаста жисмимда,
Қуруғ шох узра чирмашиб очилғай нилуфар ҳар ён.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-502;

Сайёра ул нилуфар юзида бир неча қатраи шабнам.

*Маҳбубул-қулуб,* 1.

**НИЛУФАРВОР** — нилуфардай, нилуфар каби:

Нилуфарвор сўгвор эрди,
Нилуфар ичра ашкбор эрди. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1095.

**НИЛУФАРГУН** — нилуфар рангли:

Нилуфаргун либос бирлан шоҳ,
Қасри нилуфар этти манзилгоҳ.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1089.

**НИЛУФАРЗОР** — нилуфарзор:

Нилуфар юзиға шабнам сочқучи ҳам ул, шабнам суйидин нилуфарзор, балки гулистони эрам очқучи ҳам ул.

*Маҳбубул-қулуб,* 2.

**НИМ** — ярим, нисф; ≈**давр** — ярим доира:

Занах тавқи лекин яна ним давр,
Ки андин бари давр аҳлиға жавр.

*Садди Искандарий,* 293а-11.

**НИМА** — нима, бирор нарса:

Сорт оҳу ва гавазндин ўзга нима демас.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115;

Тарки ишқ айла дединг, кеч бу сўзингдин, эй шайх,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Тенгри ишқи манга ўзга нима иршод айла.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-559;

≈**тила-** — бирор нарса тиламоқ:

Мусо алайҳис-салом Ювшаъдин жуъ дафъиға нима, тилади эрса... *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-217.

**НИМАГИНА** — бирор нарса:

Уч кун эрдиким, таом тотмайдур эрди.
Андоғи эл илтимос қилдиларки, анга нимагина едур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-98.

**НИМБИСМИЛ** — чала сўйилган, чала ўлик:

Анинг ҳажрида мен бемори бедил,
Қушеменким, қилурлар нимбисмил.
*Фарҳод ва Ширин,* 203;

Бу таабдин ҳар бири кўнглида тоб,
Нимбисмил қушдек айлаб изтироб. *Лисонут-тайр,* 21-3.

**НИМГИРД** — ярим тўгарак:

Кўп элким қилиб гирд қилмоғни вирд,
Кўра шакли ернинг бўлуб нимгирд.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1335.

**НИМҚОРА** — тамом бўлмаган, чала, тугалланмаган:

Қазилиб ики-уч юз қари хора,
Қолиб онинг кўпи ҳам нимкора. *Фарҳод ва Ширин,* 106.

**НИМТАРГ** — 1. бошга кийиладиган кийим, дубулғанинг бир тури; 2. чодир, соябон:

Қизил худдин бошида нимтарг,
Ки ваҳмидин ўлуб ўлум ҳоли марг.
*Садди Искандарий,* 263*а*5.

**НИМХОБ** — ярим ухлоқ, чала ухлаган ҳолатдаги:

Чу беҳуш уза септи андоқ гулоб,
Очилди анга наргиси нимхоб. *Садди Искандарий,* 264*а*6.

**НИНАК** — киприк:

Эмас бу холки кўз оразингға етганда,
Қолибдурур ёпишиб айни шавқдин нинагим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-418.

**НИОЛ** — наъллар, кавушлар; **сафи ниол** — кавуш ечиладиган жой, пойгаҳ; уйнинг энг паст томони:

Аммо ул кўр турке сафи ниолда ўлтурур ва бир масъалани мазбут қилиб, тўрт йиғоч йўл яёғ келиб борур, андоқки керак ул таҳсил қилур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-156-157.

**НИСБАТ** — 1. алоқа, муносабат:

Ва султонус-салотиннинг ғариб шафқат ва улфати ва ажиб иноят ва нисбати Паҳлавон борасида бор эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-96;

2. қиёс; ўхшашлик:

Ўзунгиз билурсизким, Мирзонинг мофиз-замирин нисбат сизга бу фақирдин яхшироқ кимса билмас.
*Муншаот,* XIII-128;

Ёлғончи худнамо ноиб нисбати мусалламаи каззоб миллати... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-12;

3. насл, насаб, мансублик:

Неча авжи ҳашмат уза фошсен,
Манга нисбат ичра қариндошсен.
*Садди Искандарий,* 322*а*7;

≈**айла-** — алоқадор қилмоқ, алоқаси бор деб даъво қилмоқ:

Даҳр аро шаҳлиққа ўз ҳолимни нисбат айламон,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қўйида тоқим гадолиққа бўлубмен мунтасиб.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-57;

≈**бер-** — ўхшатмоқ, солиштирмоқ, қиёсламоқ:

Турклар дамни чоқинға, оҳни илдиримға нисбат бериб дебдурлар... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-112.

**НИСБАТГУНА** — турли қиёс, муқояса:

Яна бир навъ иборат ва адолари борким, бировдин бир ишни гумон элтмак била ул ишни ул кишига нисбатгуна берурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**НИСЁН** — эсдан чиқариш, унутиш:

Чу дерлар инсонни муштақ ўлди нисёндин,
Ўзину аҳдин унутмоқ этар далолат анга.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-14;

...ҳоло илтимос улким чун инсон нисёндин холи эрмас ва башарият муқтазоси тағофул ва тақсирдин ўзга натижа бермас. *Муншаот,* XIII-98.

**НИСО** — 1. хотин, аёл:

Малойик ўлмадилар ул ҳарам аро маҳрам,
Рижол хилвати давридин ул сифатки нисо.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-12;

2. шаҳар номи:

Абубакр Жавзақий — қабри Нисодадур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-96.

**НИСОБ** — асос, негиз; ҳисса, миқдор:

Кўнглумга нисоб теккунча мол захира қилмоғи майлин солмади. *Вақфия,* 11.

**НИСОР** — 1. сочиш (ҳурматли кишининг бошидан гул, тангачақа, тилла сочиш); чочқи:

Яна чун «Лайли ва Мажнун» водийсида ишқим пўя уруб, Хожу Ҳимматий «Гавҳарнома»сидин нисоримга гавҳарлар еткуруптур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120;

...бу мазкур жамиъ ҳайрот ва мубарротнинг ҳасана ва савобини ул ҳазратнинг нисори ва туфайли қилдим.

*Вақфия,* XIII-169;

2. фидо:

Бўлубсен ажаб вақт меҳмон манга,
Ки йўқтур нисоринг бажуз жон манга.

*Садди Искандарий,* 264*а*11;

≈**айла-//эт-//қил-** — сочмоқ; бирор ҳурматли кишининг бошидан ёки оёғи остига гул, пул, танга, тилла ва бошқа нарсаларни сочмоқ; фидо қилмоқ:

То фироқ уйига кирдим, ваҳки, ашкимдин эди,
Гарчи юз гавҳар аёғимға нисор этти фироқ.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-333;

Ки они киюрган замон қошингга,
Борисин нисор айладим бошингга.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-236;

...кўнгул жавҳарларин нисор этсам...

*Муншаот,* XIII-142;

Мажмуъини қилдим анинг оллиға нисор,
Бу ҳужжат учун тенгри гувоҳ ўлди манга.

*Вақфия,* XIII-169.

**НИСОРЛИҚ** — чочқи (бошдан сочиладиган нарса — гул ёки пул):

Жон қўлға тутуб нисорлиққа,
Секриб ўзи жонсипорлиққа.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 858.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НИСФ** — ярим:

Кўнгул зулфунг ғамидин тоза-тоза доғ ила гўё.
Ки нисфи қону нисфи мушк бўлған нофаи чиндур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-184;

Агар ўзга ерда сокин бўлуб, дарс чоғи ҳозир бўлмасалар, муқаррар қилған вазифанинг нисфин олғайлар.

*Вақфия,* 721.

**НИФОҚ** — мунофиқлик; иккиюзламачилик; макр:

Толиби фақр бор эсанг барча била мувофиқ ўл,
Сен киму эътироз ким, аҳли замон нифоқиға?!

*Хазойинул-маоний,* Iб-555;

Нифоқу ғадрдин табъингиз озод,
Йўқ ул янглиғки хайли одамизод.

*Фарҳод ва Ширин,* 190.

**НИШАСТ** — ўтириш; ≈**топ-** — қарор топмоқ:

Бўлди қемур ҳиндуйи оташпараст,
Маснади ёқут уза топти нишаст.

*Ҳайратул-аброр,* 125-12;

≈**айла-//қил-** — ўрнатмоқ, ўтирмоқ; суқилмоқ, таъсир ўтказмоқ:

Қ-эй, қадинг эмгак юки паст айлаган,
Жисмида ғам хори нишаст айлаган.

*Ҳайратул-аброр,* 90-10;

Чарх мотам еткурур биз доғи анга йиғлали,
Ким куҳан ғамхонаси ул сайлдин қилсун нишаст.

*Хазойинул-маоний,* Iб-97;

**НИШИБ//НИШЕБ** — нишаб, пастлик:

Кўнглунг, Навоиё, сочидин кеч етар юзига,
Ақшом қоронғу йўлда нишибу фароз экинму.

*Хазойинул-маоний,* IIб-516;

Қатъ айлаб гаҳ нишебу гаҳ фароз,
Ул маконғачаки шайхи ишқибоз. *Лисонут-тайр,* 89-8.

**НИШИМАН** — уя, ин; ошён, макон, жой:

Келиб сарзаниш қилди бир зоғ анга,
Ким эрди нишиман ҳамул боғ анга.

*Садди Искандарий,* 298а6;

Чун нишиман қилди ҳуснунг боғида кўнглум қуши,
Ўзга гулшанга қилурдин майл фориғболдур.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-163;

≈**қил-** — макон, ошён қилмоқ:

...қутулди ва ўз бузуқ ошиёнини нишиман қилди.

*Садди Искандарий,* 308б3.

**НИШИН** — сўз бирикмасида ўтирувчи, яшовчи каби маъноларни билдиради: қ. **хиргаҳнишин** — чодирда ўтирувчи, чодирда яшовчи; **саҳронишин** — саҳрода яшовчи; **хилватнишин** — хилватда ўтирувчи.

**НИШОН** — 1. белги, аломат:

Гулунг ранги асфар нишон бўлмасун,
Баҳорингға ҳаргиз хазон бўлмасун.

*Муншаот,* XIII-92;

Номанг манга руҳдин нишон бўлди яна,
Осойиши жони нотавон бўлди яна.

*Хазойинул-маоний,* Iб-768.

2. хат, мактуб; ҳукм хати:

Яна Муҳаммад Аминбек била Хожа Фахриддин битикчи бобида ҳам нишонларким, битилиб эрди — юқори арз қилиб, барчаға жавоблар борди. *Муншаот,* XIII-110;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ва алар ани бағоят ҳурмат туттилар ва мундоқ муқаррар қилдиларким, нишонларида ўз отларидин бурун анинг отин битигайлар.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-204;

3. дарак, хабар:

Адам тариқиға туштум тилаб онинг оғзин,
Сўруб киши манга ул роздин нишон бермас.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-245;

4. қора (ўқ отиш учун қўйилган белги):

Деди, кўнглум эттим нишон васл учун,
Фироқи ўқиға нишон қилдило. *Хазойинул-маоний,* IIб-577;

5. тамға, из, асар:

Лола рўюм бордию ишқин ниҳони асрадим,
Қўзда қон кўнглум аро доғин нишони асрадим,

*Хазойинул-маоний,* IIб-439;

≈**бер-** — хабар бермоқ, дарак бермоқ:

Мундоқ фаслки, ҳеч фасл нишотға мундин лойиқроқ эмас ва мундоқ вақтки, ҳеч вақт айшқа мундин мувофиқроқ киши нишон бермас. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-92.

**НИШОНА** — 1. белги, аломат:

Ҳар ақшом усруклардин хориж тарона, телба итлар улушқандин нишона. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-68;

Бу ёз ўрдуда ел андоқ эсарким,
Самум андин бўла олғай нишона.

*Хазойинул-маоний,* IIб-705;

2. эсдалик, ёдгорлик; асар, из:

Ўқи заҳм айлаб ўтти кўксумдин,
Ёра қолди вале нишона манга. *Хазойинул-маоний,* IIб-14;

3. намуна:

Қил учи кўрмай, оғзингдин нишона,
Анга ошиқ бўлубмен ғойибона. *Хазойинул-маоний,* Iа-368;

4. хабар, дарак:

Ҳар ён кишилар қилиб равона,
Андин тиламак учун нишона. *Лайли ва Мажнун,* 67а13.

**НИШОНАГОҲ** — нишон қилинган жой, қорага олинган жой:

Ёй эрди қаддию, новак оҳи,
Гардунни қилиб нишонагоҳи.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 810.

**НИШОНИЙ** — ≈**бўл-** нишонлик, белгили, аломатли бўлмоқ:

Лек нишон муждаи жоний бўлуб,
Айш хати завқи нишоний бўлуб.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 173.

**НИШОТ** — шодлик, хурсандчилик, хуррамлик:

Мундоқ фаслки, ҳеч фасл нишотға мундин лойиқроқ эмас... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-92;

Алар доғи биайниҳи ҳазрати мавлонои мазкур адо қилғандек қоида буюрдилар. Фақирға аввалқи нишот ва фараҳ бергандин балки юз бўлди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 700;

≈**боғи** — шодлик боғи:

Ва гоҳ нишот боғида базм тарҳи солдим, ва соқий ва мутриб базму симоидин баҳра олдим. *Маҳбубул-қулуб,* 6;

≈**и тамом** — етук хурсандлик:

Ҳақ субҳонаҳу ва таоло алар руҳига ўз вусул нузҳатгоҳида қиёматқача ором ва ниёзмандларга алар асрор ва маъносидин ком ва нишоти тамом насиб қилсун.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-186;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈**бўл-** — шод бўлмоқ, хурсанд бўлмоқ:

Мутоябаки, боиси инбисот бўлғай, хуштурки, мужиби фараҳ ва нишот бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-67;

≈**айла-** — хурсандчилик қилмоқ:

Маҳосин субҳдин боғлаб, сочар ўт оғзидин гардун,
Сабуҳ аҳли, нишот айлангки, топмишсиз ажаб маҳзал.
*Хазойинул-маоний,* Iб-384.

**НИШОТАНГЕЗЛИҒ** — хурсандликни қўзғатувчи, шодлик келтирувчи:

Назмлари жонбахш ва равонлиғидин чашман ҳаёт оғзида сув ва насрлари тафриқ ва нишотангезлиғидин субҳи содиқ лабида кулгу. *Назмул-жавохир,* 28.

**НИШОТАФЗОЛИҚ** — хурсандлик пайдо қилишлик:

Май батининг кўр нишотафзолиғин ҳузн аҳлиға,
Ким куяр ўлу қуруғ чун найситонға тушти ўт.
*Хазойинул-маоний,* Iб-103.

**НИШОТЛИҒ** — шод..., хурсанд, сурурли:

...иборати нишотлиғ замирларни мотамзада қилғучи ва ҳарорати муздек совуған кўнгулларни оташкада қилғучи. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-130.

**НИШОТОМЕЗ** — хуррамли, сурурли, шодли:

Киши бу навъ ғамноклик била не нишотомез алфозға рабт бергай ва бу паришонлиқ била не маоний гавхари жамъ қилғай. *Вақфия,* XIII-176.

**НИШОТФАРСО** — хурсандчиликни бузадиган:

Гардун шикоятидаким, офиятин расволиғ била бадал қилмиш бўлғай, бу матлаъ нишотфарсо ва андуҳафзо воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 244.

**НИШОТХОНА** — шодлик уйи:

Боғи эди равзадин нишона,
Шом аҳли ясаб нишотхона. *Лайли ва Мажнун,* 63*а*20.

**НИШТАР** — 1. ништар, найза:

Ваҳ, не лўливашдур ул қотилки эмди халқнинг
Қонини тўкмакка ҳар бир кирпигидур ништари.
*Хазойинул-маоний,* Iб-596;

2. уч; бош:

Очиб ер рагин сабзанинг ништари,
Чиқиб қон киби лолаи аҳмари.
*Садди Искандарий,* 297*б*-6;

3. алам, қайғу:

Ўз сабз хатининг сабзаи хати ҳажрида ўлса, қабри сабзаси хати ҳижрон ништари бутмак иддио қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 246.

**НИЯТ** — қасд, мурод, орзу, умид:

Чун ниятим гулистонида зарқ ва риё хошоки ноёб эрди. *Муншаот,* XIII-164;

Сиҳҳат тиласанг, қилғил анинг ниятини
Ким, рўзада қўйдилар бадан сиҳҳатини.
*Назмул-жавоҳир,* XV-32;

Уттуз йилдурки, ҳаргиз ул ният била уйдин чиқмаймenким, яна уйға борғаймен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-88;

≈**қил-** — қасд қилмоқ, карор қилмоқ; бирор ишга бел боғламоқ:

Токи байрам шоми савм аҳли талаб қилғай ҳилол,
Рўза ният айламай қилмоқ май ичмак ниятин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-397.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НИЯТЛИҒ** — майлли, мақсадли, азму иродали:

Мумкин эрмас шаҳлар ичра бўйла ниятлиғ, магар
Шоҳи Ғозийким муяссар бўлди бу давлат анга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-28.

**НИҚОБ** — парда, тўсиқ, ниқоб; чачвон, чодир:

Агар очилса, ул юз ниқобдин, ваҳ,
Қачон ўзида қолғаї гадо билан шаҳ.
*Мезонул-авзон,* XIV-170;

Юзи меҳри ниқоб остида пинҳон,
Нечукким ой саҳоб остида пинҳон.
*Фарҳод ва Ширин,* 124.

**НИҚОР** — ихтилоф, мухолифат; кек, гина:

Юз қарн олам аҳли аро айламак нашот,
Бир дам алар нифоқу ниқориға арзимас.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-227;

≈**туш-** — жанжаллашмоқ, бахслашмоқ:

Шайхул-ислом дебтурки, Кирмонда Хожа Али ибни
Ҳасан била Хозин Халил аросида ниқор тушти.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-102.

**НИҲОД** — таъб, табиат, мижоз; сифат; одат, қоида, тартиб, қарор; маҳал, макон, жой:

Парипайкар ўқуғунча бу мактуб,
Ниҳодидин чиқиб юз қатла ошуб. *Фарҳод ва Ширин,* 180;

**НИҲОЛ** — 1. кўчат, ниҳол:

Дема сарву санавбар ҳар ниҳоли,
Бўлур сарву санавбардек мисоли. *Фарҳод ва Ширин,* 49;

2. ёш қомат, ҳаётнинг навқиронлик даври:

Ҳаётининг ниҳолиға синиб шоҳ,
Жавоб айтур не сўрсам бўйла густох.
*Фарҳод ва Ширин,* 153.

**НИҲОН** — пинҳон, махфий:

Насабда барча султонлар шаҳидур,
Ҳасаб ичра ниҳонлар огаҳидур. *Фарҳод ва Ширин,* 19;

≈**англа-** — сир деб билмоқ:

Керак ким судин ул нишон англағай,
Бу бас турфа рози ниҳон англағай.
*Садди Искандарий,* 301б-9;

≈**тут-/ қил-** — яширмоқ, беркитмоқ:

Неча минг хум ниҳон қилған Фаридун,
Вале ҳар бир нечукким, хуми гардун.
*Фарҳод ва Ширин,* 72;

Ким агар ул ошиқи озурда жон,
Бўлса поку тутса ишқин ҳам ниҳон. *Лисонут-тайр,* 156-9.

**НИҲОНИЙ** — махфий, пинҳоний:

Мусайқал тахта тош узра қозилған,
Ниҳоний ганж аҳволи ёзилған.
*Фарҳод ва Ширин,* 72;

Шоҳ ани асраб ниҳоний қаср аро,
Ҳуснидин ўт тушмасун деб аср аро. *Лисонут-тайр,* 145-17.

**НИҲОНТОБ** — яширин аланга:

Кўруб Шеруя ул ҳусни жаҳонтоб,
Ичига ишқ ўти солди ниҳонтоб.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 607.

**НИҲОНХОНА** — хилват жой:

Муножот инсоннинг адам ниҳонхонасидин вужуд кошонасиға... *Фарҳод ва Ширин,* 6 сарл.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НИҲОЯТ** — охир, интиҳо, оқибат, поён; чегара, ҳад.

Қилиб шаҳзодаға онча риоят,
Ки топмай ақл анга ҳадду ниҳоят.

*Фарҳод ва Ширин,* 58;

Париваш ёри ишқидин ҳолининг паришонлиғиким, тил шарҳидин лол бўлғай, ниҳоят хўблиқда баён топибдур. *Мажолисун-нафоис,* 237;

Зиҳи ниҳоятинг охир келиб абад аввал,
Вале хабар бера олмай бидоятингға азал.

*Хазойинул-маоний,* IIб-368.

**НИҲОЯТСИЗ** — чексиз, охири йўқ:

Ишқ аро кўрдук ниҳоятсиз балият, эй кўнгул,
Ҳажрдин душвор лекин кўрмамиш эрдук бало.

*Хазойинул-маоний,* IIб-35;

Садаф йўқ баҳр аро гар бўлмас инжу,
Ани бил бир ниҳоятсиз ачиғ су. *Фарҳод ва Ширин,* 32.

**НИҲОЯТСИЗЛИК** — беҳадлик, бепоёнлик:

Фарҳод рўзгорининг қаролиғи, яъни ҳажр шомиға мубталолиғи ва ул шом тули ниҳоятсизлиғиким адами иборат анинг қуёшининг айни ва субҳининг дамидин бўлғай.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 536.

**НОАМНЛИҚ** — бетинчлик, ноосойишталик:

Ноамнлиқ ўлди халқ фарсудалиғи,
Амн ичра бўлур маош осудалиғи. *Назмул-жавоҳир,* XV-28.

**НОАҲЛ** — 1. аҳил эмас; ёт, бегона; номуносиб:

Бу жафо аҳли вафони қилди майдек талхком,
Ким қошинда кирса ҳар ноаҳл майдин коми бор.

*Хазойинул-маоний,* IVа101;

2. тубан, нокас:

Вафосиз, табъсиз, ноаҳл анга хуш,
Вафо аҳли била биттабъ нохуш. *Фарҳод ва Ширин,* 19.

**НОБ** — 1. тоза, тиниқ, соф:

Бу кўҳан дайрда хуштўр неча кун бодаи ноб.
Хосса бир муғбача ишқида киши бўлса хароб.

*Хазойинул-маоний,* IVб-48;

Соқиё. дай шиддатидин ақлу ҳис бетоб эрур,
Чораси жоми биллурин ичра лаъли ноб эрур.

*Муншаот,* XIII-93;

2. холис, ғамсиз:

Найзасидур чархда эрмас шиҳоб,
Қавс киби ёпқан анга сийми ноб. *Ҳайратул-аброр,* 39-15.

**НОБАХТИЁР** — бадбахт, саодатсиз:

Не қилди экин чархи нобахтиёр,
Ки саргашталик айлади ихтиёр.

*Хазойинул-маоний,* Iб-703.

**НОБИНО** — кўр; ≈**бўл-** — кўр бўлмоқ:

Ул киши ҳамул дам нобино бўлубтур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-155.

**НОБОИСТ** — сабабсиз:

...башарият уйқусидин уйғонмоқ ва ношойист аҳволин англамоқдур ва нобоист афъолин тонгламоқ ва ярамас махфийларға кашиф бўлмоқдур. *Маҳбубул-қулуб,* 64.

**НОБОЙИСТА** — кераксиз, ноўрин; айтилиши лозим бўлмаган сўз:

...тил нобойиста ақволдин бери бўлса алардин яхшироқ узв йўқтур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-231;

Дағи қилган-қилмоған ношойиста ишдин тенгри таоло ҳазратида тавба қилилғай ва бўлған-бўлмоған нобойис-



www.ziyouz.com kutubxonasi

тадин худойи таоло даргоҳида инобат воқеъ бўлғай.
*Муншаот,* XIII-150.

**НОБОЛИҒ** — балоғатга етмаган, ёш:
Қариким, қилғай раъноліқ — тифледурур ноболиғ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-68.

**НОБУД** — йўқ бўлиш, бекор бўлиш, йўқолиш:
Ҳар кимгаки, кўнгли дарди нобуд керак,
Ҳар неки қазодин ўлса, хушнуд керак.
*Назмул-жавоҳир,* XV-24;

≈**у буд//буду нобуд** — йўқлик ва борлик, бору йўқ:
Эрурбиз бу кун ҳарне нобуду буд,
Ки икки адам ичра тутмиш вужуд.
*Садди Искандарий,* 308*а*12;
...ўзни буду нобуд хаёлидин қочурмоқдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 8;

≈**бўл-** — йўқ бўлмоқ, нобуд бўлмоқ:
Замон ҳаводиси инқилобидин бу авроқ ҳам нобуд бўлғай.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-42;

≈**айла-//эт-//қил-** — йўқ қилмоқ:
Малул ўлуб мен ўзумдин, фано майи тутқил,
Ки рангу атри вужудумни айлагай нобуд.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-126;
Охир танидин руҳни мақсуд этти,
Ул навъки, нобуд эди, нобуд этти.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-191;
Ани дағи нобуд қилди фалак,
Бу бирнинг дағи нақшини қилди ҳак.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-212.

**НОБУДЛУҚ** — йўқлик, нобудлик:
Лутфи била борчаға мавжудлуқ,
Қаҳридин-ўқ бўлғуси нобудлуқ.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 12.

**НОВ** — тарнов, нов:
Ҳамул кун-ўқ далири хорабур гов,
Муҳайё қилди хоро ичра бир нов. *Фарҳод ва Ширин,* 108.

**НОВАК** — 1. ўқ, камон ўқи:
Ки назарким ҳаром — шайтоннинг
Новакидур валек заҳролуд. *Арбаин,* XV-61;
2. киприк:
Новакингдин кўнглум андоқ тўлдиким, чекканда оҳ,
Зор кўнглумдин келур ҳар лаҳза пайкон оғзима.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-306;

≈**от-** — ўқ отмоқ; жароҳатламоқ:
Жонима пайваста новак откали
Ғамза ўқин қошиға ёлабмудур? *Мезонул-авзон,* XIV-179.

**НОВАКАНДОЗ** — ўқ отувчи, мерган; ўқ-ёй отувчи:
Не қушким, баланд ўлса парвоз анга,
Ҳалок истамас новакандоз анга.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1272.

**НОВАКАФКАН//НОВАКФИКАН** — ўқ отувчи; камон отувчи:
Ул новакафкан қилмаса кўксин Навоийнинг нишон,
Тонг йўқ, чу айлабтур анга ҳуршидни гардун ҳадаф.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-311;
Дард ўқи жисмимга ёғди, гўйиё бўлди сипеҳр,
Ҳар ҳилол андоза қавсидин манга новакфикан.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-449.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НОВАКАШ** — сувоқчи:

Бўлуб ҳар новакаш бир баҳри жўшон,
Рубойи баҳри соз айлаб хурушон. *Фарҳод ва Ширин,* 41.

**НОВАКОСО** — ўқдек, ўқ каби:

Англамас булбул ичим пайконларинким, гул эмас,
Новакосо тез мужгонлиғ, муқаввас қошлиғ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-300.

**НОВАРД** — уриш, жанг; жанжал:

Тоғ илаким кесак қилур новард,
Чиқарур урғач-ўқ ўзидин гард. *Сабъаи сайёр,* 206-28;

≈**қил-** — урушмоқ:

Агар юз дев бирла қилса новард,
Замон ичра чиқорғай барчадин гард.
*Фаорҳод ва Ширин,* 72; қ. **НАБАРД.**

**НОВМИД** — ноумид, умидсиз:

Қани Таҳмурасу қани Жамшид,
Бордилар барча даҳрдин новмид. *Сабъаи сайёр,* 196-18;

≈**эт-** — умидсиз қилмоқ:

Эй кўнгул, васлидин ул ой бизни новмид этмагай,
Жонимизға фурқат андуҳини жовид этмагай.
*Хазойинул-маоний,* IIа-365; қ. *НАВМИД.*

**НОГАҲ//НОГОҲ** — тўсатдан, бирданига; кутилмаганда:

Фурқатингда бода қўймас ўлгаликим, қайтарур,
Чиққали оғзим сари майл айласа ногоҳ жон.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-486;

Тушса киши бир мулк аро ногоҳ ғариб,
Ким сўрғай ани шоҳи жаҳон — Шоҳ Ғариб.
*Муншаот,* XIII-148.

**НОГАҲОН** — кутилмаганда, тўсатдан:

Сенинг туғмоғинг равшан айлаб жаҳон,
Анингдекки туққай қуёш ногаҳон.
*Садди Искандарий,* 237б20;

Замона боғида кўнглум ажаб тутулмиш, лек
Ажаб эмастурур очилса ногаҳон ғунча.
*Хазойинул-маоний,* IIб-531.

**НОГИРИФТ** — кутилмаган, тасодифий, учрамайдиган:

Ким бу иш анга шигифт тутмиш,
Бу ҳодиса ногирифт тушмиш. *Лайли ва Мажнун,* 65б16.

**НОГОҲ-НОГАҲ** — баъзан-баъзан, ҳар замон:

Сени кўрсам эди ногоҳ-ногаҳ,
Ғамим йўқ эрди биллоҳ, сумма биллоҳ.
*Фарҳод ва Ширин,* 175.

**НОГУЗИР** — иложсиз, қутулиб бўлмайдиган, ночор, ноилож; муқаррар, зарурий:

Кўнгилларига ногузир бўлғай.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-58;

Скандарға ул сўз келиб дилпазир,
Сукут ўлди ҳикмат била ногузир.
*Садди Искандарий,* 311б9.

**НОДИМ** — афсусланувчи, пушаймон бўлувчи; ≈ **бўл-** — афсусланмоқ, пушаймон бўлмоқ:

Бу хусронзадалиқдин нодим бўлуб, тавба қилиб машойих хизматиға бориб, ўз дардин айтиб, итурганининг иложин тиламиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-82.

**НОДИР** — ноёб, кам учрайдиган:

...ва алҳақ бу хаёл асру ғариб ва нодир тушубдур.
*Мазонул-авзон,* XIV-136;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **и жаҳон** — ягона, дунёда ёлғиз:
Фазл аро нодири жаҳон бириси,
Лутф бирла жаҳонга жон бириси. *Сабъаи сайёр,* 40-16;
≈ **и замон** — замонанинг тенгсиз ва ягона кишиси:
...маснавийда устози фан Фирдавсий ва нодири замон Шайх Низомий. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-128;
≈ **бўл-** — камёб, нодир; ягона, тенги йўқ бўлмоқ:
Ва эҳтимом била тарбият қилур эрди, то ўн ёшиға етканда, ҳусну жамол ва рушду камолда нодир бўлиб эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-209.

**НОДИРА** — 1. ягона, ёлғиз, танҳо якка-ю ягона:
Ҳирот халқининг ўз тавридa ягонаси ва нодираси эрди. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-84;
...агарчи Шириндек оламда нодираси бор эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-230;
2. гўзал, маҳбуба:
Атрофдин эл келиб тал оша,
Ул нодирани қилиб тамоша. *Лайли ва Мажнун,* 61*а*2.

**НОДИРАГУФТОР** — камёб, нозик, бебаҳо сўзларни айтувчи:
Тужжори саёҳатшиор aқолим ва булдон ҳолидин хабардор, ажойибдин афсонагузор ва ғаройибдин нодирагуфтор. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-26.

**НОДОН** — 1. жоҳил; аҳмоқ; нодон, билимсиз:
Кўп демак бирла бўлмағил нодон. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-71;
Оғизға келганни демак нодон иши ва олиға келганни емак ҳайвон иши. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-70;
2. иқтидорсиз, ожиз:
Чу эл барча суратда ниҳон эрур,
Хирад они англарда нодон эрур. *Садди Искандарий,* 295*б*21.

**НОДОНЛИК//НОДОНЛИҒ** — билимсизлик, ақлсизлик:
Ҳамл нодонлиққа-ўқ қилсанг борин,
Жаҳлу билмаслиқдин-ўқ билсанг борин. *Лисонут-тайр,* 191-11;
Фиръавн нодонлиғидин буюрдиким, атфолни бир йил ўлтурсунлар, бир йил қўйсунлар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-207;
Сейидам Ироқий деган йигит Музаффар барлоснинг ўбдон навкари, балким эшик оқоси эрди, ғояти ндонлиғидин аларға мункир эрмиш. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-61.

**НОЁБ** — 1. топилмайдиган, нодир, кам учрайдиган:
Чун ниятим гулистонида зарқ ва риё хошоки ноёб эрди. *Муншаот,* XIII-164;
Бедоди сипеҳр қилди ноёб,
Боғимда гулу гулум аро об. *Лайли ва Мажнун,* 18-2;
2. бекитилган, ўралган, яширинган:
Ғунча киби ҳуллаларда ноёб,
Хурда киби ўт анга солиб тоб. *Лайли ва Мажнун,* 62*а*7;
≈ **бўл-** — йўқ бўлмоқ, топилмайдиган бўлиб кетмоқ:
Золими қотили яғмои торожгаре,
Ким бўлуб куфридин офоқ аро дин аҳли ноёб. *Хазойинул-маоний,* IV*б*-48.

**НОЁБЛИК** — нодирлик; топилмаслик:
Исиғдин бўлуб халқ ичи тоблиғ,
Ажаброқ бу ким ўтқа ноёблиғ. *Садди Искандарий,* 276*а*18.


www.ziyouz.com kutubxonasi

**НОЕФТ** — топилмайдиган, топиб бўлмайдиган:

Биз киму васл муроди, ҳайҳот!
Дарди ноёфт эрур бизга талаб.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-50.

**НОЖИНС** — ярамас:

Ножинс ила лутфу инбисот оз айла,
Ҳампешани ҳамнишину ҳамроз айла.

*Назмул-жавоҳир,* XV-36.

**НОЖУ** — 1. санавбар дарахти:

Ўқларинг пайкон била ҳарён қуруқ жисмимдадур,
Шохлар узра кўнгуллардекки ул ножуда бор.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-215;

2. хушқомат, тик гавда:

Бевафодур бу чаман, кўп бўлманг,
Эй сапидор ила ножу раъно.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-42.

**НОЗ** — 1. ноз, ишва, кибр, ифтихор:

Сандин зоҳир ўлмас ғайри ноз.

*Мезонул-авзон,* XIV-162;

Дайрдин сархуш чиқиб юз ноз ила, эй муғбача,
Аҳли тақво ичра ўт сол, молиши ислом бер.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-177;

2. тоза, янги нарсалар:

Не топиб ул неъмату нози била,
Онча топиб юз бу ниёзи била. *Ҳайратул-аброр,* 69-5.

**НОЗАНИН** — нозли маҳбуба, гўзал севгили:

Чу кўчадин қулоғим дубдурун эшитса кўнгул,
Дукулдор ўйлаки ул нозанин сувор келур.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-169.

Қаю нахлбунким кўрар нозанин,
Қилур нахлбандиға юз офарин. *Садди Искандарий,* 301*а*5.

**НОЗИЛ** — юқоридан тушган, инган, илтифот қилган:

...ул ҳазратнинг баски илтифоти саҳобидин эҳтимом ёмғури бу хоксор рўзгориға нозил... *Вақфия,* XIII-174;

Малики аллом жалла ва алонинг каломи мўъжиз низоми ул тил била нозил ва расулнинг аҳодиси саодат анжоми ул лафз била ворид бўлубдур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106;

≈ **бўл-** — тушмоқ, инмоқ, келмоқ:

Яна Мусо алайҳис-салом бориб муножот қилди, «Тавrот» нозил бўлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-213;

≈ **эт-//қил-** — туширмоқ; юбормоқ:

Хоксорин ул қуёш юзли пари мавжун демиш,
Тенгри бизга осмондин нозил этмиш бу лақаб.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-51;

Исо алайҳис-саломни Марям хотири итминони учун еттинчи кеча осмондин ерга нозил қилди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-236.

**НОЗИМ** — тартибга солувчи, шоир:

Нозим ўлуб сўз дури серобиға,
Чарх «Низомий» ёзиб алқобиға. *Ҳайратул-аброр,* 27-12;

...ва сипеҳр байтул — интизомининг рақамкаш ва нозими, андоқ гулшан дақойиқ гулу раёҳини била ороста ва ул навъ махзани маоний жавоҳири самини била пийроста кўрмайдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-130;

≈ **и жавоҳири асрор** — сир гавҳарларини тизувчи:

Бу мазҳари ажойибқа гуруҳеким тобеъдур, баъзини арз



www.ziyouz.com kutubxonasi

қилалики, кимлар воқеъдур; форсий иборатда ул жумладин, нозими жавоҳири асрор Шайх Фаридуддин Атгордур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-20.

**НОЗИР** — назорат қилувчи, назоратчи, қараб турувчи:

Ер. чун барча замон нозир эрур ҳолингға, бўлғил
Бори ҳолатда мушоҳид, бори эл бирла муаддаб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-66;

Сиёсат ҳангомасида манзури ҳозир эрмиш ва бир гўшадин анинг ҳолига нозир эрмиш. *Маҳбубул-қулуб,* 79;

≈ **ўл-** — огоҳ, хабардор бўлмоқ:

Ажаб бўлғай элдин бу феъли ниҳон,
Вале нозир ўлғай худойи жаҳон.
*Садди Искандарий,* 320б21.

**НОЗИРБОНЛИҒ** — қоровуллик:

Шомда ҳалол рўзи учун нозирбонлиғ яъни даштбонлиғ қилур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-78.

**НОЗИШ** — фахр, ифтихор:

Ул лақаб била ҳамиша нозиш ва мухофират қилур эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-117.

**НОЗПЕША** — яхши, гўзал одат:

Мутаоқиб ниёзларға мутавотир нозпешалари ва паёпай ситамлариға дамодам лутфу қарам кўз тутмоқ андишалари. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-49.

**НОЗПАРВАРД** — 1. нозли, ноз қилишга ўрганган:

Хазон ранги юзига берса тонг йўқ шуълаи дардим,
Ким элга шамъи базм ўлмиш баҳори нозпарвардим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-439;

2. эрка:

Не кўрди турфа дашти нозпарвард,
Кўрунмай саҳнида жуз сабзаи дард.
*Фарҳод ва Ширин,* 89.

**НОЗУК** — нафис, нозик:

Қил сиғмас оғзинг ичра кўп нуқта тонг эмаским,
Нозукрак ўлди қилдин ҳар сўзга бўлса қойил.
*Хазойинул-маоний,* Iб-400;

≈ **мизож** — нозик, мулойим, юмшоқ мижоз:

Агар булъажаб ҳолимдин шаммаи изҳор қилсам, ул ҳазратнинг нозук мизожиға мужиби ғам ва муборак хотириға боиси алам бўлғай. *Вақфия,* XIII-176.

**НОЗУКАНДЕШ** — нозик, зариф фаҳмли, мулоҳазали:

Ўзга ҳар роқими ҳунарпеша,
Нозукандешу чобукандеша. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 906.

**НОЗУКЛУК** — нозиклик, юмшоқлик, латифлик:

Васл ишида асру нозуклук тушубтур, эй кўнгул,
Ким эрур ҳам нозук ул гулчеҳра, ҳам нозук мизож.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-98;

Қади руҳ офати чобуклук ичра,
Бели жон риштаси нозуклук ичра. *Фарҳод ва Ширин,* 112;

Сарвдек саркашлику раънолиғи,
Гул кибн нозуклуку зеболиғи. *Лисонут-тайр,* 168-11.

**НОЗУКШЕВА** — нозик табиат; нозик сўзли:

Мавлоно Муҳаммад Омий — зарифваш ва нозукшева киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 63.

**НОЗУКХЎЙ** — нозик табиат, нозик табиатли киши:

Дайр аро масту нозукхўйидин ул муғбача
Базмдин судрар мени гаҳ судратиб, гаҳ қўлдатиб.
*Хазойинул-маоний,* IVа-41.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НОИБ** — ўринбосар, нойиб:

Ёлғончи худнамо ноиб нисбати мусалламаи каззоб миллати... *Маҳбубул-қулуб*, XIII-12;

...масофнинг икки сафи тузалганда Доронинг икки ноибиким, анинг зулмидин торқиб эрдилар, ани ҳалок қилдилар. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-200—201;

Бизнинг шоҳ ул сифатким бори шахлардин эрур мумтоз,
Эрур ноиблари ҳам бўйла яъни давлат арбоби.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-699.

**НОИБМАНОБ** — ноиб, ўринбосар, қоим мақом:

Варақни килки айлар чоғда тасвир,
Бўлуб ноибманоби килки тақдир. *Фарҳод ва Ширин*, 103.

**НОИМ** — уйқудаги киши, ухлаган киши; ≈ **бўл-** — уйқуда бўлмоқ, ухламоқ:

Тушума ўйла кирди ким ул дайр,
Ким аниқ ноимиға бўлсун хайр. *Сабъаи сайёр*, 115-29;
Бир кеча тушта кўрдум ул зулф бирла юзни,
Бахтим киби тилармен, бўлсам ҳамиша ноим.
*Хазойинул-маоний*, IIб-399.

**НОИНСОФ** — беандиша, инсофсиз:

Ноинсоф қавм Ювшаъни Мусо алайҳис-салом қатлиға муттаҳам қилиб маҳбус қилдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-220;

≈ **и мутлақ** — мутлақо инсофсиз:

Бермай инсоф, улки инсоф истади,
Ўзни ноинсофи мутлақ айлади. *Лисонут-тайр*, 133-5.

**НОИНСОФЛИК** — инсофсизлик:

Дўконида барча матоъ мавжуд, ғайри инсоф; ноинсофлигидин барча жинс ҳосил, ғайри тақсирға эътироф.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-27.

**НОКАС** — пасткаш (одам), очкўз, хасис:

Телбадур нокас рақибинг, катл эрур вожиб анга,
Мундин ўзга йўқ иложи, итким ул бўлғай қутуз.
*Хазойинул-маоний*, IIа-117.

**НОҚАСТА** — тўлиқ, тўлин; **моҳи нокаста** — тўлин ой:

Ҳар отлиғ келиб нахли ороста,
Дема нахлким моҳи нокоста. *Садди Искандарий*, 286б17.

**НОКОМ** — 1. мақсадига етмаган, бебаҳра, маҳрум:

Ажойиб катъи бир манзилда гомидурки, ўрнидин
Киши тебранмайин ҳам қатъ ўлур ҳам солилур ноком.
*Хазойинул-маоний*, IIб-421;

2. ночор, маъюс:

Ўзин худ солибон уя йўлға ноком,
Сипоҳи ҳам уруб нокомдин гом. *Фарҳод ва Ширин*, 74;

**ком-ноком** — истар-истамас, ночор:

Ком-ноком олди шайхи ишқибоз,
Майниким, тутмиш эди ул дилнавоз.
*Лисонут-тайр*, 82-5.

**НОКОМЛИҒ** — маҳрумлик, мақсадга етмаганлик:

Торттим йиллар хумори ҳажр аро нокомлиғ,
Раҳм этиб, бир қатла лаълинг бодасидин ком бер.
*Хазойинул-маоний*, IVб-177;
Улусқа меҳнату нокомлиғ ҳам,
Жаҳон халқи аро бадномлиғ ҳам. *Фарҳод ва Ширин*, 198.

**НОКОР** — ишга яроқсиз, кучсиз; ожиз:

Агар шунқор эгасидек белингда баҳлийи зарнигор йўқ



www.ziyouz.com kutubxonasi

ҳам шукрдурким илкинг баҳли найчасидек нокор йўқ ва андин санга озор йўқ. *Маҳбубул-қулуб*, 170;
Бурудат шиддатидин ҳавос идрокдин нокор ва кеча бўлғай. *Муншаот*, XIII-93;
≈ **бўл-** — ишдан чиқмоқ, яроқсиз бўлмоқ:
Борининг пайкари нокор бўлғай,
Қаро туфроғ ила ҳамвор бўлғай. *Фарҳод ва Ширин*, 72.

**НОЛ** — 1. қамиш қалам ичидаги ингичка томир:
Ишқ аро гоҳи бўлубмен зор мўянгдин чу мўй,
Фурқат ичра гоҳ нолангдин нечукким нолмен.
*Хазойинул-маоний*, IVб-478;
Чекарда ғам тоғин ҳолинг нечукдур,
Бу юкдин жисми чун нолинг нечукдур?
*Фарҳод ва Ширин*, 172;
≈ **ўл-** — заиф, кучсиз бўлмоқ:
Бас риёзатдин ҳилол ўлмиш эди,
Жисми ул янглиғки нол ўлмиш эди. *Лисонут-тайр*, 129-4.

**НОЛА** — йиғи, зорланиш:
Ишқ аро гоҳи бўлубмен зор мўянгдин чу мўй,
Фурқат ичра гоҳ нолангдин нечукким нолмен.
*Хазойинул-маоний*, IVб-478;
Чун тонг қуши нола ёд қилди,
Ошиқ дағи хайрбод қилди. *Лайли ва Мажнун*, 86;
≈ **у зор** — йиғи ва баланд овоз билан нола қилиш; қаттиқ йиғи ва зорланиш:
Токим, назаримда шаҳсуворим йўқтур,
Ҳижронида жуз нолау зорим йўқтур. *Муншаот*, XIII-110;
≈ **чек-//қил-** — фиғон қилмоқ, нола чекмоқ, оҳу воҳ қилмоқ, йиғламоқ:
Дедим бу шиддатда нола чекмай,
Нетайки, беихтиёр бўлдум. *Мезонул-авзон*, XIV-175;
Яролиғ сайд янглиғ нола қилди,
Бу янглиғ нола чун қилди — йиқилди.
*Фарҳод ва Ширин*, 89;
≈ **туз-** — йиғи, оҳу-фиғон чекмоқ;
Анга тегру ким тонг қуши нола тузди.
*Маҳбубул-қулуб*, 69.

**НОЛАКАШ** — фиғон қилувчи, нола қилувчи:
Рагзан ўлуб мутриби ҳажжомваш,
Раглар аро қон йўқидин нолакаш.
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 62.

**НОЛАФИГАН** — нолаи фиғон қилиш, навҳа қилиш:
Титрагай чарх айлабон шеван,
Бир булутдекки бўлса нолафиган.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 924.

**НОЛИШ** — нола, оҳ, фарёд:
Кўз юмуб очқунча сол ўйғанмас уйқуға мени,
Нолишимдин ҳажр шоми ҳар замон сесканмагил.
*Хазойинул-маоний*, IIа-208.

**НОЛОН** — нола қилувчи, фиғон қилувчи:
Бода шўхидин агар нолон бўлубмен айб эмас,
Ким эрур кўнглумни олган шўхи нодом ичкучи.
*Хазойинул-маоний*, IIб-651.

**НОМ** — обрў, эътибор, шуҳрат, номус:
Бағоят мушкил иш эрмиш, бағоят
Ки ошиқ нангу ном этгай риоят. *Фарҳод ва Ширин*, 175;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **у нишон** — хабар, дарак; вужуд:
Бўлмаса ному нишоним, айб қилмангким, фироқ
Рўзгор авроқида ному нишоним ўртади.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-333.

**НОМА** — 1. нома, хат, мактуб:
Халил Хожа Алиға нома йибардим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-102;
Не лутф эдики мени нома бирла ёд эттинг,
Не нома эрдики маҳзун кўнгулни шод эттинг.
*Муншаот,* XIII-116;

2. дастур, ҳужжат:
Қарамин иста, Навоийки, киши тоат этиб,
Нома маълум эмас, сўл қўлидиндур ё ўнг.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-381;

≈ **и аъмол** — амаллар дафтари:
Саҳву тақсирин карамдин афв қил,
Номаи аъмолидин маҳв айлагил. *Лисонут-тайр,* 192-8;

≈ **и гавҳарнигор** — чуқур маъноли сўзлар билан безалган нома:
...бу номани гавҳарнигор қилибдурур ва ул кимсаким бу номаи гавҳарнигор дурлари анинг хомаи дурборидин сочилибдурур. *Назмул-жавоҳир,* 19;

≈ **и марг** — ўлим элчиси:
Ҳар барги шажарға номаи марг,
Нуқталари янглиғ айрилиб барг. *Лайли ва Мажнун,* 92*а*21;

≈ **си қаро бўл-** — бадном, гуноҳкор бўлмоқ:
Не суд бўлса амал номаси қаро гар худ,
Отинг нишон уза Жамшид ё Қубод эттинг.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-371;

≈ **ни қаро қил-** — бадном қилмоқ; гуноҳ қилмоқ:
Ё раб, чекибон кўп рақам, журму гуноҳ
Номамни қаро қилдиму, умримни табоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-772;

≈ **ға мидод эт-** — сиёҳи қилмоқ:
Ўқурда оқди ёшим ихтиёрсиз, гўё
Ки ҳажр дудасидин номаға мидод эттинг.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-371.

**НОМАБАР** — хат ташувчи:
Номабар қуш ёрдин келгач, ўлармен шавқдин,
Жон чекарга гўйи тирноғини қуллоб айламиш.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-269;
Айлади Симурғни ул номвар,
Ул кабутардекки бўлғай номабар. *Лисонут-тайр,* 65-17.

**НОМАВАР** — иқтидорли, ишончли, етук:
Таносуб била ақл номавари,
Деди отини «Садди Искандарий».
*Садди Искандарий,* 323*а*20.

**НОМАВЖУД** — пайдо бўлмаган, йўқ:
Олам аҳлида одамийлиқ номавжуд.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-52;
Ҳиммати назариға мосиваллоҳ номавжуд,
Балки вужуди мутлақдин ўзга барча нобуд.
*Маҳбубул-қулуб,* 62-63.

**НОМАВЗУН** — келишмаган, узун-қисқа, ярашмаган:
Сарвни нетсун Навоий бор эканда қоматинг,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бўлса мавзун, боқмағай табъ аҳли номавзун сари.
*Хазойинул-маоний,* IVб-349.

**НОМАВЗУНЛУҒ** — баланд-пастлик, сохталик, нотекислик; вазнга тушмаганлик:

Бири: Мавлононинг бир байтда бурунқи мисраида номавзунлуғи ва иккинчида айтғаниким, бир маснавий байтида мундоқ фоҳиш ғалатлар қилса.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-20.

**НОМАОРО** — нома безовчи, хушхат:

Бу сўзни нуктагўйи номаоро,
Бу янглиғ айлади ҳангомаоро. *Фарҳод ва Ширин,* 58.

**НОМАРБУТ** — боғланмаган, алоқаси йўқ, қовушмаган:

Қишики зоҳири ошуфтадур замириға боқ,
Басоки маъни эрур поку лафз номарбут.
*Хазойинул-маоний,* IIб-284.

**НОМАРДЛИҚ//НОМАРДЛИҒ** — одамгарчилиги йўқлик, нокаслик; пасткашлик:

Эрки бир ердин яна бир ерга қочқай,
Номардлиқ туфроғин йигитлик бошиға сочқай.
*Маҳбубул-қулуб,* 53;

≈ **қил-** — номардлик, пасткашлик қилмоқ:

Не бир ёреки, васлим саъйиға номардлиғ қилса,
Не бир розеки, ҳажрим ранжида ҳамдардлиғ қилса.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-569.

**НОМАРЪИЙ** — 1. кўринмаган; диққат қилинмаган, риоя қилинмаган:

Мирзонинг ҳукми ижросида саъй қилиб, ул давлат маслаҳатининг дақойиқидин ҳеч вақт номаръий қўймангиз.
*Муншаот,* XIII-101;

Ва раёсат шарти номаръий қолмади.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226.

**НОМАСИЁҲ** — гуноҳкор:

...туз йўлға раҳнамойлиқ қилмоқ учун ва залолат кудуратида қолған номасиёҳлар илайига иноят машъалин ёрутуб... *Вақфия,* 715.

**НОМАСМУЪ** — эшитилмаган:

...шояд ул жамоат ҳар навъ номасмуъ узр била ул давлатдин маҳрум ва бу саодатдин бебаҳра қолмағайлар.
*Вақфия,* XIII-172.

**НОМАТБУЪ** — ёқимсиз, номувофиқ:

Баъзи номатбуъ тартиб била адо қилинур.
*Мезонул-авзон,* XIV-153.

**НОМАФҲУМ** — фаҳмланмайдиган, тушуниб бўлмайдиган:

Ё раб, ул ой ҳуснин, эл фаҳмиға номафҳум қил,
Бўйла мавжуд этмасанг аввал мени маъдум қил.
*Хазойинул-маоний,* Iб-399.

**НОМАШРУЪ** — шариатдан ташқари; шариатга хилоф:

...ва шайх ва ҳуффоз ва сойир амаласидин номашруъ амре содир бўлса икки қатлағача шаръан ҳар муоҳазаға муставжиб бўлсалар, анга кўра таъзир ва эҳтисоб қилсунлар. *Вақфия,* XIII-179;

Жамиъи аъзоға ўз қилур феълларидин рўза буюрғайлар: Кўзга номашруъ нимага боқардин ва қулоққа номашруъ ун эшитурдин... *Насойимул-муҳаббат,* XV-70.

**НОМАЪДУД** — сонсиз-саноқсиз, кўп:

Дема ҳар дардингға айлай бир даво, қўйким ўлай,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ким малул ўлғунгдурур бу дарди номаъдуд ила.
*Хазойинул-маоний,* Іб-556.

**НОМАЪЛУМ** — маълум эмас, номаълум:
Бу навъ фано ва истиғроқ ва ҳавсала башар хайлидин, номаълумдурким, кимда бўла олғай.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-84;
Ажал гар сўнгги дам бўлса бу дам коминг Хизир умри,
Бу номаълум мавъидқа бино қўйған зиҳи ғофил.
*Хазойинул-маоний,* IIб-377.

**НОМАЪЛУМЛУҚ** — белгисизлик, тайинсизлик:
Жонни куйдурмак бўлуб маҳрумлуқ,
Васлининг миоди номаълумлуқ. *Лисонут-тайр,* 151-5.

**НОМАЪҚУЛ** — маъқул эмас, номақбул:
Телба рози гарчи номаъқул эди,
Чун муҳаббатдин эди мақбул эди. *Лисонут-тайр,* 137-9.

**НОМАҚДУР** — 1. куч етмайдиган, эплай олмайдиган:
Буларни зоеъ қилмоқ бандаға номақдур эрди ва тартибиға ҳам ҳукм била маъмур. *Муншаот,* XIII-118;
2. чексиз, ўлчовсиз, миқдордан ташқари:
Лабингға жон фидоким, қилди жонни
Бу оқшом асру номақдур маҳзуз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-289;
Оз саҳвға кўп итоб қилур эрди, жузвий гунаҳға номақдур сиёсат кўргузур эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-212.

**НОМАҚТУЛ** — ўлдирилмаган, ўлмаган:
Ва деви лаин тахт устида номақтул ва номашруъ ҳукмлар қилур эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-230.

**НОМАҲРАМ** — маҳрам эмас, ёт, бегона:
Булбул ўлди гул ҳарими хирманининг маҳрами,
Гулъузорим кўйида мен телба номаҳрам ҳануз.
*Хазойинул-маоний,* Іб-224.

**НОМАҲСУР** — чегарасиз, чексиз:
Муқобалада номаҳсур зулм ва тааддиларин кўрубдур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-47.

**НОМАҲФУЗЛУҒ** — сақлай олмаслик, яширолмаслик:
Аёллари номаҳфузлуғидин ожиз бўлуб, иттифоқ қилиб, Қубодни тутуб банд қилдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-223.

**НОМВАР** — ном чиқарган, машҳур:
Айлади Симурғни ул номвар,
Ул кабутардекки бўлғай номабар. *Лисонут-тайр,* 65-17.

**НОМДОР** — машҳур, донгдор:
Ёна арз этти Тазарви гулъузор,
К-эй ҳидоят шевасида номдор. *Лисонут-тайр,* 48-15.

**НОМДОРЛИҚ** — машҳурлик, номдорлик:
...ишқ сипеҳри авжидин номдорлиқ насиб бўлмоқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 34 сарл.

**НОМЖЎЙ** — шуҳратпараст:
Ки чун бўлди Искандари номжўй,
Қиш ул турфа марз ичра оромжўй.
*Садди Искандарий,* 285б4.

**НОМЗАД** — 1. унашилган:
Ул ойки асири беададдур,
Бу лаҳза бировга номзаддур.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 762;



www.ziyouz.com kutubxonasi

2. олдиндан белгиланган, мўлжалланган:
Ҳамул хайлдин шоҳи олий хирад,
Қилиб ҳар бирин бир сари номзад.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1611.

**НОМЕҲРИБОН** — меҳрсиз, раҳмсиз; шафқатсиз:
Бўлғуча номеҳрибоним фурқатида меҳрибон,
Меҳрибонлиғ айлабон номеҳрибонимни тиланг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-356.

**НОМЕҲРИБОНЛИҚ** — меҳрсизлик, раҳмсизлик:
Манга номеҳрибонлиқ бирла ул бут қасди дин қилди,
Бари элни бути номеҳрибондин асрағил, ё раб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-53.

**НОМИЙ** — шуҳратли, донгдор, номли:
...аларнинг номий отлари ва кpropромий сифотлари замон саҳойифидин ва даврон сафойимидин маҳв бўлмасун.
*Мажолисун-нафоис,* 2.

**НОМИҚДОР** — чексиз, чегарасиз:
Шавқлари номиқдор ишқ ҳужуми ғалаботидин, анбиёйи мурсалин еткандин назарларин мақсуддин олмай.
*Маҳбубул-қулуб,* 97-98.

**НОМУБОРАК** — касофат, ифлос, нопок:
Эй Муборакнинг номуборак ўғли, уёт санга бу авқотингдин. *Насойимул-муҳаббат,* XV-75;
Эй Муборакнинг номуборак ўғли ва эй тенгрининг қочқан ва беадаб қули. *Маҳбубул-қулуб,* 66.

**НОМУВОФИҚ** — ёқимсиз, мўътадил эмас:
Ногаҳон эсти номувофиқ ел,
Воқиф ўлғунча кемалардаги эл. *Сабъаи сайёр,* 145-23.

**НОМУКАРРАР** — такрорланмайдиган, ранг-баранг:
Етти гунбадда номукаррар лавн,
Лутф аро ўзга навъ ўлуб ҳар лавн. *Сабъаи сайёр,* 28-24.

**НОМУЛОЙИМ** — номувофиқ; тўғри келмаган, ўринсиз; дағал, қўпол:
Ваҳ, ул не хўблуқтур ким қаҳр чоғи сурса,
Юз ҳарфи номулойим, андин келур мулойим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-399.

**НОМУЛОЙИМЛИҚ** — ёқимсизлик, дағаллик:
Мавлоно Абдуллоҳ... баъзи ҳолатида агар бирор нима номулойимлиқ бор эрди. *Мажолисун-нафоис,* 93.

**НОМУМКИН** — мумкин эмас:
Мажлисиға гирифтор бўлғаннинг қутулмоғи номумкин.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-47.

**НОМУНОСИБ** — муносиб бўлмаган, ўринсиз; муносиб эмас.
Ул оғиз оллидаким ҳар лаълидур оби ҳаёт,
Номуносибдур демак сўз ғунчаи серобдин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-488;
...кичиги хасм уйига бормоқ номуносибдир.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**НОМУРОД** — ноумид, мақсадсиз; орзу-истакка етмаган, бенасиб, бебаҳра:
Навкарсиз номуродларни муҳофазат қилиб...
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-80;
Паҳлавони номурод умрин анинг тарбиятига сарф қилди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-93;
≈ **и сўгвор эр-** — бахтсиз, умидсиз, ғамгин бўлмоқ:
...аммо соҳиб мотам бу номуроди сўгвор эрдим ва сойир



www.ziyouz.com kutubxonasi

авлоди одамға азо воқеъ бўлди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-7.

**НОМУРОДЛИҚ//НОМУРОДЛИҒ** — орзуга етолмаслик, бебаҳралик, маҳрумлик:

Мавлоно Бақоий... онаси ризоси учун бовужуди адами иститоат ва номуродлиқ ҳаж сафарин ихтиёр қилиб онасини элтти. *Мажолисун-нафоис,* 185;

Даврон базмида ким бир мурод жоми ичтиким, сўнгра юз номуродлиғ хунobi сумурмади. *Муншаот,* XIII-150.

**НОМУРОДШЕВА** — фақир табиат, руҳий тушкунликка берилган:

Мавлоно Ашраф — дарвешваш ва номуродшева киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 13.

**НОМУС** — ор-номус; обрў; иззат-нафс; уят:

Фароғати тилар эрсанг, кўп оғзи хиштини ол,
Ушат бу хишт била зуҳд нангу номусин.

*Хазойинул-маоний,* IVб-460;

Аъоди таъну афсусинму айтай,
Эранлик нангу номусинму айтай. *Фарҳод ва Ширин,* 32.

**НОМУСЛАН-** — номус, ор қилмоқ:

Қайсар ўз қизин ақдиға киюруб ўғли мутаваллид бўлғандин сўнгра Дароб ўғлидур демакка номусланиб, ўз ўғлумдур деб Искандарни ўғулчилай асраб, валиаҳд қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-200.

**НОМУСЛИҚ** — иффатли, ориятли:

Паҳлавон номуслиқ ва ғайратлиқ жигархор киши эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-93.

**НОМУСУЛМОН** — мусулмон эмас, ғайридин; динсиз:

Эй мусулмонлар, ажаб йўқ кофиру маст ўлмоғум,
Чунки ислом аҳлини ул номусулмон тонимас.

*Хазойинул-маоний,* IVб-233.

**НОМУСУЛМОНЛИҚ** — мусулмон эмаслик, динсизлик:

Кофири ишқ ўлмоқ эрмиш фош қилмоқ сирри ишқ,
Номусулмонлиқни кўнглумга мусаллам айладим.

*Хазойинул-маоний,* IIа-227.

**НОМУТАНОҲИЙ** — чексиз, чегарасиз, битмас-туганмас, ниҳоятсиз:

Яна қойили маснавийи маънавий, ғаввоси баҳри яқин Мавлоно Жалолиддин, яъни Мавлавий Румийдурки, мақсадлари назмдин асрори илоҳий адоси ва маърифати номутаноҳий имлосидин ўзга йўқтур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-20.

**НОН** — нон:

Малик матбаҳидин уч хонда нон бошим устида кўрдум ва осмондин қушлар бошимға қўнуб, ул нонларни едилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202;

...нафис ажносни аяб чопон киймаса, лазиз ағзияни исиркаб нон емаса... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-27;

≈ **и базл синдур-** — саховат қилмоқ:

Ҳалиллуллоҳосо очиб хони базл,
Қамар қурсидек синдуруб нони базл.

*Садди Искандарий,* 294б13.

**НОНВОЙ** — новвой:

Ошпаз ва нонвойдин ош ва нон тилаб ер эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 19.

**НОПАДИД** — кўринмайдиган, кўринмас, махфий, ғойиб:

Алардек яна юз минг ўлса падид,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ҳам алардек ўлғусидур нопадид.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-207.

**НОПАДИДОР** — кўринмайдиган, сезилмайдиган; ≈ **айла-** — кўринмайдиган, сезилмайдиган қилмоқ:

Асрамоғдин маркабим ор айладинг,
Тийра тунда нопадидор айладинг. *Лисонут-тайр,* 136-9;

≈ **бўл-** — кўринмайдиган, сезилмайдиган бўлмоқ:

Ва озким пойдор бўлгай кўбдин яхшироқки нопадидор бўлғай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-239.

**НОПАЙДО** — 1. кўринмайдиган; йўқ, ғойиб:

Телба кўнглум ҳолини билмак таманно айладим,
Йиллар эрмишким, жунун даштида нопайдо эмиш.

*Хазойинул-маоний,* IIIа145;

2. амалга ошмаган, рўёбга чиқмаган:

Гарчи нопайдо эрур мақсуд армон қолмасун,
Хосу ом ичра қила олғунча боре кўзлоли.

*Хазойинул-маоний,* Iа-407;

≈ **бўл-** — йўқолмоқ:

Айлади барчасин Ахийға адо,
Ким яна ҳуши бўлди нопайдо. *Сабъаи сайёр,* 95-26.

**НОПАЙДОЛИҒ** — йўқлик, ғойиблик; амалга ошмаганлик:

Ул паридин айру бас девоналиғдин девмен,
Заъфу қовмоғлиғ эмас кўйида нопайдолиғим.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-243.

**НОПАРВО** — бепарво, қайрилиб қарамовчи:

Улки бизни зору они асру зебо айламиш,
Они нопарвоу бизни ношикибо айламиш.

*Хазойинул-маоний,* IVб-248.

**НОПИСАНД** — номаъқул, ёқимсиз; қабул қилинмайдиган, назарга илинмайдиган:

Ҳар не кўкдин келса бўл туфроғдек ҳойил магар,
Нописандинг бўлса, манъи гардиши афлок қил.

*Хазойинул-маоний,* IVб-389;

Ва чун махлуқнинг зотида башариятни дохил қилди, башарият муқтазоси била алардин нописанд ишлар вужуд тутти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-66;

≈ **зоҳир бўл-** — ёмон, ёқимсиз (сўз) айтилмоқ:

Тил мунча шараф била нутқнинг олатидур ва ҳам нутқдурки, агар нописанд зоҳир бўлса, тилнинг офатидур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-60.

**НОПИСАНДИДА** — номаъқуллик:

Деди шаҳки, ул нописандида хайл,
Қачонким қилурлар сизинг сори майл.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1563.

**НОПОК** — 1. ифлос, кир, тоза эмас:

Мангаки сафҳаи тоат қародурур, нопок
Юзум киби они оҳим қаро қилубтур чум.

*Хазойинул-маоний,* IVб-737;

2. виждонсиз, пасткаш (киши):

Бабок ҳамдамлиққа ярамас, нопок маҳрамликка ярамас.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-80.

**НОПОКЛИК** — нопоклик, ифлослик:

Рўзгоринг салоҳи фасодқа ёнди ва афъолинг покизалиги нопокликка айланди. *Муншаот,* XIII-155.

**НОР I** — 1. шуъла, ўт, олов:

Нор ила нур ўртада етти тенгиз,
Ҳар бирининг вусъати андозасиз. *Лисонут-тайр,* 181-8;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **и иштиъол** — шуълали ўт.
...ўти калим дарахтининг нори иштиъоли.
*Маҳбубул-қулуб,* 3;
2. дўзах:
Гар Навоий сари маҳшарда назар айламасанг,
Сақару нордек ўлғай анга хулду мофиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-525.

**НОР II** — анор:
Лаъли руммоний тиларсен дам-бадам зийнат учун,
Қатра-қатра бағринг андин нордек қон бўлди тут.
*Хазойинул-маоний,* Iб-89.

**НОРАНЖ** — апельсиннинг бир тури; нордон апельсин; сариғ ранг:
Кўнглума келмас хазони боғ аро норанж хаш,
Ким хазони ҳажр аро бўлди юзум норанжваш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-214;
Фавокиҳ базм аро лимуву норанж,
Беҳи кўргач они яна кўрмай ранж. *Фарҳод ва Ширин,* 51.

**НОРАНЖВАШ** — апельсин рангли:
Кўнглума келмас хазони боғ аро норанж хаш,
Ким хазони ҳажр аро бўлди юзум норанжваш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-214.

**НОРАСО** — нуқсонли:
Ҳам сифатда келди табъим норасо,
Гоҳ фосиқмен, замоне порсо. *Лисонут-тайр,* 104-16.

**НОРВАН** — серсоя, чиройли ва яхши ҳидли дарахт:
Бас гул ила савсани озод ҳам,
Норвану сарв ила шамшод ҳам.
*Ҳайратул-аброр,* 175-27.

**НОРИЗОМАНД** — рози эмас, норози:
Ул андешадин кўнгли хурсанд эди,
Сипоҳ шоҳдин норизоманд эди.
*Садди Искандарий,* 265б15.

**НОРОЗИ** — қарши:
Ва Хурмуз салтанати корхонаси мутазалзил бўлуб, чун аркони давлат андин норози эрдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-227.

**НОРОСТ** — нотўғри, эгри:
Норостқа кўп уёт эрур тузлукдин,
Лек эр кишига нажот эрур тузлукдин.
*Назмул-жавоҳир,* XV-41;
Бировким хилқатин қилди қазо рост,
Қилурлар неча сўз бўлса норост. *Фарҳод ва Ширин,* 191.

**НОРОСТЛИҒ** — нотўғрилик, эгрилик, ҳақиқатсизлик:
Даҳри мухолиф норостлиғи таронасин тузмак ва бенаво ушшоққа андин ижтиноб пардаси кўргузмак.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1172.

**НОС** — одам(лар), инсон; халқ, мардум:
Қайда адо айлагасен бу сипос,
Ким сени деб хайри башар, хайри нос.
*Хайратул-аброр,* 138-9;
Гуруҳи ки ул сойири носдур,
Сенинг ҳукмунга ишлари посдур.
*Садди Искандарий,* 284а6.

**НОСАБУР** — сабрсиз:
Носабур ўлмас кўнгулга етса хуноби фироқ,
На учунким талх май ичгандин ўлмас жом талх.
*Хазойинул-маоний,* Iб-128.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НОСАВОБ** — нотўғри, хато:

Вагар ўзга айтилса сўз носавоб,
Эрур қосиди кордондин жавоб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1367.

**НОСАЗО** — нолойиқ, номуносиб, ножўя:

Мушфиқ носиҳ сўзин эшитмаганнинг сазоси таассуф емакдур ва ўзига носазо демак. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-70.

**НОСАЗОЛИҚ** — нолойиқлик, номуносиблик, ножўялик:

Инсоф ила келди носазолиқ,
Йўқ, йўқки, камоли беҳаёлиқ.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 650.

**НОСИПОС** — шукр қилмайдиган; ношукур:

Ҳақ таоло неъматлариға носипос хулқ яхшилиғлариға ҳақ ношинос. *Маҳбубул-қулуб,* 57.

**НОСИР** — қувватлантирувчи, ёрдам берувчи:

Ул тўрт динға келди носир,
Бу руҳ тани учун аносир. *Лайли ва Мажнун,* 54б9.

**НОСИХ** — бекор қилувчи; бирор ҳукмни амалдан қолдирувчи:

Салоти хамсани адёнға айладинг носих,
Бу панжа бирла малакнинг юзига урдинг кож.

*Хазойинул-маоний,* IIб-96;

Комиле бўлғай шаръ қонуниға росих ва барча мубтадиълар бидъатиға носих. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-17.

**НОСИҲ** — насиҳат қилувчи, насиҳатгўй:

Ул париваш ишқидин, носиҳ, мени манъ этмаким,
Телбалик вақтию ошиқлиқ замонидур манга.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-21;

Мушфиқ носиҳ сўзин эшитмаганнинг сазоси таассуф емакдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-70;

≈ **и талхгуфтор** — сўзи аччиғ:

Носиҳи талхгуфтордек табъ андин озурда валекин зимнида мақсуд ҳосил. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-37.

**НОСОЗ** — ноқулай, ёмон:

Ошкор ва кўп ичмаги носоз.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-67.

**НОСОЗЛИҒ** — нобоплик, номувофиқлик:

Қачон носозлиғ айлаб ирода,
Бузуб бир сўз била юз хонавода. *Фарҳод ва Ширин,* 185.

**НОСУФТА** — айбсиз, нуқсонсиз; бутун:

Ва иносни зукурдин айирди ва дурж ичинда дедиким ёқути носуфтадур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-228.

**НОТАВОН** — заиф, қувватсиз, қудратсиз; ожиз:

Туштум мени нотавон ароға,
Юз ранжу балоу ибтилоға. *Вақфия,* XIII-164;
Мендин сени нотавонға етти,
Кўнглунг аламимда жонға етти. *Лайли ва Мажнун,* 91а2;

2. бетоқат, нотинч:

Мунда мен анда нотавон кўнглум,
Мунда мен зору анда қон кўнглум. *Сабъаи сайёр,* 68-23;

≈ **и беиститоат** — кучсиз, бемадор, қўлидан ҳеч иш келмайдиган:

Бу бесомони кам бизоат ва бу нотавони беиститоат бу алтоф муқобаласида не дея олғаймен.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 18;

≈ **и савдо** — ишқ дардманди; мубтало:

Ҳар телбаки нотавони савдо,
Ул кеча анга жаҳони савдо. *Лайли ва Мажнун,* 69а-14;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **бўл-** — ўзлигин йўқотмоқ; ожиз бўлмоқ:
Қиши мендек озурда жон бўлмасун,
Фироқ илгида нотавон бўлмасун.
*Садди Искандарий*, 304*б*8;
≈ **айла-** — бесаранжом, нотинч қилмоқ:
Элни алхони нотавон айлаб,
Нотавонларға қасди жон айлаб: *Сабъаи сайёр*, 173-6.

**НОТАВОНЛИҚ//НОТАВОНЛИҒ** — бемажоллик, кучсизлик, заифлик, бетоблик:
Неча изҳори ажзу нотавонлиқ,
Гумон қилдинг бу ишни нуктадонлиқ. *Вақфия*, XIII-165;
Танға қариликда нотавонлиғ етти.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-77;
Гар ул оламда ҳақ фазл этмасау адл ила сўрса,
Анга бас бўлди зойиъ мунча чеккан нотавонлиғлар.•
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-736.

**НОТАВОНО** — қудратсиз; кучсиз:
Бу ишга керактур тавоно киши,
Эмас мен киби нотавоно иши.
*Садди Искандарий*, 251*а*16.

**НОТАМОМ** — етилмаган, нокомил:
Шўҳқа еткурди Исодин паём,
К-эй вафо бобида хому нотамом. *Лисонут-тайр*, 90-10.

**НОТАНУМАНД** — нотавон:
Ки йўл ранжидин нотануманд эдим,
Тинарға басе орзуманд эдим.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1222.

**НОТИҚ** — сўзловчи, нутқ айтувчи; гапирувчи:
Тилинг ҳамиша ладунний улумиға нотиқ,
Мудом кўнглунг илоҳий румузидин огоҳ.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-539;
Шайх деди: Эй ўғул, бу сутунни бу замон ҳақ таоло нотиқ қилиб эрдики, мендин бу воқеа саволин қилди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-112,

**НОТИҚА** — 1. сўзловчи аёл:
Не нутқ ила не адо топти руҳбахш лабинг,
Ки руҳи нотиқа ожиздурур адосинда.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-316;
2. сўзлаш, гапириш қобилияти:
Сафҳасидин нотиқа кулгу аро,
Тўти ушул навъки кўзгу аро. *Ҳайратул-аброр*, 133-28.

**НОФА** — киндик; мушк оҳусининг киндиги:
Хушроқ эрур шаҳд кадудин йироқ,
Мушк агар нофаси йўқ яхшироқ. *Ҳайратул-аброр*, 129-6;
Кўзунг Хўтан кийгидур, юз узра холларинг
Магарки нофасидин мушк сочти ул оҳу.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-538;
≈ **и Чин** — Чин мушки:
Кўнгул зулфунг ғамидин тоза-тоза доғ ила гўё,
Ки нисфи қону нисфи мушк бўлган нофаи Чиндур.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-184.

**НОФАРЖОМ** — охири яхши тугамаган, натижасиз; бефойда; беоқибат:
Маст чок айлаб яқо, йиғлаб замон бедодидин,
Бир қадаҳ майға сотиб даврони нофаржомни.
*Хазойинул-маоний*, II*б*-348;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қовубон сиз хайли нофаржомни,
Лавсунгиздин холи айлаб томни. *Лисонут-тайр,* 46-7.

**НОФАРЖОМЛИҒ** — нотинчлик, паришонлик:

...кўнгулга нофармонлиғидин мутағаййир бўлмоқдур ва руҳға нофаржомлиғидин мутанаффир бўлмоқдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 64.

**НОФАРМОН** — 1. итоатсиз, фармонга бўйсунмайдиган:

Асру нофармондур ул гулким, либосидур бинафш,
Гарчи гулрухлар эрур бори онинг фармонида .
*Хазойинул-маоний,* IIIб-530;

2. қизғиш:

Кўкортиб анда кўк армон гули кўп,
Кўкарган балки нофармон гули кўп.
*Фарҳод ва Ширин,* 89.

**НОФАРМОНЛИҒ** — бўйсунмаслик, итоатсизлик:

Маъмурлар нофармонлиғидин рўзгори қатиғ ва маҳкумлар бесомонлиғидин тириклиги ачиғ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-77.

**НОФИЗ** — нуфузли, таъсирли:

Сўзи нофиз эрди дағи йўл йироқ,
Керак эрди бир-икки йиллиқ яроқ.
*Садди Искандарий,* 268б16;

Дайр пири бандасидурменки нофиз ҳукм ила
Айламиш юз минг жуҳуду габр ила тарсони забт.
*Хазойинул-маоний,* Iб-300.

**НОФИЛА** — мажбурий бўлмаган иш; ўз хоҳиши билан ўқиладиган намоз:

...шайхул-ислом дебтурки, минг ракъат нофила гузорлар эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-69.

**НОФИЪ** — фойдали, нафли; фойда етказувчи:

Луқмоннинг ғариб ҳолоти ва нофиъ мақолоти кўптур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-232.

**НОХАЛАФ** — отага ўхшамаган:

≈ **ўғил** — ота ўрнини босмаган ўғил, ота норози ўғил, безори ўғил:

Етар азоб қариб, нохалаф ўғиллардин,
Нечаки тутсам ўзимни ато йигитларга.
*Хазойинул-маоний,* IIб-34.

**НОХИРАДМАНД** — ақлсиз, нодон, аҳмоқ:

Ёлғон сўз жуз назмда нописанд ва анинг қойили нохирадманд. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-63.

**НОХИРАДМАНДЛИҚ** — ақлсизлик, бефаҳмлик:

Хирадмандлиғ келди хурсандлиқ,
Қулайсиз тамаъ нохирадмандлиқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1305.

**НОХОҲ** — майлсиз, хоҳишсиз, иродасиз:

Шайх хоҳию нохоҳи ҳукм қилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-94.

**НОХУЖАСТА** — кўнгилли эмас, нобоп:

Бир тараф анча дарди жон коҳи,
Бир тараф нохужаста ҳамроҳи. *Сабъаи сайёр,* 166-19.

**НОХУШ** — ёмон, ёқимсиз; хуш келмайдиган:

...замима феълки, ёмондур, гўё икки нохуш тавъамондур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-37;

**нохуш афъол** — ярамас қилиқлар:

Недин бас қилиб тарки ройи савоб,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қилур нохуш афъолни иртикоб.

*Садди Искандарий,* 266*а*6;

≈ **кел-** — ёқмаслик, ёмон кўринмоқ:

Чун анга нохуш келур, базмида отим тутмангиз,
Кимки отим билса ҳам ул базм аро ёвутмангиз.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-115;

Муборак хотирлариға бу иш хейли нохуш келмаган эрмиш. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-19.

**НОХУШЛИҒ** — нотинчлик:

Ел киби савурмоғу нохушлиғи,
Ўт киби куйдурмагу саркашлиғи. *Хайратул-аброр,* 127-23.

**НОХУШЛУҚ** — ёқимсизлик, кайфи йўқлик, таъби хиралик:

Юз йилда агар бир ўлса пайдо хушлуқ,
Омодадурур ёнида юз нохушлуқ.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-491.

**НОХУШНУД** — ёқимсиз, ёмон, хафа, ношод:

Ул демиш бўлғайки, нохушнуд мардакдурки, ҳарне анинг иликиға тушубтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-168.

**НОЧАХ** — кичик найза:

Магар шаҳ ашҳаби оллинда пайк бўлди сипеҳр,
Ки қилмиш ўн кечалик ойни эгнида ночах.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-126.

**НОЧОР** — ноилож:

Тортасен исён юкин, хам қил қадинг тоатқаким,
Юк оғир бўлса, рукуъ ул дам бўлур ночор анга.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-8;

Ҳам охир зарбдин қўл бўлса нокор,
Тутулмоғлиқ керак ул лаҳза ночор. *Фарҳод ва Ширин,* 91.

**НОШАРЪ** — шариатдан ташқари; нотўғри:

Аввалки эрур котиби дорул-қазо,
Иш анга ношаръға бермак ризо. *Ҳайратул-аброр,* 132-4.

**НОШИКЕБ//НОШИКЕБО** — бесабр, бетоқат, сабрсиз, беқарор:

...гулистон ҳавоси ношикебларидин бири андалиби девона.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-42;

Кеча асру музтар эрдим, ваҳки, шайдомен букун,
Тун худ ўтти, лек онсиз ношикебомен букун.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-498;

Келгил, эй рухсори зебо,
Ким бўлурмен ношикебо. *Мезонул-авзон,* XIV-164.

**НОШИНОС** — таниқсиз, бўйнига олмайдиган; бехабар:

Ҳақ таоло неъматлариға носипос, хулқ яхшилиғлариға ҳақ ношинос. *Маҳбубул-қулуб,* 57.

**НОШОД** — ғамгин, хафа:

Борур эди барча йўл аро шод,
Мажнун қолибон уй ичра ношод.

*Лайли ва Мажнун,* 84*а*11;

Шоҳ боқиб кўрди чу ношод ани,
Лутф этибон айлади озод ани. *Ҳайратул-аброр,* 200-6;

≈ **и таъзиятшиор** — ғамгин, қайғули таъзият:

...аммо соҳиб мотам бу номуроди сўгвор эрдим ва сойир авлоди одамға азо воқеъ бўлди ва лекин соҳибазо бу ношоди таъзиятшиор эрдим.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-7;

≈ **айла-//қил-** — хафа қилмоқ; қайғуга солмоқ:

Бўлмади ношод охир дам гунаҳ бўлғай дебон,
Бегунаҳ аҳбобни мундоқки ношод айлади.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-339;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Паривашни ул хабар ношод қилди.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-43.

**НОШОЙИСТ//НОШОЙИСТА** — нолойиқ, ёмон, номуносиб:

Ул ношойист ишларни тарк қилди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-160;

Шеруяға айттиларким, ул мундоқ ношойист ишлар қилибтур. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-231;

Дағи қилған-қилмаған ношойиста ишдин тенгри таоло ҳазратида тавба қилилғай. *Муншаот,* XIII-150.

**НОШУКР** — ношукр:

Эйки гоҳ-гоҳи кўрарсиз они, ношукр ўлмангиз,
Вой, ул маҳзунки ёд этмак била хурсандидур.

*Хазойинул-маоний,* IVб-148.

**НОШУКУФТ** — очилмаган:

Жаҳон боғидин гулбун ўлса нуҳуфт,
Тару тоза бўлсун гули ношукуфт.

*Садди Искандарий,* 266б14.

**НОЭЪТИМОДЛИҒ** — ишончсизлик:

Ишлари ноэътимодлиғ ва нопоклик, варзишлари бемурувватлиғ ва бебоклик. *Маҳбубул-қулуб,* 48.

**НОҚА** — урғочи туя:

Топти Мажнун ноқаси Лайли фиғонидин ҳаде,
Мумкин эрмас пўядин таскини онинг, эй араб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-51;

Ва ватади мафруқ, ва ул лафзедур: бурунқи ва сўнгқи ҳарфи мутаҳаррик ва ўртанчи ҳарфи сокин, андоқким, хома ва нома ва ноқа ва фоқа.

*Мезонул-авзон,,* XIV-138.

**НОҚИЛ** — нақл қилувчи, ривоят қилувчи, ҳикоя айтувчи:

...ҳавола нома ноқилининг дуосиға қилилди, вассалом.

*Муншаот,* XIII-109;

Чун ғараз сўздин эрур маъни анга,
Ноқил ўлса хоҳ хотун, хоҳ эр.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-401.

**НОҚИС** — етук бўлмаган, нуқсонли:

...ҳар ойинаким ноқислар такмилиға умматининг комил ва олимларини маъмур этти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-67;

Комиллар — аҳли ҳаё ва ноқислар — беҳаё.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-53;

≈ **и важаб** — камбағал, қашшоқ:

Аммо бу тоифани ҳақ таоло ноқиси важаб яратибдур.

*Маҳбубул-қулуб,* 56.

**НОҚИСВАШ** — телбаларга ўхшаш, девонасифат:

Гар ўзин комил дегай ноқисваше,
Хушлуқ ўзга собит этгай нохуше. *Лисонут-тайр,* 140-9.

**НОҚОБИЛ** — лаёқатсиз, беақл, асов; қобилиятсиз:

Қобилға тарбият қилмамоқ зулмдур ва ноқобилга тарбият ҳайф. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-71.

**НОҚУС** — катта қўнғироқ:

Арғунун савтию ноқус уни бирла ҳар ён,
Юз муғона амалу қавл ила ғавго эрди.

*Хазойинул-маоний,* IVб-616.

**НОҲАМВОР** — нотекис, баланд-паст, ғадир-будир; ноаҳл, нопок, ғаразли:

...тамаъ аҳлининг ноҳамвор мулоямати ва талаб хайлининг ноҳанжор мулозамати... *Вақфия,* XIII-174;

...ва истиғфор била қилинадурғанидин истеъфо қилғай ва



www.ziyouz.com kutubxonasi

ноҳамвор афъолиға андом бергай.

*Маҳбубул-қулуб,* 64-65;

≈ **равишлиқ** — номувофиқ йўсинли: ёмон хулқли:

Бу китобни нодон ва беандом; таврлиғ ва ноҳамвор равишлиқ элнинг кўпроқ машғуллуқ қилғани хавос аҳлида бадном қилған эрмишким, баъзи ўқумас эрмишлар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-61.

**НОҲАМВОРЛИҚ//НОҲАМВОРЛИҒ** — нотекислик, номуносиблик, номувофиқлик, беўхшовлик:

...ноҳамворлиқ ва беандомлиғи андин кўпрак эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-62;

Қазо илги тилармен ер била ҳамвор қилғайким,
Замон аҳли замондек ғайри ноҳамворлиғ билмас.

*Хазойинул-маоний,* Iб-256.

**НОҲАНЖОР** — ноўрин, қўпол, ноқулай, йўлсиз:

...тамаъ аҳлининг ноҳамвор мулоямати ва талаб хайлининг ноҳанжор мулозамати... *Вақфия,* XIII-174.

**НОҲАҚ** — нотўғри, ҳақсиз:

Ва аввал кишиким, ноҳақ қон қилди Қобил эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190;

Улки юб кетмас қўлидин, баски ноҳақ тўкти қон,
Ваҳ, не ҳожатким хино бирла яна ранг этса каф.

*Хазойинул-маоний,* IIб-309.

**НОҲАҚЛИҒ** — ноҳақлик:

Зоҳир анинг хойини мутлақлиғи,
Ҳақ киби равшан бари ноҳақлиғи.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 170.

**НОҲИД** — ёруғ юлдуз, Зуҳра к .дузи:

Не ахтар, ҳар бири Биржису Ноҳид,
Не Биржису қаю Ноҳид, Хуршид.

*Фарҳод ва Ширин,* 216.

**НОҲИФОЗЛИҚ** — бепардалик, беномуслик, беҳаёлик:

Ҳақ таъло неъматлариға носипос, хулқ яхшилиғлариға ҳақ ношинос, ноҳифозлиқ динлари ноинсофлиқ ойинлари.

*Маҳбубул-қулуб,* 57.

**НОҲИЯТ** — кишвар, мамлакат, вилоят, ўлка:

Ул йўлға убур қилиб, Қифчоқни мақҳур қилиб. Дарбандни олиб, ободон қилиб, яхши кишилар таъйин қилиб, андоқ мазбут қилдиким, ул ноҳиятдин хотири жамъ бўлуб, Мадойинға азм қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-225;

Балх ноҳиятиға бориб, анда ҳалок бўлди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-195;

Олиб Ҳинд ноҳиятин яккалам,
Юруб Чин билодиға чекти алам.

*Садди Искандарий,* 285б15.

**НОҲОЖАТ** — ҳожатсиз, кераксиз:

Ноҳожат эрди суръат анга, мунчаки ошиқ,
Кўзни юмубон очқуча ўткай назаридин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-492.

**НУБУВВАТ** — 1. пайғамбарлик:

...амри била улуҳийят ва нубувват маротибидин сўнгра салтанат мартабасиға тартиб берди. *Вақфия,* 715;

Ва чун ул ҳазрат анбиёнинг хотами эрди ва андин сўнгра нубувват эшиги боғланди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-67;

2. мўъжиза кўрсатувчи, мўъжиза кўрсатиш:

Луқмонки бир қул эрди, ҳикмат ва нубувват била фарқин кўкка еткурди. *Маҳбубул-қулуб,* 117.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**НУДБА** — нола билан йиғлаш:

...навҳалар ва нудбалар кўргуздилар.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101.

**НУЖУМ** — юлдузлар:

Ашжорининг ҳар бири чархи ахзар, ул шажар ва раёҳин ва фавокиҳи нужум ва ахтар. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-30;

Мунажжим, ахтари бахтимни қуйки, оҳимдин
Букун эрур не нужуму не осмон пайдо.

*Хазойинул-маоний,* IIа-25;

≈ **фани** — астрономия; астрология:

Мавлоно Қосим... нужум фанин яхши билур.

*Мажолисун-нафоис,* 152;

≈ **илми** — астрономия фани:

Нужум илмида ғариб аҳкоми бор.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-239.

**НУЗУЛ** — тушиш, қўниш; ≈ **айла-//қил-** — пастга тушмоқ, қўнмоқ:

Жаннатқа қилмасмен нузул, ул кўй аро топсам вусул,
Дўзахни айлармен қабул, аммо йўқ анинг фурқатин.

*Хазойинул-маоний,* Iа-355;

Гар бу таманнони қабул айласа,
Меҳр бузуғ сари нузул айласа. *Ҳайратул-аброр,* 107-25;

Ул дарвеш башошат ва ниёз била илгари келди ва алар чун нузул қилдилар, ул фақирда изтироб асари зоҳир бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-228.

**НУЗҲАТГОҲ** — хурсандлик келтирадиган жой, покиза ўрин:

Ҳақ субҳонаҳу ва таоло алар руҳиға ўз вусул нузҳатгоҳида қиёматқача ором ва... нишоти тамом насиб қилсун.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-186.

**НУКОТ** — нукталар; чуқур, нозик маъноли сўзлар; донишмандона сўзлар:

Яна ҳақиқат аҳлининг сархайл ва сарафрози Хожа Ҳофиз Шерозий нукот ва асроринки, анфоси руҳул-қудсдин нишон айтур... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-121;

Шиори хароши қалам айламак,
Нукот сафҳа узра рақам айламак.

*Садди Искандарий,* 236а18;

Султон сохибқиронким, ул ҳазратнинг нукот ва маорифининг дақойиқи алфозини ва ҳақойиқи маонийсини ҳеч донишварлардин яхшироқ билмади.

*Мажолисун-нафоис,* 135.

**НУКТА** — 1. нозик ва теран маъноли сўз, ибора; ҳазил, мутойиба:

Бу нуктани нас йўқ, тасомуъ билгил,
Ул қавм зиёратин тавозуъ билгил.

*Назмул-жавоҳир,* XV-29;

2. сир, ҳикмат:

Ҳажридин бор эса ранжинг, туну кун бўл мастким,
То манга бу нукта кашф ўлди, яна ойилмадим.

*Хазойинул-маоний,* IVб-416;

≈ **и дилхарош** — кўнгилни тирнайдиган сўз, шавқлантирадиган сўз:

Аён айлабон нуктаи дилхарош,
Дер эрдию кўздин тўкар эрди ёш.

*Садди Искандарий,* 318б20;

≈ **и зоида** — ортиқча сўз:

Скандарга чун етти бу фойда,
Савол этмади нуктаи зоида.

*Садди Искандарий,* 280а20;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ и рангин — ранг-баранг маъноли сўзлар:
Барча ондиндурки, бўлмас барча қуш,
Нуктаи рангину гўёлиққа тўш. *Лисонут-тайр,* 192-13.

**НУКТАГЎЙ** — чуқур маъноли сўзлар айтувчи:
Бу сўзни нуктагўйи нома оро,
Бу янглиғ айлади ҳангома оро. *Фарҳод ва Ширин,* 58;
Сабза бирла гул аро бир чашма су,
Ғулғули ҳайвон суйидин нуктагў. *Лисонут-тайр,* 155-15.

**НУКТАДОН** — гапдон, сўз нозикликларини тушунувчи нозикфаҳм; доно, билимдон:
Тааммул била бехиради нуктадон,
Бу навъ ўлди шаҳ олида нуктадон.
*Садди Искандарий,* 305а7.

**НУКТАДОНЛИҚ** — нозикфаҳмлик, чуқур фикрлилик:
Неча изҳори ажзу нотавонлиқ,
Гумон қилдинг бу ишни нуктадонлиқ. *Вақфия,* XIII-165.

**НУКТАЖЎ** — чуқур маъноли сўзлар ахтарувчи:
Бўлуб ул ҳикмат аҳли барча ҳамроҳ,
Алардин нуктажў шаҳзодаву шоҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 67.

**НУКТАЛИК** — донишманд, билимдон, оқил:
Сени топтим асру бийик нукталик,
Агар бор эса ҳимматинг ҳам бийик.
*Садди Искандарий,* 250б8.

**НУКТАОВАР** — нукта келтирувчи; хабар келтирувчи; ҳикоя айтувчи; билимдон, донишманд:
Кўруб Фарҳод мундоқ нуктаовар,
Ўзи бахтидин этмас эрди бовар. *Фарҳод ва Ширин,* 104;
Ики ҳарф амрин қилиб нуктаовар,
Аён айладинг мунча дилкаш увар.
*Садди Искандарий,* 235б10.

**НУКТАОМЕЗ** — нуктага ўхшаш:
Ҳудҳуд анфосин шакаррез айлади,
Ул шакарни нуктаомез айлади. *Лисонут-тайр,* 23-8.

**НУКТАОРО(Й)** — маъноли сўзлар айтувчи, гўзал сўзловчи:
Йўқ-йўққим, ул саҳифа нуктаоройларининг гадойи ва бу ҳадиқа, чаманпиройларининг дарюзанамойи...
*Назмул-жавоҳир,* 3.

**НУКТАПАЙВАНД** — ҳикоячи, сўзловчи:
Тилаб борини дастури хирадманд,
Иш аҳволидин ўлди нуктапайванд. *Фарҳод ва Ширин,* 41.

**НУКТАПАРВАРД** — чуқур маъноли сўзлар айтувчи:
Такаллумни қилиб чун нуктапарвард,
Бўлуб базм аҳли ақлу ҳушидин фард.
*Фарҳод ва Ширин,* 128.

**НУКТАПАРДОЗ** — чуқур маъноли чиройли сўзлар айтувчи:
...маоний аҳлининг нуктапардози Шайх Муслиҳиддин Саъдий Шерозий... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-20—21.
Ўтдек дам ила тутуб сароғоз,
Ўтқа боқиб ўлди нуктапардоз. *Лайли ва Мажнун,* 66а9.

**НУКТАПАРДОЗЛИҒ** — чуқур маъноли сўзлар айтиш қобилияти:
Ул ҳумоюн табънинг бу навъ диққатсозлиғ ва нуктапардозлиғларини сипеҳр дабири йиллар битиса тамом этмас. *Мажолисун-нафоис,* 256.

**НУКТАРЕЗ** — лутфли сўз тарқатувчи, нозик, чуқур маъноли сўзлар айтувчи:
Скандар қўюб олиға тиғи тез,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қил ул лаҳза тиғи забон нуктарез.

*Садди Искандарий,* 288б1;

Ки чун торттим хомаи мушкбез,
Санинг васфингга айладим нуктарез.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-237.

**НУКТАРОН** — чиройли, маъноли сўзловчи:

Тааммул била беҳиради нуктадон,
Бу навъ ўлди шаҳ олида нуктарон.

*Садди Искандарий,* 305а7.

**НУКТАРОНЛИҒ** — нозик маъноли сўз айтишлик, сўзга киришиш; ≈ **эт-** — (нозик маъноли) сўзга киришмоқ:

Дур киби пок нуктаронлиғ этай,
Шоҳ мадҳида дурфишонлиғ этай.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 922.

**НУКТАСАНЖ** — латофатли гап сўзлаш, синчиклаб-танлаб сўзлайдиган:

Ҳаким ўлди бу навъ чун нуктасанж,
Насиб ўлди ул нуктадин шаҳға ганж.

*Садди Искандарий,* 266а18;

Бўлур эрди панд айтибон нуктасанж,
Нечукким бузуғдин аён бўлса ганж.

*Садди Искандарий,* 321б5.

**НУКТАСАРО** — маъноли сўзлар айтувчи, гўзал сўзловчи:

Чун бу афсона сурди нуктасаро,
Уюди шаҳ насими сандал аро.

*Сабъаи-сайёр,* 170-31.

**НУКТАТИРОЗ** — чиройли сўзловчи, гўзал нутқ эгаси:

...Вал-лайли изо сажо мушки била нуктатироз қилгучи бу ҳадиқаким... *Назмул-жавоҳир,* 4.

**НУКТАФИШОН** — нозик фикрлар айтувчи:

Хомасин қайда қилиб нуктафишон,
Қўйибон мендин ҳам анда нишон.

*Хазойинул-маоний,* IVб-710.

**НУМУ** — ўсиш:

Бирига нуму жилвасидин ҳаёт,
Қади жилвада найшакар, бал набот.

*Садди Искандарий,* 236б5.

**НУН** — араб алифбесида «н» ҳарфининг оти:

«Ҳазф» — фоъилотунда «то» ва «нун» исқотидур...

*Мезонул-авзон,* XIV-140;

**танвин нуни** — араб тилида сўзларнинг ноаниқ ҳолатда охири «ун» шаклида ўқилишига ишорат:

Кўнглума қошинг хаёли бўлди танвин нунидек,
Уйла «нун»ға нуқта бўлди доги пинҳон оқибат.

*Хазойинул-маоний.* IIIб-78.

**НУР** — равшанлик, ёруғлик, зиё:

Неча солса қуёш туфроғ уза нур,
Демак узрини туфроғдин не мақдур. *Муншаот,* XIII-104;
Субҳи содиқ нуридин кўнглига ёруғлик етти.

*Маҳбубул-қулуб,* 66;

≈ **аҳли** — қалби равшан ошиқлар:

Сочи нур аҳлиға зулмат олами,
Аҳли савдонинг саводи аъзами. *Лисонут-тайр,* 70-18;

≈ **и айн** — кўз нури; фарзанд:

Эрур салтанат жисмиға нури айн,
Музаффар Ҳусайн ибни Султон Ҳусайн. *Вақфия,* XIII-142;

≈ **и ҳидоят** — эзгу йўлга кириш чироғи; белгиси, нишонаси:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ришта анга тори иноят бўлуб
Шуъла анга нури ҳидоят бўлуб.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 11.

**НУРАФШОН** — нур сочувчи; нурли:

Юзи нурафшон, сочи зулматфишон,
Нуру зулмат куфру имондин нишон.

*Лисонут-тайр,* 70-16.

**НУРБАХШ** — нурли, нур сочувчи;

Шаҳаншоҳ чун сурди оламға рахш,
Қуёшдек эдию, даҳр уза нурбахш.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-213;

Тун-кун бўлғил маҳ равишу меҳр хисол,
Даҳр аҳлиға нурбахшу фархундажамол.

*Хазойинул-маоний,* Іб-762.

**НУРЛИҒ** — нурли, равшан:

Ишқ таърифидаким «айн»нинг нурлиғ тоби туфроғни айн қилур. *Лайли ва Мажнун,* 94б9.

**НУРОНИЙ** — нурли, нурланиб турган:

Буроқинг суръатидин хатти нуронийки расм айлаб,
Аён айлаб бу сайринда нубувват аҳлиға минҳож.

*Хазойинул-маоний,* IVб-97.

**НУРПОШ** — нур сочувчи:

Ишқнинг ўтидин ёруқ ойу қуёш,
Ким бўлуб тун-кун алардин нурпош.

*Лисонут-тайр,* 198-15.

**НУРСИЗ** — нурсиз:

Сўзким дард чошнисидин ҳарорати бўлмағай ва назмким ишқ ҳароратидин ҳирқати бўлмағай, нурсиз шамъ бил ва сарварсиз жамъ гумон қил. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-43.

**НУРСИЗЛИК** — нурсизлик:

Покрў нисо таърифидаким инсон онсиз холидур ва олудаваш рижолким нурсизликдин дажжоли бемисолдур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-696.

**НУСРАТ** — 1. зафар, ғалаба, ютуқ:

Шопур фатҳ ва нусрат била қайтти.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-210;

2. ёрдам, кўмак, мадад:

Қўюб туфроққа юз, айлаб тазарруъ,
Худойидин қилиб нусрат тавaққуъ. *Фарҳод ва Ширин,* 70;

≈. **карин** — ғалабага эришган:

Дедим аё ғозийи нусрат қарин,
Тиғ ила зарбингга туман офарин.

*Ҳайратул-аброр,* 163-20.

**НУСУС** — далиллар; матнлар:

Навоий англаки, боби вафо ёзилмайдур,
Агар фусусдурур гар нусус йўқса фикук.

*Хазойинул-маоний,* IVб-327.

**НУСХА** — ёзув, бирон китобдан айнан кўчирилган нусха, копия:

Анга йўқ хирадмандлиғ ичра ҳад,
Битиб нусхаи жовидоний хирад.

*Садди Искандарий,* 246б1;

Берди олим нусха тасниф этгали,
Кетти мутриб савти таълим этгали. *Лисонут-тайр,* 147-13.

**НУТҚ** — гапириш, сўзлаш қобилияти, гап, калом:

Нутқунг сочсун базм аро гавҳар, ё раб,
Ё рабки, ижобат айлагил ҳар ё раб. *Муншаот,* XIII-106;
Навоий, жисмингга руҳ ул қуёш ҳадиси эмиш,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Масиҳ нутқиға йўқ ерда эътиқод эттинг.

*Хазойинул-маоний*, Iб-371;

≈ **ни лол айла-** — тилни соқов қилмоқ:

Шоҳ лутфи узрини қўлмоқ эрмас мумкинки, шавқ
Ҳушум этмиш зоилу нутқумни ҳам лол айламиш.

*Хазойинул-маоний*, IIа-140.

**НУТУҚЧИ** — кичкина бир қуш:

Нутуқчи бошиға шунқор тумоғаси тонг эмас —
Ки, бўлғуси сабаби ранжу изтироби анинг.

*Хазойинул-маоний*, Iб-730;

Муносиб эмас тоз бошиға тож,
Тумоға нутуқчиға не эҳтиёж.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1351.

**НУФУЗ** — таъсир:

Майи ишқ ўйладурур тезки, ичканга қилур
Жузви-жузви аро ҳар қатраи қон ичра нуфуз.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-135.

**НУФУР** — нафратланиш:

Деди Ҳудҳуд: К-эй муродингдин нуфур,
Кўнглингга ғафлат солиб жаҳлу ғурур.

*Лисонут-тайр*, 139-13;

Сенки юз онча санга ҳақ берди нур,
Тонг йўқ агар соядин олсанг нуфур.

*Ҳайратул-аброр*, 20-5.

**НУХУД** — нўхот:

Сола олмас эл ошиға бир нухуд, гар
Тузилмас анинг бирла ул эл ароси.

*Хазойинул-маоний*, IIа-413.

**НУХУСТ** — илгари, аввал:

Бир ики ой ўйлаким дедим дуруст,
Юқорироқ шарҳини қилдим нухуст.

*Лисонут-тайр*, 212-3.

**НУШОДИР** — нашатир:

Анга хино шафақ рангидин айлаб,
Кеча нушодиридин ани қора.

*Хазойинул-маоний*, IIа-398.

**НУШУР** — диний эътиқодга кўра, ўлгандан кейин тирилганлар:

Етмиш эди ул қубур ичинда,
Урён аҳли нушур ичинда. *Лайли ва Мажнун*, 93б17;

**ёвмун-нушур** — қайта тирилиш куни:

Ким қиёматким эрур ёвмун-нушур,
Онда ҳар ким қабридин айлаб зуҳур.

*Лисонут-тайр*, 131-13.

**НУЪМОН** — қон; қон ранги; **лолаи нуъмон** — қизил лола:

Тоза доғ атрофида жисмимда тим-тим қон кўрунг,
Дарду ғам тоғида, ваҳ-ваҳ, лолаи нуъмон кўрунг.

*Хазойинул-маоний*, IVб-187.

**НУҚАБО** — бошлиқлар, улуғлар:

Сайййд Ғиёсиддин — Машҳаднинг содоти, балки нуқабосидиндур. *Мажолисун-нафоис*, 152.

**НУҚАТ** — 1. нуқталар:

Гар ул таҳрир хатдур, гар нуқатдур,
Билур котибки, туздур ё ғалатдур. *Фарҳод ва Ширин*, 7;
Сафҳаи ҳуснида мушкомез хат,
Холи ул янглиғки хат узра нуқат. *Лисонут-тайр*, 168-10;

2. томчилар, кўз ёши донаси:

Ул ашк чекиб бу юзда хатлар,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қатра киби ҳар сари нуқатлар.
*Лайли ва Мажнун,* 92*а*20.

**НУҚЛ** — майдан сўнг тановул қилинадиган газак:
Бода кўп-кўп анда ҳозир қилдилар;
Нуқл кўп-кўп доғи зоҳир қилдилар. *Лисонут-тайр,* 81-16;
Фуқаро сирка ва душоби андин, ағниё нуқлу майи ноби андин. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-30.

**НУҚРАФОМ** — кумушранг, оқ:
Қириб нақб аро онча қилди хиром,
Ки эрди икки лавҳаи нуқрафом.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1414.

**НУҚС** — камчилик, етишмовчилик, нуқсон:
Баски қилиб тавбада нуқс ошкор,
Тавба қилурдин бўлубон тавбакор.
*Ҳайратул-аброр,* 157-7;
Муҳаммади арабий шаъни ондин аъзам эрур,
Ки нуқс бўлғай улус бўлса нафйиға қойил.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-721.

**НУҚСОН** — камчилик, айб; хато:
Бировким хирадманднинг нуктасин
Қулоғиға олмас, на нуқсон мунга.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-698;
Ки то Хисрав черик чекмиш бу сори,
Не нуқсон бўлмиш андин элга тори.
*Фарҳод ва Ширин,* 210;
Сулук аҳлиға бир махуф ер бу манзилдурким, анда ҳам камол, ҳам нуқсон ҳосилдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-23.

**НУҚТА** — 1. нуқта:
Улки, бежо нуқта била ҳабибни хабис қилғай ва муҳаббатни меҳнат, анингдек хабиси меҳнатзодаға юз лаънат.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-22;
Бу хатқа нуқтаким мавжуд эмастур,
Хирад олинда жуз нобуд эмастур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-51;

2. томчи, ёмғир томчиси:
Умр даврининг бақосин билмаганлар ҳар тараф,
Сувда ёғмир нуқтасининг даври паргорин кўрунг.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-376;

3. қора ҳол:
Агар нафс этса майли лолау боғ,
Юзин нун нуқтасидин айласам доғ. *Вақфия,* XIII-161;

4. бирор нарсанинг маркази, ўртаси, энг аҳамиятли жойи:
Эй Навоий, нуқтаи айш истасанг майхонада,
Бош кўтарма май тағори давраи паргоридин.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-264;

≈ **и мавҳум** — хаёлий нуқта, фаразий нуқта:
Йўқ дема гар оғзингни десам нуқтаи мавҳум,
Ким анга доғи бўлмади ақл оллида мафҳум.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-429;
Жаҳонниким қила олғай таваҳҳум,
Ки бўлғай нуқтаи мавҳум аро гум.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-51;

≈ **и меҳр** — қуёш:
Ҳам авжи сипеҳр тахтгоҳинг,
Ҳам нуқтаи меҳр хоки роҳинг. *Муншаот,* XIII-120;

≈ **и мушкин** — қора хол:
Нуқтаи мушкинки ул юз узра бўлмиш жилвагар,



www.ziyouz.com kutubxonasi

То ҳисобин англасин эл, юз ёшур, эй сиймбар.
*Хазойинул--маоний,* IIа-420.

**НУҚУД** — 1. пуллар, қимматбаҳо нарсалар:
Қўюб мунча нуқуду ганжи шоҳи,
Ки ондин ёрибон маҳ то ба моҳи. *Фарҳод ва Ширин,* 20;
2. бойлик:
Мирзобек... зеҳни диққат ва маоний нуқудидин ғаний эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 80.

**НУҚУШ** — нақшлар:
...онинг сафҳаи замири нуқушин фаҳм қилғани...
*Фарҳод ва Ширин,* 100 сарл.

**НУҲ ТОҚ** — тўққиз фалак; осмон, чарх:
Масоҳат қилиб борча офоқни,
Не офоқким, чархи нуҳ тоқни.
***Садди Искандарий (Хамса),*** 1298;
Тутуб ганжи бу чархи нуҳ тоқни,
Нечукким қуёш нури офоқни.
*Садди Искандарий,* 2416.

**НУҲУСАТ** — наҳслик, шумлик; бахтсизлик, иши олдига юрмаслик:
Шоҳтин байрам шариф топқанни англаб, гум қилиб
Оби ҳайвондек адам сори нуҳусат зулматин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-393;
...бу вақтда Ҳайдар кўкалтошнинг толеъининг кавкаби нуҳусат тийралигидин чиқиб, саодат буржиға юзланган учун...
*Муншаот,* XIII-124.

**НУҲУФТ//НУҲУФТА** — 1. яширин; пинҳон:
Тоқи онинг чарх тоқи бирла жуфт,
Жуфту тоқи ичра кўп рози нуҳуфт. *Лисонут-тайр,* 69-13;
Ўз ҳолиға истабон аносин,
Арз этти нуҳуфта можаросин.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 812;
2. ғунча:
Борча кундуз гули нуҳуфта киби,
Кеча лекин маҳи ду ҳафта киби.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 882.

**НЎГ** — бирор нарсанинг учи; ўткир жойи:
Қилич нўги била даврини ёрғил,
Солиб сарпанжа ўрнидин қўнқарғил.
*Фарҳод ва Ширин,* 72.

**НЎШ** — ичимлик; ёқимли, баҳрали, ширин:
Чашмаи эрди хушгувор анда,
Заҳр аро нўш ошкор анда. *Сабъаи сайёр,* 145-6;
Чучук сўз соф кўнгулларга нўшдур, борча атфол табъиға мулойим ҳалвофурушдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-60;
≈ **у заҳр** — баҳра ва заҳар:
Мол улдурким, эл андин олса бахр.
Душман андин топса тенгдур нўшу заҳр.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-58;
≈ **и лаб** — лаб суви:
Хизри хаттинг сабзаси ҳайвон суйи нўши лабинг,
Ул су мавжидин бўлуб бир давр тавқи ғабғабинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-348;
≈ **айла-//эт-** — ичмоқ:
Чу маҳваш илгидин айлаб қадаҳ нўш,
Бу ҳам беҳуш ўлуб, ул доғи беҳуш.
*Фарҳод ва Ширин,* 133;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Алар ишқида нўш айлаб ики жом.
Тутай Жомий майи мадҳин саранжом.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-51;
Ба нақди жаннатаро нўш этар майи кавсар,
Ангаки, майкада бўлмиш мақом мен янглиғ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-163.

**НЎШДОРУ** — заҳарга қарши дори, тарёк:
Гуликим сепмиш эрди нўшдору,
Ғалат шарҳ айладим бехуш дору. *Фарҳод ва Ширин,* 150;
Жонсанж ўлуб изидин тарозу,
Ақраб топиб анда нўшдору. *Лайли ва Мажнун,* 55а19.

**НЎШИН** — мазали, тотли; ≈ **лаб** — ёқимли, ширин лаб (маҳбубанинг сифати):
Ҳар кишиким базмида соқий эрур нўшин лаби,
Жавридин гар қон ичар, лаъли равондур ким ичар.
*Хазойинул-маоний,* IIб-182.

**НЎШЛАБ** — ширинлаб; маҳбуба:
Агарчи халқ жон топмиш лаби оби ҳаётидин,
Манга жуз ҳажр захми бермади ул нўшлаб ҳаргиз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-217;
Тилатти қўшлаб таъжил ила от,
Равон бўлди Миҳинбону доғи бот. *Фарҳод ва Ширин,* 111.

**НЎШОНЎШ** — кетма-кет ичиш:
Жоми нўшонўш хуштур ул сифатким дайр аро,
Бода олиб муғбача, нўш айлабон қилдурса нўш.
*Хазойинул-маоний,* IIа-139.

**НЎШХАНД** — чиройли табассум, ширин кулги, шакарханд:
Ёр ширин лаълидин ҳар лаҳза айлар нўшханд,
Ишқидин ҳар дам Навоий гарчи йиғлар зор талх.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-114;
Неча ул шўх элга нўшханду лоба қилмоқдин,
Ёғимни ҳой-ҳай айлай, ичимни лоғ-лоғ ўртай.
*Хазойинул-маоний,* IIб-618.

## О

**ОБ** — сув:
Кўр таажжуб ишқнинг бўстонидин,
Обу ранги бегуноҳлар қонидин. *Лисонут-тайр,* 92-20;
2. баҳра:
Не сўзда ки саъй ошкоро қилиб,
Чу ҳосил ўлди оби мудоро қилиб.
*Садди Искандарий,* 267б4;
≈ **и оташранг** — қизил май (*айн.* олов ранг сув); жонга ҳаловат бахш этадиган сув:
Даҳр иссиғ-совуғидин гар фароғат истасанг,
Оби оташрангни қўйма иликдин ёзу қиш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-261;
≈ **и ҳаёт** — 1. тириклик бағишлайдиган ҳаёт суви, руҳни қувватлантирадиган сув:
Манзур лабидин оби ҳаёт хижил ва Исо они қошида дам урмоғдин мунфаил дегани оби ҳаётдек равоносо ва Исо дамидек руҳафзо тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 212;
2. соғлик, саломатлик:
Чу ошиққа ул руҳ этиб илтифот,
Масиҳ илкидин топиб оби ҳаёт.
*Садди Искандарий,* 269б19;



www.ziyouz.com kutubxonasi

3. даво:

Ким неча кун ранжи ниҳони чекай,
Оби ҳаёт истаю жонни чекай. *Ҳайратул-аброр,* 194-2;

≈ и ҳайвон — 1. афсонавий тириклик суви:

Йўқ бодаи васл оби ҳайвон ул эмиш,
Аҳбоб мулоқоти дема жон ул эмиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-755;

2. баҳра, наф:

Бу фасл ичраким тонг ели жон берур,
Булут қатраси оби ҳайвон берур.
*Садди Искандарий,* 274б16;

3. энг нафли сув:

Еруғ ким тобонни қилиб чоклиғ,
Ясаб оби ҳайвон оқарға ариғ.
*Садди Искандарий,* 274б16;

≈ у дона — сув ва дон:

Оразу холинг гирифтори эса кўнглум, не тонг,
Ким гузири йўқтур ул қушнинг бу обу донадин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-495;

≈ у тоб — 1. тобланиш, яшнаш; тозалик; порлоқлик:

Қариға бажуз даҳр азоби эрмас,
Боғида йигитлик обу тоби эрмас. *Назмул-жавоҳир,* XV-44;

2. етарлик даража, мўътадиллик:

Ким жаҳон баҳри ичра ҳар луълуъ,
Ки эриб обу тобдин мғмлу. *Сабъаи сайёр,* 41—11.

**ОББО** — ҳақорат; мушт, тепки:

Мушту силли бирла оббони ебон,
Элдин олиб луқмае, они ебон. *Лисонут-тайр,* 46-10.

**ОБГИНА** — шиша; биллур, ойина:

Синиб ғам тошидин еткурса кийна,
Агар ёқут, агар хуб обгина. *Фарҳод ва Ширин,* 172.

**ОБГИР** — 1. ҳовуз; сув олинадиган жой:

Ариғким, обгирин ҳанжор айлаб,
Совуғ оғзи луобин ханжар айлаб.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 345;

2. бурж:

Чун сипеҳр заргарининг анбури учидин бир кулича олтун секриб сувға тушти, яъни чарх корхонасида жавзонинг икки пайкари аросидин қуёш курси саратон обгириға таҳвил қилди. *Муншаот,* XIII-89.

**ОБГУН** — кўкимтир ранг; сабз; зилол:

Тенгизда кўргузуб андоқ шитоби,
Ки чархи обгун ичра шиҳоби. *Фарҳод ва Ширин,* 97;

≈ чарх — кўкимтир осмон:

Сувда андоқким қуёш акси тушар, гўё эрур
Обгун чарх ичра ул рухсорнинг акси қуёш.
*Хазойинул-маоний,* IIа-148.

**ОБДОН//УБДОН** — етик; ≈ коғаз — яхши нав қоғоз, тиниқ қоғоз:

Езар фаришта қуёш сафҳасиға васфингни,
Магарким, ул фалаки топмас обдон коғаз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-148.

**ОБДОР** — катта, энг қимматли; сержило, нодир:

Пўя қабарчуқ била айлаб нисор,
Мақдамима юз гуҳари обдор. *Ҳайратул-аброр,* 198-3;
Боиси ғамдур лаби ҳажрида лаъли обдор,
Май дебон рангин сув ичкан айламас пайдо фараҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-60;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бу банда чун ул жавоҳири обдор қийматин билдим ва ул махфий асрорға филжумла вуқуф ҳосил қилдим.
*Муншаот,* XIII-123.

**ОБИД** — тоат, ибодат қилувчи, сиғинувчи:
Яна бирни бир маъбад эттинг васиъ,
Анинг обиди қадр аро бас рафиъ.
*Садди Искандарий,* 236*а*6;
Ул зоҳид ва обид эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-88;
≈ **и асном** — бутга сиғинадиган:
Бу бирисин обиди асном бил,
Ул бирисин зумраи ислом бил. *Ҳайратул-аброр,* 65-2.

**ОБИЙ** — 1. сувга мансуб:
Ишқ дарёси ани мардуми обий эткан
Ҳажр саҳроси аро ғули биёбон бўлған.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-282;
2. хижолат чекиш; терга ботиш:
Не сўздаки саъй ошкоро қилиб,
Чу хасм ўлди обий мадоро қилиб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1363.

**ОБИЛА** — қавариқ, бўрсилдоқ:
Гўёки куяр оғзи ул ой ҳирқатидинким,
Анжумдин ўлур обилалар гирдида пайдо.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-23

**ОБИР** — ўтувчи, ўтиб кетувчи, йўловчи:
Сув юзинда сабо киби обир,
Отини халқ айтибон Жобир. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1091;
≈ **айла-** — ўтказмоқ, юритмоқ:
Етинчига чун обир айлаб саманд,
Саодатдин ўлуб Зуҳал баҳраманд.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1216.

**ОБКАШ** — сув таратадиган, сув тортувчи; дарахт ва ўсимликларнинг сув тортадиган томири:
Агарчи илик титрар ул баргваш,
Томурлар қурур ўйлаким обкаш.
*Садди Искандарий,* 279*а*16;
Даҳр боғининг хазони яфроғидур қон ёшим,
Обкаш янглиғки хатлар чекти рўйи зардима.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-560.

**ОБНУС** — қора тусли қаттиқ ва хушбўй дарахт; эбен:
Зиҳи шоҳеки тун-кун жавҳаридин сониъи ҳикмат,
Сенинг зотинг учун тузди бу тахти обнусу ож.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-97.

**ОБО** — оталар, ота-боболар:
Обоси мақобири жаворида қўйдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-200;
Юсуф алайҳис-салом анинг даъватидин маъюс бўлуб, балки ўз авқотидин ҳам ҳамул ҳақ таолодин муножотда обоу ajдоди суҳбатин тилади.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-206.

**ОБОД** — 1. обод, кўркам:
Бадан салоҳу фасоди, кўнгул салоҳу фасодиға тобиъ ва мулк ободу хароблиғи шоҳ адлу зулмиға рожиъ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-56;
Чуғз гар обод аро манҳус эрур,
Лек бузуғ кунжида товус эрур.
*Ҳайратул-аброр,* 154-10;
2. шод, баҳраманд:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Шукр айлабон ўлдилар яна шод,
Девона кўнгулни айлаб обод. *Лайли ва Мажнун,* 67б1;
Ҳар не вайрон қилиб эди бедод,
Дод ила қилди барчасин обод. *Сабъаи сайёр,* 42-10;
Ғам еридур меҳнат ободи жаҳон,
Онда ҳар навъ элга бир ғамдур аён.
*Лисонут-тайр,* 124-2;

≈ **айла-//қил-** — обод айламоқ, безатмоқ, яшнатмоқ:
Мулку кишвар элига дод айла,
Адл ила иккисин обод айла. *Хазойинул-маоний,* IVб-687;
Адолат била мамоликни обод қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-221.

**ОБОДГАР** — обод қилувчи; ободлик истовчи, яхшилик кутувчи:
Яна Асқалинус иршодидур,
Ки: «Ободгар элга шаҳ додидур».
*Садди Искандарий (Хамса),* 1638.

**ОБОДЛИҒ** — 1. обод, кўркам, маъмурлик:
Ариғлар қазиб, сув солиб, ободлиғ ул қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-186;
2. хушҳоллик, нуқсонсизлик:
Ким шодлиғинг йўқ ўзгалардек,
Ободлиғинг йўқ ўзгалардек. *Лайли ва Мажнун,* 63б18;
3. хурсандлик:
Сўнгғидин ғамгин эсанг — қил шодлиғ,
Ким кўнгул ондин топар ободлиғ. *Лисонут-тайр,* 124-7.

**ОБОДОН** — яхши, жуда яхши, етук:
Мавлоно Машриқий... рўзгор шикоятида бир ободон шеъри бор. *Мажолисун-нафоис,* 59;

≈ **навкар** — етук, вазифани яхши бажарадиган навкар:
Мутавалликим, икки ободон навкар асрағай.
*Муншаот,* XIII-130;

≈ **қил-** — маъмур қилмоқ, обод қилмоқ:
Аммо Шопур ани янги боштин шатранж бисоти вазъи била ободон қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-210.

**ОБОДОНЛИҒ** — маъмурлик, ободонлик:
Ва ул навъким, оз ерда ободонлиғ қолди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-191.

**ОБПОШ** — сув сепувчи:
Кўп киши ерга обпош ўлди,
Кўпдин ози гулобпош ўлди. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 917.

**ОБРУ//ОБРЎЙ** — ҳурмат, иззат, эътибор:
Оразингдин ҳай манга томғайму деб туфроғмен,
Ул киши янглиғки бўлғай обрў истаб залил.
*Хазойинул-маоний,* Iб-407;

≈ **ўл-** — ҳурмат, иззат, эътиборга эга бўлмоқ:
Ишида элга гуфтугўй ўлғай,
Анга ул ишдин обрўй ўлғай. *Сабъаи сайёр,* 74-4;
Меҳмон бўлсанг Навоийға нисор айлар учун,
Обрў бўлғай кўзининг мардуми дурпошиға.
*Хазойинул-маоний,* IIб-538;

≈ **йи бор-** — ҳурматсизланмоқ:
Ёшимдин обрўйим борди, билдим,
Ки равнақсиз қилур олтунни сиймоб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-50.

**ОБХЎР** — **сув ичувчи; сув ичадиган жой, қудуқ:**
Англа зийрак қуш оникім, кўрубон мундоқ дом,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бўлмағай теграсида обхўру дона талаб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-46.

**ОБХЎРД** — сув ичадиган ёки сув олинадиган жой; манзил:
Равонпарвар юзининг тоза варди,
Ки ҳайвон чашмасидур обхўрди.
*Фарҳод ва Ширин,* 112.

**ОБХЎРИШ** — сув ичиладиган жой, сув олинадиган жой:
...ва бу навъ маҳолик аро ўлдум деганда дарёдин обхўриш узулди ва бу фироқда ҳабиб висоли насиб бўлди.
*Муншаот,* XIII-97.

**ОБШОР** — шаршара, шалола:
Топиб ақл иртифоъининг шумори,
Ики минг қари ҳар бир обшори. *Фарҳод ва Ширин,* 120.

**ОВ** — ов:
Бир кун овға борадур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-78;
Чиқти ов азмиға жавлон айлаб ул чобуксувор,
Жон нисор ул сайд учунким жон анга қилғай нисор.
*Хазойинул-маоний,* Iб-190;

≈ **овла-** — ов қилмоқ, овламоқ:
Анинг тавбасиға сабаб ул эрмишки, ов овлаб юрур эрмишки, бир кийик оллига келур, ўқ тортар они урғали...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-174;

≈ **қуш** — ов қуш; ов учун қуш боқиш:
Яна улким, отланмоқ, тушмоқ, ов қушға машғуллуқ кўп бўлмаса. *Муншаот,* XIII-132.

**ОВАР** — сўз бирикмасида *келтирувчи, келтирган* маъноларини билдиради:
Кўруб Фарҳод мундоқ нуктаовар,
Ўзи бахтидин этмас эрди бовар.
*Фарҳод ва Ширин,* 104.

**ОВАРД** — сўз бирикмасида *келтирилган, келтирувчи* маъноларини билдиради:
Ёр агар ҳижрон аро солди Навоийни йироқ,
Бок эмастур васл ила гар қилса бозовардини.
*Хазойинул-маоний,* Iа-429.

**ОВАРЛИҚ** — сўз бирикмасида *келтирадиган, келтирувчи* маъноларини ифодалайди:
Асҳоб аросида ани бил шарълик,
Ким шаръ сори айлагай далиловарлиқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-23.

**ОВАХ** — афсус, оҳ, эй воҳ:
Ул мўрға тушса бўйла дўзах,
Овах, нечук этгусидур, овах.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 744.

**ОВВОРА** — овора; сарсон, тентираган:
Ул пари то жилва қилди борди кўнглим, ваҳ, қаён,
Бўлди ул овворан бехонумоним билмадим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-437.

**ОВЕЗ//ОВИЗ** — сўз бирикмасида *осилган, осиғлиқ* каби маъноларни билдиради:
Наъл эмас равшан ҳилоли эл кўзин ёрутғали,
Пўяда ҳар сори шабрангига дастовез эрур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-197.

**ОВИЗА** — осилган; осиш:
Гул эмас бу боғ торожиға ийнак лаълдин,
Айлади овиза меҳри давриға хотам баҳор.
*Хазойинул-маоний,* Iб-173.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ОВЛА-** — овламоқ, ов қилмоқ:
Мўрларға тўъма онда барча шер,
Пашшаси пил овламоққа бас далер. *Лисонут-тайр,* 160-17;
Доим қуш солмоққа ва овламоққа табл ва алам била ашғол кўргузурлар эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-154.

**ОВОЗ** — нидо, садо, товуш; оҳанг:
Муғаннийлар ики ёндин навосоз,
Тузуб ул рўд лаҳни бирла овоз.
*Фарҳод ва Ширин,* 124;
≈ **айла-** — товуш чиқармоқ, бақирмоқ;
Парда ёп роз узрау дохил бўл ушбу базм аро,
Ҳим эрур хориж агар бепарда овоз айласанг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-365.

**ОВОЗА** — 1. довруғ, донг, шуҳрат:
Шоҳға бормиш бу навъ овоза,
Ки анинг базмига йўқ андоза. *Сабъаи сайёр,* 134-24;
Ҳирот шаҳридин Бобо Кўкий овозаси келур эрдики, ажаб мажзубе пайдо бўлубтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-113;
2. тарқаладиган гап-сўз, хабар:
Ҳар кимгаки эгриликта овозадурур,
Туз жодда ичра йўлдин озадурур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-46;
≈ **иста-** — ҳаммага машҳур ва маълум бўлишни истамоқ:
Баҳор андоқки булбул гулъузори тоза истармен,
Ки ул гулбонг ила ўзни баланд овоза истармен.
*Хазойинул-маоний,* IVа-285;
≈ **еткур-** — донг таратмоқ, донгғи кетмоқ:
Бу тўрт девон овозасин чун рубъи маскунға еткурупмен.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**ОВОН** — муддатлар; вақтлар:
Кентнинг арбоби бир-икки овон,
Зулмда бу — хавожа, алар — паҳлавон.
*Ҳайратул-аброр,* 133-16.

**ОВОРА** — 1. сарсон, овора:
Деди Ҳудҳуд: К-эй сурук бечора хайл,

Мулку хонумонидин овора хайл. *Лисонут-тайр,* 185-7;
2. сарсон-саргардон:
Қайфият сўрдилар ул бечорадин,
Қому мақсад даштида оворадин. *Лисонут-тайр,* 209-1;
3. дарбадар:
Ҳар нафас навмидлиғ юз кўргузуб,
Ул неча оворанинг кўйглин бузуб, *Лисонут-тайр,* 183-12.
≈ **бўл-** — 1. нотинч, бесаранжом бўлмоқ:
Ғурбат ичра бўлурға овора,
Манга тақдир бўлса не чора. *Сабъаи сайёр,* 84-13;
2. натижасиз иш қилмоқ:
Чун алар овора бўлди, кўзларимни ҳам ўюб,
Ўтқа ташлаб, уйларин ҳам тош била юз пора қил.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-388;
≈ **қил-** — овора қилмоқ:
Етишти руқъанг овора қилди кўнглумни,
Не руқъа эрдики, юз пора қилди кўнглумни.
*Муншаот,* XIII-133.

**ОВОРАЛИҒ//ОВОРАЛИҚ** — адашганлик, сарсонлик:
Фано майин ичиб оворалиғ йўлин туттум,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Насиҳат аҳли манга эмди бермангиз панде.

*Хазойинул-маоний,* Іб-625;

Қуллуқ дуодин сўнгра арзадошт улким, фироқ зовиясида овораликнинг баёни мужиби кудурат ва боиси малолат бўлғай. *Муншаот,* XIII-140.

**ОВУН-** — юпанмоқ, тасалли топмоқ; тинчланмоқ:

Ғунчаи тифл иши овунмоқ бўлуб,
Ўйнамоғи барча ёшунмоқ бўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 165-13;

Ҳажр етса май била дедим овунғаймен, валек
Ёрсиз бор эрмиш ичмак бодаи гулфом талх.

*Хазойинул-маоний,* Іб-128.

**ОВУРТ** — лунж:

Бижин толса ер то ичига сиғар,
Не қолса овуртиға барин тиқар.

*Садди Искандарий,* 249б14.

**ОВУТ-** — овутмоқ, тасалли бермоқ:

Вафо ва ҳаё олам тийра маконидин ўтубдурлар ва ломакон оламида макон тутубтурлар ва ўзларин бир-бирлари била овутубтурлар. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-53.

**ОВУЧ** — 1. ҳовуч, кафт, чангал:

...Мазкур Мирзонинг кўнглиға риққат келиб бир овуч дирам келтуруб илтимос қилибдурким...

*Маҳбубул-қулуб,* 70;

2. мушт, сиқим:

Соврулубон кўк бир этак кул киби,
Қўзғалиб анжум бир овуч гул киби. *Ҳайратул-аброр,* 9-12;

3. чапак, қарсак:

Ҳайрат айлаб бир-бирига боқибон,
Бош қуйи айлаб, овучлар қоқибон. *Лисонут-тайр,* 72-9;

4. арзимас:

Урма ул ўтни хасу хошокинга,
Қуйма бу сувни бир овуч хокинга.

*Ҳайратул-аброр,* 155-1;

**-овуч ол-** — ҳовуч-ҳовуч олмоқ:

Чунки кул бўлдум эсарда ҳажр дашти сарсари.
Овуч-овуч олибон ул кулни кўкка совурунг.

*Хазойинул-маоний,* IVб-342;

≈ **қоқ-** — чапак чалмоқ:

Не базм эрур майи ҳажринг сумурмагим, ҳайҳот,
Ки ҳасрат илги овуч қоқмоғимдурур газагим.

*Хазойинул-маоний,* Іб-418.

**ОВУЧЛА-** — ҳовучламоқ, чангалламоқ:

Фано йўлиға қадам қўй, бошингни овучлаб,
Ки йўқ бу йўлда кишига бу навъ дастовез.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-203.

**ОГАҲ//ОГОҲ** — 1. бохабар, хабардор:

Жумлаи ҳолимдин эрур огоҳ ул,
Қайси қадам урсам эрур ҳамроҳ ул.

*Ҳайратул-аброр,* 164-8;

2. оқил, ақлли, билағон, олим:

Билгай анкким ети кишвар шаҳи,
Етти фалак мушкилининг огаҳи. *Ҳайратул-аброр,* 151-1;

≈ **бўл-** — хабардор бўлмоқ:

Яқинроқ манга ҳамраҳ бўлғил эмди,
Менинг ҳолимдин огаҳ бўлғил эмди.

*Фарҳод ва Ширин,* 106;

≈ **эт-** — хабардор қилмоқ, хабар бермоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Эй кўнгул, тортар эсанг сарсари оҳ,
Олам аҳлин бурун этгил огоҳ.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-303.

**ОГАҲВАШ** — хабардорсимон, воқифсимон:

Ўздин огаҳ эрмон, огоҳи керак сарвақтима,
То ул огаҳ давлатидин бўлғамен огаҳваш.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-252.

**ОГАҲВОР** — ҳушёрлик билан:

Сочиб борчасин шаҳға огаҳвор,
Бори дурларин айлагай шоҳвор.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1584.

**ОГОҲЛИҚ//ОГОҲЛИҒ** — хабардорлик, воқифлик; ҳушёрлик:

...ва «Саҳиҳ Бухорий» пир Шабуйининг ёдида эрди ва биз «Саҳиҳ Бухорий»ни андин симоъ қилиббиз ва пирға бу маънидин огоҳлиқ эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-107;

Ва кўпнинг дуоси бу эрдиким илоҳий бизга тавфиқинг бирла ҳурроҳлиғ бер ва ўз ҳақиқатингдин огоҳлиғ.

*Маҳбубул-қулуб,* 98.

**ОДАМ** — 1. инсон, киши:

Аҳли роз эл оллида одам деса бўлмас мени,
Менки ўз розимға маҳрам жинси одам айладим.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-227;

2. атоқли от; Одам Ато:

Одам асрорининг ижмолини қилдинг тафсил,
Мундин эркинки дединг: Алваладу синву абиҳ.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-525;

≈ **ўғли** — инсоният:

Ҳиммат дури фахр тожининг гавҳаридур,
Чун қиммати одам ўғлининг сарваридур.

*Назмул-жавоҳир,* XV-49.

**ОДАМЗОД** — одам боласи, инсон:

Мумкин йўқким, одамзод аларға сазо бергай, магар тенгри аларға жазо бергай. *Маҳбубул-қулуб,* 20.

**ОДАМИ//ОДАМИЙ** — одамийликка мансуб; инсоний; одамзод, одам боласи:

Айла Навоийни бурун одами,
Қим бўла олғай бу ҳарам маҳрами.

*Ҳайратул-аброр,* 8-24;

Одамий шарифул-кавнайндур ва ит нажасул-айн.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-75;

≈ **и хоки** — тупроқдан бўлган инсоният:

Субҳи азал қилди чу деҳқони сунъ,
Одами хокини гулистони сунъ. *Ҳайратул-аброр,* 42-1;

≈ **лар одамийси** — инсоният мардонаси; ҳақиқий инсон:

Они башар хайлининг инсони бил,
Одамийлар одамийси они бил. *Ҳайратул-аброр,* 142-5.

**ОДАМИЁНА** — одамсифат, инсонпарвар:

Фақир таажжуб қилдимким, девонани не нима мунга тутуб эркинким, одамиёна ва ҳушмандона сўзлар андин зоҳир бўладур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-62.

**ОДАМИЗОД** — Одам Атодан тарқалганлар; Одам авлоди; инсон:

Ким кўрди бу навъ одамизод,
Ким бермагай ўйла одами ёд. *Лайли ва Мажнун,* 8269;
Юзин кўрмайдур онинг одамизод,
Магар бир неча гуруҳ сарви озод. *Фарҳод ва Ширин,* 107.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ОДАМИЗОДА** — одамийликка мансуб; мард, мардлик:
Дарвеш Нозукий — Хуросоннинг одамизодаларидин эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 64.

**ОДАМИЙВАШ** — одамсифат, одамшаванда:
Хожа Имод... одамийваш йигитдур.
*Мажолисун-нафоис,* 193.

**ОДАМИЙВАШЛИҒ** — одамга ўхшашлик, инсонсифатлик:
Ул париваш одамийвашлиғлар айлаб қилди хаш,
Ҳар сариким бир малакваш бор эди девонаваш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-252.

**ОДАМИЙКУШ** — одам ўлдирувчи:
Мундоқ муфти одамийкуш табибдур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-18.

**ОДАМИЙЛИҒ** — одамийлик, инсонийлик:
Бадмастқа дамодам ичмоғидин не баҳрким, одамийлиғ қатлиға ичар қадаҳ-қадаҳ заҳр. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-68.

**ОДАМИЙШЕВА** — одамшаванда:
Султон Аҳмад Мирзо... дарвешваш яхши ахлоқлик, писандида атворлиқ, одамийшева кишидурур.
*Мажолисун-нафоис,* 202.

**ОДАМИСИЗЛИҒ** — одам эмаслик, инсонияти йўқлик:
Одам ўрниға пари ошиқи бўлдумким, ул
Одамисизлиғ аро бўлмағай инсон янглиғ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-306.

**ОДАМЛИҚ** — одамийлик:
Мени девона қилган важҳидин они пари дермен,
Яна бир важҳ буким, таврида кам кўрдум одамлиқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-318.

**ОДАТ** — 1. одат, расм, кўникиш.
Журмсиз ёр агар ўлтурди, Навоий, фараҳ этмиш,
Ҳусн хайлиға будур шевау ишқ аҳлиға одат.
*Хазойинул-маоний,* IVб-81;

2. расмият:
Чун ул иш эди хилофи одат,
Ҳар дам эди ғамлари зиёдат. *Лайли ва Мажнун,* 65б2;

3. хулқ, қилиқ; ҳаракат:
Сен одатингни бадал қилдинг.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-104;

4. йўл-йўриқ:
Шайх деб одоби тариқатда сўз,
Лек халифа тиқибон ерга кўз. *Ҳайратул-аброр,* 136-7;

≈ **бўл-** — одатланмоқ, кўникмоқ:
Гар яхши амал кишиға одат бўлғай,
Умри бу амал бирла зиёдат бўлғай.
*Назмул-жавоҳир,* XV-17;

≈ **кўргуз-** — одатланмоқ, кўникмоқ:
Майдони сахо ичра жалодат кўргуз,
Топқанни берур амриға одат кўргуз.
*Назмул-жавоҳир,* XV-21;

≈ **қил-** — одат қилмоқ, одатланмоқ, ўрганмоқ:
Ул сени маъмури ибодат қилиб,
Сен лаабу лаҳвни одат қилиб.
*Ҳайратул-аброр,* 75-23;

≈ **эт-** — кўникмоқ, такрор қилмоқ:
Одат эттим ул ҳикоятлар била,
Қуш мақолидин киноятлар била.
*Лисонут-тайр,* 206-6;



www.ziyouz.com kutubxonasi

(яхши) ≈ ға ет- — яхши расм-русум, удум, тартибга етишмоқ:

Хуш одат эл ичра яхши одатға етар
Ким, кимса саиддин саодатға етар. *Назмул-жавоҳир,* XV-51.

**ОДАТАН** — одат бўйича, одатга кўра:

...ва сув устида юрумоқдек ва ҳавода сайр қилмоқдек ва емак ул ниманики, одатан, ул ғизо бўлмағай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-73.

**ОДИЙ** — душман, ёмон киши; Од қавмидаги кишилар:

Олам аҳлин адолат била хушҳол қилиб, Заҳҳок жавридин топқан захмлариға адл била марҳам қўйди ва қолған уммолқаким, одийлар эрдилар, дафъ қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-189.

**ОДИЛ** — 1. адолатли, тўғри, инсофли:

Одилға бажуз хайр сори сайр ўлмас,
Золим кишининг оқибати хайр ўлмас.
*Назмул-жавоҳир,* XV-38;

Хўблар зулми кўнгул мулкин хароб айлар бале,
Кўп тафовут келди золим шоҳдин одилғача.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-317;

2. адолатли, тўғри ҳал қилувчи:

Эрур зулмдин яхшироқ адл иши,
Чу қолмас на золим, на одил киши.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-192.

**ОДИНА** — жума куни:

Шайх Абу-Саид Абулхайр дебтурки, одина куни отамиз била масжиди жомеъға борадур эрдук ва мен ёш эрдим ва қуръон ўқур эрдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-108.

**ОДМИ** — одми, оддий:

Воқеан адаблиқ ва тавозуъ ва инсониятлиқ одми йигит бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* XII-74.

**ОДОБ** — 1. яхши тарбия; хушхулқлилик:

Эй Навоий, ёр ёдинда малак маҳрам эмас,
Фақр одоби аро тажвиз қилма зикри жаҳр.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-145;

2. расм-русм, йўл-йўриқ; урф-одат:

...ва малода салтанат одобин риоят қилур эрдим ва маликдин бурунроқ ҳам олти йил анинг хизмати ва суҳбатида бўлур эрдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-130;

≈ и тариқат — сўфилик йўл-йўриғи:

Ва бу ҳол доғи аларға одоби тариқатдаким, тасаввуфда боиси фано бўлғай, кўп мадад берур эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-12.

**ОДОТ** — урфлар, расмлар, хулқ-атворлар, равишлар:

Деди, киши мураққаъ ва сажжода била сўфи бўлмағай ва русум ва одот била сўфи бўлмағай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-110.

**ОЁ** — мабодо, ёки, балки, магар:

Не ўтдин экин бу тоби оё,
Кўнгил аро изтироби оё. *Лайли ва Мажнун,* 68а11;

Кўнглум қушиким қолмиш зулфунг аро саргардон,
Савдо тунида сойир шаппарму экин оё?
*Хазойинул-маоний,* Iб-55;

**ОЁКИ** — магарки, балки:

Эйки, кўнглумни дединг мажруҳ эмастур ишқдин.
Қўрмадинг оёки мужгоним аро қондур яна.
*Хазойинул-маоний,* Iб-374.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ОЁТ** — оятлар:

Оёт ва каромот соҳиби ишқда айни жамъға етиб эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-84;

≈ **и калом** — қуръон оятлари:

Фотиҳасидин хотимасиға дегинча оёти калом малики аллом била музайян. *Назмул-жавоҳир,* 26.

**ОЁҚ//ОЁҒ** — 1. оёқ, қадам:

Оналарнинг оёғи остидадур,
Равзаи жаннату жинон боғи. *Арбаин,* XV-61;

2. охир, поён; ниҳоят, сўнгги:

Мазмуни киби бошдин аёқ хўб эт они,
Толиб қилибон халқни матлуб эт они.
*Назмул-жавоҳир,* 33;

...бу гавҳарларни анинг қулоғиға урди, шоҳни ул можародин ўткарди ва ўз оёқин кафшдин тортти ва бошин дастордин қутқарди. *Маҳбубул-қулуб,* 169.

**ОЖ** — фил тиши, фил суяги:

Анинг авжида қориким падидор,
Қирилған ож ушоғидин намудор. *Фарҳод ва Ширин,* 83.

**ОЖИЗ** — 1. нотавон, бақувват, заиф; бечора, кучсиз:

Нетайким зўридиндур пил ожиз,
Ки синдурмас сингак нишини ҳаргиз.
*Фарҳод ва Ширин,* 54;

2. хаста, мағлуб:

Қилиб эрдим ул тавр ожиз ани,
Ки кўрмайдур эл айла ҳаргиз ани.
*Садди Искандарий,* 286б5;

≈ **бўл-** — мағлуб бўлмоқ, кучсиз бўлмоқ:

Кўргузди чу нукта ичра муъжиз,
Олам фусаҳоси бўлди ожиз. *Лайли ва Мажнун,* 55б6;

≈ **ўл-** — нотавон, заиф бўлмоқ:

Деди ул лаҳза ақл ўлуб ожиз
Гўйи, Баҳром йўқ эди ҳаргиз. *Сабъаи сайёр,* 197-3;

≈ **айла-** — 1. ҳайрон айламоқ; ҳайратда қолдирмоқ; енгмоқ:

Айлаб бу тилсим ани ожиз,
Соҳир нетгай чу кўрди муъжиз.
*Лайли ва Мажнун,* 56б3;

Даҳр золиға кўнгул бермаки, Рустамларни
Макр ила айлади ожиз бу ситамгора ажуз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-219;

≈ **кўр-** — кучсиз сезмоқ:

Ва ул анинг била муқоваматдин ўзин ожиз кўруб, ярашти. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-223;

≈ **қол-** — иложсиз қолмоқ:

Лавҳлари мактаб аҳли машқи варақидек шабаҳранг, балки шабгун ва тиллари атфолнинг учи ушолған қаламидек ўзгача адо била таҳрир ва тақрир зеваридин ожиз ва забун қолдилар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 5.

**ОЖИЗЛИҚ//ОЖИЗЛИҒ** — кучсизлик, заифлик:

Заъфу ожизлиқ шиор ўлған манга,
Шоҳу барг ичра қарор ўлған манга. *Лисонут-тайр,* 44-2;

2. толиққанлик, ҳорғинлик:

Роҳбар чун кўрди ожизлиғларин,
Қўнди бир водида жамъ айлаб барин.
*Лисонут-тайр,* 36-20.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ОЖИЛ** — тез, шошилинч:

Чун рўзгор ҳарунлиғидин ва лайлу наҳор буқаламунлиғидин Паҳлавон Бусаид ҳаёт вадиатин муқтазойи ожилға топшурубдур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, 532.

**ОЗ I** — кам; кўп эмас:

Дам-бадам шавқум санга кўпроқдур, аммо сабрим оз,
Гарчи сен бедодни кўпу меҳрни оз эткасен.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-279;

Ва адл ганжедурким, кўпрак олған сайин, кўпрак бўлур ва озроқ харж қилсанг, озроқ бўлур.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-226;

Кўнглумизға бўлмаған равшан бу роз,
Жаҳлимиз кўптин кўпу илм оздин оз.

*Лисонут-тайр*, 63-2;

≈ **нима** — оз нарса, бироз нарса:

Подшоҳ учун оз нима ҳосил бўлур.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-120;

≈ **оз** — кам-кам:

Оз-оз ўрганиб доно бўлур, қатра-қатра йиғилиб дарё бўлур. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-74;

Ким этса дарддин оз-оз ривоят,
Қилиб ул дард анга кўп-кўп сироят.

*Фарҳод ва Ширин*, 35;

≈ **кўр-** — кам, якка-ярим кўрмоқ:

...ва оламда ҳар не келса, хуш бўлмоқ ва хуш ўткармоқ тариқида андоқ киши оз кўрубмен.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-179.

**ОЗ II** — очкўзлик, ҳарислик; берилганлик; тамаъ:

...сарҳад беклари элчиси таклифининг заҳмати ва аларни дилхоҳлари била қайтармоқнинг меҳнати, ўзга мамлакатдин оз ва орзу ҳамёнин тикиб, тамаъ хорлиғин ўзларига тутуб келган азизлар ибтилоси...

*Вақфия*, XIII-175.

**ОЗ-** — 1. ҳушдан кетмоқ, ўзидан кетмоқ:

Эврулубон боши, озиб ҳуши ҳам,
Яшунуб эгнига баногўши ҳам. *Ҳайратул-аброр*, 153-22;

2. йўқотмоқ:

Навоий озди эсидин, чу кетти жисмиға кўп наъл,
Талаб йўлининг алар наъли бозгуниму эркин?

*Хазойинул-маоний*, IVб-480;

3. адашмоқ, йўқолмоқ:

То қайси ориғ тийнатлиғ йўлдин озмиш бўлғай.

*Маҳбубул-қулуб*, 64-65;

Гар десанг, эй Навоий, фақр ичра йўлни озмай,
Кўзни тикиб йўлунгға, ҳар сори солмағайсен.

*Хазойинул-маоний*, IIб-488.

**ОЗА-ОЗА** — кўп адашиб юриб:

Эй Навоий, шукрким йўл топти жонон кўйига,
Ҳажр шоми зулматида йўлни оза-оза руҳ.

*Хазойинул-маоний*, Iб-124.

**ОЗАР** — ўт, олов:

Хумори ҳажру дарди ишқдин музтармен, эй соқий,
Карам айлаб, ўтумға сув қуй, аммо жонима озар.

*Хазойинул-маоний*, IIIа-85;

Жоми зар ичра бодаи асфар,
Озар ичра эди яна озар.

*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1013.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ОЗАРМ** — ғам, алам; сабр-тоқат:

Вагар кўрса иш бутмас озарм ила,
Темур юмшамас пузиши гарм ила.
*Садди Искандарий,* 286а1;
Озармға садди роҳ чекти,
Лайли элига сипоҳ чекти.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 772;

≈ **гиёҳлари** — раҳм, шафқат, меҳр илдизи:

Маркаб ели арсани супурди,
Озарм гиёҳларин совурди. *Лайли ва Мажнун,* 75б-11;

≈ **риштаси** — шафқат иплари:

Бу хиёнатки Зайд кўргузди,
Шаҳға озарм риштасин узди.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1018;

≈ **пеша қил-** — меҳр-муҳаббат касб қилмоқ, меҳрибонлик қилмоқ:

Адолат ва озарм пеша қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-221.

**ОЗИМ** — 1. юрувчи, жўновчи, азм қилувчи:

Топакўр они чу топсанг, ҳар қаён озим эса,
Бошиға эврул қуюндек, доғу алдаб қайтару.
*Хазойинул-маоний,* IVб-513;

2. отланиш, йўл юриш:

Бўлди Масъуд қатлиға жозим,
Кўптию бўлди чоҳ сари озим. *Сабъаи сайёр,* 138-24;

≈ **бўл-** — қасд қилмоқ, ният қилмоқ:

Озим ўлуб унга зорлиғдин,
Эл оллида шармисорлиғдин.
*Лайли ва Мажнун,* 89б10.

**ОЗИҚ-** — адашмоқ, йўлдан чиқмоқ:

Ишқ эли кўнглум фиғонидин топар мақсадға йўл,
Дашт аро ҳарён озиққанларни чорлар бу жарас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-259;
Хилъати ахзар била жўёи шаҳ,
Йўл озиққанларға бўлгил Хизри раҳ. *Лисонут-тайр,* 30-4.

**ОЗЛИҒ** — озлик:

Чун қазо тағйир топмас коми озлиғдин гила,
Маҳз ноҳамворлиғдур айламак ҳамвора эл.
*Хазойинул-маоний,* Iб-409.

**ОЗМОЙИШ** — синаш, имтиҳон; ≈ **қил-** — синамоқ, имтиҳон қилмоқ:

Кўп киши қилди озмойиш анга,
Айтғандек эди намойиш анга.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1061.

**ОЗМУН** — синаш, имтиҳон:

Шоҳға маълум ўлғач ул ишқи жунун,
Истади ошиқни қилмоқ озмун. *Лисонут-тайр,* 43-4.

**ОЗМУНЛУҚ** — синашлик, имтиҳон қилишлик:

Васл истадинг, Навоий, офат бошингға ёғди,
Бошингда қайда тушти бу толеъи озмунлуқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-317.

**ОЗОД** — 1. эркин, озод, халос:

...озодларнинг инжуликка кирмак тамаидин ташнии ва бандаларнинг озодлиққа чиқар умидидин таваққуъи, туш кўруб кечган машойих эъломин келтурганлар муболағаси.
*Вақфия,* XIII-175;

2. ташвишсиз, ҳурсанд; гўзал маҳбуба:

Тол ниҳолида эмас яфроғки тиллар тортибон,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Сарви озодим учун қулуққа бўлмиш муътариф.
*Хазойинул-маоний,* Iб-322;

≈ **қад** — қад-қомати келишган, сарв қад, гўзал:
Биз чу қизил гул юзунг афкандаси,
Савсани озод қадинг бандаси.
*Мезонул-авзон,* 54;

≈ **ўл-//бўл-** — озод бўлмоқ, қутулмоқ:
Эл ҳожат ила фақрдин озод ўлди. *Вақфия,* XIII-171;
Муаллим қуллиғиға хат берурмен,
Гар озод ўлса ул сарви шакарлаб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-52;

≈ **айла-//эт-//қил-** — қутқармоқ, кечирмоқ, халос қилмоқ:
Барчанинг қилған гуноҳин авф қил,
Ёрлақаб, лутф айлаб озод айлагил. *Лисонут-тайр,* 132-3;
Тенгри они ҳар банддин озод этгай,
Ҳар ғамдин анинг хотирини шод этгай. *Муншаот,* XIII-87;
Агар қабул қилсанг ул ранжим кафоратиға санға бердим ва агар қабул қилмасанг, озод қилдим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-96.

**ОЗОДА** — 1. пок, покиза:
Раҳмат озодағаки ул илмас,
Даҳр динору дирҳамин кўзга. *Назмул-жавоҳир,* XV-57;
Ҳар ён аёқ устида озодалар,
Демагил озодаки шаҳзодалар.
*Ҳайратул-аброр,* 136-8;

2. айбсиз; ғамсиз, шод:
Гарчи халқ озодасимен, ёр агар бандам деса,
Андин ортуқ англаким, бир банда озод айлагай.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-348;

3. эркин, бўш:
Ўзунг бирла тенг тутма соғар манга,
Сен озодасен, мен гирифтор, ахий.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-355;

4. ўзини ҳар ишга урмайдиган:
Ағниё ва аҳли тамкин ва озодалар ва шаҳзодалар ва акобир ва ашроф ҳам баҳраманд эрдилар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95.

**ОЗОДАВАШ** — баланд қоматли, гўзал кўринишли; сарв қоматли:
Тузлук таърифидаким даҳр бўстонининг сарвсифат озодавашларининг писандидароқ шевасидурур.
*Садди Искандарий,* 290б14;
Бугун Фарҳод ул озодавашдур,
Ки йўқлуқ бодасидин журъакашдур.
*Фарҳод ва Ширин,* 145.

**ОЗОДАҚАШ** — нозик табиатли:
Ҳотами Тойиға бир озодаваш
Дедики: «Эй ҳимматинг озодакаш».
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 114.

**ОЗОДАЛИҒ** — поклик, покизалик:
Неча хотун киши бор эрса тавсан,
Бўлуб озодалиғда сарви савсан. *Фарҳод ва Ширин,* 174.

**ОЗОДАХЎ** — олиҳиммат, олитаъб:
Фарқда ул бор шаҳи озодахў,
Ул шаҳи озодау шаҳзода бу.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 251.

**ОЗОДҚАРДА** — озод қилинган; нажот кўрсатилган:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Шайх Абу Саид Абулхайр кўп айтур эрмишки, Луқмон тенгрининг озодкардасидур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-109.

**ОЗОДЛИҚ//ОЗОДЛИҒ** — эркинлик, озодлик:

Ҳамул эл келурдин топиб шодлиқ,
Ғаму ғусса бандидин озодлиқ.
*Садди Искандарий,* 281б-12;

Яъни бу йўл зодидур безодлиғ,
Зоду тўша қайдидин озодлиғ. *Лисонут-тайр,* 128-1.

**ОЗОР** — 1. хафалик, азият; қайғу, алам; ранж:

Гул насиму атридин мумкин эмас топмоқ илож,
Кимки бир гулчеҳра хори ҳажридин озори бор.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-77;

Чу мен айладим ажзим изҳорини,
Бу андишадин кўнглум озорини. *Ҳайратул-аброр,* 251*а*18;

2. хафалик, дардмандлик:

Чун йўқ бу ғизоға эҳтиёжинг,
Озор недин тилар мизожинг. *Лайли ва Мажнун,* 74*а*-18;

3. қийинчилик:

Чайнардин тишга ҳам озор ўлуб,
Ютмоғидин худ бўғуз афгор ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 99-25;

≈ **айла/бер-** — азият бермоқ, дил оғритмоқ:

Сўз қаттиғи эл кўнглига озор айлар,
Юмшоғи кўп гулларни гирифтор айлар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-43;

≈ **и тег-** — жабр-зулм етмоқ, зарари тегмоқ:

Ёреки тегар бировга озори анинг,
Ақл оллида тенгдурур йўқу бори анинг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-22;

≈ **топ-** — ранжимоқ, ғуссага дучор бўлмоқ:

Бу тақрир айлабу ул йиғлабон зор,
Чу тақрир айламай кўп топиб озор.
*Фарҳод ва Ширин* 103.

**ОЗОРЛИҒ** — хафа бўлган, азият чеккан; қайғу тортган, алам кўрган:

Дўстлар кўп зорлиғ қилсам ажаб эрмаски, бор
Зор кўнглум дўст жавридин басе озорлиғ.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-163.

**ОЗУРДА** — озор чеккан, ранжиган, хафа бўлган:

Носиҳи талхгуфтордек табъ андин озурда, валекин зимнида мақсуд ҳосил. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-37;

Кўнгул фироқ хазонининг хорларидин озурдадур.
*Мажолисун-нафоис,* 215;

≈ **бўл-** — озор кўрмоқ, ранжимоқ:

Бўлмағил озурдау озурда қилма кимсани,
Фақр ойинида невчунким эмас озор шарт.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-284;

≈ **қил-** — ранжитмоқ, озор бермоқ:

Қўлумни бошимға ёстур эрдим ва тош озурда қилған нишонлар ёнида зоҳир эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-90.

**ОЗУРДАЛИҚ** — хафа қилишлик, ранжитишлик:

Асра ўзунгни биров озоридин,
Кимсага озурдалиқ изҳоридин. *Ҳайратул-аброр,* 175-12.

**ОЗУҚ** — озуқа, ғизо, озиқ-овқат:

Уйи нотавон кўнгли янглиғ бузуқ,
Бу уй ичра андуҳу ғам бир озуқ.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-470;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бир тош устида булоғ бошида озуқларин унуттилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-217.

**ОЗҒУР-** — оздирмоқ, адаштирмоқ; йўлдан урмоқ:
Қаъба кўйига юз қўйдум, бу йўлдин ёнмағум,
Эй Навоий, ҳар нечаким йўлдин озғурсанг мени.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-612;
Бу раънони анингдек айламиш сайд,
Ки дев эткай кишини озғуруб қайд.
*Фарҳод ва Ширин,* 184.

**ОЗҒУН** — озган, ранги учган; қайтган, кўнгли қолган:
Васли кўйидин Навоий кўнгли озди, эй рафиқ,
Кўрмадук ҳаргиз ул аҳли ишқнинг озғунидек.
*Хазойинул-маоний,* IVб-338.

**ОИД** — тегишли, мансуб:
Эй кўнгул, ҳар неки ишқ аҳлини манъ айлаб эдук,
Кўргач ул ойни бори бизга — уқ улди оид.
*Хазойинул-маоний,* IIб-131.

**ОЙ I** — 1. ой, сайёра:
Ҳар қаён боқсам юзумга ул қуёшдин нур эрур,
Ҳар сори қилсам назар ул ой манга манзур эрур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-98;
Ҳусн аро ҳуру пари мағлуб анга,
Меҳр ила ой кўп кўрунмай хўб анга. *Лисонут-тайр,* 190-8;
2. гўзал, маҳбуба:
Ул ой менинг била бемеҳр эканни англабмен,
Мани ўзига вафосиз деганни англабмен.
*Мезонул-авзон,* XIV-170;
≈ **тан** — ой танли, гўзал, чиройли:
Хазоний боғ аро ул ой тану чеҳрамни кўрган чоғ.
*Муншаот,* XIII-134.

**ОЙ II** — вақт, вақт бирлиги:
Ва Баҳромнинг замони ва муддати уч йил ва уч ой эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-14.

**ОЙДИН** — ёруғлик, нур:
Кеча ойдин тобидин равшан эди,
Чарх анжум вардидин гулшан эди. *Лисонут-тайр,* 95-17;
Кўрунуб кўзга ойдиндек намуди,
Қуёш зарриштасидин тору пуди. *Фарҳод ва Ширин,* 51.

**ОЙИЛ-** — айрилмоқ; ўзига келмоқ:
Қилди чун соқий лаби етган қадаҳ ҳушунгни маҳв,
То абад зинҳорким, ойилмағайсен, эй кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* Iб-272. қ. **айил-**.

**ОЙИН I** — 1. расм, одат:
Илм ўлди шараф дин аро ҳар ойинға,
Бормоқ бўлур ўргангали ани Чинға.
*Назмул-жавоҳир,* XV-20;
Манга ишқ аро ўлмак ойин эрур,
Ракибо, яна санъат иршод қил.
*Хазойинул-маоний,* IIб-373;
2. йўл-йўриқ:
Агар ул ислом ойин, халқ шиори ҳам ислом била дин.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-17;
3. пасткаш киши; ўхшаш, каби:
Аммо даврон боғининг хас ва хошок ойинлари ва елдек бесабот ва тамкинлари, кўзига ҳилм аҳли оғирлиққа мансуб ва гаронжонлиқ била маъюбдурлар.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-54;



www.ziyouz.com kutubxonasi

4. зеб-зийнат, гавҳар билан безатилган:
Мурассаъ эгар бирла тазйин топиб,
Яна ғошия гавҳар ойин топиб.
*Садди Искандарий,* 283*а*3;

5. хўй-хулқ:
Бу ойин ила табъ мажбул эрур,
Қи севгай ҳаётин бу маъқул эрур.
*Садди Искандарий,* 305*а*12;

≈ **и иззат** — иззат равиши, иззат усули:
Қаноат тариқиға кир, эй кўнгул,
Қи хатм ўлғай ойини иззат санга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-724;

≈ **и Луҳрасп** — Луҳрасп расми, одати:
Адам бўлди қонуни Гуштаспи,
Анингдекки, ойини Луҳраспи.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-198;

≈ **и таҳаммул** — сабр тарзи, оғирлик равиши:
Ойини таҳаммулда тавонолиқ эрур,
Юк чекмак ўйла кишига зеболиқ эрур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-21;

≈ **и фано** — фонийлик тарзи, борлиқдан кечиш йўл-йўриғи:
Соқий бўлур офоқ аро ҳол ияси,
Ойини фанода турфа аҳвол ияси.
*Назмул-жавоҳир,* XV-27;

≈ **и футувват** — олижаноблик одати:
Ҳар кимсаки дин ичинда қувват йўқ анга,
Жазм айлаки, ойини футувват йўқ анга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-49;

≈ **и хирад** — оқилона қоида, ақлли кишилар йўл-йўриғи:
Ҳар кимки халойиқ ичра доно кўрунур,
Ойини хирад аро тавоно кўрунур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-40;

≈ **и худо** — тангри, оллоҳ йўл-йўриғи:
Ул кимсага ойини худо қилди насиб
Ким, офият ишин анга қилди насиб.
*Назмул-жавоҳир,* XV-35.

**ОЙИН II** — зебу зийнат, оройиш; равшан:
Ишқ сиррин шарҳ қилмоқдин чу қосирдур баён,
Бас керак ошиқ демакни қилмаса ойин ҳадис.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-95.

**ОЙНА//ОЙИНА** — 1. ойна, кўзгу:
Жамолинг ойнасин хат чу тийра айлади—ўлдум,
Не айб, қилса қуёш кўзгусини тийра ғуборим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-416;

2. белги, нишона:
Сини саломат йўлининг зинаси,
Балки саодат юзи ойинаси. *Ҳайратул-аброр,* 4-11;

≈ **и Искандарий** — жаҳоннамо ойнаси, гўё киши нимани истаса уни кўрсатадиган кўзгу:
Жилва айлар чоғда олам зевари,
Сар-басар ойинаи Искандарий. *Лисонут-тайр,* 40-2;

**ОЙИНА II** — ҳол, сурат, маврид:
Ҳар ойинаким ноқислар такмилиға умматининг комил ва олимларини маъмур этти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-67.

**ОЙИНА III** — равшан, порлоқ, ёруғ; **и чеҳра** — ёруғ чеҳра:
Махзани асрори илоҳи ҳам ул,
Ойинаи чеҳраи шоҳи ҳам ул. *Ҳайратул-аброр,* 68-3.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ОЙИНАГУН//ОЙНАГУН** — ойнаранг; тиниқ, беғубор:

Айлади найсон зулоли ер юзин ойинагун,
Анжуму кўк аксидур анда раёҳину ўланг.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-181.

**ОЙИНАДОР** — ойна сақловчи, ойна тутувчи:

Ул қилибон жилваи ҳусн ошкор,
Сен кўнгул бирла анга ойинадор. *Лисонут-тайр,* XI-66.

**ОЙИНАРАНГ** — ойнаранг; соф, шаффоф:

Соқиё, тўт қадаҳи ойинаранг,
Қи кўнгул кўзгусидин очқай занг.

*Хазойинул-маоний,* IVб-707.

**ОЙИНАСОН//ОЙНАСОН** — ойнадай тиниқ:

Дерсенки, ёр акси сенга тушкай, эй кўнгул,
Аввал ғубори ғайрдин ойинасон ари.

*Хазойинул-маоний,* IVа-343.

**ОЙИНАФОМ** — ойнаранг:

Мастлиқдур манга ҳам майдину ҳам аксингдин,
Нелар айлар қадаҳи ойинафом, эй соқий.

*Хазойинул-маоний,* IIа-349.

**ОЙИНЛИК** — одатлик, равишлик, тарзлик:

Қасб айла нишот меҳнат ойинлик аро,
Қим ишрат умиди келди ғамгинлик аро.

*Назмул-жавоҳир,* XV-48.

**ОЙИР** — ажратмоқ, айирмоқ, жудо қилмоқ:

Андоқки, шаҳодатдин сўнгра ўн киши ойира олмайдур ва ул парчамни кесиб ойирдилар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-145;

Хонумондин ойириб, қилғанда зиндон ичра хабс,
Қилма лутфунг мен алохону аломондин жудо.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-11; қ. **АЙИР-**

**ОЙИҒ** — айиқ:

Кўҳие тоғ ичра бир ойиғ тутуб,
Ўргатиб эрди они кўп қон ютуб.

*Лисонут-тайр,* 52-1; қ. **АЙИҒ.**

**ОЙЛИҚ//ОЙЛИҒ** — маош:

Ҳар ҳалқаи дарсда ўн бир толиби илмким, бориси йигирми икки бўлғай, олти аъло: ҳар бириғa ойлиқ нақда йигирми тўрт олтун, йилда буғдой беш юк.

*Вақфия,* XIII-178.

**ОЙРИЛ-** — айрилмоқ, ажрамоқ; жудо бўлмоқ:

Ишқ аро панд этмаким не суд, эй аҳбобким,
Ҳар фиғонда банд-бандим бир-биридин ойрилур.

*Хазойинул-маоний,* IIа-76;

Ул санам ишқин нечук тарк эткамен,
Ойрилиб ондин қаёне кеткамен.

*Лисонут-тайр, 117-9;* қ. **АЙРИЛ-//АЙРУЛ-.**

**ОЙЧА** — ойдек, ой каби:

Ҳаргиз эрмас ҳусн ул меҳри жаҳоноройича,
Меҳр анинг оллинда, меҳр оллинда бўлғай ойча.

*Хазойинул-маоний,* IIб-546.

**ОЛ I** — қизил, тўқ қизил:

Гулистон зеби жамолингдин сенинг,
Гул хижил рухсори олингдин сенинг *Лисонут-тайр,* 32-12;

≈ **айла-** — қизартмоқ, қизил қилмоқ:

Юзунг оқ, эй ғамки, ашким рангини ол айладинг,
Жон фидонг, эй дардким, жисмимни помол айладинг.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-191.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ОЛ II** — ҳийла, алдаш:

Наргисинг афсуну гул баргинг такаллум айлади,
Ақли кулл топти фириб, ул макру олингни кўруб.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-33.

**ОЛ III** — оила, хонадон; зурриёт, сулола; ≈ **и расул** — пайғамбар оиласи, пайғамбар сулоласи:

Ҳам деса бўлур расулу ҳам оли расул.
*Муншаот,* XIII-147.

**ОЛ-** — 1. олмоқ, баҳраланмоқ:

Олғанлар анинг рутбасидин воясини,
Билдик боридин бийик анинг поясини.
*Назмул-жавоҳир,* XV-28;

Ва хирқа нисбати иккидур: бири иродат хирқаси ва ани бир шайхдин олмоқ раво эмас.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-152;

2. олмоқ, қўлга киритмоқ, забт этмоқ:

...ва Шумур зул-Жаноҳ Жайҳундин ўтуб, Мовароуннаҳрни олди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-223;

Қолмади бир ерки юруб олмади,
Ерки юруб олмади бир қолмади. *Ҳайратул-аброр,* 150-2;

≈ **иб бор-** — олиб кетмоқ:

Бу икки киши умр зоеъ ўткардилар ва гўрга ҳасрат ва армон олиб бордилар. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-57;

≈ **иб кел-** — олиб келмоқ, келтирмоқ:

Ва тўрт минг уйлук созанда ва гўянда ва раққос ва аҳли тараб Ҳиндистондин кўчуруб олиб келдики, ҳоло бу мамоликда лўлилар алар наслидиндур.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-220;

≈ **иб ташла-** — узмоқ, узиб ташламоқ:

Шохни бебарг қила бошлади,
Баргни ҳар сори олиб ташлади. *Ҳайратул-аброр,* 167-7;

≈ **иб чиқ-** — олиб чиқмоқ:

Чун Мусо алайҳис-салом қавмин Нил қироғинда таъбия қилди, Юсуф алайҳис-саломнинг тобутин анинг васияти мужиби била олиб чиқтилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-211.

**ОЛАМ** — дунё, жаҳон:

Оламни бизнинг қуёш ёрутти,
Ҳақ марказида қарор тутти. *Вақфия,* XIII-163;

Ани дафъ айласам олам менингдур,
Бу меҳри оламоро ҳам менингдур. *Фарҳод ва Ширин,* 212;

≈ **аро** — дунёда, ер юзида:

Олам аро токи тирикдур киши,
Ҳақ била бўлмақ эрур ансаб иши. *Ҳайратул-аброр,* 187-20;

≈ **аҳли//эли** — ҳалойиқ, инсонлар:

Умид улки ҳамиша давлат била соғ ва саломат бўлуб, олам аҳлиға комрон бўлғайсиз. *Муншаот,* XIII-116;

Олам элида хисраву хоқон лақабинг,
Одамға дегинча хон бин хон насабинг. *Муншаот,* XIII-117;

≈ **зарроти** — олам зарралари, борлиқлар:

...олам зарротидин ҳеч зарраға вужуд ва қивом ўзи била эмас, балки анинг қайюмлуғи биладур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-123;

≈ **олам** — кўп-кўп, мўл-мўл:

Бор эрди чу кездим анда бебок,
Олам-олам жавоҳири пок. *Лайли ва Мажнун,* 57*а*20;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **тани** — мавжудотлар, тирик жонлар:

Дарёи улум баҳр буржу карами ҳам ул,
Олам танининг жониб жонони ҳам ул.

*Назмул-жавоҳир,* 15;

≈ **тарки** — дунёга майл қилмаслик, таркидунё:

Олам тарки кишига ҳимматдин эрур,
Ким кўп шиддат ул сари рағбатдин эрур.

*Назмул-жавоҳир,* XV-16;

≈ **фисқи** — ахлоқсизлик олами:

Олам фисқида бордур огоҳлиғи,
Оми киши бўлди зуҳди гумроҳлиғи.

*Назмул-жавоҳир,* XV-29;

≈ **шоҳи** — оллоҳ, парвардигор:

Тахт уза олам шоҳи айлаб мақом,
Олам ишига берибон интизом. *Ҳайратул-аброр,* 26-7;

≈ **юзи** — ер юзи, бутун дунё:

Ё рабки, бер улча коми анинг,
Олам юзин эт тамоми анинг. *Лайли ва Мажнун,* 58*а*14;

≈ **қайюми** — оламни сақловчи, худо:

Ҳар не кўрсалар, қолибдин кўрарлар ва қолиб андин бехабар, барча олам қаюми била ушбу мисолдур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-123;

≈ **и пуршарар** — ёмонликка тўла дунё:

Эмин уюбон бу олами пуршарар аро,
Қил хобгаҳингни яхшироқ бистар аро.

*Назмул-жавоҳир,* XV-46;

≈ **и фоний** — фоний дунё, бу дунё:

Олами фоний учун ранжу машаққат чекманг,
Мол учун ғам емангиз, фикри манол айламангиз.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-407;

≈ **и қудсий** — поклик олам, юқори олам, арши аъло; осмон, кўк:

Сўфийи олами қудсий сену асҳоб русул,
Арши аъло келиб ул хайл учун хонақаҳинг.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-357;

≈ **ға мотам айла-** — кўпчиликни ғамга, аламга солмоқ:

Ўз ғамим ифшосидин оламниким қилдим қаро,
Иш ўзимга демаким, оламга мотам айладим.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-227;

≈ **ни тийра қил-** — дунёни қоронғи қилмоқ, ҳаётга раҳна солмоқ:

...анда ушшоқ оҳи дуди оламни тийра қилиб, ҳамул ел бурудатидин ашки ёмғурлари жола боғланғандек... бўлубтур. *Муншаот,* XIII-94-95;

≈ **дин кўз юм-** — вафот этмоқ, ўлмоқ:

Қаду зулфунг била оғзинг тилаб, кўз юмди оламдин,
Навоийға тараҳҳум айлаким, борди алам бирла.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-541;

≈ **ға рахш сур-** — дунёга от солмоқ; дунёни эгаллашга киришмоқ:

Шаҳаншоҳ чун сурди оламға рахш,
Қуёшдек эдию, даҳр уза нурбахш.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-213;

≈ **ға сийм соч-** — тириклик вақтда яхшилик қилмоқ:

Панжаи хуршиддек илгингни оч,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Анда неким сийм эса оламға соч.

*Ҳайратул-аброр,* 149-3;

≈ **дин ўт-** — вафот этмоқ, ҳаётдан кўз юммоқ, ўлмоқ:

Довуд алайҳис-салом ранжида оламдин ўтар чоғда, Сулаймон алайҳис-салом анинг қасосин буюруб, Сулаймон алайҳис-салом ул амрни бажо келтурди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-224;

≈ **дин илик торт-** — дунёдан юз ўгирмоқ, оламдан кўнгли совимоқ, дунё ишларига бепарво бўлмоқ:

Машҳурдурким, васият қилдиким, яланг иликларин тобутдин тошқари чиқарсунларким, олам аҳлиға мужиби танбиҳ, балки ибрат бўлғайким, оламдин илик торта тутқайлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-203.

**ОЛАМАФРУЗ** — оламни ёритувчи:

Яна ўғликим оти Фируз эди,
Қизиким маҳи оламафруз эди.

*Садди Искандарий,* 277б10;

Валекин ҳусн ўтин айлаб жаҳонсўз,
Буларни андин этти оламафруз. *Фарҳод ва Ширин,* 4.

**ОЛАМАФРУЗЛУҚ** — дунёни ёритувчилик, порлоқлик:

Қилиб тиғи барқи жаҳонсўзлуқ,
Юзи машъали оламафрузлуқ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1302.

**ОЛАМГАРД** — дунё кезувчи, оламни айланувчи:

Анжуми ашкин тўкар тонг отқуча мендек сипеҳр,
Йўқламиш ул ҳам магар бир меҳри оламгардини.

*Хазойинул-маоний,* Iб-429;

Хидмат аҳли яна қилиб новард,
Топибон раҳнаварди оламгард. *Сабъаи сайёр,* **143-17.**

**ОЛАМГАРДЛИҚ** — дунёкезарлик, сайёҳлик:

Менингдек ақлу диниин елга берган топмағай ҳаргиз,
Сабо ҳар нечаким сайр ичра оламгардлиқ қилса.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-569.

**ОЛАМГИР** — жаҳонгир; машҳур; тенгсиз, ягона:

Ким мени хўблуқ аро тақдир,
Чун жамол қилди оламгир. *Сабъаи сайёр,* 170-12.

**ОЛАМОРО//ОЛАМОРОЙ** — оламни безовчи, зийнат берувчи:

Жаҳонни чун кўзумга ҳажр шоми айламиш тийра,
Не суд андин мангаким, васл субҳи оламородур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-200;

Йўқ Искандари оламорода баҳс,
Эрур балки Хизру Масиҳода баҳс.

*Садди Искандарий,* 269б1;

Не чарх бисоти ишратафзойингча,
Не меҳр жамоли оламоройингча. *Муншаот,* XIII-117.

**ОЛАМСЎЗ** — жаҳонсўз, пуршўр хасратангиз:

Разм аро барқи тиғи оламсўз,
Базм аро шамъи райи меҳрафруз. *Сабъаи сайёр,* 35-13;

Ишқ оламсўз келди, қўй фусунунг, эй хирад,
Етти чун ер-кўкни йиртиб арслон, эй тулку, қоч.

*Хазойинул-маоний,* IIб-100.

**ОЛАМТОБ** — оламни ёритувчи:

Не ҳадим ёзмоқ битик ул меҳри оламтобға,
Чун ёза олмон жафосин заррае аҳбобға.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-310.

**ОЛАМФУРУЗ** — дунёни ёритувчи:

Ҳусн қуёшин қилиб офоқсўз,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Партавини айлади оламфуруз.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 11.

**ОЛАТ** — асбоб, қурол:

Тил мунча шараф била нутқнинг олатидур ва ҳам нутқдурки, агар нописанд зоҳир бўлса тилнинг офатидур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-60.

**ОЛД** — олд, ҳузур (кўмакчи):

Тутулмиш зулфунга, лекин юз очсанг, очилур кўнглум,
Сенинг олдингдадур ул телбанинг банди, кушоди ҳам.

*Хазойинул-маоний,* IVб-432.

**ОЛДАРА-** — довдирамоқ, шошиб қолмоқ:

Югурмакликда ҳар гунбазки секрер ул маҳи гулхад,
Гули меҳр олдарар беҳад уёлур гунбази ахзар.

*Хазойинул-маоний,* IIб-198.

**ОЛДУР-** — олдирмоқ, олдириб қўймоқ; ошиқ бўлмоқ, мубтало бўлмоқ:

Кўнглум олди ёр, чун юзига боқиб турди кўз,
Ваҳки, олдурди кўнгул, ҳар кимсаким олдурди кўз.

*Хазойинул-маоний,* IVб-223.

**ОЛИЙ** — юқори, баланд, юксак:

Ул сарафрозики олий даргаҳининг ҳайъати,
Барча саркашларга бош қўймоқ учун меҳроб эрур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-212;

≈ **жаноб** — ҳимматли, мурувватли; *айн.* юқори даражали жаноб:

Эй Навоий, бир сори бўлди бу ғамлар чун санга,
Азми даргоҳи шаҳи олий жаноб ўлди яна.

*Хазойинул-маоний,* Iб-551;

≈ **жоҳ** — юқори мартабали:

Кашф бўлди шайхи олий жоҳға,
Ҳам муриди раҳрави огоҳға. *Лисонут-тайр,* 91-9;

≈ **исм** — улуғ ном:

Ул сочилған дурни бу ҳазратнинг олий исмиға вазн каффасиға қўйдум. *Назмул-жавоҳир,* 31.

≈ **мажлис** — подшоҳ иштирок этадиган кенгаш:

Қабулий бу шеърини битиб наввобдин бирининг воситаси била олий мажлисқа еткурубдур.

*Мажолисун-нафоис,* 254;

≈ **макон** — баланд ўринли, юқори мартаба:

Подшоҳ эшигида аркони давлатдин олий шон беклар ва олий макон ичкилар бор эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-96;

≈ **мақом** — юқори мартаба, баланд ўрин:

Ҳамул олий иморат била ани алар аросидин чиқариб, тарбиятиға машғул бўлди, то олий мақомға етти.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-175;

≈ **мақомот** — юқори мартабалар:

Аларға олия мақомот ва зоҳира каромат кўп эркандур,

*Насойимул-муҳаббат,* XV-126;

≈ **миқдор** — энг қадрли, юксак мартабали:

Ва аркони давлатдин олий миқдор умарои завил... борча Паҳлавонға ёр ва ҳаводор эрдилар.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101;

≈ **сифат** — улуғ сифатли:

Мен демонким ул атодур, мен ўғул,
Ул — шаҳи олий сифот, мен банда — қул.

*Лисонут-тайр,* 197-3;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **шон** — юқори, шон-шавкатли:

Подшоҳ эшигида аркони давлатдин олий шон беклар ва олий макон ичкилар бор эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад;* XIV-96;

≈ **қадр подшоҳ** — юқори мартабали улуғ подшоҳ:

Ва бу муносабат била сорт салотинидин ҳам Султон Тўғрулдек ва шоҳ Шижоъдек олий қадр подшоҳлар ва рафеъ мартаба анжум сипоҳлар рангин абёт ва ширин ғазалиёт айттилар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-128;

≈ **ҳиммат** — олиҳиммат, ҳиммати баланд:

Бу хонводада алардин олий ҳимматроқ ва муаззамроқ ўтмайдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-154.

**ОЛИ//ОЛЛИ** — олди, ҳузури (кўмакчи):

Олингда неча қилса заминбўс,
Лекин бордур айбинга жосус бори.
*Назмул-жавоҳир,* XV-16;

Гар ул шўх фарёдинга етмаса,
Навоий, шаҳ оллинда фарёд қил.
*Хазойинул-маоний,* IIб-373;

≈ **иға туш-** — йўлини тўсмоқ:

Кўрди ажаб ажз ила бечоралиқ
Оллиға тушти ажаб овораліқ. *Ҳайратул-аброр,* 150-10;

≈ **дағи йўл-** — келажаги, истиқбол йўли:

Тавба эрур журмға топмоқ вуқуф,
Оллидағи йўлини кўрмак махуф. *Ҳайратул-аброр,* 155-22.

**ОЛИМ** — олим, билимдон, билимли:

Эй хирадманд олимеки, санга
Илмдин рўзий айлади сониъ. *Арбаин,* XV-60;

Ҳушанг хирадманд ва одил ва олим подшоҳ эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-186;

≈ **и раббоний** — худо берган олим, ҳақиқий аллома:

Ҳар кимга етар мавҳибати субҳоний,
Ким айлагай они олими раббоний.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-10;

≈ **и ғайб** — ғойибдаги ишларни билувчи:

Одами бўлмади чу олими ғайб,
Манга бу иш кўрунур эрди айб.
*Сабъаи сайёр,* 201-13.

**ОЛИҒ** — олиш; **сотиғ-олиғ** — олди-сотти:

Олғали дунё арусин, эйки, соттинг нақди дин,
Умр сотиб, марг олмоқ англа, бу сотиғ-олиғ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-305.

**ОЛМА** — олма:

Олмау гулоб қайнатурға,
Табъи эрмас улуғ қазонға роғиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-708.

**ОЛМАБОШ** — ўрдакнинг бир тури:

Ва ўрдакнинг анвои билур қушчилар қошида, масалан, жўрка ва эрка, суқтур (ва) олмабош... ва бу йўсунлуқ дерлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ОЛМОС** — олмос:

Вале Бону тутуб кўз учидин пос,
Ки хорокан нечук юмшатмиш олмос.
*Фарҳод ва Ширин,* 129.

**ОЛОЙИШ** — булғанч, ифлослик, кирлик:

Поклар чину чигил ҳусни аро бўлған ила,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Кимса олойиш алар жонибиға йўл бермас.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-741;

Вужуд ичра йўқ олойиш аларға,
Адам кунжида осойиш аларға. *Фарҳод ва Ширин,* 6.

**ОЛОМОН** — оломон:
...ва фанодор оломони жамоат хонасиға етмиш бўлғай.
*Маҳбубул-қулуб,* 62-63.

**ОЛОМОНЛИҒ** — оломонлик:
Хонумоним гаҳ бало тоғи, гаҳе ғам даштидур,
Бўйла ким кўрди олохонлиғ, оломонлиғ доғи.
*Хазойинул-маоний* III*б*-625.

**ОЛОНГ** — тепалик; довон:
Қатъ қилғунча риё дашти аро юз минг олонг,
Тошлаб ўзлукни, қадам дайри фано жониби монг.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-368.

**ОЛОТ** — асбоблар, қуроллар, яроғлар:
Бир сабадға қўйнинг ич — олотини,
Солибон иҳшову қозуротини. *Лисонут-тайр,* 106-9.

**ОЛОХОНЛИҒ** — оломонлик:
Хонумоним гаҳ бало тоғи, гаҳе ғам даштидур,
Бўйла ким кўрди олохонлиғ, оломонлиғ доғи.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-625.

**ОЛОЧУҚ** — чайла, капа:
Ичи куйган ёғоч ковоки очуқ,
Бўлуб ғулу шаётинға олочуқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 75; *қ.* **АЛОЧУҚ//АЛОЧУҒ;**

**ОЛТИ I** — ости; олди, ёни:
Аёғин ўпгали гар тушти гесу,
Бўлур доим чароғ олти қаронғу. *Фарҳод ва Ширин,* 8.

**ОЛТИ II** — олти (сон):
Бу олти қасида ҳамд ва наът ва сано ва мавъизатдур ва аҳли тасаввуф ва ҳақиқат тили била маърифат.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-124;

Ва анинг салтанати замони олти ой эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-234;

Икки ходимдин ҳар бирига икки юз олтундин олти юз олтун. *Вақфия,* XIII-178;

Ва дебтурки, менинг олти минг байтдин ортуқ арабий шеърим бор, рост вазн била, эл илкида ва ажзом кутубида. *Насойимул-муҳаббат,* XV-119.

**ОЛТИНЧИ** — олтинчи:
Олтинчи фасл: Лайли ва Мажнун.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-41.

**ОЛТМИШ** — олтмиш (сон):
Кайхисравнинг подшоҳлиги олтмиш йил эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-195;

≈ **икки** — олтмиш икки:
Анга олтмиш икки оқча тўлубдур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-101.

**ОЛТОВ** — олтита:
Фанои махз этар ситтаи зарурия,
Нединки йўқса зарурат эмас бу навъ олтов.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-510.

**ОЛТОЙИ** — тулки терисидан тикилган пўстин:
Кўр Навоий маснадин ишқ ичраким гулхан аро
Шуъла олтоию куллардур анга синжобдек.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-343;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Равшан айлар шуъла устидин кўрунган дудин,
Маҳвашим эгнида олтойи бирла бошида киш.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-149;

**ОЛТУН** — 1. олтин танга, олтин; пул бирлиги:
Табақчиға йиллиқ нақда икки юз олтун...
*Вақфия,* XIII-178;

2. қийматбаҳо, бебаҳо:
Сафар кўраи гудоз ва сўздур ва ул гудоз ва сўз эрнинг вужуди олтуниға иёрандўздур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-78;

≈ **рангини бер-** — олтин рангини бермоқ; сарғайтирмоқ:
Ғубори остонинг не ажойиб кимиё эрмиш,
Ки рухсоримға онинг ҳажри олтун рангини бермиш.
*Муншаот,* XIII-149;

**ОЛТУНЛУҚ** — бир тангалик, бир олтин танга баҳолик:
Ким бир олтунлуқ биллури лаългун,
Юз минг олтунға сотибдур қалби дун.
*Лисонут-тайр,* 48-11.

**ОЛУ** — олхўри:
Ҳусну раънолиқ била дастори узра санчибон,
Ваҳки, шафтоли гулидур ё эрур олу гули.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-702.

**ОЛУД//ОЛУДА** — 1. аралашган, қўшилган; булғанган;
≈ **зот** — зоти булғанган:
Бўйла ошиқликдин, эй олуда зот,
Пок ишқ аҳли қошиндадур уёт! *Лисонут-тайр,* 120-20;
Навоиё санга ул пок ила не нисбатким,
Сен асру бодаға олудасен, ул асру афиф.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-171;

2. қўшма сўз таркибида *аралаш, булғанган* каби маъноларни англатади:
Ани ўрнида кўрмай мавжуд,
Чектилар барча оҳи дардолуд. *Сабъаи сайёр,* 85-3.

**ОЛУДЛИҚ** — қўшма сўз таркибида *аралашлик, булғанганлик* каби маъноларни англатади:
Кўзи беҳол хоболудлиқдин,
Лаби майгун шароболудлиқдин.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 451.

**ОЛУДАЛИҒ** — ифлослик, булғанчлик:
Даҳр иши олудалиғдур, эй хушо, ул покрў
Ким ўтар бу жифаға кўнглини мойил қилмайин.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-483;
Зоеъ айлабтур мени олудалиғ,
Қўймас ул йўлға бу ғам фарсудалиғ.
*Лисонут-тайр,* 102-16.

≈ **дин аёқ чек-** — ифлосликлардин оёқ тортмоқ: узоқлашмоқ:
Чекиб барча олудалиғдин аёқ,
Тутуб бари беҳудалиғдин қироқ.
*Садди Искандарий,* 240*б*2.

**ОЛУФТА** — 1. бебок, парвосиз, писанд қилмайдиган, сатанг;
Аҳли жаҳон ҳуснининг олуфтаси,
Шоҳи замон зулфининг ошуфтаси. *Ҳайратул-аброр,* 177-6;

2. уста, моҳир; ишқибоз:
Саййид Имод... ул чоғир била нарднинг олуфтасидур.
*Мажолисун-нафоис,* 194.

**ОЛУФТАВОР** — олифталарча:
Базмдин усрук чиқиб ким отланур олуфтавор,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ҳуш бошимдин, хирад ваҳми дўконимдин кетар.
*Хазойинул-маоний*, IVб-171.

**ОЛУФТАЛИҚ** — парвосизлик, олифталик:
Манга юзланди ажаб ошуфталиқ,
Қаҳрдин қилдим санга олуфталиқ. *Лисонут-тайр*, 136-17.

**ОЛҚИШ** — олқиш, таҳсин:
Лабинг бу хастаға невчун такаллум этмади иш,
Ки бир сукунж била ҳосил этса юз олқиш.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-264.

**ОЛҒИНЧИ** — тўпловчи, йиғувчи:
Косиб кунжи кафи зар олгинчи эрур,
Икки қўли мезони дирамсанжи эрур.
*Назмул-жавоҳир*, XV-23.

**ОЛҒУ-БЕРГУ** — олиш-бериш:
Эй Навоий, жон олиб деди берай коминг валек,
Дам урма олмон анга ҳоли бу олғу-бергудин.
*Хазойинул-маоний*, IIб-479.

**ОЛҒУЛУҒ//ОЛҒУЛУҚ** — олишлик, олиши кераклилик:
Бу хоридурки йўлдин олғулуғдур,
Анинг кўси раҳилин чолғулуғдур.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 502;
Сабру қарору ҳушни олмоғлиғинг недур,
Эй жонлар офати, санга жонимдур олғулуқ.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-324.

**ОМ** — 1. умумий, барчага баробар:
Ва аларнинг ҳамида ахлоқи ом эрди.
*Ҳолоти Сайид Ҳасан Ардашер*, XIV-79;
2. омма, халқ, кўпчилик:
Иккинчи, таваккул ва муомалат ва муҳаббат эдиким, хос қабул қилдилар ва ом йўқ.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-77;
—≈ **ғавғоси** — халқ фарёди, фиғони:
Вахш хайлин дашт аро мен телбаи маҳзун сори,
Ом ғавғоси хаёл эт шаҳр аро Мажнун сори.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-617.
≈ **айла-** — таратмоқ, ёймоқ, машҳур қилмоқ:
Нақшини ом айлади хуршиддек,
Жомидин урди садо Жамшиддек. *Лисонут-тайр*, 194-7.

**ОМА** — мардум:
Агар қилса гузар ул сори ома,
Бори саргашталикка гирд нома.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 386.

**ОМЕЗ//ОМИЗ** — қўшма сўз таркибида *аралашган, қоришган* каби маъноларни англатади:
Ошиқиб терлаб иложимға етиштинг, эй Масиҳ,
Не ажаб гар шарбати лаълинг гулобомез эрур.
*Хазойинул-маоний*, IIб-197;
Бу ҳолат ичра кўргузмай тараҳҳум,
Итобомиз қилғай шаҳ такаллум. *Фарҳод ва Ширин*, 155.

**ОМИЗИШ** — аралашиш, алоқа:
Мавлоно Ашраф... эл била даги омизиши оз эрди.
*Мажолисун-нафоис*, 13;
≈ **топ-** — аралашмоқ, қоришмоқ:
Кўйи тупроғиға дафн айланг таним қилмай кафан,
Токим ул туфроғ бирла топсун омизиш бу тан.
*Хазойинул-маоний*, IIб-449.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ОМИЙ** — илмсиз, авом, нодон, ўқимаган:
Олим фисқида бордур огоҳлиги,
Омий киши бўлди зуҳди гумроҳлиги.
*Назмул-жавоҳир,* XV-29;
Омийсидин донишмандигача ҳеч қайси турк тили била такаллум қила олмаслар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108;
≈ **қол-** — саводсиз бўлиб қолмоқ:
Шоҳ Қули Уйгур... ота-онанинг суюклиги жиҳатидин омий қолди. *Мажолисун-нафоис,* 178.
**ОМИЙЛИҒ** — саводсизлик, билимсизлик:
Абдулқаҳҳор... зотида бовужуди омийлиғ мулоямат бор эрди. *Мажолисун-нафоис,* 178.
**ОМИЛ** — амалдор, ҳоким; вакил:
Миср волийси Сулс кептига бир тарсо омил йиборди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-104;
≈ **и девон** — девонбеги:
Бири яна омили девон бўлуб,
Дев анинг аъмолида ҳайрон бўлуб.
*Ҳайратул-аброр,* 133-1.
**ОМИН** — **қабул қил!** (суръёний тилидан кирган сўз):
Навоий дуо айлар ул ҳур учун,
Малойик, мадад айланг омин аро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-28;
Давлати абадий ва саодати сармадий поянда ва мустадом бўлсун, омин. *Муншаот,* XIII-140.
**ОМИХТА//ОМЕХТА** — аралаш:
Муғанний. дегил ҳиндуйи рехта,
Анга сеҳри Кашмири омехта.
*Садди Искандарий,* 269а20.
**ОММА** — омма, мардум, кўпчилик; одамлар:
Навоий ўлса керак пири дайр базмида хос,
Не деса десун они ваъз ичиндаги омма.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-528.
**ОМОДА** — жиҳозланган, тайёрланган:
Чиққач андин худ эрди омода,
Таҳ-батаҳ тўн кинрга шаҳзода. *Сабъаи сайёр,* 90-10;
≈ **айла-** — тайёрламоқ, ҳозирламоқ:
Чун сафар асбобини омода айлабтур ҳабиб,
Бир тараф гўё азимат қилғудектур анқариб.
*Хазойинул-маоний,* IVа-393.
**ОМОЛ** — истаклар, умидлар:
...ва қибла сафаридинким, мақсуд ул каъбаи омол судда-лиг осмондур. *Муншаот,* XIII-108.
**ОМОН** — саломатлик, халослик, тинчлик:
Ўзга не ким бор эрди яхши-ёмон,
Берибон жонидин барига омон. *Сабъаи сайёр,* 146-15;
≈ **топ-** — қутулмоқ, саломат қолмоқ:
Кўнгул не навъ бало тошидин омон топқай,
Фигор жисмим уйи равзан узра равзандур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-158.
**ОМОЧ** — нишона; ўқ отиб машқ қилиш учун қўйилган нишон:
Сипеҳр наъл кўруб кўксум узра меҳроби,
Бало ўқиға ҳамоноки айлади омоч.
*Хазойинул-маоний,* IIб-102.
**ОМОЧХОНА** — ўқ отиладиган жой, машқ жойи:


www.ziyouz.com kutubxonasi

Қўксумда наъл бўлди хадангинг нишонаси,
Кўнглум уйи эрур анинг омочхонаси. *Муншаот*, XIII-116.

**ОМУЗ** — қўшма сўз таркибида *ўрганувчи, билувчи* маъноларини ифодалайди:

Қўпуб чун олинда ер ўпти Фарҳод,
Ҳакими донишомуз этти бунёд. *Фарҳод ва Ширин*, 85.

**ОМУЗГОР** — ўргатувчи, устоз:

Яна сурди фармондеҳи рўзгор,
К-эй дониш аҳлиға омузгор. *Садди Искандарий*, 295б8;

≈ **бўл-** — донишманд бўлмоқ:

Кўп ажуба зоҳир айлаб рўзгор,
Ўз фусунидин бўлуб омузгор. *Лисонут-тайр*, 54-4.

**ОМУРЗИШ** — афв этиш, гуноҳни кечиш, кечириш:

Эй бандаларига жовидона,
Омурзиш учун тилаб баҳона.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 64б.

**ОМФИРИБ** — билимсизларни алдайдиган; етук эмас:

Мавлочо Тусий... шеъри басе омфириб эрди.
*Мажолисун-нафоис*, 22.

**ОН** — вақт, замон, фурсат:

Оне ўтгандин сўнг туш кўрдилар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-79.

**ОНА** — она, волида:

Оналарнинг аёғи остидадур,
Равзаи жаннату жинон боғи.
Равза боғи висолин истар эсанг,
Бўл онанинг аёғи туфроғи. *Арбаин*, XV-61.

**ОНГ-** — тушунмоқ, англамоқ:

Онглаким сўз ўзга, маъни ўзгадур,
Маъни онгмас шоғил улким сўзгадур.
*Лисонут-тайр*, 189-12.

**ОНГДИ-** — пойламоқ:

Хилватда анга бу навҳалар иш,
Онгдиб онаси каминда эрмиш.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 74б.

**ОНГДИБОН** — тасодифан, қўққисдан:

Асру ёлғон ваъдасидин куймиш эрди жонғинам,
Онгдибон бир кеча тушти илгима усруккина.
*Хазойинул-маоний*, IVб-557.

**ОНГЛА-** — фаҳмламоқ, билмоқ, тушунмоқ, англамоқ:

Сўзни маъносида ишқ ўти нишони бўлмағай,
Бир таҳарруксиз бадан онглаки, жони бўлмағай.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-43.

**ОНГЛАТ-** — фаҳмлатмоқ, тушунтирмоқ:

Хонақаҳ шайхидин эл сирри фано англамади,
Дайр пири они хўб онглатур элга онгланг.
*Хазойинул-маоний*, IVб-368.

**ОНДИН** — ундан:

Ва ондин бир ўғул бўлуб... *Тарихи мулуки ажам*, XIV-525;
Эмин бўлур ар хавф анга жондин эрди,
Чун етти ангаки хавфи ондин эрди. *Назмул-жавоҳир*, XV-51;
Ондин Арафот ул ерга лақаб қолди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-190.

**ОНДОҚ** — шундоқ, шундай:

Кўнглига айлаб асар меҳр этти фош,
Кирди ул вайронға андоқким қуёш. *Лисонут-тайр*, 149-7.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ОНСИЗ** — усиз, унингсиз; у йўқ вақтда:

Чунки онсиз ўлгунг, ушбу дамки айрилмоққадур,
Бори ул оразға ўлгунча назар қил, эй кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* IVб-377.

**ОНТ** — онт, қасам:

Ҳоло не сўзунгга, не аҳдингга, не қавлунгга, не онтингга эътимод қолибтур. *Муншаот,* XIII-155;
Бири буким, мунча панд ва насиҳат ва ташниъ ва маломат ва онт ва аймон била бировким, мутанаббиҳ бўлмамиш бўлса, бир неча изо ва азоб била ҳам бўлмағисидур.
*Муншаот,* XIII-155;

≈ **бер//ич-** — қасамёд қилмоқ; қасам ичмоқ:

Жабраил бу амрға иштиғол кўргузгач, барҳол тили била анга онт берди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-189;
Икки жонибдин ёлгон онт ичгучи даллол.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-27.

**ОНЧА** — шунча, шунчалик:

Эл тилидин кўрдум онча ғуссаким, мингдин бирин
Айтмоқ бўлмас танимда ҳар сари мў бўлса тил.
*Хазойинул-маоний,* IIб-378.

**ОНЧАКИ//ОНЧАКИМ** — шунчаки, шу даражадаки:

Сиҳҳат ончаки, аҳли ақл комидуру бас,
Ақлиға далил анинг каломидуру бас.
*Назмул-жавоҳир,* XV-25;
Алқисса, тафриқа имкони ончаким мақдури бор нобуд, ва жамъият мақдури ончаким имкони бор мавжуд ва ҳол улким... *Муншаот,* XIII-94.

**ОПАҒА** — амаки:

Ва булар отанинг оға-инисин опаға дерлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ОП-ОЧУҒ** — жуда тоза, жуда очиғ:

Ва яна бир ранг ё бир сифатнинг ҳумули ҳолиға муболаға учун анинг аввалида, аввал ҳарфиға бир «п» ё «мим» изофа қилиб, ул шайға зоид қилурлар; «п» мисоли: оп-оқ, оп-очуғ.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ОП-ОҚ** — оппоқ:

Ва яна бир ранг ё бир сифатнинг ҳумули ҳолиға муболаға учун анинг аввалида, аввал ҳарфиға бир «п» ё «мим» изофа қилиб, ул шайға зоид қилурлар; «п» мисоли; оп-оқ.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ОР** — уят, номус:

Елдек ҳар эшикдин кирарга орлари йўқ, оташдонлиғидин ўзга шиорлари йўқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-54;

≈ **у нанг** — уят ва номус:

Шери ғоб эрмон, эрурмен мўри ланг,
Балки мендин онга ҳам юз ору нанг. *Лисонут-тайр,* 201-5;

≈ **айла-//қил-** — уялмоқ, номус қилмоқ, ҳазар қилмоқ:

Аҳли маъни гуруҳида зинҳор
Ҳеч ор айлама гадолиғдин. *Хазойинул-маоний,* IIб-411;
Ва ор қилдиларки, анга акосира қоидаси била мулозамат қилғайлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-232.

**ОРА** — 1. ўрта, ора:

Озармидўхт ҳавосида беихтиёр бўлуб, ҳарам жонибин раоят қилмай, шаҳват ва нафсониятқа мағлуб бўлуб, киши орага солиб таашшуқ изҳор қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-234;

2. орасида, асносида:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бу орада ижобат асари зоҳир бўлгай.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-126;

3. ичра, ичида:

Дарвеш Алибек хизмати била бизнинг хизматимиз орасида тафовут йўқтур. *Муншаот*, XIII-156.

**ОРАЗ** — чеҳра:

Энгинг ойдур, оразинг гул, сочинг сунбул,
Булар шавқидин ичармен туну кун мул.
*Мезонул-авзон*, XIV-177;

≈ **и дилрабо** — дилни тортувчи, жозибали чеҳра:

Ул орази дилрабоға тушгай,
Жон бирла кўнгул балоға тушгай.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 794;

≈ **и моҳ** — ой юзли, чиройли чеҳрали:

Эй саодат матлаъи ул орази моҳинг сенинг,
Аҳли бийниш қиблагоҳи хоки даргоҳинг сенинг.
*Мезонул-авзон*, XIV-181;

**ОРАНЖ** — тирсак, қўл:

Чу зўр ортуқ айлаб тарозусидин,
Чиқиб йўқки оранж бозусидин.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1646.

**ОРДИЧА** — орқасидан, ортидан, кетидан:

Навоиё, эрур ул шўх туркмон бас тунд,
Наво тилар эсанг ондин югурма ордича хух.
*Хазойинул-маоний*, IIб-115.

**ОРЗУ** — истак, хоҳиш, орзу:

Бир кун хаёлға келдиким умрга эътимод йўқтур, бўлмағайким, бу орзуни гўрга элтгайсен, авло улдурким, аларга арз қилғайсен. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-42;
Шайхнинг дийдорининг орзуси кўнглумга тушти ва ул вақт эмас эрдики, Шайх чиққай. *Насойимул-муҳаббат*, XV-121;

≈ **йи жон** — жон талаби, истаги:

Ҳукмунг менга орзуйи жондур,
Бошимға бу ҳукм ҳам равондур. *Лайли ва Мажнун*, 836-7;

≈ **айла-//қил-** — умид қилмоқ, хоҳламоқ:

Париваш ҳажрида озорларидин ани хабардор қилмоқ орзу айлабтур. *Мажолисун-нафоис*, 232;
Васлидин маҳрумлуқ бобида манзурни кўрмак бўлмаса, анга назар тушган ерни кўрмак орзу қилибтур.
*Мажолисун-нафоис*, 221.

**ОРЗУГОҲ** — умид, истак жойи, майдони:

Чу салб эрди ишида орзухоҳ,
Насиҳатгўга бўлди орзугоҳ. *Фарҳод ва Ширин*, 64.

**ОРЗУМАНД** — хохловчи, умид этувчи, ҳавас қилувчи:

Кўзда мардум бўл, кўнгулда жон ерин тут, ваҳ неча
Кўзни муштоқу кўнгулни орзуманд айлайин.
*Хазойинул-маоний*, Iб-505;

Балки ортуқроқ ҳам ҳақ субҳонаҳу таоло борча толиби ниёзмандларға, бу тарик орзумандларға ул гулистондин нафҳа ва ул раёҳиндин шаммаи насиб қилсун.
*Маҳбубул-қулуб*, 70.

**ОРЗУМАНДЛИҒ** — ҳавасмандлик:

...бу икки муродим гавҳаридин даги сарбаланд бўлғаймен ва бу орзумандлиғ хорхорининг тикани кўнглумда синмағай. *Вақфия*, XIII-173.

**ОРЗУХОҲ** — умидвор, орзу қилувчи:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Чу салб эрди ишида орзухоҳ,
Насиҳатгўга бўлди орзугоҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 64.

**ОРЗУХОҲЛИҒ** — умидворлик:
Ҳақдин кишиким йўқ орзухоҳлиғи,
Билгилки, гадолиқдур анинг шоҳлиғи.
*Назмул-жавоҳир,* XV-34.

**ОРИ//ОРИЙ** — омон, бўш, қутулган, тоза:
Ҳаводис тошидин то бўлса ори. *Муншаот,* XIII-99;
Форсийдонлар айлабон идрок,
Орий эрди бу нафъдин атрок. *Арбаин,* XV-55;
Илмдин орий улуснинг жоҳили худкомаси.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-74.

**ОРИ-ОРИ** — ҳа-ҳа, тўғри, худди шундай:
Лаълининг бир-бир ҳадиси шаҳддек ширин эрур,
Ори-ори доимо гулбаргидиндур ангубин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-315.

**ОРИ-** — тоза бўлмоқ, покланмоқ:
Гар ҳамиша таҳоратинг бўлса,
Ориғай фоқа чирки ул сувдин. *Арбаин,* XV-57;
Ер аксининг ўлуб жилвагаҳи,
Кишиким хотири миръоти ориб. *Хазойинул-маоний,* IIб-71.

**ОРИЗ** — 1. пайдо бўлган, воқе бўлган:
Кишвари хотирима мунча бузуғлуғлар эрур
Барчаси хайли муҳаббат қадамидин ориз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-281;
2. касаллик:
Деди: Манга бир неча ориз юзланур ва намозға монеъ бўлур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-98;
≈ бўл-//ўл- — юз бермоқ, рўй бермоқ:
Аммо қариким, ғаризий ҳарорати мунтафий бўлмиш бўлғай, аташ анга ғариза ҳароратдин ориз бўлмай, ул сувни ичмиш бўлса, қачан андин завқ топғай.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-85;
Ориз ўлуб жумлаи ҳолот анга,
То бўлубон касби камолот анга. *Ҳайратул-аброр,* 43-18.

**ОРИЗА** — касаллик:
Бу руқъалари келган вақтда уларнинг муборак мизожлариға ориза воқеъ бўлуб, неча кун беҳузур бўлуб, яна сиҳҳатлари хабари келди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-35.

**ОРИТ-** — кетказмоқ, покламоқ:
Мавлоно Қосим сўз улким, инсон жойизул-хатодур ва лекин надомат ашкиким, иборат тавба сувидин бўлғай, гуноҳ чиркин оритур. *Муншаот,* XIII-156;
Ки болчиғ пуштасин нўги итик бел,
Ваё пору била қор оритур эл.
*Фарҳод ва Ширин,* 116. қ. ОРИТ-.

**ОРИФ** — 1. билувчи, доно; маърифатли, олим:
Эй шайх, ориф кимдур? *Насойимул-муҳаббат,* XV-93;
2. художўй:
Мундоқ киши олиме керак исломпаноҳ ва орифе керак муқарраби даргоҳ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-17;
≈ и маоний — маънишунос; маънилар билимдони:
Солики фоний ва гавҳари коний, орифи маоний Саййид Ҳасан Ардашер... сияр ва ҳолотида.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526;
≈ и раббоний — художўй олим, оллоҳга эътимодли, билимдон:
Сўнгра шайхуш-шуюх аллом ва орифи раббоний Хожа ва



www.ziyouz.com kutubxonasi

имом Абу Яъқуб Юсуф Ҳамадоний Бухорога келибтурлар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-125.

**ОРИФЛИҒ** — билимдонлик, донолик, олимлик:

Топса ул зарф ила мазруфни хуш сипқарғай,
Улки орифлиғ ила фахрда бўлғай маъруф.

*Хазойинул-маоний*, IVб-308.

**ОРИФОНА** — доноларча, билимдонларча:

Шайхул-ислом дебтурки, анга ҳеч кишининг ҳеч ишидин ҳаргиз ҳасад бўлмайдур, илло орифона маърифатдин, йўқ тасдиқи маърифатдин... *Насойимул-муҳаббат*, XV-81.

**ОРИЯТ** — бирор нарсани вақтинча олиш:

Кўнглум ул гулга қилиб майл, фиғонким, булбул,
Ория́т истадиму бермади бир лаҳза қанот.

*Хазойинул-маоний*, Iб-101.

**ОРИҒСИЗЛИҒ** — нопоклик:

Ул ориғ, менда ориғсизлиғ сифот,
Васлини истарга монеъдур уёт. *Лисонут-тайр*, XI-113.

**ОРЛАН-** — номус қилмоқ, уялмоқ, тортинмоқ:

Билмаганни сўраб ўрганган олим ва орланиб сўрамаган ўзига золим. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-74.

**ОРО** — зийнат, оройиш; ≈ **қил-** — зийнат бермоқ, шодлантирмоқ:

Дунё била неча зебу оро қилмоқ,
Ул зеб ила дўзах ўти барпо қилмоқ.

*Назмул-жавоҳир*, XV-17.

**ОРОЙИШ** — безак, зийнат, пардоз:

Эр кишига зебу зийнат — ҳикмату донишдурур,
Яхши киймак бирла хотунларға оройишдурур.

*Маҳбубул-қулуб*, XIII-68;

≈ **бер-** — безамоқ, пардозламоқ:

Чарх золиким ўзин луъбатдек оройиш берур,
Қочқил ондинким, эмас луъбат, эрур ҳақ лаънати.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-628;

≈ **кўргуз-** — тартиб бермоқ, безамоқ, пардозламоқ:

...маъни абкориға зийнат ва оройиш кўргузуб эрдилар, чиғатой лафзи била рақам урдум. *Мезонул-авзон*, XIV-155.

**ОРОЙИШЛИҚ** — безаклилик:

...араб фусаҳоси балоғат зеварлари била намойишлиқ ва фасоҳат гавҳарлари била оройишлиқ, назм раънолариға жилва берурлар эрди. *Мажолисун-нафоис*, 2.

**ОРОМ** — роҳат, истироҳат, ҳузур:

Бадхўйки ўз қилғани раҳматдур анга,
Ором халойиқ сори туҳматдур анга.

*Назмул-жавоҳир*, XV-23;

...ул наводир тамошосидин йигитлик мулкида ғавғо солибмен ва мулк йигитлари кўнглидин ором ва қарорни олибмен. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-120;

≈ **бўл-** — тингланмоқ, қарор топмоқ, роҳатланмоқ:

Ҳар қайда ором тутса, душман ором бўлғайким, ул ғариблариннг ватанидур ва муфлисларнинг моясидур.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-76;

≈ **иста-** — хотиржамлик истамоқ:

Тегар сўйлаб, демай ҳар ергаким, захм айлабон ул ўқ,
Неча манзилда ором истагай кўнглумга то етгай.

*Хазойинул-маоний*, IVб-617;

≈ **топ-** — тинчимоқ, дам олмоқ, роҳатланмоқ:

Муқбил адаб ва тавозуъ фойдасидин гавҳари мақсуд топиб, шоҳ гулшанида ором топти. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-41;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **тут-** — тинчланмоқ, ором олмоқ; роҳатланмоқ:
Ҳар қайда ором тутса, душман ором бўлғайким, ул ғарибларнинг ватанидур ва муфлисларнинг моясидур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-76;

**ОРОМГИР** — жойлашган, ўрнашган:
Бу чароғи меҳр, ул бадри мунир,
Иккиси бир тахт уза оромгир. *Лисонут-тайр,* 168-12.

**ОРОМГОҲ** — тинчланадиган, роҳатланадиган жой:
Манзил этсанг бу работ ичра иқомат қилмаким,
Ҳар кун ўзга корвон оромгоҳидур бу работ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-298;
...вуҳуш ва туюрға паноҳ ва оромгоҳ берур.
*Маҳбубул-қулуб,* 130.

**ОРОМЖЎЙ** — жой олиш, ўринбосар бўлиш:
Чу Нарси бўлуб мулк ила комжўй,
Ота тахтида бўлди оромжўй. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-213.

**ОРОМИШ** — тинчлик, сукунат; осойиш, фароғат:
Бир оҳанг ила айлагил ромиши,
Ки етгай манга бир дам оромиши.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1662.

**ОРОМРАСОН** — ором берувчи, етказувчи:
Жонға ҳам ўлумдин бурун оромрасон
Ким, туғмоқ эрур ўлумга пайғомрасон.
*Назмул-жавоҳир,* XV-28.

**ОРОСТ//ОРАСТА** — безалган, тартибга солинган:
Навоий андин эрур ғусса туфроғи ором,
Ки кўнглин олғали олий жанобдур асру.
*Хазойинул-маоний,* IIб-523;
Яна турк лафзининг маҳбуб жонибидин ясанмоғи муқобаласида сорт лафзида ораста ва оройиш лафзи бор.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-111;
≈ **айла-//қил-** — тартибга солмоқ, таълиф қилмоқ:
Лутфдин юзин айлаб ороста,
Бўлуб ўйлаким моҳи нокоста. *Садди Искандарий,* 241*а*8;
Ҳар паришон хотирға ва ошуфта замирға бу орзу кўп дағдаға солур эрдиким туркий тили билан ул «Лаолий»ни ораста қилғаймен. *Назмул-жавоҳир,* 21.

**ОРОСТАЛИҚ//ОРОСТАЛИҒ** — обод ва тартибли, саранжомли:
Ул барчанинг эвази таадди ва бедод еткурди ва мамоликка ҳар неча маъмурлуқ ва орасталиқ юзланди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-218;
Оросталиғи борча қайд ва каромати тамом шайд.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-34.

**ОРТ-** — кўпаймоқ, ошмоқ, зиёда бўлмоқ:
Неъмат шукрига ким тилини қойил этар,
Ортар куфрони, лек ани зойил этар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-42;
Хамири мояи жисмингдин ортқанни қазо,
Ики баданда қилиб руҳ атади Хизру Масиҳ
*Хазойинул-маоний,* Iб-119.

**ОРТИЛ-** — осилмоқ:
Югурур ҳар кирпигимга ортилиб бир қатра ёш,
Шўх ёшлардекки ўйнарлар чубуқ маркаб қилиб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-75.

**ОРТУР-** — орттирмоқ, қўшмоқ:
«Тасбиғ» — охир жузвнинг сабаби хафифиға бир ҳарф ор-



www.ziyouz.com kutubxonasi

турмоқдурким, фоъилотун, фоъилотон бўлғай.

*Мезонул-авзон*, XIV-140.

**ОРТУҚ** — ортиқ, ошиқча, зиёда:

Бир дўстдин ортуқдур агар жоҳил эса,
Андоқ душманки, зираку оқил эса.

*Назмул-жавоҳир*, XV-38;

Эй оразинг гулдин ортуқ гулшан ичра,
Сендин йироқ хотиримдур шеван ичра.

*Мезонул-авзон*, XIV-177;

≈ топ- — донороқ, маъқулроқ билмоқ:

Барча навъда Ардашерни ўз ўғлонларидин ортуқ топти.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-208.

**ОРТУҚСИ** — ортиқча, ҳаддан зиёда:

Чу ҳақ даргоҳидин мардуд этар найларсен, эй зоҳид,
Қабули халқ учун ортуқси тоат илтизом айлаб.

*Хазойинул-маоний*, Iб-79.

**ОРТУҚСИЛИҒ//ОРТУҚСИЛИҚ** — ортиқчалик, кўплик, зиёдалик:

Чу ҳақдин эди келди поку силиғ,
Қаю биргаким, бўлди ортуқсилиғ.

*Садди Искандарий*, 244а7;

Агар дарё десам, қайси дарёнинг ҳар дури қуёш гавҳариға ортуқсилиқ қилибдур. *Назмул-жавоҳир*, 18.

**ОРТУҒЛУҒ** — зиёдалик, кўплик:

Чу руҳ хайлиға нафс истар ўлса ортуғлуқ,
Етур иложиға тақвий сипоҳи бирла кўмак.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-326.

**ОРУҒ//ОРУҚ** — озғин, ориқ:

Танингға маскау қаддингга нахл ўхшашмас,
Ки будур асру семиз, лек улдур асру оруғ.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-322;

Бир кеча малик туш кўрди: Етти семиз ўйини етти оруқ ўй едилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-203.

**ОРҚА** — орқа, бел:

Бир эшакдек бошингга афсар уруб,
Нафсни ўз орқанг узра миндуруб. *Лисонут-тайр*, 107-10;

Кўтарди орқасига бодпони,
Нечукким бодпо ул дилрабони. *Фарҳод ва Ширин*, 124.

**ОС** — оқсусар; ундан ишланган пўстин:

Тулку ва ос ва тийин терисин ул киярга қабул қилди.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-186;

Агарчи ҳуллаларнинг ранги кофур,
Валекин осу қоқум бирла маҳрур. *Фарҳод ва Ширин*, 51.

**ОС-** — осмоқ, илмоқ:

Деди, эмди қилинг неким қилурсиз,
Осарсиз, гар чопарсиз, сиз билурсиз. *Фарҳод ва Ширин*, 156;

Деди: Ул кишигаки, ани осмондин бир тор ипак била осмиш бўлғайлар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-110.

**ОСИБ//ОСИЙБ** — зиён, зарар, кулфат:

...вардиким, хасу хошок сари кўз солмади ва тикон осибидин кўнглиға парво қолмади. *Назмул-жавоҳир*, 20;

...Сиёвуш наслидин Фаруд Турондадур, анга осиб ва заҳмат еткурмангиз. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-194;

≈ и хазоний топ- — кулфат хазонини топмоқ; азоб-уқубатдан сарғаймоқ:

Деди, к-эй зоди сарви бўстоний,
Валекин топқан осиби хазоний. *Фарҳод ва Ширин*, 104.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ОСИЙ** — гуноҳкор, хатога йўл қўйган:

Хитоб ўлди, к-эй осийи боргоҳ,
Ки умрунгда қозғонмадинг жуз гуноҳ.
*Садди Искандарий,* 253б18.

**ОСИЙЛИҒ** — гуноҳкорлик, гумроҳлик:

Ҳашр ғавғоси аро осийлиғимға раҳм қил,
Лутф ила илгим тутуб, қил аҳли исёндин жудо.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-11.

**ОСИЛ-** — осилмоқ, илинмоқ:

Азиз ва шариф умр таркин қилдилар ва мазаллат ва хорлиқ била сиёсат дориға осилдилар. *Маҳбубул-қулуб,* 105;

Осилиб ул чоҳ ичинда сарнигун,
Ишқ истилосидин зору забун. *Лисонут-тайр,* 102-9.

**ОСИҒ, ОСУҒ** — фойда, наф, суд:

Уйғониб билсангки ҳолингдур қотиғ,
Қилмағай ул дам пушаймонлиғ осиғ. *Лисонут-тайр,* 116-15;

Не осиғ шердин кўп зўр панжа,
Аёғида чу бўлмас мўр ранжа. *Фарҳод ва Ширин,* 54;

Кишига бўлса кўкка чиқмоқ фан,
Не осиғ, кўрса оқибат мадфан.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-239;

Қадаҳ гар бермасанг, эй дайри пири, не осуғ ранжим
Сулук етмас асар, гар пиридин етмас ҳидоят хўб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-33.

**ОСИҒЛИҒ** — боғланганлик, берилганлик:

Ҳар қаён тиғ солур, кўнглум осиғлиғ анга,
Бўйла қатл аҳлида ким кўрди диловез қилич.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-103.

**ОСМОН** — 1. фалак, кўк:

Фиръавн чун ул қасрға чиқти, осмон анга ердин кўрунгандек кўрунди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-211;

2. тақдир:

Эй Навоий, фитна ёғдурса ул ой ишқ аҳлиға,
Осмондин ҳар неким келса не қилғай чора эл?
*Хазойинул-маоний,* Iа-286;

≈ **томи** — осмон гумбази:

Агар сизинг жонингизда қуввате бўлса, осмон томиға секрели ва бу ҳолатда томдин ҳаво тутубтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-148.

**ОСМОНГАРД** — кўкда кезувчи:

Қилиб ел хайлидек бир дам жаҳонгард,
Бухор ажзоси янглиғ осмонгард. *Фарҳод ва Ширин,* 217.

**ОСМОНДАВ** — кўкка чопар; энг ҳимматли:

Чун барқваш ўлди осмондав,
Ясрибқа бу барқи солди партав. *Лайли ва Мажнун,* 59а9.

**ОСМОНИЙ** — илоҳий, осмонга оид, раббоний, осмондан тушган:

Ва «Таврот» ва «Инжил» ва кутуби осмонийни ўқубтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-88;

2. тақдирий:

Алқисса қазойи осмоний,
Еткурди яна бировга оний. *Лайли ва Мажнун,* 75а18;

≈ **тўрт дафтар** — оллоҳ тарафидан юборилган тўрт китоб (Қуръон, Инжил, Таврот, Забур):

Тўрт унсур қайдидин то чиқмағайсен, нафъ эмас
Осмоний тўрт дафтарни тутайким ёд бил.
*Хазойинул-маоний,* Iб-382.

**ОСМОНПАЙМОЙ** — юқори интиладиган:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бўлди кўлак осмонпаймой,
Кўрунур эрди кемадек янги ой. *Сабъаи сайёр*, 153-12.

**ОСМОНТАЗИИН** — энг юқори даражали:

Бу сифат тахти осмонтазйин
Кўрмаган ўйла ҳеч тахтнишин. *Сабъаи сайёр*, 100-3.

**ОСОЙИШ** — тинчлик, омонлик, осудалик; роҳат:

Бу нахли баландпоя волидайнға борвар ва жаддайнға соягустар ва бу дурри гаронмоядин обоға осойиш ва уммаҳотға оройиш. *Муншаот*, XIII-141;

Айлар чу сукут топса тил осойиш,
Ҳам бўлмаса дастранж эл осойиш. *Назмул-жавоҳир*, XV-28;

≈ **и жон** — жон фароғати, роҳатланиш:

Яхшилиқдин топса нишон ҳамсуҳбат,
Берур санга осойиши жон ҳамсуҳбат.
*Назмул-жавоҳир*, XV-21;

≈ **етиш-** — тинчланмоқ:

Токи бахшойишидин аввалроқ,
Кўрмагидин етушгай осойиш. *Арбаин*, XV-59.

**ОСОН** — 1. енгил, қулай:

Фақир яна истидъо қилдимким, амр бўлса мундин осонроқ қилса бўлғай, деб маъмур бўлғандин сўнгра «Муфрадот»ға мавсум мухтасарни битидим.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-48;

Не иш бўлса беҳадду имкон басе,
Эрур ул ҳисоб ичра осон басе. *Муншаот*, XIII-102;

2. муяссар, бор:

Не ғоят ки табъим харосон эди,
Юз анга битар вақт осон эди. *Садди Искандарий*, 243б21;

≈ **тут-** — бепарво тутмоқ, беғам бўлмоқ:

Ўзунгузни меҳнат куни овутунг,
Не ғам келса даврондин осон тутунг.
*Садди Искандарий*, 308а9;

≈ **қил-** — енгиллатмоқ, осон қилмоқ:

Мавлоно дедиларким, ани сизга осон қилурбиз.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-181.

**ОСОНЛИҚ//ОСОНЛИҒ** — енгиллик, қулайлик:

Мавлоно Соимий... ҳар кунда беш юз байт осонлиқ била битир. *Мажолисун-нафоис*, 186;

Иш саъбики одами балоси келди,
Осонлиғу айши ибтидоси келди. *Назмул-жавоҳир*, XV-38.

**ОСОР** — 1. асарлар:

Ёмғурчибек... аммо осори онча қолмади.
*Мажолисун-нафоис*, 176;

2. белгилар, нишоналар:

Кўрдумки, Хожалар табақаси Ҳирий зиёратгоҳиғаки, ул вақт шайх анда эрмишлар, кирибтурлар, дарахтларни кўнғарадурлар ва томларни йиқадурлар ва қаҳру ғазаб осори аларда зоҳирдур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-138;

Баъзи дебтурларким, ул пайғамбар эрди, аммо они яхши осор ва сифоти бор эрдиким, Каёнийларда андоқ подшоҳ ўтмади. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-195;

≈ **и мутабоина** — турли таассуротлар, таъсирланадиган жумлалар:

...тайюноти мухталифа касрати ва осори мутабоина воситасидин буъд ва ҳижрон ва ғафлат ва пиндор ва ғайрат гирифтори бўлубтурлар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-170;

≈ **ўл-** — нишонли, белгили бўлмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Зотингға Хизр умридин осор ўлсун,
Умрунгға абад фурсати миқдор ўлсун. *Муншаот*, XIII-119;

≈ топ- — ном-нишона топмоқ:

Оғзидин андоқ адам кўйида фоний бўлмишам,
Ким вужуд иқлимида топмаслар осорим менинг.
*Хазойинул-маоний*, Iа-262.

**ОСТ** — таг, пастки қисм, туб:

Чу нуктада деди элга ёйилди ҳунари,
Невчунким тил остида келди ҳунари.
*Назмул-жавоҳир*, XV-45;

Кўрдиким ул қор остида тебранадур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-105.

**ОСТИН** — енг, кийим енги:

Саждададур юзум вале жон аро ул санам ғами,
Бўйнума сабҳадур вале бутдурур остин аро.
*Хазойинул-маоний*, IIб-27.

**ОСТОН//ОСТОНА** — остона, бўсаға; бирор кишининг ҳузури:

Эй ҳажр, мени сен айла жондин ғойиб,
Лекин қилма ул остондин ғойиб. *Назмул-жавоҳир*, XV-39;

Хаёли буким, бошин эшикдаги қуллар оти аёғида ўйнағай ва муроди буким, жонин остонадаги итлар олида фидо қилғай. *Муншаот*, XIII-124;

≈ ўп- — 1. бўйин эгмоқ:

Эй Аторуд, ўп остонимни,
Қўйғил олимға жузвдонимни. *Сабъаи сайёр*, 34-14;

2. ҳурмат билдирмоқ:

Ниёз айлаю остонин ўпуб,
Бийик сидраи чарх шонин ўпуб. *Садди Искандарий*, 324а1;

≈ ға бандалик зоҳир эт- — қуллиқ қилмоқ, бош эгмоқ, сиғинмоқ:

Истарам Луқмон киби касб айласам паррандалик,
То етиб ул остонға зоҳир этсам бандалик.
*Муншаот*, XIII-136;

≈ иға юз қўй- — эргашмоқ, тобе бўлмоқ:

Қўймиш эрдилар остониға юз,
Айлабон қуллуғин кеча-кундуз. *Сабъаи сайёр*, 73-29.

**ОСТОНБЎС** — остона ўпиш, хизматкорлик:

Туфроғ ўлмишмен қўяй деб остонбўсунгға юз,
Ҳолима раҳм айлабон қилма бу ранжимни ҳабо.
*Хазойинул-маоний*, IIб-13.

**ОСТОНБЎСЛУҚ//ОСТОНБЎСЛУҒ** — остона ўтиш, бениҳоя ҳурмат билан таъзим қилиш:

Чун остонбўслуқ иштиёқи ҳаддин ўтуб эрди.
*Муншаот*, XIII-113;

«Тасофиру тасиҳҳу» амр ва муждаси била ҳазрати Имом равзасиға дегинча рухсат била келилди, хаёлда остонбўслуғ орзуси бағоят ва кўнгулда сариғ юзни олтун бўсағаға суртмак муддаоси бениҳоят эрди. *Муншаот*, XIII-109-110.

**ОСУДА** — тинч, хотиржам, беғам:

Бўлунг уйғоғлиғ бирла фарсуда,
Мен бўлай уйқу бирла осуда. *Сабъаи сайёр*, 32-12;

≈ бўл-//ўл- — хотиржам бўлмоқ:

Дедиким бориб ўлғил осуда,
Йўл аро бўлдунг эрса фарсуда. *Сабъаи сайёр*, 121-22;

Синардин тешавар осуда бўлғай,
Тугангай баски ишдин суда бўлғай. *Фарҳод ва Ширин*, 43;

≈ и жовид ўл- — абадий фароғатда бўлмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Чун яъсдурур осудаи жовид ўлмоқ,
Роҳат еткурур нафсқа навмид ўлмоқ.
*Назмул-жавоҳир*, XV-16.

**ОСУДАДИЛ** — хотиржам, беғам; дардсиз:
Ватанға ёниб халқ осудадил,
Бари биздин ўлдиклар аммо биҳил.
*Садди Искандарий*, 313*а*1.

**ОСУДАЛИК//ОСУДАЛИҒ//ОСУДАЛИҚ** — хурсандлик, тинчлик, осойишталик:
Бўлма дунёдўст, гар истар эсанг осудалик,
Лек ҳар не қилсалар, бўл аҳли дунё бирла дўст.
*Хазойинул-маоний*, III*б*-47;
Рафъ ўлубон меҳнату фарсудалиқ,
Этса эди ком ила осудалиқ. *Ҳайратул-аброр*, 196-20;
Осудалиғ била аёғимни узотиб уйқуға бордим.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-138.

**ОСУДАСИФАТЛИҒ** — осудасифатлик:
Осудасифатлиғ тиладим, пири тариқат,
Даврон элининг улфатидин тарк буюрди.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-588.

**ОСУДАХОТИР** — хотиржам:
Бовужудиким, жамоат айлагайлар барча ҳазл,
То имомат қилмағай осудахотир бўлмағай.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-736.

**ОСУДАҲОЛ** — хотиржам, фориғ:
...ҳижрон самумидин маҳрур бўлған заифлар осудаҳол ва хужаста асар мавкибнинг жонпарвар хабаридин ҳажр зиндонида маҳбус ва маҳжуд бўлған наҳифлар фориғбол бўлғайлар. *Муншаот*, XIII-122.

**ОТ I** — исм, ном, от:
Бу шеърға Ҳазрати Махдумий Нуран жавоб айтубдурлар ва отин «Лужжатул-асрор» битибдурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-122;

≈ **аҳли** — номдор, машҳур кишилар:
Деди бедилки, от аҳли эмасмен,
Отим тутмоққа доғи арзимасмен. *Фарҳод ва Ширин*, 141;

≈ **айла-** — номламоқ, атамоқ:
Киши гавҳарға жола айласа от,
Ҳам онинг гавҳаридин билгурур бот. *Фарҳод ва Ширин*, 128;

≈ **ингга бит-** — васф айламоқ, мақтаб таърифламоқ:
Чу «Назмул-жавоҳир» битиб отингга,
Ўкуш васф дарж айладим зотингга.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-237;

≈ **ин тиргуз-** — дунёга ёймоқ, машҳур қилмоқ:
...мавлоно Шарафиддин Али Яздий... бу фанни тадвин қилиб, бу фан аҳлининг отин тиргузди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-47;

≈ **чиқ-** — машҳур бўлмоқ, танилмоқ:
Бу гулшан ичраки йўқтур бақо гулига сабот,
Ажаб саодат эрур, чиқса яхшилик била от.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-421;

≈ **чиқар-** — ном чиқармоқ, шуҳрат топмоқ:
Яхши от бадномлиғ бирла чиқорғил ўлгуча,
Эй Навоий, ўзни яхши от била бадном этиб.
*Хазойинул-маоний*, III*б*-63;

≈ **қозған-** — ном чиқармоқ, шуҳрат топмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ва аларни мамнуни миннат қилиб, ўзунгга яхши от қозғанмиш бўлғайсен. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-204;

≈ **қўй-** — номламоқ:

Ва анга «Муҳокаматул-луғатайн» от қўйдум.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-132.

**ОТ II** — от, улов:

Хублар хайли аро ҳар сори тутмиш рустахез,
Гўйиё майдон ичига чобукум секретти от.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-47;

Ва отнинг иярин агарчи «зин» дерлар...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ОТ-** — 1. отмоқ, ташламоқ, улоқтирмоқ:

Чун ўз ризосин билкулли фано ўтиға отти ва ҳақ субҳонаҳу ва таоло ризоси била ўзин тузотти.
*Маҳбубул-қулуб,* 88;

2. отмоқ (ўқ):

Не ўққим жисми урёнимға отти,
Танимға тортибон, жонимға отти.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-629.

**ОТА** — ота, падар:

Рустам эшитиб, Хуросондин сипоҳ тортиб Мадойинға келиб, Озармидўхт била масоф қилиб, ани тутуб ҳам отаси қилған муддаони ҳосил қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-234;

2. бошлиқ, оқсоқол, ҳурматли:

Лақаби Халилуллоҳдур ва... Абу Муҳаммад ҳам дебтурлар. Санъати деҳқонлиғ. Ва Иброҳимдин ғараз Абу Роҳимдур, яъни раҳмлиғ ота. Анбиёға миллат отасидур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-198;

3. ота; буюк, улуғ кишиларнинг исми билан келади:

Садр ота — мавлиди Туркистон вилоятиндиндур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-241. *қ.* АТО.

**ОТАЛИҒ** — оталик:

Бир-бир ўткариб, ул еткач, оталиғ меҳри ҳаракатқа келиб, ани қўйниға олиб ўпуб, онасини ҳарамға йибарди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-209. *қ.* АТОЛИҚ.

**ОТАР-ТУТАР** — отар-тутар:

Разм атворидин отар-тутарда дилписанд ва базм асбобидин ичмак ва бағишламоқда бемонанд.
*Мажолисун-нафоис,* XII-174.

**ОТАШ** — ўт, олов:

Даҳр иссиғ-совуғидин гар фароғат истасанг,
Оби оташрангни қўйма иликдин ёзу қиш.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-261.

**ОТАШАНГЕЗ** — ўт қўзғатувчи, ўт сочувчи:

Бу ҳайъат бирла чиқти ғордин тез,
Тиши хунрезу оғзи оташангез. *Фарҳод ва Ширин,* 71.

**ОТАШАНГЕЗЛИҒ** — ўт қўзғатувчилик, алангалик:

Уйдин бош чиқармоғлиғ ҳаво отшрезлигидин мутаассир ва эшикдин аёқ ташқари қўймоғлиғ ер оташангезлигидин мутаazzир... бўлубтур. *Муншаот,* XIII-89.

**ОТАШБОР** — ўт ёғдирувчи:

Заъфдин инграңғаним элнинг фиғони зорича,
Ҳар дамим ишқ аҳлининг бир оҳи оташборича.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-543.

**ОТАШГАҲ//ОТАШГОҲ** — ўтхона, ўчоқ, тандир; оташпарастларнинг ибодатхонаси:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қайси қушким бу таманно зоҳир этса, истагай
Хас уйин оташгаҳ ўти бирла вайрон айламак.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-331;

Киши ҳайъати бирла жунбушнамой,
Ул оташгаҳ ичра ҳароратфизой.

*Садди Искандарий*, 276*б*14.

**ОТАШГУН** — оловранг, оловга ўхшаш:

Шамъиға парвона майлидекдурур кўнглум қуши,
Борса ногаҳ ул қаду рухсори оташгун сори.

*Хазойинул-маоний*, III*б*-617.

**ОТАШДОН** — ўтхона, манқал:

Бийм эрурким шуъласи жаннатни доғи ўртағай,
Бўлса бир ахгар ўтумдин дўзах оташдонида.

*Хазойинул-маоний*, I*а*-384.

**ОТАШДОНЛИҒ** — куйдириш, ёндириш:

Елдек ҳар эшикдин кирарга орлари йўқ, ўтдек оташдонлиғдин ўзга шиорлари йўқ. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-54.

**ОТАШЗАДА** — ўт кетган, ўт тушган, ўртанган:

Анинг қаъри бир аъзам оташкада,
Каюмарс чоғидин оташзада.

*Садди Искандарий*, 276*б*13.

**ОТАШИН** — ўтли, алангали; ўтдай қизил, оловранг, жозибадор:

Оташин лаълидурурким, анда музмар бўлди жон,
Оташин гулбаргидин хилъатки жононимдадур.

*Хазойинул-маоний*, III*а*-107;

Бўлди ошиқ бири, бири маъшуқ,
Йўқки ул оташину бу махруқ. *Сабъаи сайёр*, 7-14.

**ОТАШҚАДА** — ўтхона, оловхона; ўтга сиғинувчилар ибодатхонаси:

Мулкни Нарсиғаким, иниси эрди, топшурди ва ўзи уч минг киши била Озарбайжон оташкадасиға борурмен деб элдин чиқти. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-219;

...Назм бешасининг ғазанфари ва дарду ишқ оташкадасининг самандари ва завқу ҳол водийсининг покрави Амир Хисрав Деҳлавийдурким... *Маҳбубул-қулуб*, XIII-42.

**ОТАШҚОРЛИҚ** — ўтни вужудга келтиришлик; касб; темирчилик:

Шуълалик кўнглум аро кўр ханжари ишқингниким,
Бўйла оташкорлиқ қилмайдурур ҳаддод тийғ.

*Хазойинул-маоний*, II*а*-169.

**ОТАШНОК** — ўтли, алангали, ўтга ўхшаш қип-қизил ёлқин:

Дегучи чун деди фасонани пок,
Кўкка тортиб фиғони оташнок. *Сабъаи сайёр*, 185-9;

Вужудин ўртаб оташнок ишқи,
Солиб ўт олам ичра пок ишқи. *Фарҳод ва Ширин*, 207.

**ОТАШОЛУД** — ўтли, ёлқинли, жозибали; қизил, қип-қизил:

Кўкка чекиб оҳи оташолуд,
Ўт сари юз урди ўйлаким дуд. *Лайли ва Мажнун*, 66*а*8;

Анингдек чекти оҳи оташолуд,
Ки ойни абр аро ёшурди ул дуд. *Фарҳод ва Ширин*, 114.

**ОТАШПАРАСТ** — ўтга топинувчи, сиғинувчи:

Қошларингдур гўйи икки ҳиндувий оташпараст,
Майл қилған саждаға ўтлуқ узоринг ёнида.

*Хазойинул-маоний*, II*б*-564;

**ОТАШПАРАСТЛИҒ** — ўтга сиғинишлик:

Қобил ўтқа доғи сажда қилиб, оташпарастлиғ расми бунёд бўлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-191.

**ОТАШПОРА** — чўғ, ўт парчаси; шўх маҳбуба:



www.ziyouz.com kutubxonasi

**Тилаб ёқут, лахти хора топтинг,**
Тилаб хуршид, оташпора топтинг. *Фарҳод ва Ширин,* 192.

**ОТАШРАНГ** — оловранг, алангали:
**Ичурди муғбача дайр ичра оби оташранг,**
**Қи шуъласи онинг ўт солди хонумонимға.**
*Хазойинул-маоний,* IIб-545

**ОТАШРЕЗЛИҒ** — ўт солувчилик, ёндирувчилик; шуълалик:
Уйдин бош чиқармоғлиғ ҳаво оташрезлиғидин мутаассир ва эшикдин аёқ ташқари қўймоғлиғ ер оташангезлиғидин мутааззир... бўлубтур. *Муншаот,* XIII-89.

**ОТАШФИГАН** — ўт солувчи:
**Яна сенсиз оҳим ўти шуълазандур,**
Қи гардунға ҳар учқун оташфигандур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-191;
**Мубориз тилаб бор эди наъразан,**
**Замириға аъдонинг оташфиган.**
*Садди Искандарий,* 263а2.

**ОТАШФИШОН** — ўт сочувчи:
**Танур ўлмайин кундуз оташфишон,**
**Кеча шамъида шуъладин йўқ нишон.**
*Садди Искандарий,* 276а21;
**Ҳаво кўҳсор уза оташфишондур,**
Булоғлар қайнари андин нишондур. *Фарҳод ва Ширин,* 94.

**ОТАШФИШОНЛИҒ** — ўт сочувчилик, ўтсочарлик:
**Бирида аждар айлаб жонситонлиғ,**
**Дамидин қилғуси оташфишонлиғ.**
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 373.

**ОТАШХОНА** — ўтхона, оловхона;
Демон бир шамъдин парвона сори,
Самандардин бир оташхона сори. *Фарҳод ва Ширин,* 172.

**ОТИЛ** — ялқов, бўшанг; тўхтаб қолган:
Хаёлимда бу эрдиким, магар ажал сарсари туфроғимни бўсағадин совурғай ва ўлум сайли хошокимни бу эшикдин сурғай ва лекин хаёл ботил экандур ва муддао отил.
*Муншаот,* XIII-101;
≈ қол- — бекор, бенаф, холи қолмоқ:
...ва мақсуди аслийдин ўзга барчани унутмоқлик даст берур, аларнинг бу шевасин зоҳир аҳли ишқи зоҳири маҳзға ҳамл қилиб, аслий мақсудларидин ғофил ва отил қолурлар эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-12.

**ОТИФАТ** — меҳрибонлик, шафқат, ғамхўрлик:
**Қони сенинг киби маҳбуби оқибат, Маҳмуд,**
**Қи зилли отифатинг бўлсун эл уза мамдуд.**
*Хазойинул-маоний,* IIIб-118.

**ОТИҚ-** — машҳур бўлмоқ, шуҳрат қозонмоқ, донг чиқармоқ:
Бўлса эрди шаммаи парвойи нангу номдин,
Отланиб бадмастлиғ бирла отиқмоқ не эди?
*Хазойинул-маоний,* IVб-631.

**ОТЛАН-** — 1. отланмоқ, отга миниб йўлга чиқмоқ:
**Рикоб аҳли равони чектилар от,**
Ато бирла ўғул отландилар бот. *Фарҳод ва Ширин,* 67.
2. тайёрланмоқ, бирор ишни бошламоқ:
Отланиб, йўлда қуллуққа мушарраф бўлур хаёл қилғач, ҳукм келдиким, ғойиб бўлмасунким, сўз бор.
*Муншаот,* XIII-114;
Яғмо солурға ҳар тараф отланди ул ситамгар,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Кўнглум вилояти сари бу турктоз экинму?

*Хазойинул-маоний,* IIб-516;

Соқиё, базм ишидин бўлди фароғ,
Тутқил эмди манга отланур аёғ.

*Хазойинул-маоний,* IVа-437.

**ОТЛАНДУР-** — отлантирмоқ:

Пайки ани қўлдабон отландуруб,
Рахшини келган сори-ўқ ёндуруб.

*Хайратул-аброр, (Хамса),* 32.

**ОТЛАНМОҒ** — отга миниш:

...пардада ўлтурмоғлари ҳийласозлиғ, ясаниб отланмоғлари асбакбозлиғ. *Маҳбубул-қулуб,* 57.

**ОТЛИҒ** — отланган, сувори:

Даштда отлиғ кўруну́б хайл-хайл,
Зоҳир этиб барчаси жавлонға майл. *Ҳайратул-аброр,* 114-22.

**ОТЛИҚ//ОТЛИҒ** — номли, исмли:

Мавлоно Муҳаммад Бадахший — Қундузнинг Ашкмиш отлиқ кентидиндур. *Мажолисун-нафоис,* 148.

Ва Парвизнинг йироқроқ қаробатидин Жаштанд отлиғ бировини салтанат тахтиға ўлтурттилар.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-233;

Ва «Манобиҳул-ибод илал-маод» отлиғ китобида келтуруб-турки, муридлар инсоби машойихқа уч тариқа биладур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-152.

**ОТМОҒЛИҒ** — отишлик:

Эй кўнгул, оҳ ўқларин ул ғамзанинг оллиға чек,
Ким йўқ отмоғлиғда сендин туздур оннинг қобуси.

*Хазойинул-маоний,* Iб-598.

**ОТОШ-** — айтишмоқ:

Сен қуёш бирла муносибсен ўюнда, хўблар
Икки-икки чунки киргайлар, отошиб ёр-ёр.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-162.

**ОТҒУНЧА** — бўлганча; **тонг отғунча** — тонг отгунча, тонггача:

Васл базмида наво қадрин, Навоий, билмадинг,
Фурқат ичра кеча тонг отғунча афғондур сазо.

*Хазойинул-маоний,* IIб-43.

**ОФАРИН** — яша, баракалла:

Шоҳ чун қилди бу матлаъни адо, мулку малак
Чекти ун, деб офарин бирла дуои давлатин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-395;

≈ **қил-** — тан бермоқ, қойил қолмоқ:

Сулаймон алайҳис-салом тенгри таоло сунъиға офаринлар қилиб, ўз қилғанидин мунфаъил бўлуб...

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-227.

**ОФАРИНИШ** — 1. яратиш, вужудга келиш:

Аввалги офариништдин инқирозға дегинча аҳволеки воқеъ бўлубтур ва бўлғусидур, барчасида ул ҳазратнинг муъжизотидин бор. *Хамсатул-мутаҳайyирин,* XIV-43;

2. борлиқ, коинот:

Агар қойил эрмас бу ишга киши,
Бўлур бир абас офариниш иши.

*Садди Искандарий,* 285а10.

**ОФАТ** — 1. офат, бало, мусибат:

Нокаслар ишин айни касофат билгил,
Давлатларини эранга офат билгил. *Назмул-жавоҳир,* XV-25;

2. бахтсизлик:

Ё раб, не офатдур ул ҳусну жамол,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ким йўқтур ер ила жаҳон ичра мисол.
*Мезонул-авзон*, XIV-157;

3. зарар келтирувчи:
Баҳр аро офати нечукки наҳанг,
Беша ичра нечукки шеру паланг. *Сабъаи сайёр*, 144-19;
≈ **и аср** — замон бузуқчиси, даҳр мусибатига сабабчи:
Шоҳ қўрғон аро ясаб бир қаср,
Анда сокиндурур ул офати аср. *Сабъаи сайёр*, 118-20.

**ОФАТЛИҒ** — бало ёғдирувчи, ўртовчи:
Қоши тоқи ичра офатлиғ кўзи,
Дайр тоқида анингдекким ўзи. *Лисонут-тайр*, 70-20.

**ОФИЯТ** — соғлиқ, тинчлик:
Ул кимсага ойини худо қилди насиб,
Ким офият ишини анга қилди насиб.
*Назмул-жавоҳир*, XV-35;

Офият вақти уруб лофи газоф,
Тушти иш чун ўзни тутқайсиз маоф. *Лисонут-тайр*, 86-10;
≈ **кунжи** — саломатлик маскани, бурчаги:
Ул пари чун борди, хоҳи телбалардек дашт тут,
Хоҳ зуҳду офият кунжини маскан айлагил.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-207;

≈ **мулки** — осудалик, омонлик мамлакати:
Ишқ ила кимки ошно бўлди,
Офият мулкидин жало бўлди. *Сабъаи сайёр*, 57-20.

**ОФОТ** — офатлар, балолар, бахтсизликлар:
Чиқиб чун келди ул офот ичидин,
Скандар ўйлаким зулмот ичидин. *Фарҳод ва Ширин*, 73;
Яхшироқ юз қатла ул офотдин,
Ор қилгудек даний авқотдин. *Лисонут-тайр*, 44-16.

**ОФОҚ** — уфқлар, дунё, олам:
Ким то фалак офоқ уза давр қилур,
Анжум гули ҳар тун бу чамандин очилур.
*Мезонул-авзон*, XIV-129;
≈ **мулуки//шаҳлари** — шаҳаншоҳ, дунё шоҳлари:
Қай шаҳ улким азалдин этти илоҳ,
Ани офоқ шаҳлари уза шоҳ. *Сабъаи сайёр*, 35-1;
Офоқ мулуки хоки роҳ ўлсун анга,
Анжум адаби бахт сипоҳ ўлсун анга. *Назмул-жавоҳир*, 25;
≈ **эли** — халқлар, инсонлар:
Йўқ феъл кишига яхшироқ эҳсондин,
Офоқ элига жуди бепоёндин. *Назмул-жавоҳир*, XV-43.

**ОФОҚГИР** — дунёни забт этувчи; устун, ғолиб:
Чу фармон этиб шоҳи офоқгир,
Бўлуб аҳли офоқ фармонпазир.
*Садди Искандарий*, 309б18;

Бор эди бир хисрави офоқгир,
Ходими даргоҳи юз соҳибсарир. *Лисонут-тайр*, 167-12.

**ОФОҚСЎЗ** — жаҳонни куйдирувчи:
Лек тарсозодаи офоқсўз,
Шайхни ул навъ қилған тийраруз. *Лисонут-тайр*, 77-7.

**ОФТОБ** — 1. қуёш:
Қасринг уза чарх тоқи манзар бўлсун,
Базминг аро офтоб мижмар бўлсун. *Муншаот*, XIII-117;
2. нур:
Авжи шараф узра офтоб ўлди ҳаё,
Бўстони саодатға саҳоб ўлди ҳаё. *Назмул-жавоҳир*, XV-22;



www.ziyouz.com kutubxonasi

3. жамол:

Яна зоди иффат маобингни ҳам,
Шабистон аро офтобингни ҳам. *Садди Искандарий*, 277б19;

≈ и рисолатпаноҳ — пайғамбар нури:

Зиҳи офтоби рисолатпаноҳ,
Қи анжумдек эттинг расулдин сипоҳ.
*Садди Искандарий*, 238а13;

≈ и ховарий — шарқ қуёши, қуёш:

Суратидин мунфаил ҳуру пари,
Талъатидин офтоби ховарий. *Лисонут-тайр*, 70-15;

≈ ўл- — нур тарқатмоқ:

Не бўлғил тийра, не равшан замонеким, гари қилмас
Замон аҳли агар худ соя ёхуд офтоб ўлғай.
*Хазойинул-маоний*, IVа-351.

**ОФТОБА** — сув идиши, човгун:

...ва Боб ўчоғ қироғида ўлтуруб эрди ва офтоба дағи ўчоғ қироғида эрди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-105.

**ОФТОБПАРАСТ** — писта, кунгабоқар; қуёшга сиғинувчи:

Ер аёғиға бўлди андоқ паст,
Ки қуёш кўргай офтобпараст.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1164.

**ОФТОБПАРАСТЛИҒ** — қуёшга топинувчилик, қуёшпарастлик:

...Ниҳояти ҳашамату камолда салотиндин мунфарид ва миллати офтобпарастлиғ. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-227.

**ОФТОБРЎ** — ҳар нарсанинг кунга қараган томони; кунгай:

Юзи наззораси дафъ айлади совуғ нафасимни,
Еланг гадой киби офтобрўда исиндим.
*Хазойинул-маоний*, IIб-400.

**ОХИР** — охир, оқибат:

Сабр арчи кишига ранж афзун айлар,
Охир киши фолини ҳумоюн айлар. *Назмул-жавоҳир*, XV-33;

≈ ул-амр — натижада, оқибатда, тугалиши:

Ва охирул-амр Ардашер Бобак ани орадин чиқориб, мулк ашконийлардин сосонийларға интиқол топти.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-206;

≈ уз-замон — охир замон, қиёмат:

Невчунки, чун ҳазрат пайғамбар охируз-замон саловотуллоҳи васаломуҳу... мутаваллид бўлди.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-224;

≈ айла-//қил- — тугатмоқ, тамомламоқ:

Ерут оламни, меҳринг зоҳир айла,
Менинг бу шоми ҳажрим охир айла. *Фарҳод ва Ширин*, 165;
Нобуду буд фикрин маҳв эт замирдинким,
Не буд қолғусидур охир санга, не нобуд.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-130.

**ОХИРАТ** — нариги дунё:

...ва андин еганлар охират нажотиға хам умидвор бўлур эрдилар. *Маҳбубул-қулуб*, 77;
Дунё суди андин пайдо ва охират беҳбуди андин ҳувайдо бўлғай. *Вақфия*, XIII-166;

≈ илми — охират ҳақидаги илм:

Охират илми савдосидин эърозлари ва амал мизони адолатиға эътирозлари. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-28;

≈ саодати — у дунёда бахтли бўлиш, жаннатдан жой олиш:

...дунё ва охират саодатин арза қилсалар...
*Маҳбубул-қулуб*, 86.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ОХШОМ** — оқшом кечқурун:

Умрнинг бу кун тонглалиғи мафҳум эмас, балки бу кун охшомғача не бўлури маълум эмас.

*Маҳбубул-қулуб,* 128; қ. АҚШОМ.

**ОЧ** — 1. оч, тўқ эмас:

Ҳамоноки, мусофир оч эрди ва таомға интизор тортди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-104;

2. камбағал, фақир, йўқсил:

Ким тўъма топмас этгали ифтор рўзадур,
Эрмас вараъ бир очқа ғизо базмидур вараъ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-292;

Бирта ўтмакни икки бўлуб, ярмин бир очға берганни сахий де; ўзи емай барини муҳтожга берганни ахий де.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-51;

≈ **қол-** — оч қолмоқ, очиқмоқ:

Баҳлул дедиким, ул оч қолса не егай ва ёланг қолса дардин кимга дегай. *Маҳбубул-қулуб,* 168.

**ОЧ-** — очмоқ:

Эшик очқач кўрдум, ҳамул киши эрдики, бурунқи кун Шиблий деб эрдики, тонгла анинг била ишимиз бор.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-95.

**ОЧИЛ-** — 1. очилмоқ, ажралмоқ, айрилмоқ:

Қардошлар очилмасунким оралари,
Фаррух бўлсун кавкаби сайёралари. *Назмул-жавоҳир,* XV-25;

2. ечилмоқ, фош бўлмоқ:

Агар очилса ул юз ниқобдин, ваҳ,
Қачон ўзида қолғай гадо билан шаҳ.

*Мезонул-авзон,* XIV-170;

3. ҳал бўлмоқ, ечилмоқ:

Сабр била кўп боғлиғ иш очилур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-67.

**ОЧИҒЛИҚ** — аччиқлик, нордонлик, тўғрилик:

Кўп чучуклуктин очиғлиқ анфаъ ўлди ишқ аро,
Шарбати аттор эрур ширин, майи хаммор талх.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-114; қ. АЧИҒЛИҚ.

**ОЧЛИҒ** — очлик:

Очлиғу бехоблиғ онча бериб —
Ким сўнгак узра этинг бори эриб. *Лисонут-тайр,* 51-8.

**ОЧМАМОҚ** — очмаслик:

Сўзга қулоқ солмоқ ва оғиз очмамоқ, гавҳарни териб, ўз гавҳарин сочмамоқ. *Хазойинул-маоний,* Iб-726.

**ОЧУҚ//ОЧУҒ** — 1. равшан, ёруғ:

Ҳар кимгаки тифл ўлса эрур кўзи очуқ,
Шуғли била хотири ғамандўзи очуқ.

*Назмул-жавоҳир,* XV-48;

Ва бу ҳадиқаким, очуғроқ кўрунди. *Назмул-жавоҳир,* 16;

2. аниқ, маълум:

Бу сўз бизга боғлиғдур очуқ эмас.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-107;

≈ **юз била** — хурсандлик билан, табассум билан:

Очуқ юз била эъзозу икром қилиб буюрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-228.

**ОЧУҒЛУҒ** — очилганлик, навқиронлик; гўзаллик:

Йигитлик умр гулшанининг баҳоридур ва ҳаёт шабистонининг наҳори. Бу биридин айшу нишот гулларининг очуғлуғи ва ул биридин завқу инбисот уйларининг ёруғлуғи.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-76.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ОШ** — овқат, таом:

Сувнинг мазаси муз била; ошнинг мазаси туз била; одам яхшилиги сўз била. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-79.

**ОШ-** — ортмоқ, кўпаймоқ; фиғони чиқмоқ, қайғурмоқ:

Ўз қилган ишининг қабоҳати хотирига келиб, дуд бошиға ошти. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-223.

**ОШЁН//ОШЁНА** — ин, уя; маскан, турар жой:

Чун покиза руҳларининг қудсий ошён тоири бадан қафасидин равзаи фирдавс сори парвоз тузди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-7;

≈ **айла-//қил-** — маскан қилмоқ, уя солмоқ, ин қурмоқ:

Хадангинг марг тавридин нишона,
Адув жисмини айлаб ошёна. *Фарҳод ва Ширин,* 27;
Сарв анингдек қоматинг ҳайронидурким, бошиға
Қилди қушлар ошён, андоқки Мажнун устина.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-389.

**ОШИҚ** — ошиқ:

Киши ўзни ясаған бирла бўлурму ошиқ,
Субҳи козиб ёрумас, ўйлаки субҳи содиқ.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-55;

≈ **и покбоз** — ножўя ишларга аралашмаган ошиқ:

Ул пок кўзни пок назар била пок юзга солмоқдур ва пок кўнгул ул пок юз ошубидин қўзғалмоқ ва бу пок мазҳар воситаси била ошиқи покбоз маҳбуби ҳақиқий жамолидин баҳра олмоқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-42;

≈ **и шифтаҳол** — гирифтор бўлган, мубтало бўлган, ошиқ:

Не ҳолат эрурки ошиқи шифтаҳол,
Куйган юрагига ҳажр юз доғи малол. *Муншаот,* XIII-125;

≈ **бўл-//ўл-** — ошиқ бўлмоқ, севиб қолмоқ:

Дўст висолин тилар бўлсанг, ошиқ бўл вагар ўзлугунг била бўла олмасанг, ошиқлари теграсиға ўгрул.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-55;

Ошиқ ўлдум, панд берманг, чорам асбобин тузунг,
Ишқ зор этганга зулм этманг, тараҳҳум кўргузунг.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-183.

**ОШИҚВАШ** — ошиққа ўхшаш, ошиқлар, маҳбублар:

Сен доғи улус кўнглига марғуб эт ани,
Ошиқвашлар қошида маҳбуб эт ани. *Назмул-жавоҳир,* 38.

**ОШИҚЛИҚ//ОШИҚЛИҒ** — севиб қолганлик; муҳаббатга гирифтор бўлишлик:

Не ҳусниға руъяту не ишқимға мақол,
Биллаҳ мену ошиқлиқ эрур амри маҳол.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-761;

Мажнунни ишқ тариқида ўзига ўхшатмоқ ва девоналиғ расмин унга ўргатмак камоли ошиқлиққа ва девоналиққа доллдур. *Мажолисун-нафоис,* 250.

**ОШИҚНАВОЗ** — ўз севганига лутф билан қараш ва кўнглини олиш:

Зиҳи турфа маъшуқи турфанавоз,
Ки қилмоққа ўз ҳуснини жилвасоз.

*Садди Искандарий,* 236*б*13.

**ОШИҚОНА** — ошиқлардек:

Ишқ кўйида ҳамнафас бўлмиш,
Ҳар нафас оҳи ошиқона манга. *Хазойинул-маоний,* II*б*-14;
Бори маъшуқу ошуби замона,
Тўни ранги борининг ошиқона. *Фарҳод ва Ширин,* 46.

**ОШИҚПЕШАЛИҚ** — ошиқлик, дўстлик:

Ва ҳаддин ўткандин сўнгра андоқки, шабоб айёмининг иқ-



www.ziyouz.com kutubxonasi

тизосидур, ўзларин май ичмакка ва лавандвашлиқларға ва ошиқпешалиқларға солибдурлар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-77.

**ОШКОР//ОШҚОРО** — аён, зоҳир, ҳаммага маълум:
Содаваш ёрим бағоят пурфан эрмиш англадим,
Ошкоро дўст, пинҳон душман эрмиш англадим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-435;

≈ **айла-//эт-//қил-** — ёймоқ, таратмоқ, ошкор қилмоқ:
Хайлеки маваддат ошкор айладилар,
Авқот хазонини баҳор айладилар. *Назмул-жавоҳир,* XV-35;
То ҳажр асиру дилфигор этти мени,
Дашт узра қуюндек ошкор этти мени. *Муншаот,* XIII-134;
Тонгласи бу ғариб ишни ошкоро қилдилар эрса, Яҳуд борчани такзиб қилиб зиндонға маҳбус қилдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-236;

≈ **бўл-** — намоён, маълум бўлмоқ:
...то субҳ ҳуллияси ошкор бўлғач, кеча палосининг рақамлари кетгай. *Муншаот,* XIII-145.

**ОШЛИҚ//ОШЛИҒ** — ғалла, дон:
Шайхқа йиллиқ нақда минг олтун, муносафа ошлиғ ўн юк.
*Вақфия,* XIII-178;
Саййид Жаъфар... подшоҳ эъзоз ва икром қилғандин сўнг йилда беш минг олтин ёрмоқ ва икки юз харвор ошлиқ важҳи маош учун муқаррар қилдилар.
*Мажолисун-нафоис,* 150.

≈ **бер-** — ғалла, дон бермоқ:
Ибн Ямин ҳолин маълум қилиб, эҳтиром этиб ошлиғ бериб бизоатларин доғи ошлиғ ичига ёшурун солиб узотти.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-204.

**ОШНО** — ўртоқ, дўст, таниш:
Шайх Абубакр Тоҳир бир кун баззоз дўконидин ўтти ва баззознинг ўғли шайхнинг ошноси эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-96;

≈ **бўл-** — дўстлашмоқ, дўст бўлмоқ:
Мавлоно Шарафиддин Али Яздий... сен келиб биз билан ошно бўлдунг, сенинг учун бир фотиҳа ўқули деб ўз фотиҳаларига мушарраф қилдилар. *Мажолисун-нафоис,* 34;

≈ **кўр-** — маъқул курмоқ:
Қўруб табъи ул марзни ошно,
Қилиб анда Искандария бино. *Садди Искандарий,* 254б15.

**ОШНОВАШ** — ошносифат, ошнонамо, дўст каби:
Етиштилар ул икки ошноваш,
Онга тегруки ул хайли жафокаш. *Фарҳод ва Ширин,* 106.

**ОШНОЛИҚ//ОШНОЛИҒ** — дўстлик:
Гуҳар керак эрса бенаволиқ айла,
Дарёи карамға ошнолиқ айла. *Назмул-жавоҳир,* 31;
Ошнолиғ айлабон ўз жонингизга ҳар замон
Боиси юз минг балою меҳнату ғам бўлмангиз.
*Хазойинул-маоний,* IIа-122.

**ОШНОРЎЙ** — дўстнамо, кўзтаниш:
Олиға етишти бир сурук қўй,
Чўпони кўрунди ошнорўй. *Лайли ва Мажнун,* 84б12;
Кўруну б қайда боқса ул баложўй,
Гулу хору гиёҳи ошнорўй. *Фарҳод ва Ширин,* 106.

**ОШОМ** — ейиш, ичиш:
Майи таҳқиқ этар ҳолатда ошом,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Чекиб ложуръа гар гардун эрур жом.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-51;

≈ **айла-//эт-//қил-** — ичмоқ, емоқ, баҳраланмоқ:

**Бу янглиғ қатиғ кунда доройи даҳр,**
**Ажал жомидин айлаб ошоми заҳр.**

*Садди Искандарий,* 316*а*10;

**Сўз майини ул киши ошом этиб,**
**Қим дури маъни садафин жом этиб.** *Ҳайратул-аброр,* 36-3;

Одина куни Баҳромнинг кофурий асвоб била қасри кофур-гун ичида мушкин зулфи кофурий либос била тахти ож узра жоми биллуридин бодаи кофурмизож ошом қилғани.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1134.

**ОШПАЗ** — ошпаз:

Мавлон Соҳиб Балхий... ошпаз била нонвойдин ош ва нон тилаб ер эрди. *Мажолисун-нафоис,* 19.

**ОШУБ** — ғавғо, фитна, тўполон; қўрқинч, ҳаяжон, ташвиш:

**Биров ғами яна кўнглумга қўзғалон соладур,**
Биров демайки, бу ошубни фалон соладур

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-159;

**Ишқ ошубидин уй кунжида ашки гулнор эрканин зоҳир** қилур. *Мажолисун-нафоис,* 216;

**Ул пок кўзни пок назар била пок юзга солмоқдур ва пок кўнгул ул пок юз ошубидин қўзғалмоқ ва бу пок мазҳар воситаси била ошиқи покбоз маҳбуби ҳақиқий жамолидин баҳра олмоқ.** *Маҳбубул-қулуб,* XIII-42;

≈ **туш-** — изтиробга тушмоқ, ғавғо, тўполон бўлмоқ:

**Қосид қўпубон чу бўлди раҳкўб,**
Тушти бу қабила ичра ошуб.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 727.

**ОШУР-** — 1. оширмоқ, ўтказмоқ:

...Хуршиди мунир саргашта заррани мартабада фалактин ошурубдурур ва сипеҳри даввор шабнам рашошасиға анжум зиёси берибдурур. *Назмул-жавоҳир,* 28;

2. юксак, баланд:

Бу кишвар ичра ўттуз-қирқ қўрғон,
Бори кўк ҳиснидин бошин ошурғон. *Фарҳод ва Ширин,* 107.

**ОШУФТА** — гирифтор, девона, ошиқ, шайдо:

Бу паришон алфоз марқум бўлди ва ошуфта калимот таҳрирға келди. *Муншаот,* XIII-94;

Эй сочинг занжирида ошуфтау шайдо хирад,
Ул савод ичра топиб сармояи савдо хирад.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-130;

≈ **аҳволлиғ** — паришонҳоллик:

Маҳбубнинг зулф очқанидин ва ўз ошуфта аҳволлиғи ва қоши чинидин кўнгли беҳоллиғи бобида.

*Мажолисун-нафоис,* 226.

≈ **замир** — ошиқ кўнгил, шайдо:

Ҳар паришонхотирға ва ошуфта замирға бу орзу кўп дағдаға солур эрдиким, туркий тил билан ул «Лаолий»ни ораста қил-ғаймен. *Назмул-жавоҳир,* 21;

≈ **сифат** — девонаваш, паришонсифат:

Мавлоно Нурий... лавандваш ва ошуфта сифат кишидур.

*Мажолисун-нафоис,* 10;

≈ **мизож** — девона мижозли, ақлда паришонлик юз бериши:

Мавлоно Анварий... ошуфта мизож йигитдур.

*Мажолисун-нафоис,* 99;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **туш** — ваҳимали, қўрқинчли туш:

Ошуфта тушларидин паришон, балки уйғоқликда қилганларидин пушмон бўлғани. *Сабъаи сайёр,* 63-2.

**ОШУФТАВАШ** — паришонсимон, девонага ўхшаш:

Мавлоно Шаҳидий... ошуфтаваш ва девонасор киши кўринур. *Мажолисун-нафоис,* 190.

**ОШУФТАВОР** — девоналарча, паришонҳол:

Нозир эрди ҳар тараф ошуфтавор,
Бир тараф тушти кўзи беихтиёр. *Лисонут-тайр,* 70-8.

**ОШУФТАДИМОҒ** — ақли паришон:

Хожа Муайяд Девона... ўзи ошуфтадимоғ киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 49.

**ОШУФТАЛИҚ//ОШУФТАЛИК** — паришонхотирлик, ошиқ бўлишлик:

Манга юзланди ажаб ошуфталиқ,
Қаҳрдин қилдим санга олуфталиқ. *Лисонут-тайр,* 136-17;
Ул қуёш аксин май ичра кўргали ошуфтамен,
Не ажаб ошуфталиғким, сувга тушмиш ахтарим. *Хазойинул-маоний,* IV-414;
Ул жиҳатдин бу ошуфталиғни ихтиёр қилибмен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-82.

**ОШУФТАСОР** — девонага ўхшаш:

Хожа Ҳасан Хизршоҳ... ошуфтасор ва фонийсифат ҳам бор эрди. *Мажолисун-нафоис,* 53.

**ОШУФТАҲОЛ** — паришонҳол, кайфияти бузуқ, ғам босган:

Чун мени шайдоваши ошуфтаҳол,
Бўйла таманноға сингурдум хаёл. *Хайратул-аброр,* 194-1;

≈ **айла-** — паришонҳол қилмоқ:

Адув хайлин ошуфтаҳол айласун,
Санам зулфидек поймол айласун. *Садди Искандарий,* 251*б*1.

**ОШУФТАХЎЙ** — паришонтабиат, паришонҳол:

Фонийи девонайи ошуфтахўй,
Неча сўз гар сендин этти гуфтугўй. *Лисонут-тайр,* 192-7.

**ОШУҚ** — шошилмоқ, ошиқмоқ:

Ҳар кимсаки айламас ошуқмоғни хаёл,
Яфроғни ипак қилур, чечак баргини бол. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-67;
Дедилар ул шўх ҳар дам ошуқуб уйдин чиқар,
Жон иши чиқмоқ учун, ваҳким, шитоб ўлди яна. *Хазойинул-маоний,* 1*б*-551.

**ОШУҒЛУҒ** — ошиқли:

Ошуғлуғ иликни туркча айтурлар... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ОЯНДА** — қўшма сўз таркибида *келадиган, келувчи* маъноларини билдиради:

Муни хушоянда тартиб ва рабоянда таркиб била боғламоғининг душворлиғи бор. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-118.

**ОЯТ** — нишон, белги; далил қуръон ояти:

Ёзғанда юзунг мусҳафини котиби тақдир,
Ишқ оятини қилди менинг шаънима имло. *Хазойинул-маоний,* III*б*-38;
Таажжуб юзидин тафаҳҳус қилдилар эрса, ул ҳазрат буюрдиларки, ўтган кеча «Ҳуд» сураси мулоҳазасида «Фастақим камо умирту» оятида тааммул қилур эрдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-68;



www.ziyouz.com kutubxonasi

2. жумла, гап, сўз:

Ёзиб жон мусҳафидин икки оят,
Дебон Фарҳоду Шириндин ҳикоят. *Фарҳод ва Ширин,* 24;

≈ **и шар** — ёмонликларни қоралайдиган оятлар:

Шаънида нузул ояти шаръ,
Адли бўлубон ҳимояти шаръ. *Лайли ва Мажнун,* 576б.

**ОҚ** — 1. оқ(ранг):

Шайх аёғ устида туруб ул ошни ичадур эрдиким,— бир дарвеш етишти ва оқ покиза хирқа кийиб эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-101;

2. тоза, покиза, равшан:

Сенинг сўгунгга ёймиш оқ сочини,
Эмастур юзи меҳр нуридин оқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-313;

≈ **тавба, қаро тавба** — афсусланиш, ачиниш:

Оқу қаро мадҳида ҳар неки дедим, ёқмас
Эмди бу мазаллатдин оқ тавба, қаро тавба.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-708;

~ **уй** — оқ чодир, оқ ўтов:

Вале базм юз бошлиқ оқ уй аро,
Оқ уй тоши тун мушки бирла қаро. *Муншаот,* XIII-94;

≈ **у қаро** — ҳамма нарса, яхшию ёмон:

Оқу қаро мадҳида ҳар неки дедим, ёқмас
Эмди бу мазаллатдин оқ тавба, қаро тавба.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-708;

≈ **қил-** — (кўзни) кўр қилмоқ, кўзга оқ тушмоқ:

Соғинурмен ёр хайлидур кўрунса ҳар қаро,
Гарчи ҳайрат сайли ашки кўзларимни қилди оқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-316;

≈ **айла-** — афв этмоқ; гуноҳ кечирмоқ:

Бода оқ уй ичра ичмак расм эрур қиш бўлғали,
Ҳақ юзин оқ айласунким, қуйди хуш дастур қиш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-270.

**ОҚ-** — тўкилмоқ, оқмоқ, силжиб оқмоқ:

Фироқ ўтидин куяр баданим, тафтидин эриб оқар жигарим,
Ғамим будурурки, боғланибон юзунг сори тушмагай назарим.
*Мезонул-авзон,* XIV-178;

Ажаб йўқ, оқса эриб мағзи устихонимким,
Ўтун сўнгаклар эрур шуълан ниҳоним аро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-27.

**ОҚАРТ-** — оқартирмоқ:

Совуғнинг бўйла кофури биллури,
Оқартиб барча оламни зарури. *Фарҳод ва Ширин,* 51.

**ОҚИБАТ** — охирда, натижада:

Мол базл ила суд агар тиласанг,
Оқибат чун ўлум эрур мавжуд. *Арбаин,* XV-58;
Чун бўлди сабур тенгри додиға етар,
Собир киши оқибат муродиға етар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-51.

**ОҚИБАТУЛ—АМР** — натижа, келиб чиқиш, ишнинг натижаси, келиб чиқиши:

Кўпрак авқотини «Хамса» назмиға ўткарур эрди. Оқибатул — амр ул мутабаррак китоб итмомиға мушарраф бўлурға тавфиқ топти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-182.

**ОҚИЗ-** — оқизмоқ, тўкмоқ:

Фурқатинг неш сончти юрагимга,
Ашк қонин оқизди бу этагимга. *Мезонул-авзон,* XIV-172;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Улусни оқизур ашким, фалакни куйдурур оҳим,
Чекиб ун йиғласам ғам шоми ул маҳвашни ёд айлаб.
*Хазойинул-маоний,* IIа-40.

**ОҚИЛ** — ақлли, эсли, доно:
Юз ганж кишига ақлдин ҳосилдур,
Йўқтур анга фақру фоқаким оқилдур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-49;
Ва Рашитан отлиғ вазири бор эрди, кофий ва оқил киши эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-200.

**ОҚО** — оға, ака; **эшик оқоси** — дарбон:
Сейидам Ироқий деган йигит Музаффар барлоснинг ўбдон навкари, балким эшик оқоси эрди, ғояти нодонлиғидин аларға мункир эрмиш. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-61.

**ОҚАР** — оқ бўлмоқ:
Бошим оқарди ишқида ё ишқ тийғидин
Момуғ ёпуштурулди бу афгор бошиға.
*Хазойинул-маоний,* IVб-531.

**ОҚСОҚ** — чўлоқ, оқсоқ:
Етмаклик эрур мушкул мақсадға, нединким бор
Кўз хирау тун тийра, от оқсоғу йўл буртоқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-321.

**ОҚСУН** — маст, кайф:
Май ичсанг ўлмағил оқсунки, пири дайр деди,
Ки бу иш ўлди бизнинг дайр аро камина ёзуқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-322.

**ОҚЧА** — ақча, пул:
Ул зарфни келтурким, анга олтмиш икки оқча тўлубдур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-101.

**ОҚШОМ** — туннинг бошланиши, шом пайти:
... пешиндин оқшомғача ўлтуруб, онча иш қилурларким неча девон, неча нависанда, неча бахши, неча парвоначи жонлариға етиб, неча ҳийла била қутулурлар. *Муншаот,* XIII-129;
Тумон дедиким, киши оқшом не емиш бўлса ва уйида не нима бўлса, айтур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-234. қ. АҚШОМ.

**ОҒА-ИНИ** — оға-ини, ака-ука:
Ва булар отанинг оға-инисин опаға дерлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115;
Чун Шеруя вафот қилди ва жамиъ мулк тегар оға-иниси ўлтуруб эрди, ҳеч киши акосирадин топмадиларким, подшоҳ қилғайлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-231-232.

**ОҒАЛИҒ** — оғалик, акалик:
Соз этти оғалиғу сингиллик,
Қўп истади синглидин биҳиллик.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 820.

**ОҒИЗ** — 1. оғиз:
Оғизға келганни демак нодон иши ва олиға келганни емак ҳайвон иши. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-70;
2. идиш оғзи:
... ул ҳуққа оғзини муҳри ихфо урған, балки у нома бошин ғайр кўзи тушмасун деб, ёпуштурған. *Муншаот,* XIII-123;
≈ **суйи** — сўлак:
Яна Мусо алайҳис-саломнинг муъжизи буким, оғзи суйи била ул барас филҳол дафъ бўлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-208;
≈ **кўпур-** — валдирамоқ, кўп сўзламоқ:
Дам урмаю қадаҳ ичгилки, телба бўлма, воиз



www.ziyouz.com kutubxonasi

Недин эди урунуб, қичқирибки, оғзи кўпурди.
*Хазойинул-маоний,* Iб-630;

≈ **има жон ет-** — ўлимга яқинлашмоқ:
Оғзима жон етти, даво қил манга,
Ваъда неча эмди, вафо қил манга. *Ҳайратул-аброр,* 110-7;

≈ **ни очиб қол-** — ҳайрон бўлмоқ:
Қолурлар оғзин очиб ишқ аҳли пўямдин,
Соғ элга кулгу эрур телба айлаган ҳаракот;
*Хазойинул-маоний,* Iб-95;

≈ **ур-** — кавшанмоқ, оғиз қимирлатмоқ:
Улуғлар не берса, емасмен дема,
Илик сун, оғиз ур, емасанг ема.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-157.

**ОҒИР** — вазмин, оғир:
Ул дебтурким, барча юкни торттим, бу ранждин оғирроқ юк кўрмадим ва борча лаззатни тоттим.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-238;
Талаб йўлинда аввал фоний ўлғил,
Ки йўқ бу йўлда ўзлукдин оғир банд.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-127;

≈ **уйқу** — қаттиқ уйқу; ғафлат:
Қиссамни эшитган ўладур ишқ аро, ваҳким,
Эрмас ул оғир уйқу бу афсонадин айру.
*Хазойинул-маоний,* Iб-531.

**ОҒИРЛИҚ** — оғирлик, вазминлик:
Оғирлиқ вазнидиндур сайлдин ғамсиз Ҳирий тоғи,
Енгиллик фартидин барбод эрур қомғоқ яфроғи.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-54.

**ОҒОЗ** — бошланиш, киришиш:
Наср андаки, анжом ила оғоз эрди,
Ҳар лафзи анинг мояи эъжоз эрди. *Муншаот,* XIII-142;

≈ **у анжом** — бирор ишнинг боши ва охири:
Эрур бу турфаким, мундоқ сулуку сайр аро солик,
Эмас ўз ихтиёри бирла не оғозу не анжом.
*Хазойинул-маоний,* IIб-421;

≈ **айла-//қил-** — бошламоқ, киришмоқ:
Борур ул маст яна ноз айлаб,
Халқ ила арбада оғоз айлаб. *Хазойинул-маоний,* IV*а*-39;
Подшоҳға бу амр маҳол кўрунуб, ибо зоҳир бўлди, алар тазаллум ва тазарруъ оғоз қилдилар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-82.

**ОҒРИ-** — оғримоқ; алам сезмоқ, дард тортмоқ:
Бир дардманд кўнглида кўрсанг важаъ, анга
Гар кўнглунг оғримас, ул эмас, будурур важаъ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-292.

**ОҒРИТ-** — оғритмоқ:
Чун рақиб оғритти кўнглумни анга доғ ўртадим,
Боғлағандек эт жароҳат айлаган устига пул.
*Хазойинул-маоний,* IIб-375.

**ОҒРИҚ//ОҒРИҒ** — касаллик, заҳмат, жароҳат:
... ва ул киши ул маризни қабул қилиб, оғриқ юки остиға кириб, ҳазрати Хожа ҳамул вақт сиҳҳат топибдур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-141;
Чун синса кўнгул захми забон оғриғидин
Ким, эрмас анинг оғриғи жон оғриғидин.
*Назмул-жавоҳир,* XV-34.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ОҒУ** — заҳар, аччиқ:

Буким мулкимга йўқ эрди валиаҳд,
Оғу таъми берур эрди есам шаҳд.

*Фарҳод ва Ширин*, 54;

Зоҳир айлар ашк ила оҳумни ҳажринг оғуси,
Гўйи мундоқ эснатур охир нафаснинг уйқуси.

*Хазойинул-маоний*, Iб-598.

**ОҒУЛУҚ** — заҳарлик:

Дашти фироқ ичра тирик йўқ чу ваҳшу тайр,
Гўё ели самуму гиёҳидур оғулуқ.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-324.

**ОҒУШ** — қучоқ, бағир:

Қучмоғиға агар эди оғуш,
Гоҳ беҳушу гоҳ кўнглида ҳуш. *Сабъаи сайёр*, 51-19;
Топиб гаҳ Марям оғушида ором,
Шакар ҳалвосидин гоҳи олиб ком. *Фарҳод ва Ширин*, 24.

**ОҒУШТА** — қоришган, аралашган, булғанган:

Мен дағи юз минг мени саргаштадек,
Ашки бағир қониға оғуштадек.

*Ҳайратул-аброр*, 63-11;

Буки ҳар бўстон аро саргаштасен,
Қон ила туфроққа ҳам оғуштасен.

*Лисонут-тайр*, 31-14.

**ОҲ** — оҳ, нола:

Йўқтур санга вақт гўша тутмоқ,
Ишрат гулин оҳ ила қурутмоқ. *Вақфия*, XIII-163;

≈ **и дардолуд** — оғриққа буланган, оҳ, надомат:

Кўнгул ҳароратин англатти оҳи дардолуд,
Уй ичра ўт эканин элга зоҳир айлар дуд.

*Мезонул-авзон*, XIV-169;

≈ **у афғон** — доду вой:

Қилса бўлмас оҳу афғондин мени шайдони забт,
Уйлаким, жавру жафодин ул бути зебони забт.

*Хазойинул-маоний*, Iб-300;

≈ **у фиғон** — йиғи, овоз чиқариб йиғлаш, аламли йиғи:

Эй шўх, бизинг сори бир айла назар —
Ким оҳу фиғон ўти чекар кўкка шарар.

*Мезонул-авзон*, XIV-159;

≈ **торт-** — оҳ-воҳ қилмоқ, нола чекмоқ:

Етиштиким дегай ул моҳи дилхоҳ,
Деёлмай бехуд ўлди тортибон оҳ.

*Фарҳод ва Ширин*, 104.

**ОҲАК** — оҳак:

Бўлуб туфроғи онинг хорадин берк,
Ясаб оҳакни оҳанпорадин берк. *Фарҳод ва Ширин*, 41.

**ОҲАН** — темир ≈ **и сард** — совуқ темир:

Эмас бу пеша урмоқ ишга дархурд,
Кеча-кундуз қоқарбиз оҳани сард. *Фарҳод ва Ширин*, 108.

**ОҲАНГ** I — ният, қасд, майл:

Қилиб сув мавжи бирла ҳуту харчанг,
Ўз авжидин тенгиз қаъриға оҳанг. *Фарҳод ва Ширин*, 98;

≈ **қил-** — қасд қилмоқ, ният қилмоқ, хоҳламоқ, орзу қилмоқ:

Навоийдек қадидин қилсам ўлгали оҳанг,
Бийик мақом топибон ясанг мазор манга.

*Хазойинул-маоний*, IVб-19;

Юз киши қилдилар яна оҳанг,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Айламакка фусун била найранг.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 976.

**ОҲАНГ** II — куй, наво, соз:
Муғанниё, неча оҳанги ҳажр, ваҳ, бир ҳам
Висол торини беркит, фироқ риштасин уз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-209;
≈ **и руд** — куй садоси:
Ким киши соз айлабон оҳанги руд,
Тузса ул оҳанг аро лаҳни суруд.
*Лисонут-тайр,* 191-15;
≈ **туз-** — тараннум қилмоқ:
Ҳар кишиким бир қавмнинг сулук ва оҳангин тузар.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-75;
Муғанний келу навҳа оҳанги туз,
Бузуғ кўнглумизни яна даги туз.
*Садди Искандарий,* 318а-3.

**ОҲАНГ** III — канор, бурчак, узлат:
Навоий ўлди чу бу соқий илгидин сархуш,
Не айб, дайриға масжиддин айласа оҳанг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-340.

**ОҲАНГАР** — темирчи:
Савсани бўркунг ёпар кечканни, эй миръоти ҳусн,
Кўзгу янглиғким ўчосен қилди оҳангар бинафш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-271.

**ОҲАНГЛИҒ** — ниятли:
Бўйла йўлғаким керак якранглиғ,
Ўзни топмасмен саҳиҳ оҳанглиғ. *Лисонут-тайр,* 105-4.

**ОҲАНГУДОЗ** — темирчи, темир эритадиган:
Қилиб неча юз минг тева узра соз,
Яна неча устоди оҳангудоз. *Садди Искандарий,* 306б11.

**ОҲАНГЖОМА** — сандиқ каби нарсаларга қопланадиган тунука:
Кийнаварлар анда жавшан кийсалар тан ҳифзиға,
Жисм сандуқи учун гўёки оҳангжомадур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-706.

**ОҲАНИН** — темирдан ясалган:
Ҳамул оҳангудози оҳанин чанг,
Равон қилди буюрган ишга оҳанг. *Фарҳод ва Ширин,* 44;
≈ **диз** — темир қўрғон, мустаҳкам қалъа:
Улким қўли очса оҳанин диз,
Лекин бу тилисм очарға ожиз.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 664.

**ОҲАНИНВОР** — темирдек:
Чекиб ҳифзи учун даврида девор,
Қилиб дойин ҳисори оҳанинвор. *Фарҳод ва Ширин,* 218.

**ОҲАНПОРА** — темир парчалари:
Бўлуб туфроғи онинг хорадин берк,
Ясаб оҳакни оҳанпорадин берк. *Фарҳод ва Ширин.* 41.

**ОҲВАШ** — дардли, аламли, оҳ каби:
Эй қуёш, оҳим не тонг оламға солса рустахез,
Ҳар дамим гардунға чунким шуъла тортар оҳваш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-252.

**ОҲИСТА** — аста-секин:
Дард била яшурун оҳиста йиғламоқдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110;
Қўптию чиқти уйдин оҳиста,
Айлар эрди хиром пайваста. *Сабъаи сайёр,* 84-33.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ОҲИСТАЛИҒ** — оромлик, бешитоблик, осойишталик:

Истиқомат чу замон табъида йўқтур, не ажаб,
Бир замон тезлигим, бир нафас оҳисталиғим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-433.

**ОҲОР** — оҳар:

Жўлаҳа ғирвошида оҳордек,
Йўқки заған паррида мурдордек.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 196.

**ОҲУ** — кийик:

Тонг йўқки, кўзунг бўлса кўнгул бирла мулоъиб
Мажнунға ажаб йўқ, агар оҳу била ўйнар.
*Хазойинул-маоний,* IIб-89;

Сорт оҳу ва гавазндин ўзга нима демас.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ОҲУГИРЛИК** — кийик ушлаш:

Оҳугирлик бошлағани ва домға беркиган кийикдин ани камандиға беркитиб... *Сабъаи сайёр,* 59-3.

## П

**ПАДИД** — 1. ошкор, зоҳир, намоён, очиқ:

Қишига бўлмаса ҳоди, падид эмас мақсад,
Ҳидоят ўлмай онинг қатъин этмагил тасдиқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-314;

2. пайдо бўлган, кўзга кўринган:

Фалак бўйлаким жавр қилди падид,
Не Шаддод қолғусидур, не Шадид.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-188;

3. маълум:

Анда отлиққа ҳад йўқ эрди падид,
Сайдга ҳам адад йўқ эрди падид. *Сабъаи сайёр,* 192-7;

≈ **ўл-** — юз бермоқ:

Чун анга бу навъ ҳол ўлди падид,
Қилдилар инкор асҳобу мурид. *Лисонут-тайр,* 141-3;

≈ **эт-** — мавжуд этмоқ:

Яна тенгридин бийла тутти умид,
Ки ул Нил учун Мисре эткай падид.
*Садди Искандарий,* 272а-4.

**ПАДИДОР** — кўриниш, аниқланиш, маълум бўлиш; пайдо бўлган, ошкор, аён, намоён қилинган:

Муаллақ урмоқларида хоксорлиғ ошкор, сарнигун турмоғларида беэътиборлиғ падидор.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-31;

≈ **ўл-** — кўринмоқ, пайдо бўлмоқ:

Падидор ўлди меҳри ховарий ҳам,
Кўрунди аждаҳонинг пайкари ҳам. *Фарҳод ва Ширин,* 73;

≈ **айла-** — кўрсатмоқ:

Ҳар не топсақ они изҳор айлали,
Шарҳ этиб аслин падидор айлали. *Лисонут-тайр,* 179-11.

**ПАДРУД** — хайр-хўш, видо, хайрлашиш:

Шоҳ эшитти чу бу сифат падруд,
Куйди андоқки, чиқти бошиға дуд.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 987;

≈ **қил-** — хайрлашмоқ, видолашмоқ:

Магар мендек муродинг қилди падруд,
Ки тебраб ҳарён ашкингдин борур руд.
*Фарҳод ва Ширин,* 160.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ПАЁМ** — хабар, дарак:
Ишим ҳимматинг бирла топсун низом,
Паём ушбу эрди мачга, вассалом. *Муншаот,* XIII-108.

**ПАЁМОВАР** — хабар келтирувчи, даракчи:
Паёмовар чун еткурди бу пайғом,
Бориб ўз ҳолидин сарви гуландом.
*Фарҳод ва Ширин,* 203.

**ПАЁПАЙ** — кетма-кет, орқама-орқа; доимо, узлуксиз, муттасил:
То паёпай бўлғай ул афтодаларға дастгир,
Умру давлат, ё раб, афзун қил дамодам шоҳима.
*Хазойинул-маоний,* IIб-576;
Паёпай олмоқ оларға ҳунар, юздин бирига эваз хаёлидин кўнгулларга зарар . *Маҳбубул-қулуб,* XIII-49.

**ПАЖМОН** — ғамгин, сўлғин; малул; беором:
Ёр ҳажридин кишиға айта олмас ғуссани.
Кўнглум этти шарҳу мен маҳжуру пажмон йиғладим.
*Хазойинул-маоний,* Iа-294;
Не сўзким сен дединг жонимға ёқти,
Ҳадисинг жони пажмонимға ёқти. *Фарҳод ва Ширин,* 137.

**ПАЖМУРДА** — хаста, беором; эзилган; нотавон; қисқа:
Пил гардун қошинда пажмурда,
Пашша лек ўлмай андин озурда. *Сабъаи сайёр,* 35-11;
Носиҳи талхгуфтордек табъ андин озурда ва лекин зимнида мақсуд ҳосил, табиби батюл — илождек, мариз андин пажмурда, аммо сўнгида сиҳҳат восил. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-37;
≈ **бўл-** — гамгин бўлмоқ:
Ҳам афғоним била пажмурда бўлдунг,
Ҳам оҳим ўтидин озурда бўлдинг. *Фарҳод ва Ширин,* 190;
≈ **айла-** — нотавон, хаста дил айламоқ:
Ани ҳижрон ғами пажмурда айлаб,
Не тунким, жонидин озурда айлаб.
*Фарҳод ва Ширин,* 163.

**ПАЖМУРДАЛИҒ//ПАЖМУРДАЛИҚ** — пушаймонлик, ачинишлик, малуллик, эзилганлик:
Сарвнозим, йўқ ажаб, гар рўзадин топмиш малол,
Ким сув ичмасдин топар пажмурдалиғ нозик ниҳол.
*Хазойинул-маоний,* Iб-405;
Гаҳ ул навъ махмуру пажмурдалиқ,
Гаҳ майдин неким жондин озурдалиқ. *Муншаот,* XIII-90.

**ПАЖУҲ** — ихтиёр қилиш, хоҳиш; қарор топиш:
Элин ҳам айириб деди: Сиз гуруҳ,
Бўлунг ушбу манзилда таскин пажуҳ.
*Садди Искандарий,* 313а16.

**ПАЗИР** — қўшма сўз таркибида *қабул қилувчи, ёқувчи, бажарувчи* каби маъноларни англатади, қ. ФАРМОНПАЗИР.

**ПАЙ** — 1. оёқ, қадам:
Бу янглиғ муддати йўл қилдилар тай,
Ки Арман кишвариға қўйдилар пай.
*Фарҳод ва Ширин,* 106;
2. оёқ изи:
Ул пай чу етиб муҳозийи ҳай,
Ҳайдин чиқибон яна ики пай. *Лайли ва Мажнун,* 67а14;
3. томир:
Қирққандин ики-уч кун ўтубон бўлмиш эди,
Уйлаким ханги пай эткайлар ики дилкаш ёй.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-583;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **бапай** — кетма-кет, устма-уст:
Бўйлаки қўпуб йиқилиб пай—бапай,
Бир то йиқилғанда босиб они май.
*Ҳайратул-аброр, (Хамса),* 196;

≈ **ур-** — қадам қўймоқ, йўлланмоқ:
Жигархуни бедил қилиб дашт тай,
Ҳамул шаҳр гашт етгали урди пай.
*Садди Искандарий,* 284б15.

**ПАЙВАНД** — 1. улаш, бириктириш, ёпиштириш; дарахт ва гул новдаларини бир-бирига улаш:
Туз бўюнг оқу қаролиқ долу гул тундин эрур,
Ўйла ўққим, обнўс ўлғай анга пайванд ож.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-98;

Ҳар кимки биров ишқиға бўлса дилбанд,
Жон риштасидин қилса керактур пайванд.
*Вақфия,* XIII-166;

2. алоқа, муносабат:
Зариф покиза бўлур ва покиза улдурки, ҳеч нима била пайванди бўлмағай ва ҳеч кимни аждин пайвандсизроқ ва покизароқ кўрмасмен... *Насойимул-муҳаббат,* XV-109;

3. қариндошлик, яқинлик:
Деди: Эй фархунда фарзандим менинг,
Риштаи жонимға пайвандим менинг.
*Лисонут-тайр,* 89-19;

4. меҳру муҳаббат:
Ки эй жисмимға, бал жонимға пайванд,
Юзунгга жисму жоним орзуманд. *Фарҳод ва Ширин,* 198;

5. васл:
Бўлуб Парвез пайванди била шод,
Бу зиндондин улусни қилмоқ озод. *Фарҳод ва Ширин,* 198;

≈ **айла-** — уламоқ, боғламоқ; қўшиб боғламоқ:
Ул пари кўйида мен девонани банд айлангиз,
Банд-бандим зулфи занжириға пайванд айлангиз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-239;

≈ **топ-** — етишмоқ; эгалламоқ:
Чун руҳ ила руҳ топти пайванд,
Бир маҳд аро ётқур икки фарзанд.
*Лайли ва Мажнун,* 93а13;

Топиб илму хирадға пайванд,
Ҳам олим эдию ҳам хирадманд. *Лайли ва Мажнун,* 68а5.

**ПАЙВАНДЛИҒ** — уланганлик, уланишлик, уланган жой:
Бу кемани анинг учун тештимки, пайвандлиғ кўруб, маъюб деб олмағай, то ул фақирлар маоши жиҳатидин ожиз бўлмағайлар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-218;
Ёрнинг ўзгаларга илтифотидин гиламандлиғи ва кўнглини махотаб қилиб кўнгли оромидин шикоятпайвандлиғи.
*Мажолисун-нафоис,* 222.

**ПАЙВАСТ** — туташ; кетма-кет, доимо:
Ичкан ани охсум ўлса тонг йўқ пайваст.
*Маҳбубул-қулуб,* 85;

Ўзни топқай бисот аро пайваст,
От ила пил аёғи остида паст. *Сабъаи сайёр,* 23-28;

≈ **торт-** — кетма-кет, доимо тортмоқ; туташтирмоқ:
Риндеки фано жомини тортар пайваст,
Дунё била охиратқа эрмас побаст.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-35.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ПАЙВАСТА** — боғланган, уланган, туташган:

Ҳусни девони уза матлаъдур ул пайваста қош,
Котиби тақдир анинг мисраъларин ёзған тутош.

*Хазойинул-маоний*, IVб-264;

Хуш гулшан эрур даҳр будур айбки, онда
Пайваста хазон елидин озурдадур ашжор.

*Хазойинул-маоний*, Iб-200.

**ПАЙВАСТАЛИҚ** — ёпишганлик, боғланганлик:

Эй ҳилолингға нигун қад била пайвасталиғим,
Дилкушо ғунчаи хандонингға дилбасталиғим.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-433;

Вусма сари топти чу вобасталиқ,
Бўлди икки фитнага пайвасталиқ.

*Ҳайратул-аброр*, 94-28.

**ПАЙДАРПАЙ** — 1. кетма-кет, орқама-орқа:

Алар дағи пайдарпай равон ўқудилар.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-99;

...мажолисда пайдарпай хуб абёт ва яхши сўзлар дармаҳал воқеъ бўлур... *Мажолисун-нафоис*, 196;

2. изма-из:

Чун неча давр ўтти пайдарпай,
Мажлис аҳли бошиға чиқти май. *Сабъаи сайёр*, 88-21.

**ПАЙДО** — 1. юзадаги, ошкор; бор; зоҳир, маълум:

Қимса даврон аҳлидин ҳаргиз вафое кўрмади,
Қимга ким қилсанг вафо пайдоу кўз тут бирга юз.

*Хазойинул-маоний*, IVб-215;

2. мавжуд:

Ул ки карам дурриға дарё эди,
Баҳр анинг дуррида пайдо эди.

*Ҳайратул-аброр*, 88-4;

Олам аро ҳар не ҳувайдодурур,
Сирри анинг зимнида пайдодурур.

*Ҳайратул-аброр*, 186-1;

≈ **у ниҳон-** — бору йўқ, ҳамма нарса:

Қуйди ўлмакка кўнгул жисм ила жоним, гўё
Заҳри ҳажр айлади пайдоу ниҳон ичра нуфуз.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-135;

≈ **бўл-** — намоён, мавжуд бўлмоқ; юз бермоқ:

... азизлар ҳам кутуб ва расоил битибдурлар ва фан ғариб зебу зийнат топибдур ва турфа қавоид ва истилоҳот пайдо бўлубтур. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-47;

Вале ул ажабларки пайдо бўлуб,
Кўнгул тенгри сунъида шайдо бўлуб.

*Садди Искандарий*, 300б 15;

≈ **қил-** — 1. пайдо қилмоқ, кўринтирмоқ:

Улки ҳусн этти баҳона элни шайдо қилғали,
Кўзгудек қилди сени ўзини пайдо қилғали.

*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-128;

2. ошкор қилмоқ, маълум қилмоқ, зоҳир қилмоқ:

Чун бу тариқ доияси пайдо қилибтурлар, тарк ва тажрид қилиб, Мавлоно Низомиддин суҳбатлариға уланибтурлар.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-137;

3. яратмоқ: келтирмоқ; кўрсатмоқ:

Истади ҳусниға ошиқлиғни фош,
Кўзгу пайдо қилди андоқким қуёш. *Лисонут-тайр*, 64-8;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ғариб ихтироълар қилди. Ва ул жумладин сипоҳийлик асла-ҳасидурким, пайдо қилдиким, андин бурун тош ва йиғоч эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-187.

**ПАЙДОЛИҒ** — ошкорлик, равшанлик; зоҳирлик:

Сени топмоғ басе мушкилдурур, топмаслиғ осонким,
Эрур пайдолиғинг пинҳон, вале пинҳонлиғинг пайдо.
*Хазойинул-маоний,* Iб-22.

**ПАЙК** — хабарчи, жарчи; элчи:

Ҳудҳуд элтур дардлиғ пайғомим ул ой қошиға,
Санчибон худранг руқъам пайк янглиғ бошиға.
*Хазойинул-маоний,* IIб-538;

Ажал пайки қачонким етса, филҳол,
Вадиатни — дегач — топшур.— Десам:—ол.
*Вақфия,* XIII-162;

≈ **и насим**-шаббода хабарчиси; шамол, шаббода:

Кўйида йўл топмайин пайки насим,
Онда эсмакдин етиб жониға бийм. *Лисонут-тайр,* 153-2.

**ПАЙКАР** — 1. жусса, гавда:

Чун покиза руҳларининг қудсий ошён тоири бадан қафасидин равзаи фирдавс сори парвоз тузди ва муборак жисмларининг олий макон пайкари дорул-фано маҳбасидин дорул-бақо анжуманиға майл кўргузди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-7;

...ва ийд шоми ятим атфол мунгға қолғандек
яланг пайкарға иноят махзанидин каромат деболари келди.
*Муншаот,* XIII-136;

2. вужуд:

Руҳдин бўлғон мужассам пайкари,
Ҳусн авжи узра меҳри ховарий.
*Лисонут-тайр,* 168-9;

3. сурат, шакл; кўриниш; **пари пайкар** — пари сурат:

Кирди магар дилбарим, ҳури пари пайкарим,
Гулшан аро кўнглида фикру хаёл ўзгача.
*Хазойинул-маоний,* IVa-311;

... ва кеча ишнар қуртнинг тийра пайкари жаҳд била хуршиди рахшон ясармен. *Муншаот,* XIII-154;

4. юз, чеҳра; **моҳ пайкар** — ой юзли:

Бор эди шоҳи жамол авжида моҳ,
Моҳ пайкарлар сипоҳ, ул эрди шоҳ.
*Лиисонут-тайр,* 64-12;

5. жамол:

Рум шоҳида бор эди бир ранж,
Ки солур эрди пайкариға шиканж.
*Сабъаи сайёр,* 105-25;

Билдиким бас азиз пайкардур,
Англадиким шариф гавҳардур. *Сабъаи сайр,* 87-5;

≈ **тироз** — ҳайкалга сайқал берувчи; ҳайкалтарош:

Арода нақшбанди ҳийласози,
Муҳандис шеваи пайкар тирози. *Фарҳод ва Ширин,* 42.

**ПАЙКАРОРО** — пайкарни безовчи, оро берувчи;

Неким кенида ёзмиш пайкароро,
Санга юзинда бўлғай ошкоро. *Фарҳод ва Ширин,* 86.

**ПАЙКАРОРОЙ** — жусса, гавда, тан, баданга оро берувчи:

Бу дебо уза пайкаоройи Чин,
Бу навъ айлади нақши дебойи Чин.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1489.

**ПАЙКОН** — 1. камон ўқининг учидаги учлик темир; тиконнинг ўткир учи:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ҳажридин бағрим сувдур, ул сув аро болиғ киби
Дарду меҳнат ўқидин бир неча пайкондур манго.
*Хазойинул-маоний*, Iб-34;

2. бошоқ:
Ёғин демаким булут адувдек,
Пайкон тўкуб элга қатра сувдек.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 680:

3. киприк:
Дема ғунча, ики пайкон де они,
Ғам ўқи кўксидин ўтган нишони. *Фарҳод ва Ширин*, 169.

**ПАЙКОНЛИҒ** — тиконлик, найзалик:
Ғунчалар эрмас тиконлар ичраким, ушшоқдек
Чархдин кўргузди ул ҳам неча пайконлиғ кўнгул.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-395.

**ПАЙКОР** — уруш, жанг:
Мунда кўп гурду сипаҳсолар ҳам,
Зоҳир айлаб лаъб ҳам, пайкор ҳам.
*Лисонут-тайр*, 162-17;
Тоғ пайкорин аёғ остиға олмоқ ойинлари ва дашт ажзосин ҳавоға совурмоқ тамкинлари. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-54.

**ПАЙМОН** — аҳд, ваъда:
Жон олса найлай ул бути паймон гусил била,
Чун бермишам кўнгулни анга ишқи дил била.
*Хазойинул-маоний*, Iб-550;
**аҳду паймон боғла-** — бир-бирида ажралмасликка аҳд қилишмоқ; келишмоқ:
Сендин айрилмоқ кўнгулга мумкин эрмас то абад,
Чун сенинг бирла азалдин аҳду паймон боғлади.
*Хазойинул-маоний*, Iа-406.

**ПАЙМОНА** — қадаҳ, май пиёласи:
Бу кун Хожа Музаффар Навқонда айтур эрдики, бир паймона тариғдин бир дона Шайх Абу Саид Абулхайрдур, боқий барчаси мен. *Насойимул-муҳаббат*, XV-113:
**ажал паймонаси тўл-** — умр тугамоқ, ажал етмоқ;
Умрига тўлмиш ажал паймонаси,
Ҳукм етмишким бўлуб ҳамхонаси. *Лисонут-тайр*, 122-10;
≈ **и умр** — умри тугаган; ўлим шаробининг қадаҳи:
Паймонаи умри чунки тўлди,
Даврон анга доғи узр қўлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-200.

**ПАЙМОНАКАШ** — соқий; май тарқатувчи:
Деди ваҳший ойини девонаваш,
Чу ифрот ила эрди паймонакаш.
*Садди Искандарий*, 303б16.

**ПАЙМУДАЛИҒ** — йўл юрмоқлик, кезишлик, сайёҳлик:
Даврон аро кимса ранж паймудалиғи,
Бўшмас гар эмас фароғ камбудалиғи.
*Назмул-жавоҳир*, XV-28.

**ПАЙРАВ** — 1. эргашувчи, эргашиш; изидан (кетидан) борувчи; тақлид қилиш; тобе:
Ва лекин жаннат аҳли пайрави ит
Етишти қайдаким ул эл етишти.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-75;

2. бировга тақлид қилиш:
Офатимни нуктадин сен асрағил,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қимга пайравмен — назора айлағил.

*Лисонут-тайр,* 190-2.

**ПАЙРАВЛИҒ** — 1. издан боришлик; тобелик;

Муҳтасиб ҳар сори май тўкмакка борса шаҳр аро,
Риндлар ҳам айлабон пайравлиғу ҳамдастлиғ.

*Хазойинул-маоний,* IIа-414.

2. тақлид қилиш:

Паҳлавон ҳамул ҳазратнинг пайравлиғиға бу фано тангнойидин бақо гулшани фазосига хиром кўргузди.

*Холоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101.

**ПАЙСА** — майда пул; чақа; ўлчов миқдори:

Илайимда кесак кўҳи балодур,
Кўзумга пайса ришта аждаҳодур.

*Фарҳод ва Ширин,* 179.

**ПАЙСИПАРЛИҚ** — оёқ остида қолган; поймол; мусофир:

Этиб бори черикка раҳбарлиқ,
Алар кейнича айлаб пайсипарлиқ.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 397.

**ПАЙҒАМБАР** — 1. хабар келтирувчи; элчи:

Берса ул гулдин хабар хоҳи сабо, хоҳи шамол,
Деса пайғамбар ҳадисин хоҳ Бу Зар, хоҳ Анас.

*Хазойинул-маоний,* IIб-238;

Қироғинда ҳар гулбуни ахзаре,
Бақо ичра бир Хизр пайғамбаре.

*Садди Искандарий,* 271б10;

2. дин йўлига солувчи; наби:

Ўйла пайғамбарға маҳрамлиқ қилиб,
Ҳар ғаме юзланса ҳамдамлиқ қилиб.

*Лисонут-тайр,* 22-13;

≈ **и мурсал** — китобли пайғамбар, худонинг элчиси:

Ёфаси пайғамбари мурсал дебтурлар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-193;

≈ **и пок** — пок пайғамбар:

Довудки, шоҳ эрди ва пайғамбари пок,
Жоҳи қошида паст эди авжи афлок.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-224; қ. ПАЯМБАР.

**ПАЙҒАМБАРЗОДА** — расулзода, набизода, пайғамбар боласи:

Ва бу уч пайғамбарзода авлод ва атбои мазкур бўлған мамоликда ёйилдилар ва қалин бўлдилар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107.

**ПАЙҒАМБАРЛИК** — хабарчилик, элчилик, пайғамбарлик:

Ва дедиларки, улча ул дейдур, пайғамбарликдур ва андоқ эмас эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-92.

**ПАЙҒОМ** — 1. хабар, дарак:

Эй кабутар, чун дамим ўртар малак болу парин,
Сендин ўлмас ишқим ўтин ёрға пайғом этиб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-63;

2. башорат:

Кўз очибон хожа одам шомидин,
Жон топибон тонг ели пайғомидин. *Хайратул-аброр,* 44-13;

≈ **еткур-** — хабар бермоқ:

Ёридин сен еткуруб пайғом анга,
Изтироб ичра бериб ором анга. *Лисонут-тайр,* 22-12.

**ПАЙҒОМБАРОЙИН** — пайғамбардек, расул каби:

Ғазо майдони ичра Ҳайдаройин,
Ривожи шаръ аро пайғомбаройин.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 303.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ПАЙҒОМРАСОН** — хабар етказувчи, хабарчи:

Жонға ҳам ўлумдин бурун оромрасон,
Ким туғмоқ эрур ўлумга пайғомрасон.
*Назмул-жавоҳир,* XV-28.

**ПАЙҒОРА** — горлик, чуқурлик ерлар:

Аён атрофида пайғора бисёр,
Ки идрокида бўлмай ақлу ҳис ёр. *Фарҳод ва Ширин,* 83.

**ПАЛАНГ** — йиртқич ҳайвон; қоплон; йўлбарс:

То зулм паланги терисидин кийик суръатлиқ бодполар ғошиясиға зийнат берди. *Вақфия,* XIII-168;

Балиғ сайд айлабон ҳарён наҳанги,
Нечукким, ранг сайд этгай паланги. *Муншаот,* XIII-97.

**ПАЛАНГИЙ** — қоплон териси каби ола-була:

Келиб хокистарий аъзоси ранги,
Кемурдек нуқталар бирла палангий.
*Фарҳод ва Ширин,* 71.

**ПАЛИД** — ифлос, ярамас:

Эй Насимий, чун муяссар бўлди иқболи висол,
Қўй, терингни сўйса, сўйсун, бу палид қассоблар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-183.

**ПАЛЛА** — оёқ пошнаси, оёқ изи:

Палла йўли гирдида иксир санж,
Ақраб аро нўшу даво, нишу ранж.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 33.

**ПАЛОС** — 1. кигиз, шолча, гилам:

Қилиб маснад қаноат бўръёсин,
Кийиб дебо киби узлат палосин. *Вақфия,* XIII-161;

2. жунли кийим; либос:

Эгнидин солди шоҳвор либос,
Кийинди ўрниға шомранг палос. *Сабъаи сайёр,* 84-22.

**ПАНД** — ўгит, насиҳат:

Ул дебтурки, ҳар кишиниким машойих ва авлиё суҳбати покиза қилмағай, ҳеч панд била покиза бўлмағай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-92;

Не ким шоҳ васиятда кўргузди панд,
Барин бўлди андин фузун корбанд.
*Садди Искандарий,* 318а17;

≈ **ол-** — ўгит, насиҳат олмоқ, панд емоқ; хулоса чиқармоқ:

Хирадмандға эл хатосидин панд етар ва савоб йўлиға азм этар, андин бурунким, анинг хатосидин панд олғайлар ва айбин анинг юзиға солғайлар. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-76.

**ПАНДПАЗИР** — насиҳат таъсир қиладиган:

Мавлоно Осафий... мутлақо пандпазир эрмас.
*Мажолисун-нафоис,* 87.

**ПАНЖ** — беш; ≈ **ганж** — беш хазина; Навоийнинг «Хамса»си:

Не панжа эрур «Хамса»и ганжсанж,
Ки доно қўюбтур отин «Панж ганж».
*Садди Искандарий,* 322б6;

Тўрт девон бирла назми панж ганж,
Даст берди чекмайин андуҳу ранж.
*Лисонут-тайр,* 207-4.

**ПАНЖА** — 1. қўл; чангал:

Кўксига рад панжасин еткурдилар,
Равзаи жаннатдин они сурдилар. *Лисонут-тайр,* 104-7;

2. ҳиммат, ният, тараддуд:

Манга давлат илги бўлуб раҳнамун,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Чу бу панжаға қилди зор озмун. *Садди Искандарий*, 322б4;

3. тобланиш, ғолиб келиш:
Меҳр чинор офатининг ранжаси,
Панжасини ожиз этиб панжаси. *Ҳайратул-аброр*, 45-14;

≈ и хуршид — қуёшнинг сочилган нурлари:
Шоми васлинг топмоғанға субҳи содиқ ҳар саҳар,
Панжаи хуршид ила пироҳанинг айлар қабо.
*Хазойинул-маоний*, IIб-13;

≈ **руст айла-** — қатъий киришмоқ, ғайрат билан киришмоқ:
Ки чун «Хамса» азмин дуруст айладим,
Қамаргоҳиға панжа руст айладим. *Садди Искандарий*, 240а16,

≈ **ур-** — қўл урмоқ; киришмоқ:
Бу тўрт девон овозасин чун рубъи маскунға еткурурмен,
«Хамса» панжасиға панжа урубмен.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-120.

**ПАНЖАВАРЛИҚ** — қаҳрамонлик, баҳодирлик, мушти зўрлик:
Солиб панжаварлиқ замиримға шўр,
Не илгимда қувват, не панжамда зўр.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1646.

**ПАНЖАРА** — панжара:
Боғчасин даҳрнинг эттинг назиҳ,
Панжараси бўлди мусаддас гириҳ.
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 14.

**ПАНЖГОҲ** — чолғу мақомларидан бири:
Яна «Панжгоҳ» амалидурким, мавлоно Котибий шеъриға боғлабтур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, 555.

**ПАНЖШАНБА** — пайшанба:
Алар менинг сори боқиб дедиларки, панжшанбае эрдики, анинг била ийд аросида яна панжшанба йўқ эрди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-139.

**ПАНОҲ** — 1. суянчиқ, ҳомий; ёрдам; бошпана:
Навоий дайр аро маст ўлса, шаҳдин паноҳ андин,
Ўтарда тутқуси, албатта, бир соғар чиқиб ўтру.
*Хазойинул-маойин*, IIб-510;

2. соябон:
Лайли ҳашами менинг паноҳим,
Ул ҳай туфроғи такягоҳим. *Лайли ва Мажнун*, 77а14;

3. сиғинадиган жой:
То сипеҳр бўлғай, ул сипеҳросо даргоҳ фалак қадрлар саждагоҳи ва то меҳр бўлғай, ул фалакфарсо боргоҳ куршедвашлар паноҳи бўлсун. *Муншаот*, XIII-140;

5. ёпиқ жой, яширинадиган жой:
Кўзда ашкимдин қочиб, кирди хаёли кўнглима,
Кўп ёғиндин йўлда эл вайрона қилғандек паноҳ.
*Хазойинул-маоний*, Iа-366;

≈ **айла-** — 1. ёрдам сўрамоқ:
Сўнгги дуо бу эрдиким, ё илоҳ,
Дермен уятдин сенга айлаб паноҳ.
*Ҳайратул-аброр*, 193-6;

2. сиғинмоқ:
Анинг паноҳиға кир, тенгрини паноҳ айлаб,
Валек айла бу хайр иш қулурда кўп таъжил.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-59.

≈ **элт-** — сиғинмоқ; ўз ҳимоясига олмоқ:
Парвиз ул дегандек қилиб Баҳром аёлотидин рўгардон бўлуб, қайсарға паноҳ элтти. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-228.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ПАР** — пат; қанот:

Булбул парини гулки совурди бу боғ аро,
Дай сарсари анинг доғи баргини совуруб.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-72;

Тебраниб кундин чиқиб таскин ила,
Пар чиқариб зийнату ойин ила. *Лисонут-тайр*, 196-12;

≈ **и магас** — пашша қаноти; оз, андак:

Пари магас ҳам дема шабнам дегил,
Терлик анинг устига байрам дегил.

*Ҳайратул-аброр*, 159-12;

≈ **и бол оч-** — қанот чиқармоқ, очмоқ; ҳаракатга келмоқ, улуғликни кўзламоқ:

Ҳайф ва юз минг дариғким, ул қуёшлар уёқиб, бир неча тийра рўзгор хуффошлар пару бол очиб, назарбозлиқ ва баландпарвозлиқ ҳавосида жилва қилурлар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-25.

**ПАРАНД** — ипакдан тўқилган мато; нафис ипак мато; ҳарир, шойи:

Эй Навоий, оби ҳайвондек лабидин уз умид,
Ким сочи зулмотидин ёпти анга мушкин паранд.

*Хазойинул-маоний*, IVб-131;

Вале Моний анингдек нақшбанди,
Ки нақшин чарх анга нақшин паранди.

*Фарҳод ва Ширин*, 41;

Ким эрур бу тўқуз ниқоби баланд.
Ким чекилмиш паранд узра паранд.

*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 928;

Ёпти чу етишти бўйла банди,
Гул узра бинафшагун паранди. *Лайли ва Мажнун*, 92б14.

**ПАРАСТАНДА** — тобе, хизматкор, ғулом; навкар:

Анга мен камина парастандамен,
Парастандалиғ ичра шармандамен.

*Садди Искандарий*, 264а16.

**ПАРАСТАНДАЛИҚ//ПАРАСТАНДАЛИҒ** — хизматкорлик; навкарлик:

Парастандалиқ расми чун соз этиб,
Сўзига дуони сароғоз этиб. *Садди Искандарий*, 256а3.

**ПАРАСТИШ** — топинувчилик, сиғинувчилик, итоаткорлик:

Қуёшқа кимки юзунг борида қилур сажда,
Парастиш айламак англа илоҳ оллида лот.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-80;

Уз сурати била бутлар ясаб, ақолим ва кишварларға йибариб, элга ўзининг парастишин буюрди.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-187;

≈ **қил-** — чўқинмоқ, сиғинмоқ:

Ва агар беҳишт умидидин парастиш қилур бўлсам, беҳиштга тушурма. *Насойимул-муҳаббат*, XV-84;

Чун қиз бурун бутпараст эрди, бу суратни парастиш қила бошлади. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-229.

**ПАРАСТОР** — хизматкор, ходим; муте:

Бўлуб Ширинға ошиқ подшаҳвор,
Гаҳ ул маҳбуб ўлуб, гоҳи парастор.

*Фарҳод ва Ширин*, 24.

**ПАРАСТОРЛИҚ** — топинувчилик хизматкорлик:

Қилиб шаҳға гоҳи парасторлиқ,
Гаҳи ғамза бирла жигархорлиқ.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1524.

**ПАРВАРДА** — тарбия қилинган, парваришланган:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Масал тавридa бу матлаъдек парварда ва ороста, ва мурат-таб, пийроста оз воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 229;
Муҳтож сенинг даргаҳингга хисраву дарвеш,
Парварда сенинг неъматингга жоҳилу доно.
*Хазойинул-маоний,* Iб-23.

**ПАРВАРДИГОР** — яратувчи, худо:
Намрудинг кимдур? Айтти: ул олам аҳлининг парвардигори. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-194;
Дедиларким:— Кирдигоринг ким дурур,
Холиқу парвардигоринг ким дурур.
*Лисонут-тайр,* 138-17.

**ПАРВАРИШ** — 1. тарбиялаш, вояга етказиш, боқиш:
Шопур дедиким, андоқ парвариш берган отаға не вафо қилдингким, манга қилғайсен, деб ани сиёсат қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-214;
2. тажриба:
Чу элга берур парвариш рўзгор.
Керак мундоқ — ўқ бўлса омузгор. *Садди Искандарий,* 280а7;
3. одат, ўрганиш:
Табойиъға бу нав эрур парвариш,
Ки айларлар ўз майли бирла кашиш.
*Садди Искандарий,* 308б18;
≈ **бер-** — боқмоқ, парвариш қилмоқ:
Ва Озардин ёшурун нақб ичида анга парвариш берур эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-194;
Нахлға деҳқон чу берур парвариш,
Бўлур анга меваю гул бермак иш.
*Ҳайратул-аброр,* 138-13;
≈ **топ-** — тарбияланмоқ, парвариш қилинмоқ:
Ва Исмоил алайҳис-салом анда парвариш топти ва Жарҳум аҳли анда йиғилдилар ва Иброҳим алайҳис-салом Каъба уйини анда бино қилғусидур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-197.

**ПАРВИЗАН//ПАРВЕЗАН** — элак, галвир:
Боғ аро гул сочти ноз уйқусидин ул сарв уза,
Тонг насимининг магар парвизани гулбези бор.
*Хазойинул-маоний,* IVа-75;
Агар жон пардаси кирпикларингдин бўлди парвезан,
Бу ҳам хуштурки, рухсоринг хаёлидин эрур гулбез.
*Хазойинул-маоний,* IIб-208.

**ПАРВИН** — 1. Ҳулкар:
Шаръсиз хошок аро хашхошдекдур, эй ҳаким,
Кўкка чиқсанг жайбинг ичра субҳаи Парвин солиб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-74;
Ҳамул хайли Парвин ўзин кўргуза,
Талоя киби чиқти гардун уза.
*Садди Искандарий,* 287а8;
2. олий мартабали, қадр-қимматли:
Насрин дебон эл кафинг маконин,
Парвин деб улус изинг нишонин.
*Лайли ва Мажнун,* 79а11.

**ПАРВО//ПАРВОЙ** — аҳамият, эътибор; писанд:
Кимки жонон сори онинг ройи бор,
Жонға офат етса не парвойи бор. *Лисонут-тайр,* 67-7;
Яна улки сойиб дурур рой анга,
Адув касратидин не парвой анга.
*Садди Искандарий,* 291а11;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **айла-//қил-** — аҳамият бермоқ, эътибор бермоқ; эътибор қилмоқ; назар-писанд қилмоқ:
Элга не келса айламас парво,
Улки кўнглини қилди ғафлат банд.
*Назмул-жавоҳир*, XV-58;
Ваъда қилдинг ҳам вафо, ҳам қатл парво қилмадинг,
Қил вафо ваъдангға ёҳуд бурнағи, ё сўнграғи.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-588;
Нечук ўлмайки, борур вақтда ул умри азиз,
Борча бирла кўрушиб, қилмади парвой манго.
*Хазойинул-маоний*, IIа-15;
Хожа Абдулвафойи Хоразмий... ғояти таважжуқ ва истиғроқдин парво ҳам қилмас эрди. *Мажолисун-нафоис* 9;
≈ **топ-** — яхшилик кўрмоқ; яхшилик қилмоқ:
Чу сендин топмадилар ҳеч парво,
Бири хасму биридур ҳажв оро.
*Маҳбубул-қулуб*, 135.

**ПАРВОЗ** — учиш, парвоз:
Не сунғурға ким тез парвоздур,
Мурассаъ тўъмаға ҳануз оздур.
*Садди Искандарий*, 265а12;
Васл орзусидин кўнгли қушиға қанот таманноси қилиб, васл ҳавосида парвоз буюрғани ошиқона ва муштоқона тушубтур.
*Мажолисун-нафоис*, 229;
≈ **қил-** — учмоқ:
Эй тойири бахт, қилсанг ул ён парвоз,
Ер олиға мендин қилиб изҳори ниёз. *Муншаот*, XIII-151;
≈ **туз-** — парвоз этмоқ, учмоқ:
Чун покиза руҳларининг кудсий ошён тойири бадан қафасидин равзаи фирдавс сори парвоз тузди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-7.

**ПАРВОНА** — шам, чироғ атрофида айланадиган майда капалак:
Гарчи шамъ ўлди шабистон зеби кўрким, шуъладин
Тин чиқармиштур сусаб парвоналарнинг қониға.
*Хазойинул-маоний*, Iб-540;
≈ **бўл-** — ошиқи беқарор бўлмоқ, муштоқ бўлмоқ; бирор нарсанинг атрофида айланмоқ:
Санга етишмаса тонг йўқ бу ақли зулмоний,
Ки меҳр шамъиға парвона бўлмади хуффош.
*Хазойинул-маоний*, Iб-260;
...ва покиза авқоти шабистонида агар бидъат насими шариъат шамъиға зарар еткургудек бўлса, бу нотавон парвона бўлғай.
*Вақфия*, XIII-167.

**ПАРВОНАВОР** — парвоналарча, парвона каби:
Кирди ул мажмаъ аро девонавор,
Шамъи мақсад васфида парвонавор.
*Лисонут-тайр*, 21-7;
Эрур бас тийра шоми ишқ, ё раб, ҳусн шамъин ёқ,
Ки жон бирла кўнгул ўртанмагин парвонавор айлай.
*Хазойинул-маоний*, IIа-353.

**ПАРВОНАЛИҒ//ПАРВОНАЛИҚ** — 1. гирди капалак бўлишлик:
Дема раънолар иши фарзоналиқ,
Кўпалак ҳадди эмас парвоналиқ. *Лисонут-тайр*, 154-11;
2. мафтунлик, муштоқлик, ошиқу беқарорлик:
Мунга девоналиғ солиб таку тоз,
Анга парвоналиғ ҳар сори парвоз.
*Фарҳод ва Ширин*, 9;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Гажрид нуридин киши кўз ёрутай деса,
Аҳбоб ҳажри шамъиға парвоналиғ керак.
*Хазойинул-маоний,* Iб-723;

≈ **қил-** — парвона бўлмоқ, парвоналик қилмоқ:
Гоҳ қилиб шамға парвоналиқ,
Гоҳ пари ишқида девоналиқ. *Ҳайратул-аброр,* 43-9.

**ПАРВОНАЧИ** — подшоҳнинг ҳукмини етказувчи, вазир муовини:
... пешиндин оқшомғача ўлтуруб, онча иш қилурларким, неча девон, неча нависанда, неча бахши, неча парвоначи жонлариға етиб, неча ҳийла била қутулурлар. *Муншаот,* XIII-129;
Дарвеш Шуҳудий — Дарвеш Саййид Боязид парвоначининг ўғлидур. *Мажолисун-нафоис,* **184.**

**ПАРВОР** — парвариш, парваришлаш, **суянчиқ:**
Йўлида эгрилар ассор уйидек,
Ё раб ўлтургали парвор уйидек. *Фарҳод ва Ширин,* 9.

**ПАРВОРИ** — боқилган, хонаки, қаралган:
Чу парвори товуғнинг оғзи тинмас туъмадин гарчи,
Улар охир анга аввал катак зиндони маскандур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-735.

**ПАРВОСИЗ** — бепарво, парвоси йўқ, эътиборсиз:
Не кўрдиким йироқтин шаҳсувори,
Келур парвосиз онинг қасри сори. *Фарҳод ва Ширин,* 75.

**ПАРГОЛА//ПАРКОЛА** — 1. парча-парча, бўлак:
Фурқатингдин заъфарон узра тўкармен лолалар,
Лолалар эрмаски бағримдин эрур парголалар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-77;
Қилиб Шопури мискин нолалар кўп,
Узуб ўз жисмидин парголалар кўп. *Фарҳод ва Ширин,* 204.
2. изтироб, алам, қайғу:
Бағир парколаси ранги не тонг гар ашкдин кетмас,
Қачон гул баргининг рангин қилур ямғур суйи зойил.
*Хазойинул-маоний,* IIб-377;

**ПАРГОЛА-ПАРГОЛА//ПАРКОЛА-ПАРКОЛА** — парча-парча, **майда**-майда бўлаклар.
Яна ҳар дам ишим сочмоқдурур кўз боғидин лола,
Ки бўлмиш лоладек қонлиғ кўнгул паргола-паргола.
*Хазойинул-маоний,* Iб-569;
Кўнгулни бағир қонидин лола қилдим,
Қўюб доғ паркола-паркола қилдим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-455.

**ПАРГОР** — циркуль, паргар:
Даври гардун сайридин тузлук тавaққуъ қилмаким,
Мумкин эрмас мустақим этмак рақам паргор хат.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-285;
Эгармакта йўқ чархи давводек,
Ки бир нуқта даврида паргордек. *Вақфия,* 716.

**ПАРДА** I — 1. ҳижоб, тўсиқ, парда:
Сенки жисминг парда торидин дағи бўлғай наҳиф,
Тушса ул янглиғ чоқин тузгайму ул тори ҳақир.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-55;
2. ўргимчак уяси:
Ўргамчи шубоққа парда солиб,
Ул парда ичида соя олиб. *Лайли ва Мажнун,* 111;
3. юрак пардаси; юрак, қалб:
Икки орзу риштасидин ўзгаким, гириҳи кўнглум пардасидин ечилмади ва икки мурод ғунчасидин ўзгаким, тугуни жоним гулшанидин очилмади. *Вақфия,* **XIII-173;**



www.ziyouz.com kutubxonasi

4. сабаб, восита, боис:

Бенаво ушшоққа андин ижтиноб пардаси кўргузмак.
*Сабъаи сайёр,* 195-2;

≈ **и зулмат** — қоронғу кеча, қоронғулик:

Шом жаҳон сафҳасидин айлаб қаро,
Пардаи зулмат чу ёпиб эл аро. *Ҳайратул-аброр,* 75—3.

≈ **и ибдор** — бахтсизлик, бадбахтлик пардаси:

Кўкка ёйиб пардаи идборлар,
Ҳарён ахтардин қоқиб мисморлар. *Лисонут-тайр,* 72-15;

≈ **и мовий** — кўк, мовий парда:

Чун туғотти фасонани ровий,
Пардадор очти пардаи мовий. *Сабаи сайёр,* 157-11.

**ПАРДА** II — чолғу асбобларининг пардаси; мақом, оҳанг, нағма, наво, куй:

Муғаннийлар анингдек лаҳнпардоз,
Ки жонлар пардадин рақс айлаб оғоз.
*Фарҳод ва Ширин,* 128.

**ПАРДАБОФ** — парда тўқийдиган:

Ҳар сори вайронида бўлса шикоф,
Сатр учун ўргамчи онга пардабоф.
*Ҳайратул-аброр,* 101-14.

**ПАРДАВАР** — парда тўқувчи:

Ким ул икки пардапўши пардавар,
Бўлдилар ул парда ичра нағмагар.
*Лисонут-тайр,* 173-11.

**ПАРДАДАР** — парда йиртувчи; сир очувчи:

Пардадар келди нужуминг, эй фалак, йўқ пардадор,
Йўқ анга ул ҳолким, дайри фано хуффошиға.
*Хазойинул-маоний,* IIIа313.

**ПАРДАДАРЛИҒ//ПАРДАДАРЛИҚ** — парда йиртувчилик; ошкора қилувчилик; шарманда қилувчилик; шармандалик:

Йигитлар иши пардадарлиғ, эмди
Бўладур кўнгул пардадарлиғларға роғиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-56;

Афғонида барча бехабарлиқ,
Алфозида барча пардадарлиқ. *Лайли ва Мажнун,* 68а17.

**ПАРДАДОР** — парда тортувчи, яширувчи; ҳожиб:

Пардадар келди нужуминг, эй фалак, йўқ пардадор,
Йўқ анга ул ҳолким, дайри фано хуффошиға.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-313;

Ридоси уюбнинг пардадори ва риё чархи игирган ҳар тори.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-34;

Агар сиддиқ бўлди ёри ғори,
Ҳам ўлди анкабути пардадори. *Вақфия,* XIII-165.

**ПАРДАНИШИН** — пардада ўтирган:

Йўқ эрса ғунчага хаттинг нечукки парда арус,
Аруси парданишин янглиғ ўлмағай мастур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-136.

**ПАРДАПЎШ** — парда ёпувчи; сир яширувчи, айб ёпувчи:

Раз қизи бебокликдин қилса урён халқни,
Дайр пири зайли эҳсон бирла келди пардапўш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-266;

**ПАРДАРАБО** — пардани кўтарувчи:

Мутаҳаррик бўлуб насими, сабо,
Чунки маҳмилдин ўлди пардарабо.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 996.



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **ўл-** — ёпиқ бўлмоқ:

Чу Искандари меҳр ўлуб пардапўш,
Шафақ бодасин топти қилмоққа нўш.

*Садди Искандарий,* 252а4.

**ПАРДОЗ** — қўшма сўз таркибида *безак, пардоз; сайқал, жило; сеҳр қилувчи* каби маъноларни англатади.

Асмаъий кўргач бу муҳлик розни,
Тортти килки фусунпардозни. *Лисонут-тайр,* 156-12;

≈ **айла-** — безамоқ, йўнмоқ, чиройли, гўзал қилмоқ: мосламоқ, мослаштирмоқ:

Уддек куймаклигим шарҳ эт лисони ҳол ила,
Нағмада удунг лисонин ҳажрпардоз айласанг.

*Хазойинул-маоний,* IIб-365.

**ПАРДОЗЛИҒ** — оройишлик, зебу зийнатлик:

Бу нома итмомиғи хома тузмакдин таронасозлиғ ва бу ҳангома ихтитомида саъй кўргузмакдин фасона пардозлиғ.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 633.

**ПАРДОХТ** — пардоз, безак; сайқал, жило;

≈ **қил-** — зийнатламоқ, жило бермоқ:

Тугангач қасрга бу зевару сохт,
Равони ҳавзни ҳам қилди пардохт.

*Фарҳод ва Ширин,* 120.

**ПАРЗАДА** — чакич билан чекилган; ≈ **ўтмак** — чекилган нон, патир нон (эски чакичлар қуш патидан қилинар эди):

Менга парзада ўтмак ва бақли хавас бўлди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-146.

**ПАРИ** — пари, маҳбуба, гўзал, ёр:

Қел бизга вафо бирла, эй пари,
Бу телбани фурқатдин қил бари.

*Мезонул-авзон,* XIV-172;

Зуҳал бийик мақом била меҳри ховарий бўлмас, дев беҳишт ҳулласин кийган била пари бўлмас. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-69;

≈ **коҳ** — самон майдалари:

Танимни, эй Навоий, ҳар тараф кўйида оҳ элтур,
Тилаб ул хирмани гулни, учар ҳар ён пари коҳим.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-407.

**ПАРИВАШ** — парига ўхшаш, гўзал:

Сўзлашурда ўз-ўзум бирла жунун аҳли киби,
Ул париваш белу оғзи, қилу қоли бирламен.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-475;

Мен мудово айлайин беморингға,
Еткурай сиҳҳат париваш ёрингга. *Лисонут-тайр,* 191-13.

**ПАРИВАШЛИҒ** — парившлик; зеболик, гўзаллик;

Эй фусунгар, кўп магар ул васлдин қилғай илож,
Ким мени девона айлабтур паривашлиғ била.

*Хазойинул-маоний,* Iб-589.

**ПАРИЗАДА** — пари урган; мушавваш, ошуфта:

...пари пайкар ўқуб паризадалардек изтиробқа тушуб, кўнгли қуши мажнуни сори парвоз қилиб, ани кўрарга кўзи учқани.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 562.

**ПАРИЗОД//ПАРИЗОДА** — гўзал, пари авлоди:

Деди: — Олғилким паризодинг будур,
Гулжабинлиқ сарви озодинг будур.

*Лисонут-тайр,* 120-15;

Чу зуҳд келди риёу йўқ одамида вафо,
Не бўлди тутса манга бода бир паризода.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-526.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ПАРИКАШ** — пари элтувчи:

Анга рокиб ҳамиша ул париваш,
Бўлуб ул девпайкар ҳам парикаш. *Фарҳод ва Ширин,* 111.

**ПАРИ ПАЙКАР** — гўзал, чиройли:

Ўзун итлар силсиласиға солиб лоба кўргузганини пари пайкар ўқуб... *Фарҳод ва Ширин,* 177 *сарл.*

**ПАРИРУХ** — пари юзли; зебо, гўзал:

Демон девона, балким дев ўлубмен ул парируҳдин
Не тонг, эй шайх, акс этсам тахайюл барча иршодинг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-349;

Сарви парирух ёдиға келса, ҳур ва жаннат ёдидин чиқарни ёд қилиб, бу тарона била ғамгин кўнглин шод қилур.
*Мажолисун-нафоис,* 239.

**ПАРИРУХСОР** — пари чеҳрали, гўзал:

Оламидур хуш жунун ичра таҳайюл, эй кўнгул,
Ким анисимдур туну кун ул парирухсору бас.
*Хазойинул-маоний,* IIа-134.

**ПАРИРУХСОРЛИҒ** — пари чеҳралик, гўзаллик:

Одамивашлиқ парирухсорлардин хўб эрур,
Чун бу ишни ул парирухсорлиғ билмас, нетай.
*Хазойинул-маоний,* IIб-648.

**ПАРИРЎЙ** — пари юзли, гўзал:

Не ажаб гар бор эсам девонавашлиғ бирла хаш,
Ким кўнгул олған парирўйим эрур девонаваш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-274.

**ПАРИСОН** — пари каби, парига ўхшаш, гўзал:

Тушта не ҳурики, парисон эрур,
Уйғоғ этар фаҳмки, шайтон эрур. *Ҳайратул-аброр,* 248.

**ПАРИХОН** — дуохон, азайимхон:

Лола қон узра бўёлиб, ўт уза анбар қуюб,
Бир парихон чиқмаған ғойиб чечаклардур пари.
*Хазойинул-маоний,* Iб-608.

**ПАРИХОНЛИҒ** — соҳирлик, жодугарлик; дуохонлик:

Бўйла парихонлиғ ила ахтари,
Жамъ ўлубон гирдида юз минг пари.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 187.

**ПАРИЧЕҲР//ПАРИЧЕҲРА** — парирухсор; гўзал, зебо:

Ўзи бирла дебонким ул париче҅ҳр,
Мени мажнунга мунча кўргузуб меҳр.
*Фарҳод ва Ширин,* 115;

Ўзи деву девонаваш пайкари,
Назарда паричеҳра балким пари. *Вақфия,* 4.

**ПАРИШОН** — ёйилган, сочилган; пароканда, тартибсиз:

Зулфунга вобастау кўзунгга вола бўлмасам,
Жон паришону кўнгул бемор бўлғайму эди.
*Хазойинул-маоний,* IVб-625.

Агар аввалғидектур сўз ҳисоби,
Бу сўздур ул паришон сўз жавоби. *Фарҳод ва Ширин,* 145;

≈ **ҳол** — ошуфтаҳол; изтиробда қолган, қарорсизланган, тинчсизланган:

... ғуборида паришон ҳол кезмаги...
*Фарҳод ва Ширин,* 158;

Бири деб: — Тасбеҳингға машғул бўл,
Бу паришон ҳолдин маъзул бўл. *Лисонут-тайр,* 75-15;

≈ **бўл-** — сочилиб кетмоқ; ҳайрон қолмоқ:

Аларға ғайрат ва ғазаб муставли бўлуб, қўпуб, бир маҳкам чўбдасте турған эрмиш, олиб ул беадабнинг бошиға андоқ



www.ziyouz.com kutubxonasi

урарларким, мағзи паришон бўлуб йиқилур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-157;

Ул мотамдин паришон ва бесомон бўлдилар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101;

≈ айла- — ғамгин қилмоқ, ташвишлантирмоқ:

Ўзунгни ҳам мени ранжурни ҳам,
Паришон айлама ул ҳурни ҳам. *Фарҳод ва Ширин,* 123.

**ПАРИШОНЛИҒ** — 1. тарқоқлик, сочилганлик; парокандалик, бетартиблик:

Олам асбобидин ўт, гар истасанг кўнглумни жамъ
Ким паришонлиғдин ўзга етмас ул асбобдин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-488;

Умид улким, борча меҳнатлар давлатқа ва борча паришонлиғлар жамъиятқа бот мубаддал бўлғай.
*Муншаот,* XIII-151;

2. нотинчлик:

Паришонлиғу бенаволиғ била,
Ҳамул дуддин юз қаролиғ била.
*Садди Искандарий,* 273аII;

≈ рўзгор — қийин ҳаёт кечирувчи, муҳтожликда яшовчи:

Бу хоксори паришон рўзгор шабоб авонининг бидоятидин қуҳулат замонининг ниҳоятиғача даврон воқеотидин... иқдом урдум. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-7.

**ПАРҚАНД** — парча, бўлак:

Гар ғайр хаёли тушса кўнглига писанд,
Қилмоқ керак ул кўнгулни юз минг парқанд.
*Вақфия,* XIII-166.

**ПАРҚАНД-ПАРҚАНД** — парча-парча, майда-майда:

Ўзунгга келсанг оздур, гар ўзунгни
Бу ғамдин айласанг парқанд-парқанд.
*Хазойинул-маоний,* IIа-397.

**ПАРКОВ** — кесиш, қирқиш, буташ:

Не ёғоч паркови бирла парвариш,
Айлай олибким, шажар қилғай равиш.
*Лисонут-тайр,* 45-3.

**ПАРНИЁНИЙ** — ипакдан тўқилган гулдор, юпқа мато:

Келиб гулгун ҳарир у парниёний,
Қолоғай чун оқиб ҳар ерда қони. *Фарҳод ва Ширин,* 169.

**ПАРОКАНДА** — тарқоқ; тўзиганлик; паришон:

Ва хели азизларким, аларға тирикликда мусоҳиб эрдилар ва қабрлари пароканда ерларда воқеъ эрди.
*Ҳолоти Сайийд Ҳасан Ардашер,* XIV-85;

Чу бу навъ эрур даҳр хосияти,
Ки бўлғай пароканда жамъияти.
*Садди Искандарий,* 318б14;

2. нотинч:

Элни чун айлади пароканда,
Азм жазм этти шоҳи фархунда. *Сабъаи сайёр,* 129-7.

**ПАРОКАНДАЛИҚ//ПАРОКАНДАЛИК** — мушаввашлик, хотирпаришонлик; интизомсизлик:

Раиятқа бўлса парокандалиқ,
Топар салтанат нахли баркандалиқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1637.

Ҳам елдин санга кўпрак афгандалик,
Ҳавасинғға дағи парокандалик. *Садди Искандарий,* 243б14.

**ПАРОКАНДАҲОЛ** — мушавваш, хотирпаришон:

Ўтар чоғда мобайни ғарбу шимол,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Тилаб дод жамъи парокандаҳол.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1560.

**ПАРРА** — парра, қирра:
Келиб арқоси онинг тез парра,
Ниҳоли умрни кесмакка арра. *Фарҳод ва Ширин,* 98.

**ПАРРАНДА** — қуш, парранда:
Кўруб атрофида даррандаларни,
Яна чаррандаву паррандаларни. *Фарҳод ва Ширин,* 190.

**ПАРРАНДАЛИҒ//ПАРРАНДАЛИК** — паррандалик; қудратлик; паноҳлик:
Шояд бу баландпарвозлиғлар жиҳатидин Луқмонға паррандалиғ исми қўюлуб эрди экин. *Насойимул-муҳаббат,* XV-109;
Истарам Луқмон киби касб айласам паррандалиқ,
То етиб ул остонға зоҳир этсам бандалиқ.
*Муншаот,* XIII-136.

**ПАРРОН** — учувчи, учиб кетаётган; парвоз қилувчи; ≈ **бўл-** — сочилмоқ:
Номалар эл оллиға паррон бўлуб,
Кўрмагидин эл юраги қон бўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 12-8;
≈ **қил-//эт-** — учирмоқ, парвоз қилмоқ; отмоқ:
Қилса бу иш кўзу кўнглум сиз доғи, эй дарду ишқ,
Кўзни кўр айлаб, кўнгулга дард ўқин паррон қилинг:
*Хазойинул-маоний,* IIб-359;
Навоки душман юрагин қон этиб,
Тиғи адув бошини паррон этиб. *Ҳайратул-аброр,* 77-3.

**ПАРРОНЛИҒ** — парвозлик, учқурлик, тезлик:
Шоҳид анга жилвада парронлиғи,
Илик аёғининг доғи ниҳонлиғи. *Ҳайратул-аброр,* 131-7.

**ПАРТАВ** — ёғду, нур, шуъла; ёруғлик:
... ва онинг ишқи машъалидин бу партав олам тийра хокдониға ёйилди. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-121;
Ҳидоят нуридинким, мурод шамъи демак мақсуд анинг ламъасидиндур хилватингиз мунаввар бўлуб, партави андин бу тийрарўзгорнинг залолатангиз авқотиға тушсун.
*Муншаот,* XIII-107;
≈ **сол-** — ёруғлик бермоқ, шуъла солмоқ:
Чун барқваш ўлди осмондав,
Ясрибқа бу барқи солди партав.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 678.

**ПАРТАВЛИҒ** — равшанлик, порлоқлик:
Бу ерга чекиб поя хусравлуғи,
Билик авжида меҳр партавлуғи.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1231.

**ПАРТОБ** — узоққа отилган ўқ; ўқ учиб ўтган масофа:
Олиб қавси қузаҳ чекмакка қуллоб,
Туруб машриқ отиб мағрибқа партоб. *Фарҳод ва Ширин,* 36.

**ПАРХОШ** — жанг, уруш, муҳориба:
Чу пархошидин хасм бўлди нажанд,
Анга ташлади ўйла печон каманд.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1546;
Агар истаса ҳарбу пархошини,
Илик бирла кесмактур ўз бошини.
*Садди Искандарий,* 260б11;
≈ **қил-** — хусумат қилмоқ; жанг қилмоқ, урушмоқ:
Қила бошлаб анинг била пархош,
Ишлари кема ичра бўлди савош. *Сабъаи сайёр,* 147-23.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ПАРХОШЖУЙ** — жанговар, мубориз:

Иков бўлди майдонға пархошжўй,
Чопарлар эди чирмашиб сў ба сўй.
*Садди Искандарий*, 263а12.

**ПАРЧА** — қисм, бўлак:

Урарда белни киргач фиғонға.
Отиб бир парча болчиғ осмонға. *Фарҳод ва Ширин*, 41.

**ПАРЧАМ** — байроқ учига бойланадиган қора ипак латта ёки қора рангли мол думи; туғ; аёлларнинг ўрилган зулфи, кокили:

Ул алифдурким аёндур бир тарафдин шамраси,
Қадди бир ёндин осилған мушкбў парчам била.
*Хазойинул-маоний*, Iа-373;

Андоқки, шаҳодатдин сўнгра ўн киши айира олмайдур ва ул парчамни кесиб айирдилар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-145.

**ПАРҲЕЗ** — сақланиш, ўзни тутиш:

Қилман яна, эй табиб, парҳез,
Дардим ўти дам-бадам бўлур тез.
*Лайли ва Мажнун*, 92а10;

Кўзларинг қонимни қут айларда сиҳҳат топтилар,
Ким қилибтурлар ғизо бемор парҳез ошидек.
*Хазойинул-маоний*, IVа-177;

≈ айла- — сақланмоқ, ўзни тутмоқ:

Чу келди хасталиғим сўрғали қадаҳнўшум,
Кетур пиёлаки, ўлсам ҳам айламон парҳез.
*Хазойинул-маоний*, Iб-233.

**ПАРҲЕЗКОР** — сақланувчи; покдомон, порсо:

Дарвеш Мансур... Дарвеш ва парҳезкор ва муртоз киши эрди.
*Мажолисун нафоис*, 46.

**ПАСТ** — 1. тубан, қуйи; баланднинг зидди:

Қуксима наълу алиф шакли иморат тарҳидур,
Ташқари ҳам етти ишқинг мулкига девори паст.
*Хазойинул-маоний*, IIа-49;

Жоҳ базми аро саркашлик ила топма ғурур,
Ким бўлур бўйла бийиклар яна бир жом ила паст.
*Хазойинул-маоний*, Iа-121;

2. сажда:

Гаҳ ҳарам тавфида мен яздонпараст,
Дайр ичинда, гаҳи оллинда паст. *Лисонут-тайр*, 105-1;

3. берилиш, муккасидан кетиш:

Ё керактур ишқ савдосида паст,
Ошиқу ошуфтаву мажнуну маст. *Лисонут-тайр*, 135-4;

4. арзимас:

Мавлоно Муин Воиз... кўп баланд ва паст сўзлар айтур.
*Мажолисун-нафоис*, 144;

Қуёш қўзғалиб ҳуснум ошубидин,
Фалак паст меҳрим лагадкўбидин.
*Садди Искандарий*, 299б17;

≈ айла- 1. яксон қилмоқ, йўқотмоқ;

Бу найрангларга шикаст айлали,
Бийик борасин ерга паст айлали. *Садди Искандарий*, 272б7;

2. йиқитмоқ, қулатмоқ:

Юрурда рахши айлаб тоғни паст,
Ўзи от узра жоми ҳусндин маст. *Фарҳод ва Ширин*, 112;

≈ эт- — мансабдан туширмоқ:

Ё маҳалсиз бировни қилса олийшон, билгандин сўнг паст этса ўз шаънифадур зиён. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-56;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **қил-** — 1. муваффақиятсизликка дучор қилдирмоқ:
Манга шаҳлиғда берди бу иш даст,
Ки қўлумни чу қилди ҳодиса паст.
*Сабъаи сайёр,* 202-9;
2. хор қилмоқ:
Жаҳондорларни жаҳон қилса паст,
Топа олмағайму гадоларға даст.
*Садди Искандарий,* 273а13;
3. мағлуб қилмоқ:
Бу дамким ани шавкатинг қилди паст,
Фирор ихтиёр этти топиб шикаст.
*Садди Искандарий,* 273б13.

**ПАСТЛИҒ** — 1. ножўялик, арзимаслик, нолойиқлик:
Кўрубон ўз ҳақиру пастлиғин,
Қора туфроққа ҳамнишастлиғин. *Сабъаи сайёр,* 24-3;
2. камтарлик:
Пастлиғдин баландлиғ топқай,
Зўрдин баҳрамандлиқ топқай. *Сабъаи сайёр,* 24-4.

**ПАТОВУЛ** — мансаб, рутба номи:
Ва патовул ва китповул ва ясовул ва баковул ва шиғовул ва дақавулким, алар мундин улвийдурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ПАХТА** — пахта, момиқ:
Чарх анжумдин қулоққа пахталар тиқти, магар
Ғам туни топмиш Навоий чеккан афғондин малол.
*Хазойинул-маоний,* IIа-216;
Бировким пахта бирла сувни ютқай,
Ўзунг деким не янглиғ рўза тутқай.
*Фарҳод ва Ширин,* 213.

**ПАХТАЛИҒ** — пахталик:
Хаста кўнглум оғзи захми пахталиғ пайконидин,
Бор анингдекким момуқ бирла ичар бемор сув.
*Хазойинул-маоний,* Iб-533.

**ПАХШ** — босиш, қисиш, мажақлаш; ≈ **айла-** — бостирмоқ, мажақламоқ:
Суруб ҳайъат сори чун фикрати рахш,
Сипеҳр ажзосин айлаб жав-бажав пахш.
*Фарҳод ва Ширин,* 35.

**ПАШИЗ** — 1. пул, чақа:
Ҳар неча ким мустаҳиқ ўлсун азиз,
Истамагунча анга бермас пашиз. *Ҳайратул-аброр,* 87-13;
Гадолиғни шаҳликдин эткач азиз,
Жаҳон шаҳлари олида бир пашиз.
*Садди Искандарий,* 316а16;
2. нарх:
Бировга етишганда қиймат пашиз,
Яна бирга қиймат келиб ганжхез.
*Садди Искандарий,* 241а20;
3. арзон:
Ки бу хайл эди олида кўп азиз,
Кўрунмас эди Ҳинд моли пашиз.
*Садди Искандарий,* 281б13.

**ПАШМИНА** — 1. жундан ишланган мато:
Анга ғам тийғи бу боғ ичра ҳаром ўлдиким,
Кийди пашмина сариғ юз била, андоққим беҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-529;
Бири нолаи дарднок айлабон,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бири далқи пашмина чок айлабон.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1228;

2. чакмон:

... Исо алайҳис-салом олам асбобидин ҳеч нима қабул қилмади ва лобудлардин бир пашмина тўн ва бўрк ва бир асоси бор эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233.

**ПАШША** — чивин, пашша:

Кўргузуб чун дом зулфу донаи хол айлабон,
Булбулу қумри демонким, пашшау Анқони сайд.
*Хазойинул-маоний,* IVб-124;

Йўл қотиқдур, мен заифу нотавон,
Пашша Анқоға бўла олмас равон. *Лисонут-тайр,* 100-6;

≈ **ниши** — пашша, чивин найзаси:

Намрўзнинг елосо димоғидин жабборлиғ фосид моддаси дафъиға пашша нишин ититти. *Вақфия,* 3.

**ПАЯМБАР** — пайғамбар:

Қушқа ҳам бўлса паямбар лутфи туш,
Не ажаб бўлса мутеъи барча қуш. *Лисонут-тайр,* 100-2;
Бўйиға назм солған ҳулла ахзар,
Дема тўти, дегил Хизри паямбар.
*Фарҳод ва Ширин,* 14: қ. ПАЙҒАМБАР.

**ПАҒОМ** — хабар, дарак:

...ва ул кўбдин аввалғи малики қадим каломида ва сўз таърифида ўз расулидин халойиққа пағомидур.
*Назмул-жавоҳир,* 18.

**ПАҲЛАВИЙ** — қадимги форс-тожик тили:

Форсий сеҳрсозлар ва паҳлавий афсонапардозлар ҳам анда авроқ ороста ва ажзо пироста қилибдурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV, 121.

**ПАҲЛАВОН** — баҳодир, ботир:

Паҳлавон жавоб битган руқъада бу рубоийни битиб эрди...
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-100;

≈ **и жаҳон** — жаҳоннинг полвони:

Тарийқ фаносида муфаррад ва фано тарийқида мужаррад, жаҳондаги паҳлавонларнинг паҳлавони жаҳони...
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-89.

≈ **и зўргар** —зўрлик қилувчи паҳлавон:

Бор эди бир паҳлавони зўргар,
Беҳунарлиғ фаннида соҳибҳунар. *Лисонут-тайр,* 55-11.

**ПАҲЛАВОНЛИҒ** — баҳодирлик, жанговарлик, жасоратлик:

Ва ул ғояти ғурур ва паҳлавонлиғидин андин уруш тиладиким, зўри даст била Рустамни тутқай.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-197;

Тарийқ фаносида муфаррад ва фано тарийқида мужаррад, жаҳондаги паҳлавонларнинг паҳлавони жаҳони ва паҳлавонлиғ жаҳонининг жаҳон паҳлавони.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-89.

**ПАҲЛАВОНОНА** — паҳлавонларча:

Паҳлавонона кетур соғари жарф,
Қуюбон майдин анга баҳри шигарф.
*Хазойинул-маоний,* Iб-712.

**ПАҲЛУШИКОФ** — биқинни тешиб ўтувчи (тиғ, ўқ ҳақида):

Ҳамул тиғзанларга бўлди масоф,
Ҳамул тиғлар бўлди паҳлушикоф.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1312.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ПЕРОЯ//ПИРОЯ** — зийнат, зеб; безак:

Бўлди аёғинг қаро зийнату пероядин,
Уйлаки бўлғай қаро шамъ туби соядин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-493;

Кимки йўқдур нақдидин пирояси,
Билки ҳиммат басдурур сармояси. *Лисонут-тайр,* 130-13;

Бу ҳолдин сўнгра, Довуд алайҳис-салом нубувват баланд пояси била салтанат пироясиға мушарраф бўлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-222.

**ПЕРОҲАН//ПИРОҲАН** — кўйлак:

Хуш улки, йиғлар эдим зор-зор дайрда маст,
Санам ғамидин ўлуб чок-чок пероҳаним.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-418;

Ҳар гул ушбу боғ аро кўрсанг тикан осебидин,
Ғарқаи хуноб ўлуб юз чок эрур пироҳани.
*Хазойинул-маоний,* Iа-408.

**ПЕСА** — олачипор:

Аждаредур ҳалқа урган песа кавкаб холидин,
Жуз ажал заҳрини ком ондин топа олмас мазоқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-167.

**ПЕЧ** — ўралиш, буралиш; қинғир-қийшиқ;

Минг йил ўлса ҳаёт маддиға печ,
Ул замон ким ўлар эрур бари ҳеч. *Сабъаи сайёр,* 204-1;

≈ **у хам** — эгилган, буралган:

Риё йўлида гар кўп печу хам бор,
Қадам қўйким, эрур дашти адам туз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-207;

≈ **қил-** — банд қилмоқ; восита қилмоқ:

Агар бири нозук маънида писандида печ қилур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-21;

≈ **ур-** — буралмоқ, тобланмоқ; кўнгли сиқилмоқ:

Ғунча сари боқибон уруб печ,
Ўхшатмайин ани оғзиға ҳеч. *Лайли ва Мажнун,* 65а5.

**ПЕЧ-ДАРПЕЧ** — чигал, мушкул, қийин:

Очилғай ул тилисми печ-дарпеч,
Киши киргай анга ваҳм этмайин ҳеч.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 394.

**ПЕЧИДА** — эгилган; бурама, буралган:

Ўту печида дуд ул ғор ичида,
Анингдекким, ўзи кўҳсор ичида. *Фарҳод ва Ширин,* 111.

**ПЕЧИН** — мураккаб, қийин, чигал:

Ҳазрати Махдумий... отиға печин қасида айтиб келтуруб эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-148.

**ПЕЧИШ** — чигал; душвор; хавотирланиш, сиқилиш:

Ложарам анда айлагум печиш,
Айблиғ бўлмасун дебон ҳеч иш. *Сабъаи сайёр,* 44-2.

**ПЕЧ-ПЕЧ** — бетоқатлик:

Вале қонеъ ўлмай ушоқ ишга ҳеч,
Димоғимда эрди улуғ печ-печ.
*Садди Искандарий,* 243а10;

≈ **эр-** — бурам-бурам бўлмоқ:

Хар нечаким, журмум эрур печ-печ,
Лекин эрур раҳматинг олинда ҳеч.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 262.

**ПЕШ** — олд; ≈ **и хона** — уйнинг олди:

Гар фалак хиргоҳи бўлса пеши хонанг, не осиғ,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Умр хайли чунки кундин-кунга келмас илгар.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-591.

**ПЕША** — 1. иш, амал:
Ўғул атоға бози бермак пешалари, дағалликларин киромулкотибиндин ошурмоқ андешалари. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-28;
2. ҳунар, одат; санъат:
Топиб метини бирла тешасини,
Аён айлаб равон ўз пешасини. *Фарҳод ва Ширин.* 115.
≈ **и солик** — йўл-йўриққа солувчи:
Пешаи соликка бир зарур эрканига одамизод вужуд мулкидин хонапардоздур. *Маҳбубул-қулуб,* 150;
≈ **ўл-** — одат бўлмоқ:
Ки хаёлимда фикр ўлуб пеша,
Мени савдойи этти андеша. *Сабъаи сайёр,* 178-16;
≈ **эт-//қил-** — ҳунар қилмоқ; одат қилмоқ:
Биное тарҳ қилмоқким ҳамиша,
Эл этгай шаҳ дуосин анда пеша, *Вақфия,* XIII-170;
Яна сабрдурким, ҳар не ҳақдин юзланса, таҳаммул пеша қилғай... *Насойимул-муҳаббат,* XV-72.

**ПЕШАВАР** — ҳунарманд; санъаткор:
Кезар эрди боқиб ҳар пешаварни,
Ки кўрди неча чобук тешаварни. *Фарҳод ва Ширин,* 42.

**ПЕШАВАРЛИК** — ҳунармандлик, косиблик:
Ҳамул хайл ичра айлаб пешаварлик,
Демайким, пешаварлик, тешаварлик.
*Фарҳод ва Ширин,* 89.

**ПЕШАКОР** — устакор:
Туруб хайли санноъдин тешакор,
Йиғоч кесгали неча минг пешакор.
*Садди Искандарий,* 309б18.

**ПЕШВО** — 1. йўлбошчи, раҳбар:
Шайхул-ислом мусулмонлар пешвосидин иборатдур ва ислом муқтадосиға ишорат. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-17;
Ошно сўзлар била ул пешво,
Қилди ул бегоналарни ошно. *Лисонут-тайр,* 66-10;
2. мутафаккир, доно, билимдон:
Кимки бўлса аҳли ишқ, эй пешво,
Бил они маҳзи адаб, кони ҳаё. *Лисонут-тайр,* 79-13.

**ПЕШВОЛИҚ** — бошчилик, йўлбошчилик:
Ким бориға муқтадолиқ қилғасен,
Бу сафарда пешволиқ қилғасен. *Лисонут-тайр,* 28-6.

**ПЕШГАҲ** — уйнинг тўри, ҳузури, олди:
Кўнглидин билкулл чу зойил бўлди ул,
Парда қўпқач пешгаҳга топти йўл.
*Лисонут-тайр,* 130-4.

**ПЕШДОД** — одил:
Ва дод ва адл жиҳатидин ани пешдод дедилар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-186.

**ПЕШДОДИЙ** — Эрон шоҳларининг қадимги сулоласи:
Ул вақтқачаким, пешдодийлар туғанди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-193;
Ажам тарихида фурс салотинини тўрт табақа қилибтурлар. Бурунғи табақа пешдодийлардур.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-185.

**ПЕШИН** — 1. қуёшнинг оғиш пайти:
Агар бу учурда уйқу иртикоб қилилса, албатта пешиндин бурун бўлмаса. *Муншаот,* XIII-130;



www.ziyouz.com kutubxonasi

2. тушки намоз:

Мавлоно Масъуд. Бир кун фақир била намози пешин қилди.
*Мажолисун-нафоис,* 139.

**ПЕШҚАШ** — тортиқ, туҳфа, совға:

Яна чун «Сабъаи сайёр» расадин замирим боғлабтур, Ашраф «Ҳафт пайкар»нинг етти ҳурвашин пешкашимға яроғлабтур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120;

Бу янглиғ ясаб пешкашлар ўзи,
Ки ҳайрон қолиб онда даврон кўзи.
*Садди Искандарий,* 293*а*20.

**ПЕШОН** — ниҳоя, охир, сўнг, масофанинг сўнгги нуқтаси:

Қўпуб ул ғор пешонига борди,
Тутуб илгига бир зарфи чиқорди. *Фарҳод ва Ширин,* 68.

**ПЕШРАВ** — олдинда борувчи, йўл бошловчи, пешво; раҳнамо:

Сақол оқи ўлумга пешравдур,
Тириклик сабзаси узра қиравдур. *Фарҳод ва Ширин,* 55;

Батахсис ишқ ва дард аҳлининг раҳбар ва пешрави Амир Хисрав Деҳлавий девониким, ошиқлиқда дард ва ниёз ва сўз ва гудоз тариқин ул мунташир қилди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-121.

**ПЕШСАЛОТ** — аввалги дуо; намоз олдида:

... ул тоифаға тобеъ бўлуб эришиб юрурда анинг пешсалоти ғойиб бўлғанда, Мир маъракада пешсалоти бўлуб айтқан абъётдин бу рубоийдур... *Мажолисун-нафоис,* XII-119.

**ПЕШХАЙЛ** — раҳбар, йўлбошчи:

Ул шарафлар бирла андоқ пешхайл,
Ким аён айлаб такаббур сори майл. *Лисонут-тайр,* 5-10.

**ПИЁДА** — пиёда, яёв:

Чун харита ичра боғланди бори,
Шаҳ қуйидур ё пиёда юқори. *Лисонут-тайр,* 163-20.

**ПИЁЛА** — пиёла; қадаҳ:

Тан шишасида умр майи ўксуса ғам йўқ,
Эй соқийи гулчеҳра, тўла айла пиёла.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-529;

Кел, эй соқий, манга май қил ҳавола,
Этибон Аҳраман бошин пиёла. *Фарҳод ва Ширин,* 77.

**ПИЙРОСТА//ПИРОСТА** — безакли, зийнатли, покиза:

Хуш ул замонким, замон мундоғ бузургворлар шариф вужудлари била ороста ва даврон мундоқ рафеъ миқдорлар хилқатлари била пийроста эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-25;

Хожа Хурд.. ҳусни ахлоқ зевари била пиростадур.
*Мажолисун-нафоис,* 182.

**ПИЛ** — фил; шахмат доналаридан бири:

Асру изҳори тажаммул қилди султони баҳор,
Ким бу янглиғ пил юз минг жилва айлар бедаранг.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-181;

Яна минг қилода пили бор эрди ва анинг замонида пил Ҳиндистондин ўзга ерда болалади.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-229;

≈ **и дамон** — маст фил:

Мундаким юз минг туман пили дамон,
Бор ҳамон ул бир ўлук пашша ҳамон.
*Лисонут-тайр,* 184-17;

≈ **ҳазрат** — Жомийга ишора:

Кўруб сармаст жоми ваҳдат они,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Демишлар Зинда пили ҳазрат они.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-51.

**ПИЛБАЧЧА** — фил боласи:
Ул эл бир замон уюғандин сўнгра бешадин пилбаччанинг онаси пайдо бўлуб, боласининг сўнгакларин кўруб, ул элни бирин-бирин ислай бошлабтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-84-85.

**ПИЛБОНЛИҒ** — фил боқувчи, фил ўргатувчи:
Чун ҳакими комили ҳинду нажод,
Пилбонлиғ шевасида устод. *Лисонут-тайр,* 160-5.

**ПИЛПОЯ** — катта биноларда ёғоч устунларининг тагига қўйиладиган тош, зеркунда, тагтош:
Бири юмшоғ йиғочдек хорапардоз, сутунға пилпоя айлабон...
*Фарҳод ва Ширин,* 42.

**ПИЛТАН** — фил гавдали; паҳлавон, баҳодир:
Қувватингнинг ожизи гар пилтан, гар шери зўр,
Миннатингнинг шокири гар гулжабин, гар сарвқад.
*Хазойинул-маоний,* IIб-118;

Ҳам ул пил зўр эрди ҳам пилтан,
Таковар анга ўйлаким каркидон.
*Садди Искандарий,* 263а4.

**ПИНДОР** — 1. мағрурлик, ўзини баланд тутиш, такаббурлик:
... ва осори мутабоина воситасидин буъд ва ҳижрон ва ғафлат ва пиндор ва ғайрат гирифтори бўлубтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-170;

Димоғима тушубон кўп тасаввуру пиндор,
Ўзумни жоҳу улуғлуққа айладим изҳор.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-8;

2. фикр, хаёл, кибрланиш:
Ким бу тасаввур била пиндорни,
Нафс ҳавосида йўқу борни. *Ҳайратул-аброр,* 161-2.

**ПИНҲОН** — яширин, махфий; сир:
Ошкоро лутфу хулқунгдин агар топтим ғурур,
Фурқат ичра эмди доғу дарди пинҳондур сазо.
*Хазойинул-маоний,* IIа-27;

≈ айла- — бекитмоқ; яширмоқ:
Чун сурарсен арз қилмай найлайин,
Не такаллуф бирла пинҳон айлайин.
*Лисонут-тайр,* 79-1;

Истасам давр аҳлидин ишқингни пинҳон айламак.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110;

≈ тут- — сир тутмоқ:
Тута олмай чу ул савдони пинҳон,
Тилаб хилватда Мулкорони пинҳон. *Фарҳод ва Ширин;* 62;

≈ қил- — ёпмоқ:
Ғунча аро оғзини пинҳон қилиб,
Сўз чоғи ул ғунчани хандон қилиб.
*Ҳайратул-аброр,* 146-11.

**ПИНҲОНИЙ** — яширин, махфий:
Истидъо айлаб ёндурғил,
Келмас бўлса, де пинҳоний. *Хазойинул-маоний,* IVб-642;
Ул иковга кўтартибон они,
Андоқ эвга киюрди пинҳоний. *Сабъаи сайёр,* 138.

**ПИНҲОНЛИҚ** — яширинлик, махфийлик:
Бўстонафрўз эрур ҳар ён ниҳон тухми анинг,
Ҳажр хунобиаро юз доғи пинҳонлиқ кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* IIIа213.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ПИР** — 1. устоз, бошлиғ.
Дедики, менинг пирим, яъни Хизр алайҳис-салом Абдуллоҳни кўрди ва сўрди: Қимдур? *Насойимул-муҳаббат,* XV-118;
Қади икки букулган пир золи,
Фалак золи киби ҳийлат сиголи.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 576;
Ва Шайх Абулаббос Омилийким, ўз замонининг
Қутби ва Ғавси эрмиш ва султони тариқат Абусаид Абулхайрнинг хирқа пири эрмиш, қассоблик қилибтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-68;
2. тасаввур тариқатининг бошлиғи:
Осуда сифатлиғ тиладим пири тариқат,
Даврон элининг улфатидин тарк буюрди.
*Хазойинул-маоний,* IVб-588;
Шайхким пир эрдию, сизлар мурид,
Борчаға иршодидин беҳбуд умид.
*Лисонут-тайр,* 86-5;
≈ **и дайр** — бутхона бошлиғи:
Пири дайр оллида айлаб ўзни маст,
Куйдуруб мусҳаф, бўлойин бутпараст.
*Лисонут-тайр,* 67-14;
Чун яна бир дайр сари қилди сайр,
Кўрдики бир ҳинду эрур пири дайр.
*Ҳайратул-аброр,* 50;
≈ **и кордон** — тажрибали киши:
Борибон пири кордон қошиға,
Ҳолини айлагай аён қошиға. *Сабъаи сайёр,* 112-9;
≈ **и куҳансол** — кўп умр кўрган қария:
Ранги йигитлик майидин ол ўлуб,
Ҳамдами бир пири куҳансол ўлуб.
*Ҳайратул-аброр,* 49-18;
≈ **и роҳ** — йўл бошловчи:
Пири роҳ ва солики огоҳ мундоқ дурдек такаллумким сурди, бу гавҳарларни анинг қулоғиға урди. *Маҳбубул-қулуб,* 169;
≈ **и хирад** — доно кекса:
Сўзунгда пири хирад топмайин ғалат аҳком,
Тилингга саҳв ила ҳам ўтмайин хато алфоз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-288;
≈ **и нинг пири** — устознинг устози, раҳнамонинг раҳнамоси:
Шайхул-исломнинг пирининг пиридур ва анинг ёронлари бор эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-103.

**ПИРАМАНД** — улуғвор, ҳурматга сазовор:
Хусусан сизнингдек пираманд эл,
Хирадпарвару покпайванд эл.
*Садди Искандарий,* 281б20.

**ПИРЗОЛ** — қария, кампир; маккора:
Қади икки букулган пирзоли,
Фалак золи киби зийнат сиголи.
*Фарҳод ва Ширин,* 185.

**ПИРОНА** — қариларга муносиб; оқилона:
Аёқчи манга жоми пирона тут,
Демай хисравона, фақирона тут.
*Садди Искандарий,* 278б14.

**ПИРОНАРОЙ** — тажриба кўрган, кўп кўриб билган:
...қосир ва ҳакимнинг пиронарой била шоҳи жувонбахтқа йўл кўргузгани. *Садди Искандарий,* 279б20.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ПИСАНД** — ёқтириш, кўнгил бериш, эътибор бериш:
Гар ғайр хаёли тушса кўнглига писанд,
Қилмоқ керак ул кўнгулни юз минг парканд.
*Вақфия,* XIII-166;

≈ **айла-** — хоҳламоқ:
Салоҳин анинг табъи айлар писанд,
Билур қилса бўлғусидур судманд.
*Садди Искандарий,* 266*а*8;

≈ **эт-** — 1. маъқулламоқ:
Сўзни шаҳ чун бу ерга банд этти,
Шаҳ сўзин барча эл писанд этти. *Сабъаи сайёр,* 95-5;
Шоҳки ройини кўп этти писанд,
Рой кўрар эл тилига солди банд.
*Ҳайратул-аброр,* 190-11;

2. қабул этмоқ:
Сўзи эрди маъқулу ёрона ҳам,
Писанд этгудек хешу бегона ҳам.
*Садди Искандарий,* 289*а*2;

≈ **қил-** — ёқтирмоқ, маъқулламоқ; эътибор бермоқ; тан олмоқ:
Абири жаннат исин айламас писанд улким,
Муаттар айласа майдин машом мен янглиғ.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-163;

Мир Ҳайдар... ўқ отмоққа жалд ва қилич чопмоқда чобук ва сойир жалодатларда онча борким, асрининг аҳли писанд қилурлар. *Мажолисун-нафоис,* 172.

**ПИСАНДИДА** — 1. маъқулланган, назарга тушган, лойиқ; мақбул:
Ул ҳамида хисолға ва писандида афъолға маъруф эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-116;

Мир Ҳусайн Муаммоий... онча ҳамида ахлоқ ва писандида атвори бор. *Мажолисун-нафоис,* 149;

2. сайланган, сара, яхши, мақбул:
Оз ўғулга бу давлат муяссар бўлуб эркинким, ота амри била бу навъ шойиста хизмат қилмиш бўлғай ва андоқ писандида амр бажо келтирмиш бўлғай.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-61;

Ва бу навъ ҳамида ахлоқ ва писандида сифотки, бу тоифадин воқеъдур... *Насойимул-муҳаббат,* XV-73;

≈ **туш-** — мақбул бўлмоқ:
Кўзи ёрнинг юзига тушгач, кўнгли беқарор бўлғани ва ёр ҳам ани ўз лутфу меҳридин умидвор қилғони шарҳида басе хуб ва писандида тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 218.

**ПИСАНДЛИҚ** — мақбуллик, маъқуллик, эзгулик:
Чун ҳақ субҳонаҳу ва таоло табъға ғаробат сари майлни зотий ва диққат ва душвор писандлиққа шуруъни жибиллий қилиб эрди. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-119.

**ПИСТА** — писта:
Малоҳат оғзинга гар писта сотсаким олсун,
Ки борғусидур шўрапушту оғзи очуқ.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-322.

**ПИЧОҚ** — пичоқ; ханжар:
Кўнгулни айлагандек захм ғамзанг,
Пичоқ. балким қилич ҳам ёра олмас.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-138;

Синон ва ҳарба ва пичоқ, баъзи ҳабба ҳам дебтурлар, қалқон ҳам дебтурларким, ул [Жамшид] ясади.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-187.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ПИШ-** — пишмоқ;

Чу пишти айлагай бир луқмаи хом,
Бериб ўз луқмагоҳи ичра ором. *Фарҳод ва Ширин,* 71;
Лазиз ва мулавван атъима анда пишар.
*Ҳолати Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-84-85.

**ПИШИР-** — пиширмоқ, ҳозирламоқ, кетказмоқ, тайёрламоқ:

Май ўти бирла димоғингни қизитмаким, бу ўт
Эл димоғида пиширмайдур бажуз савдойи хом.
*Хазойинул-маоний,* Iа- 308;

Бир кун Гавҳаршодбегим мадрасаси толиби илмлари бир боғда суҳбат тутуб, буғро пиширадур эрмишлар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-63.

**ПИШИРГУВЧИ** — пиширувчи:

Сафар маҳжурларни матлубиға еткургувчи ва маҳрумларни мурод уйиға, кивургувчи ва хомларни пиширгувчи ва таомларни сингургувчи. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-78.

**ПИШУР-** — пиширмоқ:

Ҳожар дедиким, қоптоғи буғдойдин пишурдум.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196.

**ПИШУРУТ-** — пиширтирмоқ:

Бас лазиз таом пишурутти ва била едук.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-97.

**ПО** — оёқ:

Аммо ул сафҳа рақамин ўзларидин ўзга киши билмас ва ул қулоғ поларни ул савод аҳлидин ўзга биров ўқумас ва фаҳм қилмас. *Муҳокаматул-луғатайн,* 5;

≈ ур- — қадам қўймоқ; киришмоқ:

Бу иноятлар муқобаласида хизмате топай деб, дастуло урмоқ мушкил ва бедаступолардек боқиб турмоқ андин мушкилроқ.
*Вақфия,* XIII-164.

**ПОБАСТ//ПОЙБАСТ** — 1. тузоққа илинган; гирифтор бўлган; мубтало:

Эй кўнгул, ёр ўзгалар домиға бўлди пойбаст,
Сенга мушкил ҳолату бизга қатиғ иш берди даст.
*Хазойинул-маоний,* Iб-96;

Сийм севганким, анга побаст ўлур,
Шавқидин онинг ажойиб маст ўлур.
*Лисонут-тайр,* 112-12;

2. асир, тутқун:

Кел, эй соқий, мени мажнуни маст эт,
Сочинг занжири бирла пойбаст эт,
*Фарҳод ва Ширин,* 167;

Ашк дури баҳриға побаст эди,
Қуймак аро шамъға ҳамдаст эди.
*Ҳайратул-аброр,* 143-2.

**ПОБАСТАЛИҒ** — гирифторлик, мубталолик:

Жонима исён майидин мастлиғ,
Кўнглума фисқ аҳлиға побастлиғ. *Лисонут-тайр,* 6-8.

**ПОБУС//ПОЙБУС** — оёқ ўпиш, таъзим, ҳурмат:

Эй Навоий, чобукунгнинг истасанг побўсини,
Бўйнунгга ип тоқмоқ уммеди била итдек эриш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-261;

Пойбўсунг ваъдасиға жон олиб, дерсен манга,
Ҳожатингни илтимос эт, ваҳ, не ҳожат илтимос.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-236;

2. остона, даргоҳ:

Ки побусидин бўлдилар сарбаланд,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Яна илтифоти била аржманд.

*Садди Искандарий,* 259б19;

≈ эт- — зиёрат қилмоқ:

Булар қилмайин авд побўс этиб,
Ки бир ўзга хайли малойик етиб.

*Садди Искандарий,* 239б4.

**ПОДОШ** — 1. эваз, мукофот:

Кимгаким қилдим вафо, ваҳким, жафо подош эди,
Олам аҳлида вафо мавжуд эмас беиштибоҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-702,

Билиб кечдим ул барчанинг бошидин,
Илик торттим кину подошидин.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1437;

2. хабардор, ҳамроҳ:

Анинг сари хидмат етказиб фош,
Ким бўлғай анинг ишига подош. *Лайли ва Мажнун,* 84а16.

**ПОДШО//ПОДШОҲ** — 1. шоҳ, подшоҳ:

Бу агар дарвеш ўзин қилса гумон, ул подшо,
Йўқ ажаб, чун иккисида йўқ турур ақлу ҳаё.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-34;

Шоҳлар ким жаҳонпаноҳ эдилар,
Бари оламға подшоҳ эдилар. *Сабъаи сайёр,* 197-4;

2. оллоҳ, тангри, худо:

Подшоҳеким анга йўқтур назир,
Не шарику не адилу не вазир. *Лисонут-тайр,* 5-20;

≈ и ислом — ислом подшоҳи:

Ул подшоҳи ислом ҳумоюн хотирининг ғубори.

*Муншаот,* XIII-156.

**ПОДШОЛИҒ** — хонлик, подшоҳлик:

Эй йўлунгда подшоларға гадолиғ орзу,
Уйлаким бўлғай гадоға подшолиғ орзу.

*Хазойинул-маоний,* IIб-522;

Гадоларға гар подшолиғ берур,
Вагар шоҳларға гадолиғ берур. *Садди Искандарий,* 267б16.

**ПОДШОҲВОР** — подшоҳ каби, подшоҳга ўхшаш:

Бўлуб Ширинға ошиқ подшоҳвор,
Ки ул маҳбуб ўлуб, гоҳи парастор.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 298.

**ПОДШОҲЗОДА** — подшоҳнинг боласи, подшоҳ авлоди, шаҳзода:

Аммо аларнинг бори подшоҳзодаларким, Бойсунғур мирзонинг ўғлонлари бўлғай.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-76;

Подшоҳзодалар ясавуллуқ қилиб, элни қўруб, йўл очиб, наъш мадфанға етти. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-65.

**ПОДШОҲЛИҚ** — ҳукмдорлик, давлатлик, тахтлик; салтанатлик:

Бир йўли ани дафъ қил, дағи фароғат била подшоҳлиққа ўлтур, деб... анинг била Гуштасп хизматиға борурни қабул қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-197;

Доробнинг юзун ўпуб, шодмонлиғлар била тожни
анинг бошиға қўюб, тахтни анга мусаллам тутти ва ўзи
парда кейнида бўлуб, подшоҳлиққа ўғлини ўлтуртти.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-199;

≈ қил- — подшоҳлик қилмоқ, ҳукмдорлик қилмоқ:

Ва Кайқубод юз йигирма йил подшоҳлиқ қилди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-193.

**ПОДШОҲОНА** — подшоҳларча, шоҳона; дабдабали:

Мир Ҳусайн Али Жалойир... подшоҳона лутф ва карам



www.ziyouz.com kutubxonasi

дастгири бўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 172.
Йил бўлғандин сўнгра ҳазрати султони соҳибқирон аларнинг йил ошин басе эъзоз ва эҳтиром била подшоҳона бериб, худдом таъйин қилди.
*Хамсатул-мутаҳайййрин,* XIV-66.

**ПОЁН** — чегара; охир, интиҳо:
Меҳр англаб ошиқ ўлдум сўнгра етса кўхи ғам,
Не ажаб ишқ ибтидоси айн эрур поёни Қоф.
*Хазойинул-маоний,* Iб-323;
Ки шаҳға чекиб эрди хоқон ани,
Қилиб васф беҳадду поён ани. *Садди Искандарий,* 303а19;
≈ топ- — тамом бўлмоқ, йўқолмоқ:
Ҳажр поён топиб висол кўрунг,
Оллоҳ-оллоҳ ғариб ҳол кўрунг. *Сабъаи сайёр,* 189-21;
≈ эт- — тугатмоқ:
Ел оғзиға юз минг каррат жон етиб,
Ки бир бўйла оқшомға поён етиб.
*Садди Искандарий,* 313б17.

**ПОЙ** — оёқ:
Жон сотармен хоки пойингға, нединким, аҳли байъ
Туттурурлар сотқучи бирла харидор илгини.
*Хазойинул-маоний,* IIIа349;
Борининг хоксору хоки пойи,
Ғарибн бенаво, яъни Навоий. *Муншаот,* XIII-143;
≈ бапай — қадам-бақадам:
Бўйлаки қўпуб йиқилиб пой бапай,
Бир то йиқилғанда босиб они май.
*Ҳайратул-аброр,* 153-8. қ. **ПАЙ.**

**ПОЙАНДОЗ** — иззат, эҳтиром юзасидан келин, куёв ёки меҳмон оёғи остига тўшаладиган палос, мато:
Сочиқ бирла навоу сози онинг
Хитойи жинс пойандози онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 47;
≈ эт- — оёқ остига ташламоқ:
Кўз била жон пардасин кўнглум муҳайё айлади,
Гўйиё қўйғач қадам кулбамга пойандоз этар.
*Хазойинул-маоний,* IIа-93.

**ПОЙБАНД** — оёғи боғланган, бандга тушган:
Ул булуб бандилар ичра пойбанд.
Бу бўлуб занжирларға мустаманд. *Лисонут-тайр,* 153-13.

**ПОЙБАСТА** — иқтидорсиз:
Мискин мену зору пойбаста,
Йўқ-йўққи заифи пошикаста. *Лайли ва Мажнун,* 80б13.

**ПОЙБУС** — қадам қўйиш, оёқни ўпиш, амалга чиқиш; улуғликка етишиш:
...ва ул Жамшед сарир хитофат тахти салтанат авжин ўз пойбўси била сарбаланд этти. *Муншаот,* XIII-104. қ. **ПОБУС.**

**ПОЙБУСЛУҚ** — оёқ ўпишлик; ҳурмат қилишлик:
...пойбўслуқ давлатиға мушарраф бўлиб кела олғаймен.
*Муншаот,* XIII-119.

**ПОЙДОР** — асосли, барқарор, маҳкам; жовид, ҳамиша, доимий:
Бузма кўнглум кишварин бедод бирлаким, эмас
Ҳусн мулкининг биноси пойдор, эй муғбача.
*Хазойинул-маоний,* IIб-558;
≈ бўл-//ўл- — маҳкам, барқарор, доимий бўлмоқ:
Ва озким пойдор бўлғай кўбдин яхшироқки нопадидор бўлғай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-239;
То жаҳондур умру давлат пойдор ўлсун санга,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Салтанат тахти уза доим қарор ўлсун санга.

*Муншаот,* XIII-142;

≈ қил- — барқарор, жовидон қилмоқ:

Тенгри санга сабр ёр қилсун,
Хайлинг уза пойдор қилсун. *Лайли ва Мажнун,* 93а4.

**ПОЙИНПАРАСТ** — бетакаллуф, ўзини паст тутувчи, камтар, пастда ўтирувчи:

Вале Нозмиҳр эрди пойинпараст,
Анга тахт ёнида эрди нашаст. *Садди Искандарий,* 111.

**ПОЙКОР** — хизматкор, чокар, навкар:

Бадкирдор анда ғалаба ва пойкор анда талаба.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-14.

**ПОЙКЎБ** — сакраш, тез ҳаракат:

**Жаноҳайн ўлуб сукрдин хокрўб,**
**Гаҳи дастафшон, гаҳи пойкўб.**

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-56.

**ПОЙМАРДЛИҒ** — мададкорлик, дўстлик, шафоатлик:

**Ул дашт ва тоғни ҳидоят дастёрлиғи** ва иноят поймардлиғи била дасту пой уруб қатъ қилғач, дарёе илайга келди.

*Муншаот,* XIII-96.

**ПОЙМОЛ//ПОМОЛ** — оёғости, эзилган, босилган:

Эй Навоий, **не ажаб,** ҳажр этса хасдек поймол,
**Ишқ аро чун тоғдек вазну саботим** йўқ эди.

*Хазойинул-маоний,* IVа-367;

**Жони ғаму дард поймоли,**
Ҳаддин таш эрур хароб ҳоли. *Лайли ва Мажнун,* 92а8.

**ПОЙТАХТ** — марказ:

Шаҳрким туттилар анинг сари йўл,
Пойтахт эрмиш иттифоқи ул. *Сабъаи сайёр,* 139-20.

**ПОЙТОБА** — пайтава:

Абу Наср Ҳожи манга дедиким, шайх Тарзийни кўрдумки, бир **дарвешнинг пойтобасин** кўзга суртар эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-102,

**ПОК** — 1. пок, **тоза, соф:**

Ул пок кўзни пок назар била пок юзга солмоқдур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-42;

Бу ҳашмат бериб, эзди пок анга,
Не зулм этти, кўр, чархи бебок анга.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-203;

2. бегуноҳ; ҳалол (киши):

Поклар кўнглидур ул орази маҳваш сари,
Ростлар майли ҳам ул қомати дилкаш сари.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-635;

3. холис:

**Ҳамл қилдинг менлику сенликка йўл,**
Бу иккилик васфидин пок эрди ул. *Лисонут-тайр,* 166-5;

4. бутунлай, мутлақо, тамоман:

**Жамъ этиб, солгай фано ўтиға** пок,
**Куйдуруб, кул айлаб, они завқнок.** *Лисонут-тайр,* 128-4;

5. сара:

**Баҳри ахзардин кавокиб тобнок,**
**Ҳар бири рахшандалиқдин дурри** пок. *Лисонут-тайр,* 96-1.

≈ алфоз – холис сўзлар, ёмон ниятга аралашмаган сўзлар:

**Амир Хисрав Деҳлавийдурким, пок нафас ва гуфтори, пок алфоз ва маонийлиқ ашъори ишқ аҳли орасида ғавғо ва вазду ҳол анжумани фазосида алоло солибдур.**

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-42;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ зот — улуғ зот:
**Лек ул олий сифоти пок зот,**
**Бор эди бу барчаға беилтифот.** *Лисонут-тайр,* 124-14.
≈ кўз — беғараз нигоҳ, софдилона қараш:
**Анга кўзу кўнгул жуз пок эмастур,**
Назарда пок кўздин бок эмастур. *Фарҳод ва Ширин,* 129;
≈ кўнгул — исёндан ўзини сақлайдиган кўнгил:
**Ул пок кўзни пок назар** била пок юзга солмоқдур ва пок **кўнгул ул пок юз ошубидин қўзғалмоқ.**
*Маҳбубул-қулуб* XIII-42;
≈ **назар** — ҳар нарсага назар солмайдиган; ҳаром назар билан **қарамайдиган:**
Ул пок кўзни пок назар била пок юзга солмоқдур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-42;
≈ **нафас** — нафаси тоза; очиқ дил:
**Амир Хисрав Деҳлавийдурким,** пок нафас ва гуфтори, пок алфоз ва маъонийлиқ ашъори ишқ аҳли орасида ғавғо ва **важду ҳол анжумани** фазосида алоло солибдур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-42;
≈ **фаржом — натижаси,** оқибати яхши:
**Ул сафо аҳли покфар Жомий,**
**Покфар жому пок фаржоми.** *Арбаин,* XV-55;
≈ бўл- — узоқ бўлмоқ, банд ва оғушта бўлмоқ:
Бари дедилар бу икки ғамнок,
Ҳар шойибаи фасоддин пок. *Лайли ва Мажнун,* 94*а*15;
≈ эт- — озод этмоқ:
Ўзлугидин ишқ ани пок этиб,
Балки фано ўтиға хошок этиб. *Ҳайратул-аброр,* 113-26.
**ПОКБОЗ** — садоқатли ошиқ, ҳалол, чин, беғараз, тўғри юрувчи:
Қўрмаса ҳусн мажози ичра жуз ҳақ сунъини,
Ошиқиким бўлса ишқ атвори ичра покбоз.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-727;
Ва Мавлоно Жалолиддин Румий қошида бирав дегандурки, ул шоҳидбоздур, аммо покбоздур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-166.
**ПОКДАСТ — ҳалол қўл; муборакбод,** ҳурматли:
**Сурати хат лутфидин ул покдаст**
**Бўлди қаламрав шаҳиға ҳамнишаст.**
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 176.
**ПОКДОМАН//ПОКДОМОН** -- иффатли, номусли; ҳалол:
Беихтиёр қайдин покдоманлар этагин мулаввас қилибдур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-81;
≈ **айла-** — иффатли, ҳалол порсо қилмоқ:
Эй Навоий, хирқа зайлидин ариттинг дурди хум,
Бизни бу дайри фанода покдомон айладинг.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-352.
**ПОКДОМОНЛИҒ** — иффатлик, ҳалоллик, порсолик, парҳезкорлик:
Чун сув ичра зотима таскин бўлуб,
Покдомонлиғ манга ойин бўлуб. *Лисонут-тайр,* 59-13.
**ПОКЗЕҲН — зийрак, ўткир зеҳнли:**
Сайид Аҳмад Мирзо — салимтабъ ва покзеҳн киши эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 202.
**ПОКЗОД** — асилзода:
**Муваффақ бу кун сенсен эй покзод,**
**Қи ҳар кун бу тавфиқинг ўлсун зиёд.**
*Садди Искандарий,* 266*а*18;
Лек ул олий сифоти покзод,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бор эди бу барчаға беилтифот. *Лисонут-тайр,* 124-14.

**ПОҚИ** — устара, пичоқ; ўткир асбоб:

Соф чеҳранг кўзгу янглиғ пок эди,
То анга поки била бердинг тарош.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-733;

Тиғики тилаб нечукки поки,
Ҳам андин ўлуб танингда чоки.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 840.

**ПОҚИЗА** — 1. тоза, соф, ғуборсиз:

Эй кўнгул ғаввоси баҳри васл ўлубмен не ажаб,
Гар насиб эмди ўшул покиза гавҳардур манго.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-35;

2. тугал, аниқ:

Сояким покиза бўлди жилвагар,
Айлади ул сояға кўпрак назар. *Лисонут-тайр,* 63-14;

≈ авқот — тақводорлик билан кечган вақтлар:

Бири дебким важду ҳолотинг қани,
Зуҳд ила покиза авқотинг қани? *Лисонут-тайр,* 76-6;

≈ нур — маърифат, тангри ҳақидаги билим:

Чун ки партав солди ул покиза нур,
Бўлди ҳар кимнинг камолиға зуҳур. *Лисонут-тайр,* 159-4;

≈ тийнат — покиза табиатли:

Бу не лутфу покиза тийнат бўлур,
Бу не хулқу эҳсону ҳиммат бўлур.
*Садди Искандарий,* 289*а*17.

**ПОҚИЗАЛИК//ПОҚИЗАЛИҒ** — покизалик, тозалик, софлик; холислик: Рўзгоринг салоҳи фасодқа ёнди ва афъолинг покизалиги нопокликка айланди. *Муншаот,* XIII-155; Даги алфоз латифлиғи ва таркиб покизалиғи ва адо салосати ва латофати ва маъни ғариблиғи чошнисида худ аларни таъриф қилмоқ ҳаёт суйин жонбахшлиққа таъриф қилғандек бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-184.

**ПОКЛИК** — тозалик, озодалик; ҳалоллик, чинлик:

Юзунгдур поклик меҳри, кўзумдур ростлиқ айни,
Анингдек юзга мундоқ кўздин ўзга кўз маозаллаҳ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-576;

Пок васлиға керактур поклик,
Йўқки лавси журм аро бебоклик. *Лисонут-тайр,* 177-20;

Хисрави пок гуҳар шаънида бўлди марқум,
Покликдин деб они Муҳаммади Маъсум. *Муншаот,* XIII-142.

**ПОКПАЙВАНД** — асилзода:

Хусусан сизингдек пиранд эл,
Хирадпарвару покпайванд эл. *Садди Искандарий,* 281*б*20.

**ПОҚРАВ** — ўзни тўғри олиб юрувчи; одобли, ахлоқли:

Дунё асбоби нажосат кибидур мазбалада,
Покравлар начук ўзни анга қилғай машғуф.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-308;

Назм бешасининг ғазанфари ва дарду ишқ оташкадасининг са ла а ва завқу ҳол водисининг покрави Амир Хисрав Деҳлавийдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-42.

**ПОҚРАВЛИҚ//ПОКРАВЛИҒ** — ўзни тўғри олиб юришлик; ахлоқлилик:

Даҳр аро ёқди сиёдат машъалин,
Покравлиқтин расулуллоҳ қизи. *Хазойинул-маоний,* II*а*-412;

Шаҳнинг иффату мурувватини,
Покравлиғ фанида қувватини. *Сабъаи сайёр,* 95-25.

**ПОКРУ** — покиза юзли; покиза, тўғри, ҳалол:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бу чаманда сув масаллик покрўни чархдин,
Кўрмадикким, кўнгли синмай қолди андоқким хубоб.
*Хазойинул-маоний,* IIа-29.

**ПОКФАР** — **асли покиза, тоза:**
Ул сафо аҳли покфар Жомий,
Покфар жому пок фаржоми. *Арбаин,* XV-55.

**ПОКШИОР** — **покиза ахлоқли, пок одатли:**
Пок гавҳарки, бўлди покшиор,
Шоҳлар боши устида ери бор.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-76.

**ПОЛИЗ** — **экинзор, полиз:**
Боқтим эрса, полизе кўрдумки тўла қовун ва бодринг ва хиёр эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-97.

**ПОЛО** — қўшма сўз таркибида *сузгич* каби маънони англатади:
Бодаға раҳн айлаганда офият дасторини,
Йирттим бир гўшасидин бодаполо қилғали.
*Хазойинул-маоний,* IIа-364.

**ПОЛУДА** — соф, тоза; ≈ и **душоб** — асл, тоза шинни, узумдан қилинган тоза шинни:
Равотиб — рўза ойида ҳар кеча ўн беш ботмон буғдой, беш ботмон полудаи душобдин ё мавизобдин ўттуз табақ... улашғайлар. *Вақфия,* XIII-178.

**ПОЛУДАЛИҚ** — софлиқ, тозалик:
Некин сув аро топти полудалиқ,
Этак топмағай андин олудалиқ
*Садди Искандарий (Хамса),* 1608.

**ПОМОЛ** — 1. оёқ ости қилинган, эзилган:
Жоним эшигида айла помол,
Кўнглумни итининг олиға сол. *Лайли ва Мажнун,* 77б16;
Ҳайрат айлар тилни гунгу лол ҳам,
Ақли зойил, ҳушни помол ҳам. *Лисонут-тайр,* 166-12;
≈ **ўл-** — енгилмоқ:
Тани рахши остида помол ўлуб,
Ўзи судралур бирла беҳол ўлуб.
*Садди Искандарий,* 303а11.

**ПОРА** — 1. бўлак, парча:
Баъзи дебтурларки, Авж бир тоғ порасин кўтариб, жамиъ қавмнинг устига ташлаб, борисин ҳалок қилди, деб келадур эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-217;
2. бирмунча, бир қисм, нумератив:
Бир пора мева олдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-130;
≈ **бўл-** — янчилмоқ:
Эрур ул бузуғ мазрачм хўшаси,
Манга пора бўлган жигаргўшаси. *Садди Искандарий,* 264б9;
Етишти руқъанг овора қилди кўнглумни,
Не руқъа эрдики, юз пора қилди кўнглумни.
*Муншаот,* XIII-133.

**ПОРА-ПОРА** — **майда-майда, парча-парча:**
Учуб барг ўтидин ҳарён шарора,
Нечукким, зарварақдин пора-пора. *Муншаот,* XIII-91;
≈ **қил-** — **парчалаб ташламоқ:**
Ғамзанғни киши назора қилмас,
Ким бағрини пора-пора қилмас. *Хазойинул-маоний,* IVб-245.

**ПОРАБУЗ** — **бўз пораси; бўздан бўлган матонинг бир парчаси:**
Май учун зоҳид ридоси андин ўлмас рахиким,
Бодопололикқа ҳам лойиқ эмас ул порабўз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-215.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ПОРАЛИҒ** — пораланган, парчаланган; эзилган:
Қасдима ҳар ёндин ул кўй итларин қўй, эй рақиб,
Ким саломат пардасин юз поралиғ кўнглум тилар.
*Хазойинул-маоний,* Iб-195.

**ПОРСО** — **1. тақводор, художўй:**
Сирри ваҳдат нуктасидур бас дақиқ, эй порсо,
Май қуёши ламъаси бирла магар топқай вузуҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-110;
Одамийнинг яхшироғи улдурким, порсо ва пок бўлғай.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-79;
2. киши исми: Хўжа Муҳаммад Порсо (машҳур бухоролик шайхлардан):
Хожаи динпарвари олий насаб,
Ким отиға Порсо эрди лақаб. *Лисонут-тайр,* 133-6.

**ПОРСОВАШ** — порсо, покдоман сифат:
Порсоваш дилситоним бўлган эрмиш боданўш,
То бошим бўлғай аёғинг бўлғуси, эй майфурўш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-269.

**ПОРСОЛИҚ//ПОРСОЛИҒ** — тақводорлиқ, ёмон ишлардан сақланишлик:
Уқлар урди зуҳду тақвий жониға усрук кўзунг,
Ким яна бўлмас кишига порсолиқ орзу.
*Хазойинул-маоний,* IIб-522;
Муножот аҳлиға порсолиғ ва худопарастлиғ йигитликда беназир. *Маҳбубул-қулуб,* 148.

**ПОРСОСЎЗАНДА** — тақводорликка ўт қўювчи:
Топиб оташгоҳ ишқин аҳли ҳуш,
Порсосўзандау зуҳҳодкуш. *Лисонут-тайр,* 71-19.

**ПОРУ** — ёғоч курак:
Ки болчиғ пуштасин нўги итик бел,
Ваё пору била қор оритур эл. *Фарҳод ва Ширин,* 116.

**ПОС I** — кечанинг бир қисми; лаҳза, дақиқа:
Субҳидамким уюр итлар, манга чун йўқ уйқу,
Посини меҳр ила олам ёруғунча етурай.
*Хазойинул-маоний,* IIб-599;
Кечадин чун ўтти бир икки пос,
Ишқ ила бода андин олди ҳарос. *Сабъаи сайёр,* 121-26.

**ПОС II** — риоя, эътибор:
Аён қилмоқ керак бу сўзда посим,
Қабул этмак керак бу илтимосим. *Фарҳод ва Ширин,* 111.
Гардунки халойиққа вафоси йўқ анинг
Жавр ичра кичик-улуққа поси йўқ анинг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-22.

**ПОС III** — сақлаш, қоровуллаш; қоровул, муҳофиз:
Ани асрарлар эрди пос бирла,
Йўлида қум тўшаб олмос бирла. *Фарҳод ва Ширин,* 158;
≈ тут- — қўриқламоқ, қоровуллик қилмоқ:
Йўқ кўнгул султони ҳифзиғаким, ул ой йўлида
Уйқусиз кўзлар тонг отқунча тутар ҳар кеча пос.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-236;
Қалъа даврин кечиб тутар эди пос,
Кўнглида бийм йўқ ичинда ҳарос. *Сабъаи сайёр,* 122-6.

**ПОСБОН** — **соқчи, қўриқчи, қоровул:**
Кўзумнинг мардумиким, то саҳар кавкаб санар ҳар тун
Ул уйдин уйқу айёрин қовarға посбондур ул.
*Хазойинул-маоний,* Iа-277.

**ПОСБОНЛИҒ** — қўриқчилик, қоровуллик:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Урмағайсен посбонлиғ лофи кўк қўрғонида,
Воқиф ўлсанг, эй ажал ҳажрим туни бир посидин.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-269.

**ПОСУХ** — баён; жавоб; таъбир; хабар:
Деди Масъуд: Қ-эй юзунг фаррух,
Чунки сўрдунг зарур эрур **посух.**
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1068;
Мақсудларин чу айлабон фош,
Посух тилаю қуйи солиб бош.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 737;
≈ **и дилкаш** — кўнгилли хабар:
Хожа чун кўрди ул рухи маҳваш,
Сўнгра бу навъ посухи дилкаш. *Сабъаи сайёр,* 87-2.

**ПОШАНДАЛИҚ** — сепишлик, сўз тарқатишлик:
Аён айлаган нукта пошандалиқ,
Бу навъ этти коғаз харошандалиқ. *Садди Искандарий,* 302*а*7.

**ПОШИКАСТА** — оёғи синиқ; ожиз, нотавон, заиф, қудратсиз:
Мени зору заифу пошикаста,
Бошимдин то аёқ аъзо шикаста.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 559.

**ПОШНА** — пошна, товон; остона;
Иброҳим алайҳиссалом айтти: Исмоил келса, дегилким, эшигингнинг яхши пошнаси бор, тағйир бермагайсен.
*Тарихи анбиё ва хукамо,* XV-197;
≈ **ур-** — отнинг ҳаракатини тезлатиш учун товон билан тепинмоқ:
Пошна рахшларға урдилар,
Ҳай дегунча ани тушурдилар. *Сабъаи сайёр,* 111.

**ПОЯ I** — мартаба, даража:
Амир Қосим Анвор... ҳар неча аларнинг рутбаси шоирлиқ поясидин юқорироқдур. *Мажолисун-нафоис,* 5;
≈ **и тахт** — ҳукмронлик даражаси, мартабаси:
**Ҳам ўлсун пояи тахтинг фалаксо,**
**Ҳам ўлсун тожи қадринг арш фарсо.** *Муншаот,* XIII-112;
≈ **топ-** — қадр, мартаба топмоқ:
Баланд қадр, аржманд поя топти.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-122;
≈ **чек-** — ўрин олмоқ:
Бу ерга чекиб поя хисравлуғи,
Билик авжида меҳр партавлуғи. *Садди Искандарий,* 241*б*15.

**ПОЯ II** — 1. асос, пойдевор; ост, таг:
Аморининг қўюб бўйниға бори,
Қишидин **поялар топиб амори.** *Фарҳод ва Ширин,* 204;
2. хил, қатор:
Эмди ки айрилди шарифу хасис,
Қолмади бир **пояда** дуну нафис. *Ҳайратул-аброр,* 147-28.

**ПОЯЛИҚ** — **1. зинапоялик:**
Муштарийнинг олти поялиқ минбарига еткурди. *Вақфия,* 4;
**Ўн икки пояли бир тахти олий,**
**Ўн икки бурж анга гардун мисоли.** *Фарҳод ва Ширин,* 65;
2. мартабали:
Олтинчи поялиқ минбар хатиби анинг дуосининг жавоҳири била тўққуз фалак ҳуққаларин мамлу этиб, ончаким керак мингдин бирин адо этмасин бўлғай. *Назмул-жавоҳир,* 26.

**ПОЯНДА** — **барқарор:**
**Аҳли ислом бошиға поянда ва мустадом** тутқай.
*Муншаот,* XIII-124;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **бўл-** — доимий, мустаҳкам, барқарор бўлмоқ:
Давлати абадий ва саодати сармадий поянда ва мустадом бўлсун, омин. *Муншаот,* XIII-140;
≈ **тут-** — доимий, барқарор, мустаҳкам тутмоқ:
Ул дурри гаронмояни тенгри таоло Мирзо била Бегим учун поянда тутсун. *Муншаот,* XIII-140.

**ПОЯНДАЛИҚ** — қоровуллик:
Не ким бўлмағай анда пояндалиқ,
Анга яхши эрмас кироянда лиқ. *Садди Искандарий.* 320*а*18.

**ПОҒУНДА** — пахта, титилган пахта:
Эмас ой, кун, ики поғундасин кўк золи беркитмиш,
Қулоққа баски ҳажрингда ани ёлқитти афғоним.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-406.

**ПУД** — арқоқ:
Тану жон риштаси ғамингға либос,
Бу бири тори, ул бири пуди. *Хазойинул-маоний,* IV*б*-606;
Эски куйган хирқадин сен доғи кеч,
Тору пудидин такаллум қилма ҳеч. *Лисонут-тайр,* 84-8.

**ПУДА** — хароб, бузиқ, бузилган:
Куюб жисмида пуда раглар доғи.
Бўлуб кул қуруған сўнгаклар доғи.
*Садди Искандарий,* 317*а*21.

**ПУЗИШ ПАЗИР** — илож қабул қиладиган, даволаб бўладиган:
Не амали хайр санга дастгир,
Не ситамнинг кўргучи пузиш пазир. *Ҳайратул-аброр,* 75-27.

**ПУЛ I** — кўприк:
Сайли ашкимдин ўтарга ожиз ўлсанг, кескамен,
Боғи умрум шохсорин, қилғали омода пул.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-205.

**ПУЛ II** — пул, ақча:
Айлади кўнглум гадолиқким дирам янглиғ туган,
Куйди ишқинг ё закоти ҳуснунг эҳсон қилди пул.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-206;
Эл тарафидин: моли олам бир қаро пулдин кам ва фидо қилған жони азиз, онча йўққим, бир пашиз.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-13.

**ПУР** — тўла, кўп; ≈ **қил-** — тўлдирмоқ:
Бодадин соқийга юзлангач тараб,
Яна пур қилди қадаҳни лаб-балаб. *Лисонут-тайр,* 82-3.

**ПУРБОР** — серёғин:
Қаро туфроғ уза ул абри пурбор,
Туруб қилди ўзин ул навъ дурбор. *Фарҳод ва Ширин,* 21.

**ПУРГАВҲАР** — сергавҳар:
Балоғатдисориким... анинг ҳуққан пургавҳариға такаллум вақти диққати калом била татаббуъ қила олгай.
*Назмул-жавоҳир,* 24.

**ПУРГЎ** — сергап, эзма, кўп гапирувчи:
Навоиё, чу эмас нася нақд бирлан тенг,
Биҳишт воизи пургўгаву, Ҳирот манга.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-18.

**ПУРГЎЙЛУҚ** — эзмалик, сергаплик:
Мавлоно Ҳумоий... бир мажлисда анга бир аёқ берсалар, ул арбада ва пургўйлуққим, андин зоҳир бўлур, анинг шарҳи мутааззирдур. *Мажолисун-нафоис,* 190.

**ПУРДАРД** — дардли, дардманд; қайғули:
Ҳамул пурдарди сўзга оҳи онинг,
Анодин нолаи жонкоҳи онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 52.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ПУРДИЛ** — кўнгли тўқ, ўзига ишонган; юракли:

Яна пурдили кирди майдонга тунд,
Қи гурзидин эрди қиё тиғи кунд.

*Садди Искандарий,* 302б111.

**ПУРЖАМЪ** — катта жамоат, зўр маърака, катта йиғин:

Халойиқ ғавғоси ул мартабада эрдиким, неча юз минг халқни тасаввур қилса бўлғайким, пуржамъ бўлуб эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-65.

**ПУРЖУШ** — жўшон, қайноқ; завқли, ҳаяжонли, шод:

Ичи дурри маъоний бирла пуржўш,
Садаф янглиғ валекин оғзи хомуш. *Фарҳод ва Ширин,* 134.

**ПУРҚОР** — сертараддуд, ишчан, фаол:

Мавлоно Ҳусайн Воиз... Мавлоно зуфунун ва рангин ва пуркор воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 143.

**ПУРҚОРЛИҒ** — ишчанлик; сертараддудлик:

Мавлоно Фасиҳиддин... мунча пуркорлиғ ва рангинлиқ била ақл ва базли ҳам борким, мунофий бу улумдур.

*Мажолисун-нафоис,* 169.

**ПУРМАКР** — ҳийлагар, макрга тўла, макрли:

Булардин доғи пурмакру фусунроқ,
Ҳисоби ҳадду ғоятдин фузунроқ. *Фарҳод ва Ширин,* 33.

**ПУРНУР** — ўта нурли; ўта ёруғ:

Алардин бири меҳри пурнур эрур,
Қи ҳар нома бошида мазкур эрур.

*Садди Искандарий,* 319б21;

Оқартиб экинни меҳри пурнур,
Кўк хатни нечукки табъи маҳрур. *Лайли ва Мажнун,* 78а17.

**ПУРОФАТ** — офати кўп; кўп даҳшатли:

Агарчи ишқ баҳри ҳажри дарёсидин аъзамдур,
Валекин гар кичикроқдур, пурофатроқдур Қулзум.

*Хазойинул-маоний,* IVб-411.

**ПУРОШУБ** — ҳаяжонли, ғулғулали, серҷанжал:

...ҳажм шоми суҳбатида ўзини анжум ва афлок била машғул тутар кайфиятида бу ғазал боштин оёқ хўб ва пурошуб воқеъ бўлубтур... *Мажолисун-нафоис,* 242.

**ПУРПЕЧ** — чувалган, чигал:

Сиз гуруҳе ҳечу камрак ҳечдин,
Шод бу андешаи пурпечдин. *Лисонут-тайр,* 184-12;

**ПУРСЎЗ** — куйдирувчи; тез куйдирувчи; тез ёндирувчи:

Суйи кавсар суйидек жонафрўз,
Ўти дўзах ёлинидек пурсўз. *Хазойинул-маоний,* IVа-413.

**ПУРТОБ** — кўп жингалакли; макру ҳийлали:

Меҳр эшитгач бу сўзни солди таноб.
Не таноб, икки гисуйи пуртоб. *Сабъаи сайёр,* 155-1.

**ПУРФАН** — 1. найрангбоз; маккор:

Қим ул неча кунки чархи пурфан,
Қим кўпрак анга фириб эрур фан. *Лайли ва Мажнун,* 87б8;

2. ҳунар, санъат:

Балодин асрасун даврон танингни,
Не ёлғуз танки, жони пурфанингни. *Фарҳод ва Ширин,* 130.

**ПУРФАНЛИҚ** — ҳийлакорлик, найрангбозлик, маккорлик:

Дедиким: — Иблис пурфанлиқ қилур,
Кўнглума ҳар ишда раҳзанлиқ қилур.

*Лисонут-тайр,* 110-10.

**ПУРФУСУН** — сермакр, сернайранг; серҳийла:

Сурмасиз ул кўз қарою пурфусун,
Андин ўлуб кўзга жаҳон сурмагун. *Ҳайратул-аброр,* 115-7.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ПУРХАМ** — бурам-бурам, ҳалқа-ҳалқа; гажак, жингалак:

Бир гажакдур тортибон жамъ эткали эл кўнглини,
Қайси пурхамким паришон зулфи қуллобинда бор.
*Хазойинул-маоний,* IIб-154.

**ПУРХАТАР** — ўта хатарли, жуда қўрқинчли:

Тилаб хоқону мулкорони дарҳол,
Алар доғи кўруб ул пурхатар ҳол. *Фарҳод ва Ширин,* 87.

**ПУРХИРАД** — оқил, ҳирадманд:

Бу ойин ила чун шаҳи пурхирад,
Ки яъжуж дафъи учун чекти сад.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1570.

**ПУРХОР** — сертикан; кўп азоб чеккан:

Шабистонингда анжум маҳраму кун бўлғали маҳрум,
Бу гул-гул очилиб ҳар кеча ул пурхор хор элтур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-186.

**ПУРХУН** — қонли, қон тўла:

Кемадин ҳар дам чиқиб рангин сув кўзум қонидек,
Анда ёр андоққи мардум дийдаи пурхун аро.
*Хазойинул-маоний,* Iб-40.

**ПУРЧИН** — серажин, ажин босган:

Янги гулбарглари ҳошиясидин бўлмиш,
Оразинг оллида золи анга пурчин ораз.
*Хазойинул-маоний,* IVа-155.

**ПУРШИКАН** — синиғи кўп; сертугун, жингалак;

Пуршикан зулфунг аро туштиким, эй аҳдшикан,
Юз шикан солди кўнгулларга анинг ҳар шикани.
*Хазойинул-маоний,* IIб-589.

**ПУРШЎР** — шовқин-суронли; серғавғо; ҳаяжон:

Қўпуб чун кирдилар пуршўр хотир,
Кўнгул уйига андоқким хавотир. *Фарҳод ва Ширин,* 84;
Хожа Муайяд Меҳна... ваъз мажолиси бағоят гарм ва пуршўр воқеъ эрди. *Мажолисун-нафоис,* 49.

**ПУРҚАҲР** — ғазабли, қаҳрли; ғазабга тўла:

Тутуб бир гурз андин саҳмгинроқ,
Келиб аввалғидин пурқаҳру кинроқ. *Фарҳод ва Ширин,* 76.

**ПУРҲИЙЛА** — ҳийлакор, ҳийласи кўп:

Гар даҳр арусиға дедим, берма кўнгул, боқ:
Мухтоламу, пурҳийламу, маккорму эрмас.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-233.

**ПУРҲОЛ** — хурсанд, шод:

...висол майидин пурҳол бўлғанлари...
*Фарҳод ва Ширин,* 132.

**ПУРҲОЛАТ** — ҳар хил ҳолда, ҳар хил кийимда:

Тушуб дин аҳлиға офат, солиб ислом аро ғорат,
Бўлуб халқ ичра пурҳолат, ки қолмай кимсанинг жони.
*Хазойинул-маоний,* IVб-587.

**ПУРҲУБОБ** — серкўпик, қабарчиқлари кўп:

Ё жамолинг чашмаи хуршиду ҳарён пурҳубоб,
Ҳар қулоғинг дурри, яъни икки рахшон кавкабинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-348.

**ПУРҲУНАРЛИҚ** — санъаткор, фозил, донишманд:

Ҳалисида ниш ни пурҳунарлиқ,
Жабинида шукуҳи тожварлиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 25.

**ПУФ** — пуф (оғиздан чиқадиган дам, ҳаво):

Ҳубоб ар сув уза гунбаднишондур,
Пуф этгач ул ҳамондур, сув ҳамондур.
*Фарҳод ва Ширин,* 195.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ПУФЛА- — пуфламоқ:**

Мавлоно Абдулқаҳҳор... кўп ўт пуфлаганидин модда қулоғи сори иниб кар бўлуб эрди. *Мажолисун-нафоис,* 41.

**ПУХТА — пишиқ; маҳкам:**

Хожа Масъуд Қумий... маснавийси пухта ва ғазаллари равон эрди. *Мажолисун-нафоис,* 54;

Вале мен қилиб пухта тадбирлик.
Чу бошимда эрди жаҳонгирлик. *Садди Искандарий,* 289а3;

≈ **бўл- — мустаҳкам, пухта бўлмоқ:**

Ҳар нечаки пухта бўлса тадбир,
Берур анга гўшмол тақдир.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-78.

**ПУХТАЛИҒ — пишиқлик:**

Мавлоно Миракий... табъиға кўп иш буюрса пухталиғ пайдо қилғай. *Мажолисун-нафоис,* 192.

**ПУШАЙМОН — надомат; ўтган ишга ачиниш:**

Буки юз жон садқаси қилсам пушаймон бўлмағум,
Васлиға бир ваъда қилғандин пушаймонимға айт.
*Хазойинул-маоний,* IIа-51;

≈ **бўл- — афсусланмоқ, пушаймон бўлмоқ:**

Сўнгра дедим, манга васият қил. Деди, бир иш қилмаки, андин пушаймон бўлғайсен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-90.

**ПУШАЙМОНЛИҒ — надоматлик, ўтган ишга ачинишлик:**

Ҳажрда ўлтурмадим ўзни агар кўрсам юзин,
Инфиолим доғи суд этмас, пушаймонлиғ доғи.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-625;

Хирадманд пандини кўрган ачиғ,
Сўнгида пушаймонлиғи не асиғ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-70.

**ПУШТ — 1. орқа; қобиқ, пўст, тери:**

Кўрардин йўқ камарбурларға тўймоқ,
Не ҳадди ерга пушт даст қўймоқ. *Фарҳод ва Ширин,* 116;

2. авлод, аждод, насаб:

Шайхзода Пуроний... икки пуштидин валоят анга мавруснйдур. *Мажолисун-нафоис,* 153;

Одам деганлар қавли била ани Гилшоҳ дебтурлар, бу маъни билаким, болчиғдин яратилди. Яъни киши пуштидин эмас эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 514

**ПУШТА — тепа, тепалик, баландлик:**

Қоюб бир пуштаким ҳар пуштаси тоғ,
Не тоғким суйидин кўк атласи доғ. *Фарҳод ва Ширин,* 98.

**ПУШТИБОН — тирган, суянчиқ:**

Чун йиқилди заъфдин жисмим уйи. найлай, асо
Ким қилибтур сарви пуштибон йиқуғ девор учун.
*Хазойинул-маоний,* IVб-487.

**ПЎЙ** — югуриш, чопиш; **таку пўй ур- —** югуриб елиб, ўзни ҳар томонга урмоқ:

Дашт уза саргашта мажнуннинг таку пўй урмоғи
Йўқ ажаб, чун мумкин эрмастур қуюннинг турмоғи.
*Хазойинул-маоний,* IIа-342.

**ПЎЛОД//ПЎЛОТ — пўлат:**

Бири рую мис бирла обод эди,
Яна бир дурахшанда пўлод эди.
*Садди Искандарий,* 296б2;

Турфа балиғлар сув ичра ҳар тараф чирмошқани
Мавж зоҳир бўлди пўлот узра гўё кўзгудин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-466;

≈ **бўл- — қаттиқ бўлмоқ:**



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бевафолар зулму бедодиға эрмассен ҳариф,
Эй синуқ кўнглум, агар худ шиша, гар пўлод бўл.
*Хазойинул-маоний,* Iа-281.

**ПЎЛОК — балиқ қаноти; камон ўқининг қаноти:**
Қироғлардин пўлок жон риштасидин ҳуллавор этгил,
Қошинг ёсин Навоий қасдиға гар истасанг қурмоқ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-334.

**ПЎСТ — пўчоқ:**
Меваға мағз ўлса бўлур пўст ҳам,
Кимсага ҳам душман ўлур дўст ҳам.
*Ҳайратул-аброр,* 139-14.

**ПЎСТИН — пўстин:**
Шайх Луқмон боқиб деди: Ё Абу Саид, сени бир пора тарра била бу пўстин била тиктур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-111.

**ПЎСТИНФУРУШЛУҚ — пўстинфурушлик,** пўстинчилик:
...бозорнинг ғарбисида ва бир пўстинфурушлуқ дўкони ҳам бор. бозорнинг гарбисида болохонаси била. *Вақфия,* XIII-177.

**ПЎЧОҒ — пўчоқ:**
Пучоғни Хожа сори ташлади.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-129.

**ПЎШ — кийим, ёпинчиқ:**
Пўши дебойи чин, вале неча ранг
Ким, анга атласи фалак ҳамранг. *Сабъаи сайёр,* 111.

**ПЎШИДА** — ёпиқ, махфий; ≈ **асрор** — яширин сирлар:
Чу бўлди тиҳи хилват ағёрдин,
Яна сўрди пўшида асрордин.
*Садди Искандарий,* 288б5-1.

**ПЎЯ — 1. югуриш, елиш, чопиш:**
Эй пўяда маркабингға таъжил,
Олингда ҳақир пайки Жибрил.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 654;
Анга пўя реш этмиш эрди жигар,
**Ки турфа кишварға қилди гузар.**
*Садди Искандарий,* 284б14;

**2. мусобақа, чопиш:**
Аёқтин боши шавқ ўти ичра ғарқ,
Этик пўяда секриб андоқки барқ.
*Садди Искандарий,* 274б13;

≈ **айла- — юрмоқ, йўртмоқ, кезмоқ:**
Билур залил мусофирки пўя айларда,
Қуму тўзонг юмшоғ, тоғу хорадур қатиғ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-9;

≈ **ур-** — юрмоқ, йўртмоқ; кезмоқ:
Яна чун «Лайли ва Мажнун» водисида ишқим пўя уруб, Ҳожу Ҳимматий «Гавҳарнома»сидан нисоримга гавҳарлар еткуруптур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**ПЎЯГАР** — юрувчи, югурувчи; пойгачи:
Саргашту пўягар ниҳод ул,
Ғам бодиясида гирдбод ул. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 681.

**ПЎЯЗАН** — қадам босувчи, юрувчи:
Пўя чоғи рахши бўлуб кўҳтан,
Устида қаплон киби ул пўязан.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 202.

**ПЎЯНАМО** — тез юрар каби:
Пўянамо ва даштпаймо эрдилар, чун дур талаб элга ёвуштилар. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-40.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**ПЎЯНДА** — тез юриш, тезюрар:
Барқ узра тарки меҳр гумон айлади кўнгул,
Пўянда рахш уза бизнинг шаҳсувор эмиш.
*Хазойинул-маоний*, IV-257.

**ПЎЯНДАЛИҒ** — тез юришлик, тезюрарлик:
Неча қилди саъй ила жўяндалиғ,
Шаҳру тоғу дашт аро пўяндалиғ. *Лисонут-тайр*, 96-5.

## Р

**РАБ(Б)** — худо, парвардигор:
Нутқунг сочсун базм аро гавҳар, ё раб,
Ё рабки, ижобат айлагил ҳар ё раб. *Муншаот*, XIII-106;
≈ **и ғафур** — (гуноҳларни) кечирувчи оллоҳ:
Кўп айлар эди хотириға хутур.
Ки чун берди тавфиқ рабби ғафур.
*Садди Искандарий*, 309а7.

**РАББАНО** — эй, бизнинг парвардигоримиз:
Навоиё, дема иҳдос қилдинг ўзлук уйин,
Мен айтган ўлсам они тавба, раббано иҳдос.
*Хазойинул-маоний*, IVб94.

**РАББОНИЙ** — худога мансуб; **олими раббоний** — диний илмларнинг билағони:
Ҳар кимга етар мавҳибати субҳоний,
Ким, айлагай они олими раббоний.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-10;
Бу фақир ўзум бу нақлни кошифи улуми раббоний Мавлоно Муҳаммад Табодгонийдин эшиттиким, Нишопурда сўфие бор эрмиш. *Насойимул-муҳаббат*, XV-82.

**РАБИЪ** — баҳор, кўклам; **фасли рабиъ** — баҳор мавсуми:
Қўруб оразинг йиғласам йўқ бадиъ,
Келур сайл бўлғанда фасли рабиъ.
*Хазойинул-маоний*, IIб296;
Яна ҳадди ғарбийда тоғи рафиъ,
Бўлуб тўрт фасл анда — фасли рабиъ.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1446;
≈ **ул-аввал** — ҳижрий йил ҳисобининг учинчи ойи:
Алар етти юз тўқсон бирда рабиъул-аввал ойининг учида душанба кечаси оламдин ўтубтурлар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-134.

**РАБО(Й)** — қўшма сўз таркибида *тортувчи, олувчи, кўтарувчи, элтувчи* маъноларида келади:
Мутаҳаррик бўлуб насими сабо,
Чунки маҳмилдин ўлди пардарабо.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 996.

**РАБОТ** — мусофирхона, карвонсарой:
Шайх Луқмонға беморлиғе тори бўлубтур ва бир бузуқ работда йиқилибтур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-109;
Мир Али Дўст... анга маъруф мадраса ва гўрхона ва working боти басдур. *Мажолисун-нафоис*, 176;
≈ **и олий** — олий мақомгоҳ:
Ҳар йўлдаки офат эҳтимоли,
Гардунға чекиб работи олий.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 673.

**РАБОЯНДА** — ўзига тортадиган, жозибали, жозибадор:
Рубоий вазниким... ва ул вазнедур асру хушоянда ва назмедур бағоят рабоянда. *Мезонул-авзон*, XIV-157;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Иккинчи қисм улдурки, жамиъи ҳолоти ва нохуш хаёлоти ўзига писандида ва рабоянда, мустаҳсан ва хушоянда кўрунгай. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-47.

**РАБОЯНДАЛИҒ** — жозибадорлик, ўзига тортувчилик:

...султони соҳибқирон мажлисида айтурларким, анинг мулойимлиғ ва ҳушояндалиғи васфқа сиғмас ва таъсир ва рабояндалиғи сифатқа рост келмас. *Мезонул-авзон,* XIV-180.

**РАБТ** — 1. боғланиш, робита, алоқа, алоқадорлик:

Туз кўргувчи пок назар, ҳунар кўргувчи рост басар. Улким, димоғида ҳабт — сўзида йўқ рабт.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-63;

2. **қоида, интизом:**

**Мулк иши забту рабтсиз бўлди,**
**Салтанат амри забтсиз бўлди.**

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 956;

≈ **айла-** — боғланмоқ, робита, алоқа қилмоқ:

**Не навъ ўлса ўзларин забт айлабон,**
**Дуо сори ойини забт айлабон.**

*Садди Искандарий (Хамса),* 1438;

≈ **бер-** — алоқага солмоқ, учраштирмоқ:

Қиши бу навъ ғамноклик била не нишотомез алфозга рабт бергай. *Вақфия,* XIII-176.

**РАБУД — олинган, тортилган, жазб этилган:**

Муслиҳ тилагил рабуд душманлиғиға,
Лек этма талаб ҳасуд душманлиғиға.

*Назмул-жавоҳир* XV-44.

**РАБУДА** — олинган, тортилган, жазб этилган; ≈ **айла-** — тортмоқ, **ўзига жазб қилмоқ:**

Не хол эрурки кўнгулни рабуда айлаб олур,
Киши бу навъ қачон кўрди дилрабо ҳинду.

*Хазойинул-маоний,* IIб-519.

**РАБЪ** — замин; ≈ **у атлол** — обод турар жойлар:

Тилармен кезиб рабъу атлолни,
Десам ранжи ғурбатдин ҳолни.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1570.

**РАВ** — қўшма сўз таркибида *юрувчи, кезувчи* каби маъноларни ифодалайди; қ. РАҲРАВ, БАРҚРАВ, РОСТРАВ.

**РАВАНДА** — юрувчи, кезувчи; мусофир:

Етти ногаҳ раванда қосид анга,
Ҳосил айлаб бори мақосид анга.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 947.

**РАВЗА — 1. боғ, боғча:**

Намозгоҳда ҳазрати Хожа Азизуллоҳ ул ҳазратга сойир ашроф била намоз қилиб, яна мутаҳҳар равзалариға олиб қайттилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-65;

2. жаннат:

Руҳунгники равзадур паноҳи,
Жаннати наъим жилвагоҳи. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 843;
Равзада кавсар қирогинда хаёл эттим Билол,
Юз аро лаб, лаб уза шабранг холингни кўруб.

*Хазойинул-маоний,* IVа-33;

3. **мозор; зиёратгоҳ:**

«Тасофару тасиҳҳу» амр ва муждаси била ҳазрати
Имом равзасиға дегинга рухсат била келилди.

*Муншаот,* XIII-109-110;

Мавлоно Ҳожи... Машҳадда Имом Али Мусо ар-Ризо равзасида имом ва муаррифдур. *Мажолисун-нафоис,* 164;



www.ziyouz.com kutubxonasi

4. **боб, бўлим, фасл:**

...«Баҳористон» отлиғ китобидаким секкиз равза очибдур. *Мажолисун-нафоис,* 23;

≈ **бўстони — жаннат боғи:**

Фалак гулшани равза бўстонидек,
Сипеҳр ахтари хулд ризвонидек.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1213;

≈ **и дорул-бақо** — жаннат боғи:

Чунки бу дорул-фанодин қилди азм,
Равзаи дорул-бақоға тузди базм. *Лисонут-тайр,* 138-11;

≈ **и жинон** — жаннат боғлари:

Мирзобек... макони равзаи жинон ва руҳиға фирдавси аълода макон бўлсун. *Мажолисун-нафоис,* 80;

≈ **и жон** — жон гулшани:

Ватан этти манга шабистонин,
Не шабистон ки равзаи жонин. *Сабъаи сайёр,* 179-26;

≈ **и назм — шеърият боғи,** шеъриятдан баҳра оладиган **ўринлар:**

Равзаи назм олғали рангин манга
Ҳар не йўлуқти санами Чин манга. *Ҳайратул-аброр,* 37-14;

≈ **и ризвон — жаннат боғлари:**

Ҳурвашенинг гулшан куйидин равзаи ризвон мунфаил. *Мажолисун-нафоис,* 228;

≈ **и руҳафзо — жонбахш, кўнгил очувчи** боғ:

Оллоҳ-оллоҳ ул равзаи руҳафзода не назорат ва ул гулшани дилосода не назоҳатдурким, анинг боғбони... такаллум қилур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 4;

≈ **и фирдавс — жаннат боғи:**

Чун покиза руҳларининг қудсий ошён тоири бадан қафасидин равзаи фирдавс сори парвоз этти.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-7;

≈ **и ҳулд — доимий (турадиган)** жаннат, доимий хазон бўл**мас боғ:**

Юз равзаи хулддин нишона,
Хол анда фиреб этарга дона.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 691

Эрур равзаи хулд чун масканинг,
Неча бўлди дўзахқа бормоқ фанинг.

Садди Искандарий, 308*а*21.

**РАВЗАМОНАНД — гулбоғ, жаннатга ўхшаш:**

Назоҳат келиб равзамонанд анга,
Эрам сойири орзуманд анга.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1654.

**РАВЗАН** — туйнук, дарча, тешик:

Не кўкка, не қуёшқа инса бошим,
Бузуқ уй бўлса кўк, равзан қуёшим. *Вақфия,* XIII-161;

Зиҳи қаддинг ниҳоли бутуб жон гулшанидин,
Юзунг меҳри кўнгулга кириб кўз равзанидин.

*Мезонул-авзон,* XIV-154;

Қелу хужрам супургил, эй иқбол,
Гирдболиш равзан олиға сол.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 921;

≈ **равзан — илма-тешик:**

Дам-бадам оҳим ўтиким чиқти кўнглум захмидин,
Ўқидин бу кулба равзан-равзан эрмиш англадим.

*Хазойинул-маоний,* IIб-435;

Баски тани равзан узра равзан,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Равзан-равзан бўлуб анга тан.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 780.

**РАВИШ** — 1. йўл-йўриқ, расм, қоида:

Қалам жардаи хушкироминининг инонин бу равишдин эвурмак керак. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-82; Ҳамиша сидқ ва сафо йўлида ва мустафо шаръи ва суннати мутобаъатида ва бидъат ва ҳаво мухолафатида қадам урубтурлар ва пок равишларин ағёр кўзидин яшурубтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-124;

2. юриш:

Замона аблақи қолғай равишдин,
Ул ошуби замон секретса абраш.

*Хазойинул-маоний,* IIа-147;

Неча кемаю аҳли ҳикмат неча,
Ки ҳам кундуз айлаб равиш, ҳам кеча.

*Садди Искандарий,* 311б21;

≈ қил- — юрмоқ, йўлланмоқ:

Не йиғоч паркови бирла парвариш —
Айлай олибким, шажар қилғай равиш. *Лисонут-тайр,* 45-3.

**РАВНАҚ** — 1. жило, тароват:

Ул дамки қуёш боттию сорғорди шафақ,
Базмингга шафақгун май ила бер равнақ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-759;

2. ривож, тараққий:

Тасарруфлар қилиб ул навъ мулҳақ,
Ки бирдин минг бўлуб ул ишга равнақ.

*Фарҳод ва Ширин,* 45;

≈ топ- — юқори даражага эришмоқ, юксалмоқ:

Бу иккига сендин қачон етса ком,
Топар шоҳлиғинг равнақу интизом.

*Садди Искандарий,* 320б6.

**РАВНАҚЛИҚ** — кўркамлик, гўзаллик, кўркам топганлик; юксалиш:

Халойиқ кўзидин эрурлар ниҳон,
Ки равнақлиқ эрмас аларсиз жаҳон.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1381.

**РАВНАҚФИЗОЙ** — шукуҳлик, тараққиёт, орттирувчилик:

Муқаррар бу навъ эттиким: «Икки ой
Бўл ўз кишваринг узра равнақфизой».

*Садди Искандарий (Хамса),* 1430.

**РАВО** — мумкин, муносиб, мос, лойиқ:

Ва хирқа нисбати иккидур: бири иродат хирқаси ва ани шайхдин ўзгадин олмоқ раво эмас.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-152;

≈ бўл- — мумкин бўлмоқ, лойиқ кўрмоқ:

Раво бўлғайки, Саййид Насимий борида Лутфий назмини писанд қилғайсен. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-98;

≈ кўр- — лойиқ кўрмоқ, ўринли деб топмоқ:

Ҳар кимки сени раво кўрар шиддатиға,
Сен кўпрак иштиғол эт анинг хизматиға.

*Назмул-жавоҳир,* XV-26;

Ҳомилани ўлтурмай, туҳмат дафъи учун ўзумга бу ҳолни раво кўрдум. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-209;

≈ тут — лойиқ кўрмоқ, лозим кўрмоқ:

...ва ул миқдор мулозаматдаким, бу шикастаға тенгри тоқат берди, жонсипорлиқ расмин унутмадим ва эҳмол ва тасоҳул раво тутмадим. *Вақфия,* XIII-164;

≈ айла- — ҳожатини чиқармоқ, осонлаштирмоқ, яхшиламоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Яна шаҳ комини раво айлай,
Ҳар не ким дарди бор даво айлай. *Сабъаи сайёр,* 107-2.

**РАВОЙИҲ** — яхши, ёқимли ҳидлар, хушбўй ҳидлар:

Орифлар самоъи мажмаъида кўнгуллар тарвиҳи учун уч нимага муҳтождурлар: равойиҳи тайииба ва важҳи сабиҳ ва сурати малиҳ. *Насойимул-муҳаббат,* XV-100;

Қилиб кўп саъйиким ул хайли мадҳуш,
Равойиҳ касбидин бир-бир топиб ҳуш. *Фарҳод ва Ширин,* 99.

**РАВОН I** — 1. силлиқ, бир текисда:

Мавлоно Мажнун... «бозгуна» хатини андоқ равон ва соф битирким, маҳалли таажжубдур. *Мажолисун-нафоис,* 107;

2. кўз ёши оқиши:

Кўз ичра уйқу хайли гар кира олмас, ажаб эрмас,
Ки холи турфатул-айни эмас ашки равонимдин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-511;

Маҳваш айлаб равон кўзидин ёш,
Шаҳға ўз саргузаштин айлади фош. *Сабъаи сайёр,* 32-6;

3. қимматли, баҳоли:

Икки йилғача ўйлаким корвон,
Келур эрди шоҳ сари ганжи равон.
*Садди Искандарий,* 267а8;

4. дарҳол, тез, дарров:

Дуо кўп қилиб қосиди нотавон,
Баён этти хоқон ҳадисин равон.
*Садди Искандарий,* 286а9;

Жон тилар бўлса, равон берай кўнгулким, бу матоъ
Арзимас тортар учун ул ҳур пайкар интизор.
*Хазойинул-маоний,* IVб-162;

5. боғлиқ, қатор:

Равон юз тоғу бирга бўлмай ором,
Вале тоғеки, бўлғай моҳи андом, *Муншаот,* XIII-97;

≈ қад — хушқомат; муносиб, лоиқ қад:

Қуёш ботқай узорин дарҳам айлаб,
Фалак қочқай равон қаддин хам айлаб.
*Фарҳод ва Ширин,* 27;

≈ бўл- — юрмоқ, йўлга тушмоқ:

Чун Хожа равон бўлдилар, мен аларнинг жиловида борур эрдим ва ўз хотиримни асли таважжуҳға росих тутуб, ниёзи тамом била қадам урар эрдим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-127;

≈ эт- — юргизмоқ, ҳайдамоқ:

Ҳамул ун била маркаб эттим равон,
Чу еттим ажузе эди нотавон. *Садди Искандарий,* 253б12;

≈ қил- — 1. бажо келтирмоқ, амалга оширмоқ:

Аҳли жафо амрини чун билдилар,
Ҳар неки ҳукм этти равон қилдилар. *Ҳайратул-аброр,* 178-4;

2. яхши билмоқ, эгалламоқ:

Мир Саййид Ҳасан Абивардий... арабий тилни равон қилиб... Хуросонга келди. *Мажолисун-нафоис,* 151;

≈ айт- — силлиқ айтмоқ:

Мавлоно Ховарий... бадиҳани равон айтур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 68.

**РАВОН II — жон, руҳ; ҳаёт, тириклик:**

Эй фалак, жилванг учун айлай равонимни фидо,
Жилвагарлик олмағил сарви равонимдин менинг.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-187;

Эшиткач бу сўзлар мени нотавон,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ўлук жисмима кирди гўё равон. *Садди Искандарий,* 323*а*15;
≈ **и пуранвор — нурли, покиза руҳ:**
Аларнинг равони пуранвориға,
Бу бирнинг дағи қуввати кориға. *Садди Искандарий,* 244*а*21;
≈ **и ҳашмат — улуғлик, дабдаба:**
Гар бўлса асоси қасри давлат олий,
Имонға бўлур равони ҳашмат олий. *Назмул-жавоҳир,* XV-37;
≈ **киргуз — жонлантирмоқ:**
Берур ул бир ўлукка жон сўздин,
Тан аро киргузур равон сўздин. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 901.

**РАВОНА — оқиш; ≈ айла- — оқизмоқ, кўз ёши тўкмоқ:**
Ул кўзумга чун етиб таскин топиб гирёнлиғи,
Кўздин олғач, ёна ашкимни равона айларам.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-434;
Дебон Шопур бу янглиғ фасона,
Суманбар айлабон ашкин равона. *Фарҳод ва Ширин,* 114.

**РАВОНБАХШ — жонлантирувчи,** руҳафзо, жонбахш:
Поку равонбахш ҳавоси анинг,
Жилвагоҳи файз фазоси анинг. *Ҳайратул-аброр,* 68-2;
Зиҳи нутқунг такаллум вақти жонбахш,
Масиҳо янглиғ анфосинг равонбахш. *Фарҳод ва Ширин,* 212.

**РАВОНБАХШЛИҚ — жон** куйдиришлик; самимий ғамхўрлик:
Лек биров қилса равонбахшлиқ,
Руҳ киби сўз била жонбахшлиқ. *Ҳайратул-аброр,* 141-8.

**РАВОНЛИҚ//РАВОНЛИҒ** — 1. хушовоз, ёқимли, майин:
Ҳазрати султони соҳибқирон бу вазннинг ғояти равонлиғ ва латофатидин ва руҳпарварлиғ ва салосатидин ўз девонларинки, жамиъ давовин орасида баданлар аро жондекдур ва кавокиб ичра хуршиди рахшондек воқеъ бўлубтур.
*Мезонул-авзон,* XIV-181;
2. текислик, силлиқлик:
Мусаллам сўзунгга равонлиқ дағи,
Сўз ичра санга паҳлавонлиқ дағи.
*Садди Искандарий,* 323*а*12;
3. **тезлик:**
Чун бу фироқ шиддатидин тақрир ожиз ва бу иштиёқ суубатидин таҳрир қосирдур хома тили равонлиғидин не фойда ва тил хомаси гавҳарфишонлиғидин не натижа?
*Муншаот,* XIII-149.

**РАВОНОСО — жуда равон, роҳатбахш:**
Манзур лабидин оби ҳаётни хижил ва Исо они қошида дам урмоғидин мунфаил дегани оби ҳаётдек равоносо ва Исо дамидек руҳафзо тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 212;
Яна бир қатла ҳам кўргай жамолин,
Симоъ этгай равоносо мақолин. *Фарҳод ва Ширин,* 118.

**РАВОНПАРВАР — ҳаётбахш:**
Равонпарвар юзининг тоза варди,
Қи ҳайвон чашмасидур обхўрди. *Фарҳод ва Ширин,* 112.

**РАВОТИБ — белгиланган ҳақ;** маош, нафақа:
Равотиб — рўза ойида ҳар кеча ўн беш ботмон буғдой, беш ботмон полудаи душобдин ё мавизобдин ўттуз табақ, масолиқ — улча эҳтиёж бўлғай. *Вақфия,* XIII-178.

**РАВОҚ — пешайвон, айвон:**
Кўк равоқида қуёш васфини қилманг, чунки мен
Кўйида хурсанд ўлубмен сояи девор ила.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-526;
Улуғ равзаи чарх тоқи анинг,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Яна бир фалакча равоқи анинг. *Садди Искандарий,* 278*а*5.

**РАВШАН** — 1. ёрқин, ёруғ:

Барча ўз намойиш ва оройишига алил ва бу ўз қошларида маҳбублуққа равшан далил. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-46;

Замиринг васфи мустаҳсан эмастур,
Қуёш равшан демак аҳсан эмастур. *Фарҳод ва Ширин,* 55;

2. тиниқ, беғубор:

Совуғ ё тийра эрса дай сабуҳи, иста равшан май,
Нетарсен меҳр ўтидин шуъла ё ой нуридин машъал.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-384;

Кўз оч ки эрур ҳавойи равшан,
Қизларға эрур ҳавойи гулшан. *Лайли ва Мажнун,* 93*б*4;

3. ғаму ғуссадан холи, ғамсиз:

Ки Бону маҳд ичида маскан этгай,
Анинг олий бисотин равшан этгай. *Фарҳод ва Ширин,* 199;

≈ **гувоҳ** — очиқ далил:

Камол аҳлининг ройи гоҳи табоҳ,
Эрур ҳақ камолига равшан гувоҳ.
*Садди Искандарий,* 282*а*4;

≈ **дил** — покдил, мусаффо кўнгил, очиқ дил:

Агар етса сарвақтиға комили,
Қуёшдек фалак сайру равшан дили.
*Садди Искандарий,* 276*а*3;

≈ **чароғ** — нур таратувчи, файз берувчи:

Ҳамул қаср даврида бир турфа боғ,
Анга ҳар гули тоза равшан чароғ.
*Садди Искандарий,* 273*б*18;

≈ **бўл-//ўл-** — ёруғ бўлмоқ, нурланмоқ, порламоқ:

Навоий тийра шомин кавкаби ашки қилур равшан,
Бу юлдузлар анга гўёки дурри шабчароғ ўлмиш.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-268;

Равшан ўлуб юзидин ул боргоҳ,
Сурма қилиб гардини бу коргоҳ. *Ҳайратул-аброр,* 26-1;

≈ **айла-** — маълум қилмоқ, ошкоро айламоқ:

Тийғи ҳажрингдин ниҳон кўксум шигофин, оҳким,
Элга равшан айлади чоки гирибон оқибат.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-46;

Таврин кўру равшан айла ҳар сори хабар
Ким, кўнгилдағидин берур атвори хабар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-30;

≈ **эт-** — безак бермоқ, зийнатли ёритмоқ:

Қизлар била азми гулшан этгай,
Гулшанни жамоли равшан этгай. *Лайли ва Мажнун,* 62*б*-7;

Чун тушурди азиз меҳмонни,
Юзидин равшан этти айвонни. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 877;

≈ **қил-** — ёритмоқ:

Ҳақ ваҳмидин улки йиғламоқ фан қилғай,
Ул ашк анинг кўзини равшан қилғай.
*Назмул-жавоҳир,* XV-17;

Қилди алқисса сарву сийминтан,
Шоҳнинг шоми ҳажрини равшан. *Сабъаи сайёр,* 52-21.

**РАВШАНЛИҒ** — 1. ёруғлик, ёлқинлик, тиниқлик:

Эл шамъи замирики вафо боғлиғидур,
Равшанлиғи тийра туннинг уйғоғлиғидур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-45;

2. маълумлик, ошкорлик:

Миръоти ҳуснунг тийрадур бу оҳи дардолуд аро,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Равшанлиғи мумкин эмас, чун шамъ қолди дуд аро.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-13.

**РАВШАНРАВИШ** — гўзал ахлоқли, шарафига ғубор теккизмаган:
Гармрў равшанравиш эл кўнглидин файз истагил,
Ким ёрутур даҳрни хуршиди анвар кўнглидек.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-182.

**РАВШАНРАВОН** — ёруққа йўлланувчи:
Хисрави Ғозий шаҳи равшанравон,
Адлиға шогирд Ануширвон. *Ҳайратул-аброр,* 183-9.

**РАВШАНРОЙ** — фикри порлоқ; мутафаккир; доно:
Шоҳи Ғозий эрур карам тенгизи,
Поку софий замиру равшанрой.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-698;
Воқиф эрди ҳокими равшанрой,
Очибон сочин ўлди чеҳракушой. *Сабъаи сайёр,* 115-1.

**РАВҲ** — **ором, роҳат:**
Бу насойимдин руҳлари тоза ва бу шамойимдин равҳлари беандоза бўлған азизлар қойил руҳини бирор дуо била ёд ва бирор фотиҳа била шод қилғайлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-66.

**РАГ** — томир, пай, қон томири:
Букулгудек эди жисмим қуруқ сўнгаклар ила,
Магарки боғлади ишқ ул сўнгакни раглар ила.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-556;
Қон қўймай солча рагларига,
Жилди ёпишиб сўнгакларига. *Лайли ва Мажнун,* 78*б*13;
≈ **уз-** — томир узмоқ: алоқа узмоқ:
Ҳар сори мўйи чекибон жон рагин,
Қофири зулфи узуб имон рагин. *Ҳайратул-аброр,* 115-11.

**РАД(Д)** — қайтариш, инкор қилиш, қабул қилмаслик:
Шайх дебтурки, мен ани бегонамасман, машойих мувофақатиға ва шаръ ва илм риоятиға ва рад қилмасмен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-92;
Яна бир ғинойи муаббаддурур,
Ки олинда ифлосқа раддурур. *Садди Искандарий,* 250*б*11;
≈ **у қабул** — мақбул ва номақбул:
Қил дедиким қилмоқ эрур варзишим,
Радду қабули била йўқ ҳеч ишим. *Ҳайратул-аброр,* 84-11;
Не буюрса ул ишимдур ёзу қиш,
Йўқ манга радду қабули бирла иш. *Лисонут-тайр,* 125-10;
≈ **айла-//эт-//қил-** — қайтармоқ, инкор қилмоқ, тарк қилмоқ:
Отам деган эрмишки, мен ҳаргиз уйланмасмен ва анинг илтимосин рад қилган эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-117;
Ўлтурдилар икки зору бехуд,
Кўп фикр этиб эттилар яна рад. *Лайли ва мажнун,* 72*а*21;
Неча ҳамла бу янглиғ айлаган рад,
Ғазабдин Аҳраман тунд ўлди беҳад. *Фарҳод ва Ширин,* 76.

**РАДИФ** — радиф:
Ҳам қофияси анинг сифоти,
Ҳам барча радифи онинг оти.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 753;
Бу қоида ва радиф Султон соҳибқироннинг ихтироидур.
*Мажолисун-нафоис,* 223.

**РАЁСАТ** — раислик, бошлиқлик:
Ва раёсат шарти номаръий қолмади.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226;
Бировким топса шаҳлиғдин раёсат,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Тузук бўлмас иши қилмай сиёсат. *Фарҳод ва Ширин,* 53;
2. амалпарастлик:

**Дунки топиб илм раёсат учун,**
Хилъат этиб ҳулла нажосат учун. *Ҳайратул-аброр,* 128-26;

≈ маснади — ҳукмронлик тахти:

Ҳақ таоло анга раёсат маснадида бу эшикни очти ва каромат тожин анинг бошиға қўйди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-113.

**РАЁҲИН** — 1. райҳонлар:

Раёҳин ичра хошок тушса аларни накҳатиға не зиён юз **қўйғай.** *Назмул-жавоҳир,* 28;

2. гиёҳлар, гуллар:

**Тил ва кўнгул хўброқ** аъзодурлар инсонда; савсан ва ғунча марғуброқ раёҳиндурлар бўстонда.
*Маҳбубул-қулуб* XIII-60.

**РАЖА** — режа, тартиб:

То ража чекмас ерига боғбон,
Боғ ҳамон зебда жангал ҳамон.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 156.

**РАЖАБ** — ҳижрий йилининг еттинчи ойи:

Чаҳоршанба куни ражаб ойининг бошида тўрт юз эллик еттида дунёдин ўтуптур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-90.

**РАЖАЗИ МУСАДДАСИ МАТВИЙИ МАХБУН** — аруз вазнидаги ражаз баҳри туркумининг бир вазни. Ушбу вазннинг рукилар таркиби: Муфтаилун муфтаилун:

Ражази мусаддаси матвийи маҳбун
Ваҳки, яна фурқатинг ичра тушмишам,
Ўлгали бу фурқатаро ёвушмишам. *Мезонул-авзон,* XIV-162.

**РАЖО** — умид, тилак:

Керак шаҳдин элга хавфу ражо,
Тинар бу иккини келтурган бажо.
*Садди Искандарий,* 322а18;

≈ **йи жовидон** — доимий тилак, доимий умид:

Андинки ражойи жовидон топқайсен,
Хавф айлаки, ғайридин амон топқайсен.
*Назмул-жавоҳир,* XV-23.

**РАЖУЛИЯТ** — эранлик, эрлик, мардлик:

Ҳунар уммидидин бўлуб маъюб,
Ражулиятни қилмишам маслуб. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1143;
Ражуъият чу салб бўлди тамом,
Хожа даргоҳи сари урдум гом. *Сабъаи сайёр,* 175-17.

**РАЖЪАТ** — орқага қайтиш; қайтиш:

Бу вақтда Ҳайдар кўкалтошнинг толеъининг кавкаби нуҳусат тийралигидин чиқиб, иқболининг ахтари ражъат вуболидин қутулуб... иқбол кавкабидек сипеҳросо боргоҳға юзланди. *Муншаот,* XIII-124;
Бу таажжублиқ сафардин чун тааққул қилди уд,
Сайр аро қилған киби зоҳир Аторуд ражъатин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-393.

**РАЗ** — ток, узум:

Қаю раз «шаробан таҳуро»дур ул,
Кеча-кундуз ошоми ҳавродур ул. *Садди Искандарий,* 271б3;

≈ фарзанди — май; шароб:

Қилма раз фарзандидин кўп ҳамдаму дамсозким,
Пардадардур асру бу шоҳидвашу маккора қиз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-211;

≈ **қизи** — узум, ток қизи; май, мусаллас:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қетургил раз қизин, соқий, муғанний, нағмае тузгил,
Ки ул кўктин кетургай Зуҳрани афғонга мизробинг.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-199.

**РАЗЗОҚ** — **ризқ берувчи, ризқлантирувчи:**
Тенгри раззоқлиғин билган рўзи учун ғам емагай ва қассомлиғин билган ризқ озу кўпида сўз демагай.
*Маҳбубул-қулуб,* 72;
**Тенгри раззоқ келди рўзи учун,**
Айлама ўзни халқ аро муҳтож. *Хазойинул-маоний,* I*б*-118.

**РАЗИЛ** — **паст, қабиҳ, нокас:**
Разл тақдим этса йўқ аҳли сафоға ҳеч бок,
Сувға не нуқсон, гар онинг устида ер тутса хас.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-227;
≈ **и даний//дуний** — пасткаш, тубан, бевафо дунё:
Разили данийким, ҳазл қилиғи бўлғай, кулдурмак учун тобоннинг қичиғи бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-67;
**Ки мендин шаҳға мундоқ разил дуний,**
Аёқтин—бошқа банд ичра забуний. *Фарҳод ва Ширин,* 153.

**РАЗИЛВАШ** — **пасткаш, тубанваш, жирканчли:**
Икки маст разилваш элдин аларнинг эшикларига келиб, бири **ташқари туруб, бири** ичкари кириб, аларнинг шариф авқотлариға беадабона ҳаракот ва сўз била мушавваш бўлур **эрмиш.** *Насойимул-муҳаббат,* XV-157.

**РАЗМ** — уруш, жанг:
Базмда даъволари Ҳотамлиқ, размда талошлари Рустамлиқ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-15;
Размо аро барқи тиғи оламсўз,
Ҳазм аро шамъи ройи меҳрафрўз.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 923;
≈ **майдони** — жанг майдони:
Разм майдонидаким икки тарафдин аҳли ҳарб,
Бош ила жон таркин айларлар ажаб ҳангомадур.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-706;
≈ **у кин** — уруш ва жанжал:
Чун етиб қилди эл ҳалокига майл,
Разму кин ичра чобук эрди Суҳайл. *Сабъаи сайёр,* 147-28.
≈ **ичинда талаф ўл-** — жангда нобуд бўлмоқ, қурбон бўлмоқ, йўқотмоқ:
Чу разм ўти бўлмиш эди бартараф,
Шоҳ ўлмиш эди разм ичинда талаф.
*Садди Искандарий,* 250*а*15;
≈ **айла-** — жанг қилмоқ;
Агар разм айласам кўргач сипаҳни,
Керак қатъ айламак кўп бегунаҳни. *Фарҳод ва Ширин,* 91;
≈ **туз-** — уруш қилмоқ, жанг қилмоқ, курашмоқ:
Менмудурменки разм чун туздум,
Чин сипоҳини ёлғузун буздум. *Сабъаи сайёр,* 68-16.

**РАЗМГОҲ** — уруш жойи, жанг майдони:
Бу янглиғ сипоҳ бошлабон икки шоҳ,
Ки бир кунчилик қолди йўл размгоҳ.
*Садди Искандарий,* 260*б*3;
Размгоҳ майдони қатъ ўлғач тамом,
Ўз атосиға бўлуб қойим мақом. *Лисонут-тайр,* 163-6.

**РАЗМСОЗ** — жангчи; жанговар:
Туман минг қоннинг ўлсам размсози,
Сенинг қониниға бўлғайму мувози. *Фарҳод ва Ширин,* 209.

**РАЗОЛАТ** — пастлик, тубанлик; айб иш:


www.ziyouz.com kutubxonasi

Билурки, рўзи анга ҳақ берур, ўзидекнинг
Бўлур чу бандаси, боис эрур разолат анга.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-14;

Разолатни ҳаддин қачон ошурур,
Ўзидин дағи тўъмасин ёшурур.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1270.

**РАИЯТ** — фуқаро, халқ:

Дерларким, етти йил раиятдин хирож олмади.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-191;

Раиятқа қилса қаламзан ситам,
Қаламзаннинг илкини қилсун қалам.

*Садди Искандарий*, 251*б*2.

**РАИЯТНАВОЗ** — халқпарвар:

Ириклик чоғи хасмиға чорасоз,
Қатиғлиқ маҳалли раиятнавоз. *Садди Искандарий*, 251*а*21.

**РАИС** — бошлиқ, сардор, сарвар:

Чун бу мухтасарда мазкур бўлған жамоатнинг раиси ул зоти нафис... гавҳари яктодур. *Мажолисун-нафоис*, 83;

Нечукким анбиё раъсу раиси,
Муҳаммаднинг эрур зоти нафиси. *Фарҳод ва Ширин*, 26.

**РАЙҲОН** — райҳон:

Фирот ориғин ул қозди ва Ироққа сув элтти ва боғлар, бўстонлар тарҳ қилди ва ашжор ва гул ва райҳон боғларда экти. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-190;

Эй кўнгул, уммеди торин гулшани даврондин уз,
Ҳам гулу шамшоддин, ҳам лаълу райҳондин уз.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-204;

≈ **и машаққат** — азобда ўсган райҳон:

Меҳнат тиканидин очилиб вард,
Райҳони машаққату гули дард. *Лайли ва Мажнун*, 90*а*10.

**РАЙҲОНИЙ** — райҳон исли, муаттар:

...райҳоний қасрда тараб баргин тузатиб...

*Фарҳод ва Ширин*, 48 сарл.

**РАҚ** — томир, пай:

Айлади ошуфта савдои димоғим рақларин
Тонг елидин андаким бутрошти ул ошуфта соч.

*Хазойинул-маоний*, II*б*-100.

**РАҚИК** — ҳақир, паст, суст, лапашанг, заиф:

Ракик ҳазл иштиғолики бўлғай бировнинг мужиби инфиоли ёмонларға шиордур ва яхшиларға андин ордур.

*Маҳбубул-қулуб*, XIII-67;

≈ **гуфтор** — суст, дағал сўз, гап:

Мутоябаки, боиси инбисот бўлғай, хуштурки, мужиби фараҳ ва нишот бўлғай. Адосида ракик гуфтор йўқ, бировга андин хижолат ва озор йўқ. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-67.

**РАҚЗУЛ ХАЙЛ** — аруз баҳраларидан бири:

Тўртунчи доиранинг иккинчи баҳриким, мутадорик баҳридур ва ани «ракзул—хайл» ва «савтун—ноқус» ҳам дерлар, бу навъдур. *Мезонул-авзон*, XIV-175.

**РАКЪАТ** — бажарилаётган намознинг бир қисми, бир марта ётиб туриш:

Кўп қилма намоз амрида бепарволиқ,
Ракъат била қил оҳ хадангин ёлиқ. *Назмул-жавоҳир*, XV-33;

Ва ул жумладин, шайх Ҳусайн Мансур Халлождурки ...минг ракъат нофила гузорлар эрди.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-69.

**РАКАЪОТ** — ракъатлар:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бу Хамса такмилидаким, салоти хамса адосидек аввал фажр сажадотидин «Сиймоҳум фи вужуҳиҳим мин асарис-сужуд» зумрасиға кирилди ва зуҳр ракаътотидин «Варкаъу мааррокиин» хайлиға қўшулулди.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1221.

**РАМ** — чўчиш, ҳуркиб қочиш:

**Утағаларидин насри тойирға рам,** найзаларидин симоки ромиҳ юзи дарҳам. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-15;

≈ **ўл-** — қочмоқ, ҳуркмоқ:

Енса қўнмоққа табл урар ҳар дам,
Ким ўшул қушқа кўпрак ўлғай рам.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-24;

≈ **эт-//қил-** — чўчиб қочмоқ, чўчимоқ:

**Васлинг қушини ашк ила оҳимдин этти рам,**
**Гўё ярашмади бу су бирла ҳаво анго.**

*Хазойинул-маоний,* IIIб-16;

**Гарчи даду дом қилдилар рам,**
**Мажнуни рамида турди бир дам.** *Лайли ва Мажнун,* 74*а*15.

**РАМА** — гала, сурув, тўда, гуруҳ; жамият, халқ;

**Мулк аҳлиға меҳрибонлиғ айла,**
**Андоқки рамаға шубонлиғ айла.**

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 870.

**РАМАД** — кўз оғриғи:

**Қилиб наргис ўз ғунчасин байзадор,**
**Ки кўзинда эрди рамаддин ғубор.**

*Садди Искандарий (Хамса),* 1498.

Ҳам рамад теккан кўзунгга чашми бедорим фидо,
Ҳам учуқ чиққан лабингға жони афгорим фидо.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-90.

**РАМАЗОН** — ҳижрий қамар йилининг 9-чи ойи, рўза ойи:

Ул кун рамазоннинг сўнгги панжшанбаси эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-139.

**РАМАЛ** — аруз баҳрларидан бири:

Мавлоно Риёзий... илми мусиқий ва адвор ва нужум ва истихрожи рамал ва ғайри золика ҳеч нарсадин бенасиб эмас эрди. *Мажолисун-нафоис,* 69;

Амир Қосим Анвор... маснавийлари ҳазрати Мавлоно Жалолиддин Румий маснавийларининг securely вазнидаким «рамали мусаддас» дерлар. *Мажолисун-нафоис,* 5-6.

**РАМАҚ** — жон чиқар олдидаги нафас, охирги нафас:

Париваши ул хабар ношод қилди, девонасин сўрарға нома савод қилди, қосидким ул номани Мажнунға еткуруб берди, руҳдин танида рамақ йўқ эрди.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-43;

Менинг жисмим то жонда рамақдур,
Ишим қўрғонда ўзни асрамақдур. *Фарҳод ва Ширин,* 183.

**РАМЗ** — 1. имо, ишора, аломат:

Хурдадонлар айламаслар фаҳм оғзинг рамзини,
Не учунким, бордурур ул нуктада беҳад хафо.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-24:

Усрук сўзига ҳикмат мухолифи жавоб хирадманд иши эмас ва телба рамзига ақл муқтазосидин ўзга ҳушманд нукта демас. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-69;

2. киноя:

Шўхнинг табъида чу диққат эди,
Рамз ила нуктаи дақиқ деди.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 958.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**РАМИДА** — чўчиб қолган, қўрқиб қолган; ҳуркиб қочган:
Рамида кўнглум эрур ишқ мубталоси ҳануз,
Бошимда бордурур ул сарвқад ҳавоси ҳануз.
*Хазойинул-маоний,* Ia-22;
Ҳажр ичра тўюб рамида жондин,
Армон била бордилар жаҳондин. *Лайли ва Мажнун,* 94а-16;
≈ **хотир** — хотири паришон:
Оқибат иффати муассир ўлуб,
Шаҳ ишидин рамида хотир ўлуб. *Сабъаи сайёр,* 174-15.
≈ **бўл-** — узоқлашмоқ, қочмоқ:
Ул киши билаким, ҳар не ҳақ субҳонаҳу ва таоло сендин билса, анга изҳор қилсанг сендин рамида ва мутанаффир бўлмағай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-87.

**РАМИМ** — кўҳна, эски, қадимги; чириган:
Эрур лек бу ерда дурри ятим,
Яна бирда бир неча азми рамим.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1352;
Рўзи этти элга руҳосо шамим,
Ким шажарға топти жон азми рамим. *Лисонут-тайр,* 4-1.

**РАМЛ** — қум; қум билан фол очиш; фолбинлик:
Баски холи кўздадур бўлмиш жаҳон бир сафҳаким,
Рамл машқи янглиқ анда нуқта-ўқ марқум эрур.
*Хазойинул-маоний,* Ia-185;
Қиши нақл қилмоққа чекмай насақ,
Бўлуб ул варақ рамл чеккан варақ. *Садди Искандарий,* 242а2.

**РАММОЛ** — фолбин, қум билан фол очувчи:
Мунажжимки, савобит ва сайёр назоратидин ҳукм сурар, раммолдекдурки, нуқталари ҳисоби била лоф урар.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-26.

**РАМОН** — ҳуркиб қочган:
Ваҳшатим дашт узра зоҳирдур жунундин ончаким,
Ваҳшким Мажнунға ром эрди, эрур мендин рамон.
*Хазойинул-маоний,* IIб-446.

**РАМУЗ** — имо-ишоралар:
Улки қилғай ўзи кашшоф рамузин макшуф,
Қашф йўқ айламайин ўзлуки ҳарфин маҳзуф.
*Хазойинул-маоний,* IVб-308.

**РАНГ I** — 1. бўёқ, тус:
Исо алайҳис-салом кўйга илик урғач, ҳар бирнеким чиқарди, ияси буюрған ранг била чиқти.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233;
Ранги аввалғининг қаро эрди,
Юзи ҳам бўйла ранг аро эрди. *Сабъаи сайёр,* 28-7;
2. хил, тур; турлилик:
Ким неча ранг раёҳин уза эскан бирла,
Ел ҳарири, қолоғай бўлмоғи мумкин эрмас.
*Хазойинул-маоний,* IVб-741;
...ажаб рангларда бу матлаъ воқеъ бўлубтур...
*Мажолисун-нафоис,* 224;
3. наф, фойда:
Ранг йўқтур чун қизил гулдин санга, эй андалиб,
Эл қулоғин асру кўп ёлқитма фарёдинг била.
*Хазойинул-маоний,* Ia-372;
4. кўриниш; юз, башара; ҳолат:
Елга ҳамроҳ оташин гул майл этар базминггаким,
Бўлғай ушбу важҳ бирла рангу бўюнг садқаси.
*Хазойинул-маоний,* IVб-618;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Мавлоно Шарорий... гўё рангида ҳумрат бор учун бу тахаллусни ихтиёр қилибтур. *Мажолисун-нафоис,* 133;

5. ўхшаш, монанд:

**Қоши узра қавси қузаҳ вусмаси,**
**Вафо рангидин келди, албатта тоқ.**

*Хазойинул-маоний,* IIб-313;

6. юриш-туриш, интизом, тартиб, сулук:

**Чун замон аҳли замона ранги тутмоқдур зарур,**
**Даҳр нофаржом учун эл ҳоли нофаржомдур.**

*Хазойинул-маоний,* IIIа-103;

7. бойлик; мансаб, ҳукм, амал, даража, мартаба, обрў:

**Ҳам Ҳусайний сўзидин ранги ғариб,**
**Ҳам ғариби дамидин байти ажаб.**

*Хазойинул-маоний,* IVб-689;

≈ **и кофурий** — оппоқ рангли:

**Чиний эрди валек фағфурий,**
**Чин буким ранги эрди кофурий.** *Сабъаи сайёр,* 171-13;

≈ **и малбусот** — ҳар хил тусли либос, нақшин:

**Бўлғай ул қаср ранги малбусот,**
**Балки кўрмакта барча маҳсусот.** *Сабъаи сайёр,* 191-11;

≈ **-ранг** — ҳар хил тусли, ранг-баранг:

**Лафз либосин тикибон ранг — ранг,**
**Киймак учун ул санами шўхшанг.** *Ҳайратул-аброр,* 37-18;
**Қилмайин банд ташламоқта даранг,**
**Кийди шоҳ тўнларини ранго-ранг.** *Сабъаи сайёр,* 107-15;

≈ **и гулнор ўл-** — анор гулига ўхшаш рангда бўлмоқ:

**Қизил хайлининг ранги гулнор ўлуб,**
**Анга шуълаи нор минқор ўлуб.**

***Садди Искандарий,*** 283а19;

≈ **тут-** — қизармоқ, бўялмоқ:

Гиёҳи ништар, аммо занг тутқан,
Гули эл қони бирла ранг тутқан. *Фарҳод ва Ширин,* 89;
Баҳромингга эрмас эрди ҳамсанг,
Қони била тутмамиш эди ранг. *Лайли ва Мажнун,* 91б8;

≈ **ини ёқут эт-** — қизартирмоқ, яшнатмоқ:

**Тут манга ул боданиким, қут этай,**
**Қаҳрабои рангини ёқут этай.** *Ҳайратул-аброр,* 137-3.

**РАНГ II** — тоғ эчкиси:

Балиғ сайд айлабон ҳар ён наҳанги,
Нечукким ранг сайд этгай паланги. *Фарҳод ва Ширин,* 98.

**РАНГИН** — 1. гўзал; ранг-баранг:

**Ҳатто турк шуаросиким, форсий тил била рангин ашъор ва ширингуфтор зоҳир қилурлар.**

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108;

**Шаҳд эрур ул валек бас ширин,**
**Лаъл эрур ул валек бас рангин.** *Сабъаи сайёр,* 19-3.

2. безакли, нақшланган:

То шафақнинг рангин сафҳаси қуёш муҳрасидин жило топқай — ул сафҳа сунъ котиблари килкидин шоҳ мадҳи шоҳ байтлари била зевар ва зийнат топсун. *Муншаот,* XIII-141.

3. товланиб турадиган, рангдор:

Бу сориғ рухсора бирла қон ёшимдин ёд қил,
Ичсанг олтун жом ичинда бодаи рангин солиб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-74;

4. ширин, дилкаш, ёқимли:

**Қом талху бода заҳру ашк рангин бўлғанин,**



www.ziyouz.com kutubxonasi

Лаъли Ширин, лафзи рангин, шўхи хулкомимга айт.
*Хазойинул-маоний*, Iа-117;

Бу рангин нуктага ҳангома оро,
Бу янглиғ қилди килкин нома оро. *Фарҳод ва Ширин*, 118;

≈ **бўл-** — бўялмоқ, қизармоқ:
То дашт баҳор фасли рангин бўлғай,
Гулзор нигорхонаи Чин бўлғай. *Муншаот*, XIII-105.

**РАНГИНЛИҚ//РАНГИНЛИҒ** — гўзаллик; рангдорлик:
Мавлоно Фасиҳиддин — мунча пуркорлиғ ва рангинлиқ била ақл ва базли ҳам бор. *Мажолисун-нафоис*, 169;
Қуллуқ дуодин сўнгра арзадошт улким, иноят номаким, сафҳаси рангинлиғидин жон гулшанида оташин гуллар очилғандин... *Муншаот*, XIII-148.

**РАНГЛИҒ** — маъноли, жозибали, чиройли:
Тамаъ бу ранглиғ сўз тутмас эрдим,
Жавобин бу сифат кўз тутмас эрдим. *Фарҳод ва Ширин*, 56.

**РАНГОМЕЗ** — рангларни аралаштирувчи, наққош:
Ва замонаи рангомез гуногунлиғидин муддати мадид ва аҳди баид ҳар навъ шақ ва суратда иқдом урдум.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-7.

**РАНГОМЕЗЛИҚ** — бўёқларни аралаштиришлик; кўз бўямачилик; ҳийлагарлик:
Эгнидаги мураққаъ — рангомезлиқ била муламмаъ.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-34.

**РАНГРЕЗЛИК** — бўёқчилик:
Кўруб ул рангрезлик ишларини,
Тароғ кулмакка очиб тишларини. *Фарҳод ва Ширин*, 55.

**РАНЖ** — 1. машаққат, қийинчилик; меҳнат, заҳмат:
Ул дебтурким, борча юкни торттим, бу ранждин оғирроқ юк кўрмадим. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-238;
Ҳар бир ул назмида кўруб кўп ранж,
Қилғай ўз «Панж ганж»идин бир ганж. *Сабъаи сайёр*, 32-18;

2. азоб, алам, озор; дард, оғриқ:
Сен невчун ўзунгни бу риёзат ва ранжға солдинг?
*Насойимул-муҳаббат*, XV-146;
Бўлур таъвиз бирла афсун,
Боис бари ранж ўлурға афзун. *Лайли ва Мажнун*, 89б15;

≈ **у ано** — дарду алам:
Ишқ меҳнатлари таркини буюрманг мангаким,
Мужиби сиҳҳату қувватдурур — ул ранжу ано.
*Хазойинул-маоний*, Iа-59;

≈ **у залал** — машаққат ва хорлик:
Қонун била кимгаким амал бўлмағуси.
Ул қилмоғи жуз ранжу залал бўлмағуси.
*Назмул-жавоҳир*, XV-41;

≈ **и равон** — жон азоби:
Олиб заҳмати жисму ранжи равон,
Хирад айтибон ани ганжи равон.
*Садди Искандарий*, 271б16;

≈ **фарсуд** — ранждан ҳорган; дарду аламдан ҳолсизланган:
Келким, йўлунгда туфроқ, бошингға садқа бўлсун
Ҳам жисми дардпарвар, ҳам жони ранж фарсуд.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-130;

≈ **га сол-** — озор бермоқ, хафа қилмоқ:
Кўп нафсга бермагил жамолоролиқ
Ким, ранжга солур ани кўп раънолиқ.
*Назмул-жавоҳир*, XV-28.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**РАНЖА** — ранжиган, қийналган, азобланган:

Ҳар қачон санга масъала мушкил бўлса, шаҳрға кел, дағи мендин сўр ва мени келурга ранжаға солма.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-124;

Фалак давридин ранжамен, соқиё,
Кел эмди қадаҳ даври бунёд қил.
*Хазойинул-маоний*, IIб-373;

≈ айла- — ҳаракатга солмоқ, ишга солмоқ:

Қўпу бир лаҳза ранжа айла қадам,
Ки тилар суҳбатингни шаҳ бир дам. *Сабъаи сайёр*, 199-11.

**РАНЖИДА** — ранжиган, машаққат тортган, азоб чеккан:

Ўтти ҳижрон кечаси ранжида умрум, ё раб,
Бир кун ўлғаймуки, ушбу кеча бўлғай кундуз.
*Хазойинул-маоний*, Iб-235.

**РАНЖОН** — ранжиган:

Азосидин бўлуб ҳар хайл ранжон,
Яна ҳақ мавҳибат айлаб янги жон. *Фарҳод ва Ширин*, 146.

**РАНЖПАЙМОЙ** — машаққатланган, ранжиган:

Таваҳҳум айламай ул ранжпаймой,
Таанний бирла олиб ўқ била ёй. *Фарҳод ва Ширин*, 80.

**РАНЖПАРВАРД** — машаққат билан ўсган, касалманд:

Даҳр уйида улки ранжпарвард ўлғай,
Кўп яхшики бедардға ҳамдард ўлғай.
*Назмул-жавоҳир*, XV-48.

**РАНЖУР** — касалманд, дардманд, эзилган:

Вале асру мажруҳу ранжур эдим,
Дедим узр невчунки маъзур эдим.
*Садди Искандарий*, 281б3;

Қилса бехудлуғум сени ранжур,
Не дейин чунки борсен маъзур. *Сабъаи сайёр*, 167-12;

Ул бу ишдин ранжур эрди ва кўнглининг шуғли ортар эрди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-102;

≈ бўл- — азобланмоқ, қийналмоқ:

Манга бу май била бир жом келтур, эй соқий,
Ки кўнглум ул ғам аро бўлмиш асру кўп ранжур.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-201.

**РАНЖУРЛУҒ** — касаллик, беморлик:

Шайх ҳамул воқеадағидек маҳкам силлий уруб, ҳамул сўзни айтти: Ул «хастлиғ» ранжурлуғи тамом хотиримдин рафъ бўлди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-144.

**РАНЖФАРСОЙ** — қайғулантирувчи:

Сен ар дардимдин бўлсанг ранжфарсой,
Манга ул ранжу ғамдин вою юз вой.
*Фарҳод ва Ширин*, 192.

**РАОЁ** — раиятлар; халқлар:

Келибон ўтру атрофу раоё,
Чекиб мақдурича ҳар ким ҳадоё. *Фарҳод ва Ширин*, 66.

**РАС** — қўшма сўз таркибида *етувчи, кўрувчи* каби маъноларни англатади:

Дард аро ўлсанг даво аҳли замондин истама,
Ким топилмас даҳр аро бечораларға чорарас.
*Хазойинул-маоний*, IIб-236.

**РАСАД** — 1. кузатиш жадвали тузиш; астрономик жадвал:

Яна чун «Сабъаи сайёр», расадин замирим боғлабтур. Ашраф «Ҳафт пайкар»нинг етти ҳурвашин пешкашимға яроғлабтур. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-120;

Билиб биз ҳисобини боғлаб расад,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ҳақиқатларин фаҳм қилмас хирад.

*Садди Искандарий*, 309а15;

2. ҳисса, улуш:

**Ва осоридин расаддурким**, Бобилда ясабтурким, ҳоло **Тали ақарқун дерлар.** *Тарихи мулуки ажам*, XIV-194;

≈ **қил-** — кузатмоқ:

Чу бахт ахтари саъд ўлмади не суд эйким,
Сипеҳр зижини ҳал қилғали расад қилдинг.

*Ҳазойинул-маоний*, Iб-375;

≈ **боғла-** — астрономик жадвал тузмоқ, сайёраларни ҳисобга олмоқ:

Улуғбек Мирзо... андоқким зиж битиди ва расад боғлади ва ҳоло зижи орода шоеъдур. *Мажолисун-нафоис*, 199;

Расадким боғламиш зеби жаҳондур,
Жаҳон ичра яна бир осмондур. *Фарҳод ва Ширин*, 213.

**РАСАДБАНД** — мунажжим, астроном:

Суҳайло ҳикматойини рисадбанд,
Ки ул бўлғуси мендин сўнгги фарзанд.

*Фарҳод ва Ширин*, 67.

**РАСАН** — 1. арқон, ип:

Яна юздек солиб танобу расан,
Масоҳатни қилмоққа баҳр ичра фан.

*Садди Искандарий*, 309б16;

2. ўрам, соч ўрами:

Сунбулунгнунг расани бўлмаса, йўқ
Зақанинг чоҳидин имкони нажот.

*Хазойинул-маоний*, IVб-93;

≈ **ол-** — тасма, ип олмоқ:

Анинг аъзосидин расан олди,
Банд ила чоҳ қаърига солди. *Сабъаи сайёр*, 149-7.

**РАСВО** — шарманда, уятга қолган, обрўсизланган, ҳақоратланган:

Муболағаси неча кўпрак — саҳви пайдороқ ва мукобараси неча ортуқроқ — ўзи элга расвороқ,

*Маҳбубул-қулуб*, XIII-72;

≈ **бўл-** — шарманда бўлмоқ, обрўсизланмоқ:

То жаҳонда бўйла расво бўлмайин,
Бир ўлай, юз қатла ҳар дам ўлмайин. *Лисонут-тайр*, 74-16;

≈ **айла-//қил-** — шарманда қилмоқ, таҳқирламоқ:

Офият жонимға етти эй хуш ул муғким мени
Бир қадаҳ бирла харобот ичра расво айласа.

*Хазойинул-маоний*, Iб-43;

Ошиқона киноят била ҳусн аҳлига элни шайдо қилур маънида насиҳат қилибтур ва оламға расво қилур маънида мавъизат этибтур. *Мажолисун-нафоис*, 221.

**РАСВОЛИҚ//РАСВОЛИҒ** — шармсорлик, шармандалик, беобрўлик:

Ёр маълум айламиш ошиқлиғу шайдолиғим.
Ваҳки, зоҳир бўлди расволиқ уза расволиғим.

*Хавойинул-маоний*, IIб-436;

...ва анинг сорт эканини фаҳм қилур ва ул мутакаллим ўз тили била ўз расволиғиға ўзи икрор қилгандекдур.

*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-108;

Сийм учун юз ҳирсу шайдолиғ била,
Ўлмагай охир бу расволиғ била. *Лисонут-тайр*, 112-16.

**РАСМ** — 1. қоида, удум, қонун:

Бири расми бўлди садоратмаоб
Бири исми бўлди вазоратиёб. *Вақфия*, XIII-160;

Хўблуғ расмин иликдин берма, эй бераҳмким,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Хўблар ошиқларидин қилдилар аксарға раҳм.
*Хазойинул-маоний,* IVб-437;

2. йўл-йўриқ:

...ва ул миқдор мулозаматдаким, бу шикастаға тенгри тоқат берди, жонсипорлиқ расмин унутмадим ва эҳмол ва тасоҳул раво тутмадим. *Вақфия,* XIII-164.

**РАСМЛИК** — йўсин, қоида, равиш:

Чун замоннинг азимушшон содот ви фузалоси ...ва темурий нажод шаҳзодалар ва «барлосий» ниҳод озодалар... ва «тархоний» расмлик айшгузинлар ва «қиёт» насаблиғ мутааййинлар ...мавжуд эрди. *Вақфия,* XIII-159-160.

**РАСО** — етиш; ≈ ўл- — етмоқ:

Чу қолди сайрида руҳул-амин не тонг ул ҳам,
Гар ўлмади сафарингнинг ниҳоятиға расо.
*Хазойинул-маоний,* IIб-12.

**РАСОИЛ** — рисолалар, китобчалар; мактублар:

Ва баъзи расоилларида келтурубтурларки, етти юз олтмиш тўққузда Ҳирот шаҳрида хонақоҳи жадидийда Мавлоно Заҳириддин Хилватий ҳазратларининг живорида сокин эрдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-167;

Ҳар ердаки ул дебон масоил,
Андин фуқаҳо ёзиб расоил. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 672.

Батахсис «Кимиёи саодат»дин ва шайх Азизи Насафий... расоилин ҳам таъриф қилурлар эрди ва андин сўзлар нақл қилурлар эрди. *Ҳолоти Сайййд Ҳасан Ардашер,* XIV-78.

**РАСТА** — саф, қатор; ≈бўл- — қутулмоқ, халос бўлмоқ:

Шайхул-ислом дебтурки, ер-кўк аҳлида ҳар кимдин раста бўлғайсен, суд қилғайсен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-103.

**РАСТГОР** — қутулишлик, халослик; қутулмоқ, халос бўлмоқ:

Анга «рости расти» келгай бакор,
Қачон рост бўлмай бўлур растгор.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1484.

**РАСТГОРЛИҚ** — халос бўлиш, қутулиш; нажотлик:

Ваагар маънода тенгри ризоси охиратда умиди растгорлиқдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-40.

**РАСУЛ** — элчи, пайғамбар:

Не учунким расул қавли билан:
Яхши сўз бордур ўйлаким садақа. *Арбаин,* XV-61;

≈ и амин — омонат сақловчи элчи, пайғамбар сифати:

Бу янглиғ карамдин расули амин,
Сени айтмиш акрамул-акрамин. *Садди Искандарий,* 237а3;

≈ и араб — араблардан чиққан элчи:

Анга тегруким, шоҳи Маккий лақаб,
Не Маккий лақабким, расули араб.
*Садди Искандарий,* 246а13;

≈ и хирадпеша — ақл-идрокли, доно элчи:

Йибарди расули хирадпешае,
Рисолат аро чобукандешае. *Садди Искандарий,* 286а2.

**РАСУЛОНА** — пайғамбарона, элчиликка яраша:

Йироқроқ сухандони фархундарой,
Расулона ойин кетурди бажой. *Садди Искандарий,* 288а14;

Борди ул кишварғаким борғай расул,
Айлади анда расулона нузул. *Лисонут-тайр,* 66-1.

**РАСУЛУЛЛОҲ** — оллоҳнинг элчиси:

Ким расулуллоҳға бўлгач бу мақом,
Ким буроқин айлади гардунхиром. *Лисонут-тайр,* 165-5;

Навоий ўйла тирилким, уятдин ўлмагасен,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Агар расул алайҳис — салом бўлса шафиъ.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-161.

**РАТБ** — ҳўл, нам; юмшоқ, мулойим; эгилувчан; ёш ниҳол; ≈**ул-лисон** — тилнинг эгилувчанлиги; тилнинг ҳеч бир сирни яширмай гапириши:

≈ **ул-лисон қил-** — сирни ошкор қилмоқ:

Жунун кунида усрук судратиб ратбул-лисон қилса,
Фано авбоилиға дайр ичра бу рози ниҳолимни.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-394.

**РАТЛ** — **қадаҳ, май идиши:**

Чу бир ратл нўш айлабон маст ўлуб,
Ки соқий аёғида-ўқ паст ўлуб. *Садди Искандарий,* 270*а*17;

≈ **и гарон** — **қимматбаҳо бир қадоқ (нарса); Вазни тахминан бир қадаҳ келадиган коса май:**

Воизо, айлаб енгиллик, нечаким кавсар майин
Мақтасанг, ҳошоки мен ратли гарондин кечкамен.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-263;

**РАФИЪ** — юксак, баланд, буюк:

Чун гули мурод анга рафиъ ўлди басе,
Ул нахлға соя васиъ ўлди басе. *Назмул-жавоҳир,* XV-37;

Баҳредур васеъ, ҳар игрими юз ақлу ҳуш кемасин чўмурган ва тоғедур рафиъ, ҳар тиғи минг зуҳд ва тақво бошини учурған. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-41;

≈ **айла-** — даражасини кўтармоқ:

Феъли ёмон топса рафиъ айлабон,
Ҳукмиға оламни мутиъ айлабон. *Ҳайратул-аброр,* 125-4.

**РАФИҚ** — 1. ҳамроҳ, йўлдош:

Имом Аҳмаднинг рафиқи эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-91;

Лутфунг рафиқим ўлмаса не ҳадки етгамен,
Бошидин аёғ гуноҳу залолат билан санга.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-24;

**Бўлуб жузвдони аниси анинг,**
Китоби рафиқу жолиси анинг. *Садди Искандарий,* 274*б*20;

**2. дўст, биродар, ўртоқ:**

То тирикмен ишқи ҳарфидур ичида, эй рафиқ
**Ўлсам они — ўқ мазорим тошида** марқум қил.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-399;

**3. маҳбуба, севгили:**

**Ул рафиқеким, анга дедим, ки жон** айлай туфайл,
**Мунча ондин жонима ваҳшат** келурни билмадим.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-223;

4. ҳамдард, сирдош; суҳбатдош:

Бу куҳан дайр ичраким топса рафиқу соғаре,
Одам эрмас, ташқари қўйса қадам вайронадин.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-495;

≈ **и жовидоний** — умрбод ўртоқ, доимий ёр:

Ким кирди уй ичра ёри жони,
Йўқ-йўқ ки рафиқи жовидони. *Лайли ва Мажнун,* 94*а*10;

≈ **и зебочеҳр** — гўзал сиймоли ҳамроҳ:

Шоҳ деди: Эй рафиқи зебочеҳр,
Кўнглумиз боғида кўп экан меҳр. *Сабъаи сайёр,* 133-22;

≈ **и мавaддат** — меҳр-муҳаббатли ўртоқ:

Магар Шом мулкида эрди бу ҳол,
Ки икки рафиқи мавaддат ҳисол.

*Садди Искандарий,* 298*б*12;

≈ **и маҳрам** — сирдош дўст; севгили:

Ҳижрон аро бири рафиқи маҳрам ўтидин



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ким куйса томуғин ўртагай ғам ўтидин.

*Назмул-жавоҳир,* XV-46;

≈ **и розжў** — сирдош:

Кайфият сўрдики не ҳол эрди бу,
Шайх айтти: К-эй рафиқи розжў. *Лисонут-тайр,* 141-5;

≈ **у ҳамдам** — ҳамроҳ, дўст, ҳамроҳ, бирга вақт ўтказувчи:

Ва подшоҳ хилватида анису маҳрам ва анжуманда рафиқу ҳамдам эрдилар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-81;

≈ **бўл-** — ҳамроҳ, дўст, ўртоқ бўлмоқ:

Юсуф бинни Ҳусайн била суҳбат тутубтур ва Музаффар Кирмон Шоҳий била рафиқ бўлубтур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-96.

**РАФИҚЛИК** — ҳамроҳлик, йўлдошлик:

Зуннун Мисрий шогирдидур ва Абу Туроб Нахшабий ва Яҳъё Маоз била суҳбат тутубтур ва Абу Саид Ҳарроз била сафарда рафиқлиқ қилибтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-81.

**РАФОҲИЯТ** — фаровонлик, осудалик, осойишталик:

Агар ул салотин дастури била шафқат ва илтифот анинг ҳолига шомил тутулса, умид улким, ул шафқат натижасидин анга дағи бурунғидек жамъият ва рафоҳият насиб бўлғай, вассалом. *Муншаот,* XIII-121;

Қуёш била абри баҳордек қора туфроғдин гуллар очар ва мулк аҳли бошиға олтун била дурлар сочарлар.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-10.

**РАФРАФ** — зинапоя:

Рафраф уза пўя қилиб чун кушод,
Ҳамроҳу раҳравға этиб хайрбод. *Ҳайратул-аброр,* 25-17;
Қувониб пойбўси бирла рафраф,
Малойик ер ўпуб олида саф-саф. *Фарҳод ва Ширин,* 11.

**РАФТОР** — 1. одат, расм:

Алар бирла топиб су ҳанжорини,
Қаён бошласанг халқ рафторини.

*Садди Искандарий,* 311б-16;

Лек солиб бу тараф рафторни,
Айласам наззора бу деворни. *Лисонут-тайр,* 209-3;

2. *юрувчи, юриш* маъноларини ифодалайди:

Қаддинг қилибон ҳавойи рафтор,
Айлармиз жаҳон элин гирифтор. *Лайли ва Мажнун,* 81б-3;

≈ **эт-** — юрмоқ, йўналмоқ:

Гарчи ул равзаи ризвон сори рафтор этти,
Ҳажрдин умрни аҳбобқа душвор этти.

*Хазойинул-маоний,* IIа-404.

**РАФТОРЛИҒ** — юришлик, ҳаракатлик:

Гар қуёш зангин фалак рафторлиғ рахшингга ос,
Ким тўзар ул занг навҳанг нағмасин афғон аро.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-24.

**РАФЪ** — юксалиш; баланд:

Тоғ-тоғ ниёз рафъидин сўнгра қоф-қоф ихлос юзидин маъруз улким... *Муншаот,* XIII-87;

≈ **и мақом** — баланд жой, юксак макон:

Ясабон тахт уза рафъи мақом,
Манга бердилар устида ором. *Сабъаи сайёр,* 183-4;

≈ **и равоқ** — баланд кўтарилган пештоқ:

Чун ки одина бу рафъи равоқ,
Қилди тоқин саҳар кажидин оқ. *Сабъаи сайёр,* 171-5;

≈ **бўл-//ўл-** — кўтарилмоқ, юксалмоқ, ғойиб бўлмоқ:

Ва ул ҳолда Иброҳим алайҳис-салом кўзидин ҳижоблар



www.ziyouz.com kutubxonasi

рафъ бўлуб, Сораннинг поклигига мутталиъ эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-196;
То ичсам они ул юзу лаб жилва айласа,
Жон кўзгусида рафъ бўлуб мосиво анга.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-16;
Жонига эшитти завқу ҳолат,
Рафъ ўлди бари гаму малолат. *Лайли ва Мажнун*, 60а11;
≈ айла-//эт- — кўтармоқ, йўқ қилмоқ:
Халқ аро яхшироқ дединг кимдур?
Эшитиб, айла шубҳа рафъ андин. *Арбаин*, XV-59;
Ки рафъ этти борин ҳидоят ели,
Ҳидоят ели йўқ иноят ели. *Садди Искандарий*, 239а14.
**РАФЪАТ** — юксаклик, баландлик:
Ҳам рафъат арши барида макон,
Ҳам буроқингга хулди барида чаро.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-13. қ. РИФЪАТ.
**РАХ** — чизиқ, чок; ≈ **рах** — чизиқ-чизиқ, тарам-тарам; ажин:
Хатики хат-хат осилмиштур эмди ул рухдин,
Не рух дейин юзникин бўлубтур ул рах-рах.
*Хазойинул-маоний*, IIб-117.
**РАХНА** — 1. дарз, ёриқ; тешик, дарча:
Тишларимдин ики дандонаки чарх айлади кам,
Рахналар бўлди ажал киргали, жон чиққали ҳам.
*Хазойинул-маоний*, IIа-232;
Салтанат умурида иш ҳайратга мунжар бўлуб, борча тааммул рахналарин боғлиғ кўруб, таваккул шоҳроҳига кирарни тақсир қилиб, боқиб қолмагайсиз. *Муншаот*, XIII-98;
2. зарар, жароҳат:
Тутуб Хисравни маҳбус айладилар,
Юзига рахна мадрус айладилар. *Фарҳод ва Ширин*, 202;
≈ туш- — зарарланмоқ:
Ҳалол йўл топар тўғри ойинга ҳам,
Тушар рахна ислом ила динга ҳам.
*Садди Искандарий*, 321а5;
≈ сол- — бўшаштирмоқ, сусайтирмоқ:
Динда уламо мужиб эрур тазйинга,
Ўлмоқлик аларға рахна солди динга.
*Назмул-жавоҳир*, XV-20.
**РАХТ** — 1. нарсалар, асбобу анжом, кийим-кечаклар, сафар анжоми:
Исо айлаҳис-саломдин муъжиза тилагач, борчанинг бўяр рахтларин олиб, Нил кўйига солди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-233;
2. безакли тўшак, гилам:
Ул уйгаки урмиш эрдилар тахт,
Тахт устида солмиш эрдилар рахт. *Лайли ва Мажнун*, 86а7;
≈ боғла- — юк боғламоқ, сафар анжомини йиғиштирмоқ; йўлга ҳозирланмоқ, кетишга ният қилмоқ:
Кўнглум бузулуб сабру хирад боғладилар рахт,
Чун мулкини буздунг, элини доги кўчурдунг.
*Хазойинул-маоний*, IIб-350;
Тараб ғавғосин ул кишварда чоғлаб,
Машаққат карвони рахт боғлаб. *Фарҳод ва Ширин*, 33.
**РАХШ** — югурик от, тулпор:
Рахшингки хиром ичра ўтар кабки дарийдин.
Истармен анинг наълини товус наридин. *Муншаот*, XIII-114;
2. нур, ёруғлик; чақмоқ:
Чунки етдинг кўруб ул чеҳрани беҳол бўлуб,


www.ziyouz.com kutubxonasi

Ўзга келгач яна ул рахш сўнгинча югурай.

*Хазойинул-маоний*, IIб-599;

≈ и тезтак — чопар от:

Тушти рокиб, борди рахши тезтак,
Ўзни еткурди бу ҳолатда малак. *Лисонут-тайр*, 123-4;

≈ хироми — отнинг йўрғалаб юриши:

Сарв ёнида чиқарур хошасин,
Рахш хиромида сурар лошасин. *Ҳайратул-аброр*, 100-10;

≈ сур- — от солмоқ, қўймоқ; ҳужум қилмоқ, ғорат қилмоқ:

Шаҳаншоҳ чун сурди оламға рахш,
Қуёшдек эдию, даҳр уза нурбахш.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-213;

Чиқти боғлаб яна ул кофири хунрез қилич,
Маст ҳар сори сурар рахш, чекиб тез қилич.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-103.

**РАХШАНДА** — жилваланувчи, ялтироқ, порлоқ:

Иноят қилиб йиборған сочиқким, қизилидин фироқим тийра кунига юз меҳри рахшанда толеъ бўлди. *Муншаот*, XIII-145;

≈ кўзгу — маъшуқанинг порлоқ жамоли:

Соқиё, тут майки ўзлук нақшидин бўлғум халос,
Ҳар қачон илгимга ул рахшанда кўзгу келгуси.

*Хазойинул-маоний*, IIб-635;

≈ меҳр — порлоқ қуёш, ёруғ офтоб:

Магар барқгом ашҳабидур сипеҳр,
Анга ойна кўзгуси рахшанда меҳр. *Вақфия*, 716.

**РАХШАНДАЛИК** — яшноқлик, порлоқлик:

Анинг лаълида гар дурахшандалиқ
Мунунг даги дуррида рахшандалиқ.

*Садди Искандарий*, 241б17.

**РАХШОН** — ялтироқ, порлоқ; жилваланувчи:

Ложувардки қошинг узра зарварақ тобонмудур?
Ё магар кўк тоқи узра анжуми рахшонмудур?

*Хазойинул-маоний*, IIа-95;

≈ қуёш — порлоқ қуёш:

Пардаи исмат аро рахшон қуёш,
Умри замонидин ўтуб олти ёш. *Ҳайратул-аброр*, 170-8;

≈ бўл- — порламоқ, ялтирамоқ, нур сочмоқ:

То олам уза фалакка даврон бўлғай,
Афлок уза то нужум рахшон бўлғай. *Муншаот*, XIII-104;

≈ яса- — ёритмоқ, кўркам қилмоқ:

...ва неча шшар қуртнинг тийра пайкарин жаҳд била хуршиди рахшон ясармен. *Муншаот*, XIII-154.

**РАШАҲОТ** — томчилар, қатралар; учқунлар:

...ул чашма рашаҳотидек ашки рудин.

*Фарҳод ва Ширин*, 122 *сарл.*

**РАШИД** — мард, камолга етган, тўғри йўл топган:

Яна Фарҳод бўлмиш навжувон ҳам,
Хирадманду рашиду паҳлавон ҳам. *Фарҳод ва Ширин*, 53.

**РАШК** — ҳасад; қизғаниш:

Яна «Фавоидул-кибар» девонидурким, ҳаёт авохирида тахайюлум хомаси ани рашки нигорхонаи Чин ва ғайрати хулди барин қилибдур. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-120;
...ва риоятнинг қоидасин эл кўргудек туздум, балки кўрганлар рашк юзидин ҳасад егудек кўргуздум.

*Муншаот*, XIII-154;

≈ тариқи — ҳасад йўллари:

Бўлди чу зоҳир сенга маъзур тут,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ғайрат ила рашк тариқин унут. *Ҳайратул-аброр,* 170-16;
≈ **и қамар** — ой қизғаниш; гўзал ойнинг рашки:
Гар чиройи рашки қамар бўлмаса,
Лаъли лаби тунги шакар бўлмаса. *Ҳайратул-аброр,* 34-7.

**РАШҲА** — томчи, сизиб чиққан суюқлик:
...айнан тусаммо салсабило анинг дарёйи ҳаёт табъидек табъидин рашҳае бўла олғай... *Назмул-жавоҳир,* 21.

**РАЪД** — 1. момақалдироқ:
Гар Навоийға ёғин ашк эдию раъд фиғон,
**Ҳажр чун кож урубон кўзларига ўт чақилиб.**
*Хазойинул-маоний,* Iа-86;
**Чу кўрди Ахраман ул кавкаби саъд,**
**Уруб бир қаҳқаҳа ул навъким раъд.** *Фарҳод ва Ширин,* 75;
2. ўт отувчи қурол, тўп:
**Чоқиб барқ ўти оҳалар ишнари,**
**Чекиб раъд уни боралар кишнари.**
*Садди Искандарий (Хамса),* 1335;
≈ **асбоби** — ўт отувчи қурол, тўп:
**Сипаҳнинг қироғиға чун еттилар,**
**Равон раъд асбоби соз эттилар.**
*Садди Искандарий (Хамса),* 1391;
≈ **ёйи** — тўп стволи:
**Фатиласиға ўтни чуст айлабон,**
**Қўюб раъд ёйиға руст айлабон.**
*Садди Искандарий (Хамса),* 1390;
≈ **тоши** — тўп снаряди:
**Ким ул гўйни хасм боши киби,**
Ғалат айладим, раъд тоши киби.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1390.

**РАЪЙ** — ўй, фикр, андиша, тадбир:
Тобеъи раъй ила ҳукми хонлар,
Амри маъмури бўлуб султонлар. *Хазойинул-маоний,* VIа-407;
Кир фано водийси ичра ишқ раъйи бирлаким,
Масту мабҳут ўлди анда зийраку доно, хирад.
*Хазойинул-маоний,* IVб-130;
**Бу раъйи бирла Хоқон хушдил ўлди,**
**Ки яъни борча коми ҳосил ўлди.** *Фарҳод ва Ширин,* 54.

**РАЪНО** — латиф, зебо, дилкаш; безак, чиройлилик:
Назмининг раъноларида юз ноз ва насрининг зеболарида **минг роз.** *Муншаот,* XIII-142;
**Жаҳон раъносидин бўлғил мужаррад,**
Ки қилмишлар қабул аҳли ани рад.
*Хазойинул-маоний,* IIа-395;
≈ **йи ғайб** — ғойибдаги маҳбуба; маънавий тилакка муваффақ бўлиш:
Суҳбатида ҳар неча бешаку райб,
Жилва қилиб шоҳиди раънойи ғайб. *Ҳайратул-аброр,* 57-9.

**РАЪНОЛИҚ//РАЪНОЛИҒ** — хушқоматлик, ёқимлилик; мағрурлик, гўзаллик:
Шайхи риёий — раънолиқ жилванамойи. Миседур олтун била рўкаш. Тоши хушнамой ва ичи нохуш.
*Маҳбубул-қулуб,* 59;
Жилва бериб эл аро зеболиғин,
Зоҳир этиб ҳар сари раънолиғин. *Ҳайратул-аброр,* 146-15;
≈ **қил-** — ўзни хушқомат қилиб кўрсатмоқ:
Улки кофур бўлуб мушки қилур раънолиқ,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Оқ соқолиға кулар халқ зиҳи расволиқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-320.

**РАЪНОСИФАТЛИҚ** — хушбичимлилик, ёқимтойлик; гўзаллик, зеболик:

Мавлоно Осафий... ятимвашлик ва раъносифатлиқ ва худройлиқ ва худоройлиқ била авқотин зоеъ қилур.

*Мажолисун-нафоис,* 87.

**РАЪНОҚАД** — гўзал, зебо, сарвқад:

Гулруҳи раъноқадим чун боғ тавф айлар бориб,
Инфиолидин гули раъно қизориб, сарғориб.

*Хазойинул-маоний,* IIб-61.

**РАЪС** — бош, бошлиқ:

Чун бу мухтасарда мазкур бўлған жамоатнинг раъс ва раиси ул зоти нафис... гавҳари яктодур.

*Мажолисун-нафоис,* 83;

≈ ан бараъс — бошма-бош:

Қаср узра бир гунбади олий асос,
Гунбади гардун била раъсан бараъс. *Ҳайратул-аброр,* 53-12.

**РАЪФАТ** — меҳрибонлик, дўстлик, шафқатлилик:

Раъфатидин ҳар мактабда атфол ғавғоси ва муҳофазатидин зуафо ҳаммомида аларнинг алолоси, ҳайбатидин йўллар қароқчидин холи. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-10.

**РАЪША** — титроқ, ларза, қалтираш:

Фиръавн сув қирогига еткач, ул ҳолни мушоҳида қилғач, аъзосиға раъша тушуб, сувға кирарда мутараддид бўлди ва Ҳомом иғвоси била отин сурди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* IV-212.

**РАЪЯТ** — байроқ:

Чу зулмат раъяти бўлди нигунсор,
Қуёш искандари кўргузди рухсор. *Фарҳод ва Ширин,* 78.

**РАҚАМ** — 1. сон, белги, ёзув; битиш:

Шайх писанд қилиб, қабул рақамин ул шариф рисолаға тортти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-174;

2. мактуб, нома:

Етишти қосиду йўқ анда ёрнинг рақами,
Бузуқ экинга булут келдию йўқ эрди нами.

*Муншаот,* XIII-138;

Яна бир руқъа доғи қилди рақам,
Сад таслими айлади ани ҳам. *Сабъаи сайёр,* 120-10;

3. сурат солиш:

Эрур суратинг зеби андоққи, бўлғай
Рақам айлаган суврат ўпмакка роғиб.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-56;

4. тақдир:

Тийир илгида не қалам, не рақам
Балки рақам ояти жаффалқалам. *Ҳайратул-аброр,* 9-18;

≈ айла-//эт- — ёзмоқ, битмоқ:

Валодат кунидин тутуб то бу дам,
Борин шарҳ ила айлагаймен рақам.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-237;

Не келса, хуш тут ўзунгники, халқ кўнгли учун,
Рақам ҳақ айламади котиби қазо ҳаргиз.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-206;

Даври гардун сайридин тузлук таваққуъ қилмаким,
Мумкин эрмас мустақим этмак рақам паргор хат.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-285;

≈ топ- — битилмоқ, кўрсатилмоқ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Рақам топибон чархи мийно доғи,
Анинг жавфида жирми ғабро доғи.
*Садди Искандарий,* 244б9;

≈ **чек-** — 1. ёза бошламоқ:
Қайда савод этгали чеккай рақам,
Қолди чу маҳрум илигингдин қалам. *Ҳайратул-аброр,* 20-11;
2. ҳукм чиқармоқ:
Қаю ишки ҳар кимга чектим рақам,
Рақам чекканимдин чиқарманг қадам.
*Садди, Искандарий,* 310а10.

**РАҚАМЗАД** — рақам уриш; ёзиш; ≈**қил-** — ёзмоқ:
Чу аввалғи фасиҳи Ганжа парвард,
Рақамзад қилди бу афсонаи дард. *Фарҳод ва Ширин,* 24;
Дуо хатти бизга рақамзад қилинг,
Баҳил айлабон азим мақсад қилинг.
*Садди Искандарий,* 313а 21;

**РАҚАМЗАДА** — ёзилган, иншо қилинган:
Ложарам бу шариф силсиланинг маноқиби шарҳин ва аҳволин аларнинг баъзи қудсия калимотлари билаки, маориф нигорхоналарининг рақамзадаси бўлубтур, мискиятул-хитом қилилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-139.

**РАҚАМЗАН** — ёзувчи, котиб:
Чиқорди сафҳау килким қаламзан,
Ҳамул ер суратин бўлди рақамзан. *Фарҳод ва Ширин,* 101.

**РАҚАМКАШ** — ёзадиган, битадиган:
...то Уторид фалак девонхонасининг қаламзан ва роқимидур ва сипеҳр байтул-интизомининг рақамкаш ва нозими...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-130;
Бу сафҳани айлаган мунаққаш,
Сўзга бу сифат бўлур рақамкаш. *Лайли ва Мажнун,* 77а-4.

**РАҚАМКОР** — рақам қилувчи:
Мудаввар мустақим ўлса рақамкор,
Чекиб андоққи жадвал бирла паргор. *Фарҳод ва Ширин,* 41.

**РАҚАМХОН** — сирдош:
Яна бир ён устоду пиринг сенинг,
Рақамхони лавҳи замиринг сенинг. *Садди Искандарий,* 324а18.

**РАҚАМСАНЖ** — донишманд, билимдон:
Дабири рақамсанжи фархундаройи,
Бу навъ ўлди кофур уза мушксой.
*Садди Искандарий,* 305а14.

**РАҚБА** — сувга яқин ер, оқимга яқин ер:
...яна бир қитъа ток тўрт жериб яна боғот била ер рақбаси, дафаот билаким, бир-бирига тутошдур, етмиш тўрт жерибким, андин ўттуз тўрт жериби узум токи ва ўзгаси ер бўлғай. *Вақфия,* XIII-177.

**РАҚИБ** — кузатиб юрувчи; маъшуқани севувчи одам; душман:
Истасам ҳуснунг закотин, гар бўлур монеъ рақиб,
Не ажаб, чун ит бўлур доим гадо бирла адув.
*Хазойинул-маоний,* IVа-293;
Вале Фарҳоддек ҳам олам ажубаси рақиби бор эрдиким, ишқ ва ниёз бовужуди Хисравдек подшоҳ кўнгли Фарҳодқа майл қилиб, илтифот ва тараҳҳумлар зоҳир қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-230.

**РАҚИҚ** — меҳрибон, шафиқ:
Ким қалби рақиқ эрур, анга муҳтож ўл,
Тўқлуқ чу кўнгулни қатиқ айлар оч ўл.
*Назмул-жавоҳир,* XV-42.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**РАҚС** — ўйин, рақс:
Муғаннийлар анингдек лаҳнпардоз,
Ки жонлар пардадин рақс айлаб оғоз.
*Фарҳод ва Ширин,* 128;
Шайхқа бу рамздин вақт ўлди хуш,
Важду рақс айлаб йиқилиб қилди ғаш. *Лисонут-тайр,* 141-2.

**РАҚҚОС** — 1. ўйинчи:
Ва тўрт минг уйлук созанда ва гўянда ва раққос ва аҳли тараб Ҳиндистондин кўчуруб олиб келдики, ҳоло бу мамоликда лўлилар алар наслидиндур.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-220;
Баҳрни чун ки ел қилиб раққос,
Чарх урардин бўлуб сафина халос. *Сабъаи сайёр,* 168-13;
2. типирловчи; безовта:
Меҳмон бўлмоқ эмиш жон уйида
Ёрким, кўнглум ўлубтур раққос.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-280.

**РАҚҚОСЛИҚ** — раққосалик:
Ўт қилибон баҳрда ғаввослиқ,
Тоғ этибон чарх уза раққослиқ.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 17.

**РАҒБАТ** — 1. хоҳиш, майл, қизиқиш, орзу:
Олам тарки кишига ҳимматдин эрур
Ким, кўп шиддат ул сори рағбатдин эрур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-16;
2. талаб:
Ишинга қилиб саъй рағбат била,
Мадад қилдилар барча ҳиммат била.
*Садди Искандарий,* 325*а*5;
≈ **айла-//қил-** — хоҳламоқ, майл қилмоқ, уринмоқ; қизиқмоқ:
Жаҳон аруси бирла суҳбат айлама рағбат,
Нединки рағбат ила тутмас эл била суҳбат.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-92;
Чекти аввал таом ила шарбат,
Меҳмон қилди ул сари рағбат. *Сабъаи сайёр,* 87-8.

**РАҒБАТНАМОЙ** — майл кўрсатувчи:
Не манзилға ким бўлса ишратфизой,
Табиат керак бўлса рағбатнамой. *Садди Искандарий,* 308*б*12.

**РАҒИМ** — бирор кишини хоҳишини аксини қилиш, қарамасдан, эътибор бермасдан, ҳисоблашмасдан:
Навоий рағмиға хуш тутсун ўзни,
Ангаким бир анисе бўлса маънус. *Хазойинул-маоний,* IV*а*-135.

**РАҲ** — йўл, из:
Ё раб, бўлсун гарди раҳинг зевари Рум,
Зотингға насиб тахт ила афсари Рум. *Муншаот,* XIII-121;
Хилъати ахзар била жўйейи шаҳ,
Йўл озиққанларға бўлғил Хизри раҳ. *Лисонут-тайр,* 30-4.

**РАҲБА** — саҳна; супа:
Мавлоно Шарафиддин Али Яздий... бир раҳбада ўлтуруб эрмишлар. *Мажолисун-нафоис,* 34;
Ҳар уй лутфу сафодин оят анда,
Равону раҳбалар бағоят анда. *Фарҳод ва Ширин,* 120.

**РАҲБАР** — 1. йўл кўрсатувчи; раҳнамо:
Ҳар кимсаки иқбол анинг ёваридур,
Ҳар ёнки юз урса, ҳиммати раҳбаридур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-49;
Борча сулук аҳлиға раҳбар бўлуб,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Йўл элига тийра тун ахтар бўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 57-22;
2. устод:
Бу донишвар элким эрур раҳбаринг,
Қаю раҳбаринг бандау чокаринг.
*Садди Искандарий,* 272б8; қ. РОҲБАР.

**РАҲБАРЛИК//РАҲБАРЛИҒ** — бошлиқлик, сардорлик; ≈ қил- — бошқармоқ:
Юрак қони сиришким бирла кўздин чиқти ғам шоми,
Кеча дарёда раҳбарлик қилур соҳил сори юлдуз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-207;
Алар доғи раҳбарлиғ айлаб анга,
Бори йўл суханварлиғ айлаб анга.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1440; қ. РОҲБАРЛИҚ.

**РАҲБОН** — бутпарастлар устози, раҳбари, бошлиғи:
Анда не раҳбон эди не бараҳман,
Лек бори бутлар эди сиймтан. *Ҳайратул-аброр,* 51-7;
Қўюб Бону кеча-кундуз нигаҳбон,
Анингдекким бут атрофида раҳбон. *Фарҳод ва Ширин,* 197.

**РАҲВОР** — тез, равон:
Ул ашҳаб гарди паст эрди раҳвор,
Нечукким бўлса ғалтон дурри шаҳвор.
*Фарҳод ва Ширин,* 122.

**РАҲГУЗАР//РАҲГУЗОР** — қатновчи йўл, одамлар ўтиб турадиган йўл:
Чу ўлдум ҳасратидин шояд ўлгач чоғда кўргаймен,
Мени судранг гадолар кўйида бир раҳгузор ичра.
*Хазойинул-маоний,* IIб-554.

**РАҲЗАН** — йўлтўсар, қароқчи:
Тенгри борчани ўз йўлида раҳзандин асрасун ва шаҳ оллида душмандин асрасун. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-82;
Йўл билур қофиладин тушмагил айруким, бор
Бу биёбон аро ҳам гул кўпу ҳам раҳзан.
*Хазойинул-маоний,* IIб-442.

**РАҲЗАНЛИҚ** — босқинчилик, қароқчилик, йўл тўсишлик:
Масжид йўлин асраб неча дин аҳли йўлуқса, раҳзанлиқ этарсен,
Тенгри йўлини асрамоқ, эй кофири худрой, бу навъ бўлурму?
*Хазойинул-маоний,* IIIа-373;
Дедиким: Иблис пурфанлиқ қилур,
Кўнглима ҳар ишда раҳзанлиқ қилур. *Лисонут-тайр,* 110-9.

**РАҲИЛ** — жўнаш, кетиш; ўлиш:
Уммиди ҳаётимиз кетибдур,
Оҳанги раҳилимиз етибдур. *Лайли ва Мажнун,* 83б1;
Ки бурунким чалинса кўси раҳил,
Йўл ярогидин айлагай таъжил. *Сабъаи сайёр,* 197-10;
≈ **тут-** — кўчмоқ, сафар қилмоқ:
Эй Навоий, чун заруратдур бу маскандин раҳил,
Хоҳ тутқул гўшае, хоҳи жаҳон мулкини кез.
*Хазойинул-маоний,* IIб-206.

**РАҲИЛКЎШ** — йўловчи, йўлга солувчи:
Сўз ноқасининг раҳилкўши,
Бу навъ чекар ҳуди хуруши.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 806.

**РАҲИМ** — 1. марҳаматли, раҳм қилувчи:
Тенгридин раҳм агар тамаъ қилсанг,
Аввал ўлмоқ кераксен элга раҳим. *Арбаин,* XV-57;
2. меҳрибон оллоҳ:
Ҳар кишиким улусқа раҳм этмас,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Анга раҳм айламас раҳиму карим. *Арбаин,* XV-57.

**РАҲИМАҲУЛЛОҲ** — оллоҳ уни раҳмат этсин, ёрлақасин:

Ва Мавлоно Абдуссаллом Шерозий раҳимаҳуллоҳки, ул замоннинг моҳир ҳакими ва ҳозиқ табиби эрди — бу заифға муолиж эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-97;

Хожа Хованд — Хожа Файзуллоҳ Абуллайсий раҳимаҳуллоҳнинг ўғлидур. *Мажолисун-нафоис,* 183.

**РАҲКЎБ** — йўл босувчи, йўлланувчи:

Қосид қўпубон чу бўлди раҳкўб
Тушти бу қабила ичра ошуб. *Лайли ва Мажнун,* 68б7.

**РАҲМ I** — ачиниш, шафқат, жон куйдириш:

Ҳажрингда фиғонимға улус нола қилур
Қил ҳолима раҳмким, эрурмен бекас. *Мезонул-авзон,* XIV-38;

≈ **аҳли** — қариндошлар, раҳмдиллар, жонкуярлар:

Ажал ҳажрингда жоним олди шафқат айлабон зоҳир,
Киши раҳм аҳлидин кўрмайдур эркин бу тараҳҳумдек.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-176;

≈ **айла-//эт-//қил-** — раҳм қилмоқ; ачинмоқ:

Эй маҳваш, ўткай бу саркашлик ҳам,
Раҳм айлаб бу қулға жафони қил кам.
*Мезонул-авзон,* XIV-157;

Раҳм этарлар телба кўнглумни кўруб аҳли жунуң,
Не кўнгул бўлғайки, келмас ул пари дилбарға раҳм.
*Хазойинул-маоний,* IVб-437;

Кўрдиларки, ортуғроқ муболаға воқеъ бўлса, зулм бўлғудекдур, раҳм қилдилар ва чорасиз рухсат воқеъ бўлди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-83.

**РАҲМ II** — бачадон:

Раҳм ичра ғизо ҳам улки маълум,
Ҳавойи дилкушо ҳам улки маълум. *Фарҳод ва Ширин,* 6.

**РАҲМАТ** — 1. марҳамат, мурувват:

Ғайри ҳақ зикриким, эрур зокир,
Тенгрининг раҳмати сазовори. *Арбаин,* XV-57;

Кўнгулни арит борча ямон хислатдин,
Ким яхши қилиғ далил эрур раҳматдин.
*Назмул-жавоҳир,* XV-30;

2. раҳмат, ташаккур;

Замона шуғли тавқи лаънатин солған бўюнлардин,
Ажаб юктин ўзин қутқордилар, юз раҳмат оларға.
*Хазойинул-маоний,* IVа-323;

≈ **қил-** — шафқат қилмоқ, марҳамат қилмоқ:

Сўзлари бу эрдиким, «Ал-ҳукму лиллоҳ», эгасига биздин кераклик экандур — элтти, умид улдурким, раҳмат қилғай.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-84;

≈ **иға восил бўл-//иға бор-** — дунёдан ўтмоқ, қазо қилмоқ:

Ва Шом навоҳийсида Чарун қарийясида тенгри раҳматиға борди ва ани Сора ёнида дафн қилдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-198;

Чун пир тенгри таоло раҳматиға восил бўлди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-112.

**РАҲМАТФИЗОЙ** — раҳм-шафқатли, марҳамат қилувчи:

Бўлмаса гар бахшиши раҳматфизой,
Вой менинг ҳолима, минг қатла вой. *Ҳайратул-аброр,* 169-7.

**РАҲМАТУЛЛОҲ** — раҳматли:

Ва ул будурким, Халил ибни Аҳмад раҳматуллоҳки, бу фаннинг возиъидур, чун араб эрмиш. *Мезонул-авзон,* XIV-137.

**РАҲМОН** — раҳм қилувчи, оллоҳ:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Шайтон йўлидин айла ҳазимат зинҳор,
Қилғил раҳмон сори азимат зинҳор. *Назмул-жавоҳир,* XV-36.

**РАҲМОНИЙ** — худога тегишли; худодан, худонинг иши:
Руҳ раҳмоний эрур, нафс эрур шайтоний,
Иккисин бир-бирига қўшмақ эмастур машрут.
*Хазойинул-маоний,* IVб-285.

**РАҲН** — гаров; **≈эт-** — гаровга қўймоқ:
Бода истаб зуҳд тарки айладим, олғаймусиз,
Хирқау сажжода раҳн этсам, харобат аҳли, денг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-343.

**РАҲНАВАРД** — йўл юрувчи, кезувчи:
Дедимки, сурма қилай гарди раҳнавардингни,
Фиғонки, топмади кўз тўтиёға гардингни. *Муншаот,* XIII-149;
Соғинма мени қосиди раҳнавард,
Ки хоқон санга бўлди даргаҳнавард.
*Садди Искандарий,* 288б6; қ. РОҲНАВАРД.

**РАҲНАМО//РАҲНАМОЙ** — йўл бошловчи, раҳбар, йўлбошчи:
Бу мақсудқа бир восита бўлмай етмак мумкин эмас ва муршиди раҳнамой бўлмай бир унинг етганин киши демас.
*Маҳбубул-қулуб,* 152;
Худоё, залол аҳлиға раҳнамоё,
Юзунг жилва айларға ашё мароё.
*Хазойинул-маоний,* IVб-10.

**РАҲНАМОЙЛИҚ//РАҲНАМОЙЛИҒ** — йўлбошчилик:
...бовужуди анбиё раҳнамойлиғи яна олам низоми ва халойиқ ороми учун олийжоҳ салотин ва анжумансипоҳ хавоқинни оламда қаҳрамон ва халойиққа ҳукмрон этти.
*Вақфия,* 715;
Мавлоно Хуросоний... ҳодий тавфиқ анға раҳнамойлик қилиб, ани ҳазрат мавлоно Муҳаммад Табадгоний... хидматиға солди. *Мажолисун-нафоис,* 167;
≈ қил- — йўл кўрсатмоқ, йўлга бошламоқ:
Биёбон саргашта ва оворо бўлғанларға раҳнамойлиқ қилмоқ ва дастгир бўлмоқ. *Насойимул-муҳаббат,* XV-74.

**РАҲНАМУЛУҚ** — раҳнамолик:
Эй насиҳатгў, кўзумни тийра айлабтур хумор,
Раҳм этиб қил раҳнамулуқ кулбаи хамморға.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-545.

**РАҲНАМУН** — йўл кўрсатувчи, етакчи:
Даврон кишига зулм фузун айламагай,
То они таабға раҳнамун айламагай.
*Назмул-жавоҳир,* XV-34;
Ардашер давлат раҳнамуни амри била шарбатни олурда тааммул зоҳир қилди эрса... *Тарихи мулуки ажам,* XIV-209.

**РАҲНАМУНЛУҚ** — йўл курсатувчилик:
Гаҳ ком сари раҳнамунлуқ қилди,
Алқисса: басе буқаламунлуқ қилди. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-8.

**РАҲОЛИҚ** — озод, халос бўлган:
**Ки бу қайд ичра бўлса мубталолиқ,**
Вужудум қайдидин бўлғай раҳолиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 157.

**РАҲРАВ** — йўл юрувчи:
Пок раҳравлар била ҳар кимки бўлди мухталит,
Шак эмастурким, натижа топмас илло поклик.
*Хазойинул-маоний,* IVб-738;
Дема китоба фалак айвониға,
Раҳрав ўлуб чарх шабистониға. *Ҳайратул-аброр,* 49-1;
≈ и **жаҳонпаймо** — тез юрувчи жаҳонгашта:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ер ўпуб раҳрави жаҳонпаймо
Деди: «Қ-эй комрони лутфнамо». *Сабъаи сайёр*, 47-19;
≈ **и фасона сигол** — шитоб фусун қилувчи:
Шоҳ қошиға кетурдилар филҳол
Ҳукм ила раҳрави фасона сигол.
*Сабъаи сайёр*, 97-20; қ. РОҲРАВ.

**РАҲШУНОС** — йўл танийдиган, билағон:
Бўлуб анжум аҳволиға раҳшунос,
Табиатларин дағи айлаб қиёс. *Садди Искандарий*, 272б14;
Деди Хисравки ҳар ернинг ҳавоси,
Ки анфаъдур сен — ўқсен раҳшуноси.
*Фарҳод ва Ширин*, 199; қ. РАҲШУНОС.

**РАҲФИКАНДА** — йўлга, ерга ташланган:
Ким неча вақт эрурки бандангмен,
Меҳрдек хоки раҳфикандангмен. *Сабъаи сайёр*, 177-21.

**РЕВ** — макр, ҳийла-найранг:
Макру рев онча айлади пайдо,
Ки ул эл бўлдилар анга шайдо.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1021;
Чарх урубон рев ила найранг соз,
Ўйлаки кўк хирқа била тосбоз. *Ҳайратул-аброр*, 145-3;
≈ **у афсун** — макру ҳийла:
Ҳар бирига реву афсуну фиреб,
Ишқ бирла жамъ қилғунча шикеб. *Лисонут-тайр*, 169-19;
≈ **у ранг** — макру найранг:
Қилди юз реву ранг ила гардун,
Субх чодиршабин зумуррадгун. *Сабъаи сайёр*, 109-5;
≈ **у тазвир** — макру ҳийла:
Ҳам охир бўйла бўлди ишга тадбир,
Қаю тадбир, макр реву тазвир. *Фарҳод ва Ширин*, 184;
≈ **айла-** — ҳийла-найранг қилмоқ:
Мажнунлуғум ичра гар кўруб дев,
Мендин қочариға айлабон рев.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 651;
≈ **кўрсат-** — ҳийла ишлатмоқ:
Не реву макр эрурки кириб ишқ йўлидин,
Бечора қилди салтанат аҳлин гадога чарх.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1229.

**РЕЗ** — қўшма сўз таркибида *тўкувчи, сочувчи, оқизувчи* каби маъноларда келади:
Ҳамул ганжрезу ҳамул ганжпош,
Бўлуб базлидин даҳр аро ганж фош.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1229.

**РЕЗА** — майда:
Учуқмудур буки, майгун лабингда зоҳирдур,
Йўқ эрса май юзида зоҳир ўлди реза ҳубоб.
*Хазойинул-маоний*, I1б56;
Субҳа дема бутки йўнуб буттарош.
Дона ясаб ҳарне қолиб реза тош. *Ҳайратул-аброр*, 79-8.

**РЕЗАЧИН** — пайрахачи; қолган нарсаларни териб юрувчи:
Аторидки мавлойи даргаҳнинин,
Қачон хома ёнса бўлуб резачин. *Садди Искандарий*, 241б6;
Биз фақирларким, бу жамоатнинг резачини хони ва хушачини хирмани тутарбиз. *Мажолисун-нафоис*, 92.

**РЕЗОН** — тўкилувчи, сочилувчи:
Гулшанға хазон бўлуб ситезон.
Ашжориға солди баргрезон. *Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 850;


www.ziyouz.com kutubxonasi

Бош устида Бону ашкрезон,
Қарору сабри кўнглидин гурезон. *Фарҳод ва Ширин*, 169.

**РЕЗ-РЕЗ//РЕЗА-РЕЗА** — майда-майда:
Чу Жамшид тахт узра тутти мақом,
Димоғиға йўл топти савдойи хом.
Ани қилди ҳақ макри айлаб ситез,
Сиёсат қиличи била рез-рез. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-188;
≈ айла-//қил- — майдаламоқ, увотмоқ:
Чу метин зарбидин айлаб ситеза,
Қатиқ хорони айлаб реза-реза. *Фарҳод ва Ширин*, 108;
Гўйи чавгон зарбидин тутмоқ била ҳар дам ҳаво,
Бим эрурким шишаи гардунни қилғай рез-рез.
*Хазойинул-маоний*, IIб-205.

**РЕШ** — 1. яра, жароҳат:
Ул кўнгулгаким қаттиғ сўздин решдек бўлгай, аччиғ тил заҳролуд нешдек бўлғай. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-59;
Кирпикинг нешдуру ғамзангу ҳажринг ҳам неш,
Не ажаб кўксуму кўнглум била бағримдаги реш.
*Хазойинул-маоний*, IVб-251;
Сўрдунг эл кўнглуни, сўрғил чу дедим кўнглумни
Решға кимса илож айламамиш, санчиб неш.
*Хазойинул-маоний*, IVб251;
2. нотавон, заиф:
Асҳобқа майли боғу гулзор,
Ҳам тан санга решу ҳам кўнгул зор.
*Лайли ва Мажнун*, 63б18;
≈ айла-//эт- — жароҳатламоқ:
Гаҳи бекаслик айлаб кўнглини реш,
Гаҳи беморлиғдин жонида неш. *Фарҳод ва Ширин*, 103;
Анга пўя реш этмиш эрди жигар,
Ки бир турфа кишварға қилди гузар.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1452.

**РЕША** — пастки томирлар, илдиз:
Чун гиёҳ бутмиш ўйлаким беша,
Тубини маҳкам айламиш реша. *Сабъаи сайёр*, 192-26.

**РИБҚА** — сиртмоқ:
..шоҳедурким, даврон шаҳаншоҳлари рибқаи ҳукмида асир.
*Назмул-жавоҳир*, 20.

**РИВОЖ** — равнақ, тараққий:
Яқин билсам ривожин ҳам касодин,
Танисам ҳам салоҳин ҳам фасодин. *Фарҳод ва Ширин*, 57;
Мавлоно Абдуллоҳ... шеъри эл аросида бағоят машҳур ва ривожи номақдурдур. *Мажолисун-нафоис*, 91.

**РИВОЯТ** — сўз; сўзлаш, ҳикоя қилиш; бирор сўзни нақл қилиш:
Малоҳаттин ул лаъл кони намак,
Ажаб эрмас андин ривоят малиҳ. *Хазойинул-маоний*, IVа-59;
Чу даҳр авроқин ахтардим бағоят,
Бу янглиғ доғи топтим ривоят. *Фарҳод ва Ширин*, 207;
≈ айла- — сўзламак, ҳикоя қилмоқ:
Қосидеким ёрдин бир сўз ривоят айласа,
Истарам сўрған сойи боштин ҳикоят айласа.
*Хазойинул-маоний*, IIб29;

**РИДО** — уст кийим, ёпинчиқ, шайхлар ва художўйлар кийими устидан ёпиниб юрадиган енгсиз тўн:
Ридоси уюбининг пардадори ва риё чархи игирган ҳар тори.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-34;
Зуҳду тасбеҳу ридонгиздин уёт,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қафшу дастору асонгиздин уёт. *Лисонут-тайр,* 86-15.

**РИЁ** — ўзини ёмонлиқлардан сақланган қилиб кўрсатиш; мунофиқ, иккиюзламачи:

Бордур ямон айламак риё йўлида харж,
Яхшиси эрур бўлса худо йўлида харж.
*Назмул-жавоҳир,* XV-24;

**Ким зарқу риёву шўр бирла,**
Ошиқ этар ўзни зўр бирла. *Лайли ва Мажнун,* 95а14;

≈ **у ужб** — риёкорлик, худбинлик, манманлик:

Салоҳин гар кўрар зуҳд ичра зоҳид,
Риёу ужбдин кўрмас фасодин. *Хазойинул-маоний,* IIб-457;

≈ **чархи** — алдамчилик, иккиюзламачилик чархи:

Ридоси уюбининг пардадори ва риё чархи игирган ҳар тори.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-34.

**РИЁГАШ** — риёкор, икки юзлама:

Зоҳид сену кавсар, бизу муғ дайри нединким,
Бир заҳри балокаш бизу сен нўши риёгаш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-260.

**РИЁЗ** — боғлар, жаннатлар:

Ва чун бу валоят риёзи муҳаббат насимиға ва футувват шамимиға сабаб бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-66;

Бериб бу қасри давлатни муаббад,
Риёзи хулддин тутти мухаллад. *Фарҳод ва Ширин,* 207;

≈ **и биҳишт** — жаннат боғлари:

Буроқи сабук сайри қудсий сиришт,
Бўлуб жилвагоҳи риёзи биҳишт.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1214;

≈ **и Эрам** — Эрам боғи:

Ул очиб юз гули риёзи Эрам,
Гуллар узра бу ёғдуруб шабнам.
*Садди Искандарий (Хамса),* 906.

**РИЁЗАТ** — қийинчилик, азоб, машаққат:

Сен невчун ўзунгни бу риёзат ва ранжға солдинг?
*Насойимул-муҳаббат,* XV-146;

Эшиттимким ҳамул оқшом гуруҳи,
Риёзат бирла қўзғолған шукуҳи. *Фарҳод ва Ширин,* 207;

≈ **тоши** — ўзни тийиш оғирлиги:

Айласа хотирингға тафриқа қушлари ҳужум,
Зикр ўти доғи риёзат тоши бирла уркут.
*Хазойинул-маоний,* IVб-76.

**РИЁЗИЙ** — 1. риёзатлик одам, машаққатларга бардош берувчи:

Риёзий бўлса қози, бас ажабдур,
Қеракким фиқҳ илми билса қози.
*Хазойинул-маоний,* IIб-703;

2. ҳисоб илми, математика:

Табкию риёзию илоҳий,
«Алиф», «бе», «те» дек олинда камоҳий.
*Фарҳод ва Ширин,* 25;

Улуғбек Мирзо... ҳайъат ва риёзийни хўб билур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 199.

**РИЁЗОТ** — қийинчиликлар, машаққатлар:

Жўнайднинг кибор асҳобидин ва анга машҳур риёзот ва маъруф сафарлар бор. *Насойимул-муҳаббат,* XV-89.

**РИЁЙИЙ** — иккиюзламачилик, алдамчилик, риёкор:

Шайхи риёйи — раънолиқ жилванамойи.
*Маҳбубул-қулуб,* 59;

Чун риёйи суфилар Шайхнинг илтифотин бу мартабада



www.ziyouz.com kutubxonasi

анинг жониби кўрдилар... *Насойимул-муҳаббат,* XV-173.

**РИЁЛИҚ** — иккиюзламачилик, мунофиқлик:

Бежазб сариғ эрур риёлиқ,
Самғ айлай олурму каҳраболиқ. *Лайли ва Мажнун,* 95а16.

**РИЁСАТ** — улуғлик, раислик:

Намудори расми риёсат қилиб,
Ибо айлаганга сиёсат қилиб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1224;

Қ-эй сенинг зотинг риёсат гавҳари,
Бошингға лойиқ ҳидоят афсари. *Лисонут-тайр,* 62-15.

**РИЁҲ** — шаббодалар, шамоллар:

Анга тегруки шабистони сипеҳр
Еткурур руҳ димоғиға риёҳ. *Хазойинул-маоний,* IIIб-106;
...риёҳ ғуборида паришонҳол кезмаги...
*Фарҳод ва Ширин,* 158 сарл.

**РИЖОЛ** — эркаклар, эрлар:

Малойик ўлмадилар ул ҳарам аро маҳрам,
Рижол хилвати давридин ул сифатки нисо.
*Хазойинул-маоний,* IIб-12.

**РИЗВОН** — саккиз беҳиштнинг бири, розилик ва мамнуният жаннати:

Онинг кўйида қил арзи ниёзим,
Даме ул равзаи ризвон сари эс. *Хазойинул-маоний,* IVб-240;
Не мажлис боғи ризвондин намудор,
Не бода, оби ҳайвондин намудор. *Фарҳод ва Ширин,* 128.

**РИЗО** — 1. розилик, бўйсуниш, кўниш:

Ҳар кимдаки даҳр ибтилоси кўпдур,
Йўқ бок агар ҳаққа ризоси кўпдур. *Назмул-жавоҳир,* XV-21;
Алар анинг тек турғанидин ул ишга ризо фаҳм қилмоқ туҳмати била Ҳурмузни ҳалок қилиб, оз киши била Парвизни Фирот суйидин ўткариб, Рум азимати қилдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-228;

2. буйруқ, фармон:

Исмоил алайҳис-саломниким, қурратул-айни эрди, тенгри ризоси учун Мино тоғи устида аёғ-иликин боғлаб, қурбон қилурға пичоқ бўғзиға сурди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-198;

≈ **аҳли** — қаноатли одамлар, розилар:

Тасаввуф ризо аҳлидин яхши ахлоқ,
Эрур истилоҳоти зебу такаллуф.
*Хазойинул-маоний,* IVб-311.

**РИЗОЖЎЙ** — ризолик истовчи:

Ул мусулмонларға ризожўй ва мусулмонлар анга дуогўй.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-12.

**РИЗОМАНД** — рози, кўнган:

Агар фарзанд ўғли бўлса ризоманд,
Бўлурму рози ул шўхи шакарханд. *Фарҳод ва Ширин,* 137.

**РИЗҚ** — озуқа, қут, насиба, ҳаёт учун керакли овқат:

Тенгри раззоқлиғин билган рўзи учун ғам емагай ва қассомлиғин билган ризқ өзу кўпида сўз демагай.
*Маҳбубул-қулуб,* 72;

≈ **у рўз** — кунлик овқат:

Субҳ уйқусин улки айлар тарк,
Ризқу рўзин ўзига тўш кўргай. *Арбаин,* XV-58.

**РИКОБ** — 1. узанги:

Бир кун Нишопурда анинг рикобида борур эрди ва ер балчуқ эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-94;

2. фармон, ҳукм:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Рикобида санъатгар эл беҳисоб,
Қилиб ул дара сари бари шитоб. *Садди Искандарий,* 307а13;

3. банд:

Бўйнунг аро шўхлар таноби,
Бошинг уза шоҳлар рикоби. *Лайли ва Мажнун,* 79а12;

4. шоҳ ҳузури:

Минг, икки мингча хосул — хос ходим,
Бўлуб хоқон рикобида мулозим. *Фарҳод ва Ширин,* 82.

**РИНД** — майпараст:

Ринди хороботийки, май ичмак била ўтар авқоти.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-35;

Бодаи лаълинг учун азми харобот этгали,
Риндлар ичра эрур қадрим бийик, шоним азиз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-205;

≈ **и бохабар** — бепарво майпараст:

Деди соҳиб дарди ринди бохабар:
Қ-эй ҳамиятда тўнгузлардин батар. *Лисонут-тайр,* 86-4.

**РИНДВАШ** — ичувчи; эркин табиатли:

Мавлонозодаи Абҳорийким, шаҳарнинг муфтийси ва ринд-ваш киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 140.

**РИНДЛИҚ//РИНДЛИҒ** — бепарволик, ҳеч нарсага риоя қилмаслик; майпарастлик, ишратпарастлик:

Ва риндлиқ тавридa неча нима аларға даст бериб эрдиким, бу тоифанинг озиға муяссар бўлар эркан.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-79;

Азалдин чунки қисмим риндлиқдур,
Қил эмди пандни, эй порсо, бас. *Хазойинул-маоний,* IIб-237;

Саййид Ҳасан Ардашер... риндлиғи чоғида висоқи ринд ва хароботийларнинг мажмаъи эрди. *Мажолисун-нафоис,* 81.

**РИНДОНА** — майпарастлардек:

На майким тутса пири дайр, олиб риндона сипқорким,
Эмастур ринд улким, сўз дер онинг дурди софинда.
*Хазойинул-маоний,* IIIб549.

**РИОЯТ** — 1. эътиборга олиш, ҳурматлаш:

Ҳар кимки атоға кўп риоят қилғай,
Ўғлидин анга бу иш сироят қилғай. *Назмул-жавоҳир,* XV-27;

Ҳар ойинеким, улуғ маносиб таклифи воқеъ бўлди, чун подшоҳ аларни подшоҳона риоятлар ва дарвешона юмшоқ ва чучук сўзлар била сайд қилиб эрдилар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-81;

2. андиша, сақлаш, сақланиш:

Ою йилда бир кун, балки кечалик, кундузликта бир соат аҳволингдин ғофил бўлмадим ва риоятинг қоидасин эл кўр-гудек туздум. *Муншаот,* XIII-154;

Бу тоифанинг шариъат риояти ва суннат мутобаъатидин улугроқ ишлари йўқтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-68;

≈ **айла-** — 1. эътиборга олмоқ, назарда тутмоқ:

Тенгри учун қайда эдинг рост де, эй сарви сиҳи,
Фурқатинг ўтидин манга риоят айла гаҳ-гаҳи.
*Мезонул-авзон,* XIV-161;

2. сақланмоқ:

Хўжа майдин риоят айлаб эди,
Эҳтиётин бағоят айлаб эди. *Сабъаи сайёр,* 89-3.

**РИСОЛА** — хат, мактуб; китобча:

Ёғлиқ иликда таҳ-таҳким нақши хат ёзилмиш,
Жавру жафо фанида ёздинг магар рисола.
*Хазойинул-маоний,* IIб-528;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **бит-** — асар ёзмоқ:

Мавлоно Муҳаммад Бадахший... муаммо фанида рисола битибдур. *Мажолисун-нафоис,* 148.

**РИСОЛАТ** — 1. пайғамбарлик, элчилик:

Ва бу шариф китоб туганганднн сўнгра хотирға андоқ келур эрдиким, ҳазрати рисолат муъжизоти бобида азизлар кутуб ва расоил битибтурлар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-43;

Номасин қуш кетуруб, сайраса авсофида кўп,
Йўқ ажаб, чунки бўлур аҳли рисолат лаффоз.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-159;

2. нома, мактуб:

Кўнглум ўтинки шарҳ қилурмен, бўлур самун,
Ул гулга тонг насими гар этса рисолатим.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-426;

≈ **қил-** — элчи юбормоқ:

Ғаддорки қисмингни маломат қилди,
Ғам кишваридин санга рисолат қилди.

*Назмул-жавоҳир,* XV-39.

**РИСОЛАТОЙИН** — элчилардек, муҳим топшириқни ўзича лозим тутган:

Уйлаким, сидра киби минбар уза гоҳи ҳадис,
Йиғилур ҳар сори асҳоби рисолатойин.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-543.

**РИСОЛАТПАНОҲ** — пайғамбар ҳомийси, пайғамбар ҳимоячиси:

Ва тажвид равзасининг Довудий нағма фохтан ширин адолари ҳар кун ҳазрати рисолатпаноҳ мутаҳҳар руҳонияти учун... хатм қилғайлар. *Вақфия,* XIII-171.

**РИФЪАТ** — баландлик, юксаклик; баланд мартабалик:

Тўққуз фалакдин ортуқ, андин фазл ва рифъат.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-119;

Ким ҳимматн рифъати фузунроқ бўлди.
Қайғуларининг тори узунроқ бўлди. *Назмул-жавоҳир,* XV-44;
Дайр кўйи сокинименким, бу зангори сипеҳр
Рифъат ичра эрмас онинг кулбаи хамморича.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-543.

**РИФЪАТФИЗОЙ** — улуғлик орттирадиган:

Вужуд ичра оламға сабқатнамой,
Шараф бирла одамға рифъатфизой.

*Садди Искандарий,* 240*б*19.

**РИФҚ** — лутф, меҳрибонлик; мулойимлик, юмшоқлик, ёқимлилик:

Скандар тушуб келди Доро сари,
Иши тушти рифқу мадоро сари.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1344;

Фуқаро ва нотавонлар анинг рифқ ва мадоросидин осуда, залама ва авонлар анинг тиги снёсатидин фарсуда.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-10;

≈ **айла-** — лутф, меҳрибонлик қилмоқ:

Рифқ айламаги ҳар ишта авло охир
Ким, ақл далилидур мадоро охир. *Назмул-жавоҳир,* XV-28.

**РИШВА** — пора; ≈ **бер-** — пора бермоқ:

Сайййд Абдулҳақ... Хўчон вилоятининг қозиси, эшак ришва бериб садр они қози қилғанға бу қитъаси машҳурдур.

*Мажолисун-нафоис,* 67.

**РИШВАТХЎР** — порахўр:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Қози ришватхўр ислом ҳисорига рахнагар улки ришват бериб қузот ола олгай. *Маҳбубул-қулуб,* 22.

**РИШТА — 1. ип, таноб:**

Белингмудурки, анга қизил фўта боғладинг,
Ё риштаики ўткарилибтур ақиқдин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-490;
**Ҳирс ўлса қаноат ўтиға ёқ ани,**
Яъники адам риштасиға тоқ ани. *Назмул-жавоҳир,* XV-20;

2. жон, жоннинг чиқмай туриши:

Хаста жоним риштаси кўрганда ҳажр озорини,
Гар узулди, қил анга пайванд зулфунг торини.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-592;

3. тор:

Муғанниё, неча оҳанги ҳажр, ваҳ, бер ҳам
Висол торини беркит, фироқ риштасин уз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-209;

4. томир:

**Ҳар раги таним ичра ишқ банди,**
Жон риштаси ишқнинг каманди. *Лайли ва Мажнун,* 73а1;
Зинҳорки зулм риштасин уз,
Инсоф ила адл қасрини туз. *Лайли ва Мажнун,* 96а13;

5. пилик:

Мадфунлари икки ғамсиришта,
Ул навъки шам ичинда ришта. *Лайли ва Мажнун,* 90а12;

6. кишан:

Топиб Фарҳодни ул риштада банд,
Бу банди бирла Хисрав бўлди хурсанд.
*Фарҳод ва Ширин,* 168;

≈ **и дур** — қимматбаҳо дур тақилган ип:

Ҳар бириси риштаи дурму экан,
Ё **луълуъи дарёи тафаккурму экан.** *Назмул-жавоҳир,* 32.

≈ **и зуннор** — зуннор риштаси:

Шайх деб: Тасбиҳ узди торни,
Чекди андоқ риштаи зуннорни. *Лисонут-тайр,* 75-13;

≈ **и Марям//Марям риштаси** — Марямнинг ипи; жуда нозик **тола; энг ингичка ипдан киноя:**

Зулфида сарриштаи имон бадалдур куфр ила,
Не тафовут тушса Марям риштаси зуннор аро.
*Хазойинул-маоний,* II-16;
Аждаҳоким кўкни чеккай дам била,
Онда яксон риштаи Марям била. *Лисонут-тайр,* 161-3.

**РИШТАТОБ** — эшиб пиширилган ип:

Қилиб ҳукм ким эл қилиб изтироб,
**Кишидин тамаъ қолмасун риштатоб.**
*Садди Искандарий,* 273б21;
Тошинг ҳар ненгиз бўлса, айлаб шитоб,
**Ки бу мулк аро қолмасун риштатоб.**
*Садди Искандарий,* 306б7.

**РИҚҚАТ** — нозиклик, юмшоқлик:

Чун кўнгли бор анинг риққатқа мойил,
Эрур **андин ташаддуд нақши зойил.** *Фарҳод ва Ширин,* 53.

**РИШХАНД** — масхаралаш, кулги қилиш; истеҳзо, масхара:

Мисвоки тамаъ тишин элтурга суҳон; шонадонида ришханд олати ниҳон. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-34.

**РИҲ** — шамол:

Сандалосо шамиму риҳ анда,
Елга бориб дами Масиҳ анда. *Сабъаи сайёр,* 161-17.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**РИҲЛАТ** — кўчиш; ўлиш:

Секиз юз тўқсон секиздаким, ёшлари замонидин сексон икки йил ўтмиш бўлғайким, пок руҳларининг қудсий ошён булбули риҳлат навосин оғоз қилиб, гулшани фирдавс ҳавосиға парвоз қилди. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-9;

≈ **саҳоби** — кўчиш булути:

Ғам туни риҳлат саҳоби жоласидур, ё эрур
Мотамимға чарх анжум жавҳаридин ашкрез.
*Хазойинул-маоний*, Iа-228;

≈ **кўсин чол-** — у дунёга кетмоқ, вафот этмоқ:

Кўп кишвар олди ва охир риҳлат кўсин чолди.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-213.

**РИҚҚАТ** — ингичкалик, нозиклик; диққат, аҳамият; юмшоқлик, мулойимлик:

Шаръ қонунини риққат била маръий тутқан,
Солики жоддаю, Аҳмади Мухтор қани?!
*Хазойинул-маоний*, IIа-405.

**РОБИЪ** — тўртинчи:

Солисини ҳаё гулшаниға бўстон бил,
Робиъини вилоят баданиға жон бил. *Назмул-жавоҳир*, 15;

≈ **уҳум калбуҳўм** — уларнинг тўртинчиси итларидур:

Қаҳфи бақо ичра алар бўлса гум,
Мен ҳам ўлай «рабиъуҳум калбуҳўм». *Ҳайратул-аброр*, 32-3.

**РОБИТА** — муносабат, боғланиш, алоқа, занжир:

Ихлос ва эътиқод ва иродат ва муҳаббат робитаси бу фақирғаки, хожалар хонадониға воқеъдур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-135;

≈ **и азизлар билан бўл-** — азизлар била алоқада бўлмоқ, ҳамсуҳбат бўлмоқ:

Мундин маълум бўлурки, ҳар кимгаки оз робитаи азизлар била бўлса, охир мулҳақ бўлур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-133.

**РОВИЙ** — ривоят қилувчи, нақл қилувчи; қисса айтувчи:

Менинг афсонам эрди булъажаброқ,
Неча Мажнун сўзин ровий узотти.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-351;

Қилғай бу фасона ков-кови,
Бу қиссаға бўйла бўлди ровий.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 752.

**РОЖИЪ** — қайтувчи; боғлиқ, тегишли:

Ул барча яхшилиқларға жомиъ ва бари яхшилиглар филҳақиқат анга рожиъ. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-48;

Ҳов, деса шаҳға нуқс рожиъ эди,
Йўқ, демак худ хилофи воқиъ эди.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1061;

≈ **бўл-** — қайтмоқ, ёнмоқ:

Ҳеч иш бўлмай арода воқиъ,
Бўлди яна манзилиға рожиъ.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 772.

**РОЖИҲ** — ортиқ, устун; мақбул, мувофиқ:

Воъизе улким айтуру қилмас,
Эрур ул воъизниг мунга рожиҳ. *Арбаин*, XV-59;

≈ **эт-** — афзал билмоқ, танламоқ:

Рожиҳ этар ишқ ўтидин чошни,
Эл шоҳиға ошиқи қаллошни. *Ҳайратул-аброр*, 113-1.

**РОЗ** — 1. сир, асрор:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Назмининг раъноларида юз ноз ва насрининг зеболарида минг роз. *Муншаот*, XIII-142;

Анн қантариб кўп ниҳон роз ила,
Анга лойиқ онини эъзоз ила. *Садди Искандарий*, 300*а*9;

2. махфий, яширин, кўринмайдиган:

Адам тариқиға туштум, тилаб анинг огзин,
Суруб киши манга ул роздин нишон бермас.
*Хазойинул-маоний*, II*а*245;

Кўнгул эрур булбули бўстони роз,
Қудс ҳаримида булуб роз жилвасоз. *Ҳайратул-аброр*, 42-14;

≈ аҳли — сирдошлар, сир сақловчилар:

Аҳли роз эл оллида одам деса бўлмас мени,
Менки ўз розимға маҳрам жинси одам айладим.
*Хазойинул-маоний*, IIа-227.

**РОЗАЛИҚ** — тош йўнувчи:

Мавлоно Солиҳий... аввал розалиқ санъатига мансуб эрди. *Мажолисун-нафоис*, 187.

**РОЗДОР** — сирдош, хабардор, ишончли:

Ҳарообот аро кирганим, эй фақиҳ,
Денин, бўл дами роздорим менинг. *Хазойинул-маоний*, Iб-692.

**РОЗИ** — бош эккан, қабул қилган, итоат этган:

Ва ҳамул дебтурки, халқнинг мухолафатидин йироқ бўл ва ҳар кимки, анинг бандалиғига розидур, сен ҳам анинг қардошлиғиға рози бўл. *Насоимул-муҳаббат*, XV-86;

≈ бўл- — кўнмоқ, қаноатланмоқ:

Навоий дерки, кўнглунгни кетургил ишқ кўйидин,
Бағоят яхшидур, гар бўлса рози ул емон кунглум.
*Хазойинул-маоний*, Iб-431.

**РОЗИЛИҒ** — розилик:

Мени розилиғингдин қилма навмид,
Манга дузах утини солма жовид. *Фарҳод ва Ширин*, 192.

**РОЗИҚ** — ризқ берувчи, ризқлантирувчи:

Рузи ортуқ бўлмағин ҳар кимки билгай чархдин,
Зол янглиғдурки розиқ чархини қилғай хитоб.
*Хазойинул-маоний*, IVб-46.

**РОЗЖЎ** — сир изловчи:

Қайфият сўрдики не ҳол эрди бу,
Шаих айтди: К-эй рафиқи розжў. *Лисонут-тайр*, 145-5.

**РОЗПАРДОЗ** — махфий, сирли:

Ҳар турфа хат анда розпардоз эрди,
Нуқ айб агар десам хати роз эрди *Муншаот*, XIII-142.

**РОИЗ** — тарбияловчи; ўргатувчи, риезатга солувчи; машқ қилдирувчи:

Кунгулким, асру тавсан эрди зуҳд ойинида, кунгул
Ки ишқинг роизидин не забунлардек ювошибдур.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-148.

**РОИҲА//РОЙИҲА** — ҳид, ис, бўй:

Даҳр боғидин эсар роиҳаи ишқ, магар
Айлади оҳим ўти табъ замон ичра нуфуз.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-135;

Ҳар қаёндин ройиҳае димогингизга етса талабда тақсир қилманг. *Насойимул-муҳаббат*, XV-129.

**РОИҲАЛИҚ//РОЙИҲАЛИҚ** — ҳидли, муаттар:

Сўз боғи ажаб гулистонедурким, анда жонбахш атрлиқ ашжори мавзун ва руҳпарвар ройиҳалиқ раёҳин гуногун бисёрдур. *Назмул-жавоҳир*, 11.

**РОЙ** — 1. фикр, ўй, раъй:

Ул гул айлар рўзгоринг тийра, ўртар бу шарар,

www.ziyouz.com kutubxonasi

Бас мутиъи ҳукму ройниг чарҳу ахтар бўлди, тут.
*Хазойинул-маоний,* Пб-75;

Ҳукамо кўп қилиб яна тадбир,
Кўп уруб ройу айлабон тағйир. *Сабъаи сайёр,* 76-16;

2. ирода:
Меҳрижнсникнм Парвизнинг хонсолари эрди ва багоят рой ва тадбирга мансуб эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-232;

3. қарам, нигоҳ:
Фалак шамъи ройи мунири анинг,
Малойик чароғи замири анинг. *Вақфия,* 4;

4. хоҳиш, ихтиёр:
Яна улки гар бўлса туз барча рой,
Хирад бўлди бас кимсага раҳнамой.
*Садди Искандарий,* 292а2;

5. йўл:
Саҳар вақти бир рой топти савоб,
Олиб ғайб дўшизасидин ниқоб. *Садди Искандарий,* 287б17;

6. ақл, фаҳм:
Валекин Хито хони хоқони Чин,
Ки тадбиру ройиға юз офарин.
*Садди Искандарий,* 288а18;

≈ йи алил — хатодан холи бўлмаган тушуниш:
Басе ройким ақл анга юз далил,
Топар лек ўлур барча ройи алил. *Садди Искандарий,* 309б7;

≈ йи гардун — қисмат, тақдир:
Ройи гардунға даст топқусидур,
Кўкни олида паст топқусидур. *Сабъаи сайёр,* 117-19;

≈ и дилпазир — кўнгулга маъқул бўладиган сўз:
Искандарга Арастунинг ройи дилпазир тушуб, ул жамоатни Арасту кўрган рой била насб қилдиким, мулуки тавойиф аларни дебтурлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-204

≈ йи оламорои — оламни безатувчи фикр:
Ул жумладин қуёшеки, ройи олоаморойи била бу замон м боҳий ва аҳли замонға шарафи номутаноҳий муяссардур.
*Мажолисун-нафоис,* 83,

Не ки шаҳ ройи оламоройи,
Муттафиқ анга барчамиз ройи. *Сабъаи сайёр,* 77-6;

≈ йи рафиъ — баланд, улуғвор раъй, фикр:
Келиб бўлгасиз қилғаниға шафиъ,
Не қилғай бажуз афв ройи рафиъ.
*Садди Искандарий,* 281б20;

≈ йи сойиб — тўғри ҳаққоний фикр, ўйлашлик:
Киши билмаса ройи сойиб фанин,
Қачон дўст қилғай эди душманин.
*Садди Искандарий,* 291а13;

≈ и хирад — ақл, идрок иложи:
Димоғ ичра хабт ўлди беҳадду адд,
Футур ўлди ойини ройи хирад. *Садди Искандарий,* 280а15.

**РОЙИЖ//РОЙИЖА** — истеъмолдаги, қўлланилаётган; ривожланиш:
Ўз сулукига натойиж истади,
Қилмоқ ўз нақдини ройиж истади. *Лисонут-тайр,* 159-3;

≈ и толеъ — бахт битиги, йўлланиши:
Яна нужум илмин онча билур эрдиким, ҳар мавлид учун ройижан толеъ битийолур эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-94

**РОЙЗАН** — фикр айтувчи, билдирувчи:
Тузуб ҳикмат аҳли била анжуман,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Бўлур эрди бу амрда ройзан. *Садди Искандарий*, 271а12;

≈ **бўл-** — фикрлашмоқ, фикр алмаштирмоқ:

Гаҳи ҳикмат аҳли била ройзан,
Бўлуб илму ҳикматда устоди фан.
*Садди Искандарий*, 296а8.

**РОКИБ** — отлиқ, сувори:

Рокиб анга қатлдин уруб дам,
Пархош куни нечук ки Рустам. *Лайли ва Мажнун*, 76а1;
Анга рокиб ҳамиша ул париваш,
Бўлуб ул девпайкар, ҳам парикаш. *Фарҳод ва Ширин*, 111;

≈ **и самовотпаймо** — осмонга минувчи, самога чиқувчи:

Ул рокиби самовотпаймо меърожи кечасининг таърификим... *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 893;

≈ **ўл-** — бирор уловга минмоқ; отланмоқ:

Рокиб ўлғач қилди шабрангини ҳар ён жилвагар,
Соя гарчи кўз зуҳур этмас, қуёш бўлғач бийик.
*Хазойинул-маоний*, IIб-335.

**РОКИЪ** — рукуъ қилувчи, бошини эгувчи, икки букилувчи:

Эй Навоий, истасанг баргу наво бу боғ аро,
Гулдек ўл рокиъ, кеча булбул киби бедор субҳ.
*Хазойинул-маоний*, Iб-122;

≈ **ўл-** — эгилмоқ, букилмоқ:

Қоши кўнглум ўғрисидур рокиъ ўлмоғлиғ не суд,
Ўғри бош солғач қуйин бордур далили эътироф.
*Хазойинул-маоний*, Iб-329.

**РОМ** — фармонбардор, мутеъ:

Чиқиб маснад юзида тутти ором,
Ҳамул тавсанни айлаб сўз аро ром. *Фарҳод ва Ширин*, 123;

≈ **бўл-, ўл-** — мойил бўлмоқ, бўйсунмоқ:

Топтилару ром бўлмади ҳеч,
Жўя мақом бўлмади ҳеч. *Лайли ва Мажнун*, 90а5;
Ҳар ким сўзи фаҳш — ақл анга ром ўлмас,
Бу навъ наку киши саранжом ўлмас. *Назмул-жавоҳир*, XV-50;
Донаи ашкимгаким ром ўлди ҳижрон қушлари,
Эй кўнгул, бир кун фиғонингдин ани уркутмадинг.
*Хазойинул-маоний*, IVб-358;

≈ **айла-//қил.** — жалб қилмоқ, ўзига тортмоқ, итоаткор бўлмоқ:

Аммо тавсани атфол табъини жафо била ром қилғувчи, ноҳамвор сиғор тавриға сиёсат била андом бергувчи.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-22;
Донаи холинг била кўнглум қушин ром айладинг,
Гарди Яздий меъжарингдин қасдиға дом айладинг.
*Хазойинул-маоний*, IIа-202.

**РОМИШ** — фароғат, раҳмат қилиш:

Ки ул ун била айлагил ромиши,
Ки еттай манга бир дам оромиши.
*Садди Искандарий*, 325б12.

**РОМИҲ** — юлдуз номи:

Ўтағаларидин насри тойирға рам, найзаларидин симоки ромиҳ юзи дарҳам. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-15.

**РОСИХ** — билағон, яхши билувчи, маҳкам турадиган:

Комиле бўлғай шаръ қонуниға росих ва барча мубтадиълар бидъатиға носих. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-17;

≈ **бўл-** — барқарор бўлмоқ:

Мир Ҳайдар Мажзуб... хаёли жунун вақтида хотамус — салтанатлиққа росих бўлуб эрди. *Мажолисун-нафоис*, 40;


www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **тут-** — мустаҳкам қилмоқ, барқарор тутмоқ:
Чун Хожа равон бўлдилар мен аларнинг жиловида борур эрдим ва ўз хотиримни асли таважжуҳға росиҳ тутуб, ниёзи тамом била қадам урар эрдим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-172.

**РОСТ** — 1. **чин, ҳақиқат:**
Навоий, шамъдек йиғлаб, куюб ҳолимни шарҳ айлай,
Ул ой базмида бир тун рост ошиқларға бор ўлғач.
*Хазойинул-маоний,* I-115;
Невчунким назм илмининг рутбаси бағоят бийик рутбадур, андоқки ҳақ субҳонаҳу ва таоло каломи мажидида кўп ерда назм воқеъ бўлубтурки, аруз таволиди била ростдур.
*Мезонул-авзон,* XIV-137;
2. тўғри, эгри эмас:
Ибни Қассоб дебтурларки, мен бехост анинг оллида ўлтуруб дедимки, рост айтурсен, эй устод.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-85;
3. **маъқул, муносиб:**
Жиҳат будур улким тилар важҳи рост,
Ки йўқ эрмиш ул ишда тенгрига хост.
*Садди Искандарий,* 266а16;
4. тоза, покиза:
Хизрдин иблис эрур аъмо киби,
Рост зумуррад била афъо киби. *Ҳайратул-аброр,* 140-6;
5. ўхшаш, мос; худди:
Чун сўз айтурсен, лабинг титрар ғазаб қилған чоғи,
Рост андоқким, сабо таҳрикидин гул яфроғи.
*Хазойинул-маоний,* IIа-332;
≈ **кел-** — мос келмоқ, тўғри келмоқ:
Ададсиз дарду ранжим саъб эканниму қилайин шарҳ,
Сифатқа рост келмас шавқум ошуби балосинму.
*Хазойинул-маоний,* Iа-362;
Алар дебтурларки, қачон бу бандалиғ хожалиғ била рост келур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-132;
≈ **қил-** — созламоқ (музика асбобини):
Сен май ичибу рост қилиб соз ила оҳанг,
Мен қон ютубу тортибон афғон ила нола.
*Хазойинул-маоний,* IIб-529.

**РОСТБАСАР** — тўғри кўнгил:
Туз кўргувчи пок назар, ҳунар кўргувчи ростбасар.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-63.

**РОСТГОМ** — тўғри юрувчи, тўғри қадам ташловчи:
Ҳар бирига бир вазири ростгом,
Ёна бир фарзину лекин кажхиром. *Лисонут-тайр,* XI-184.

**РОСТГОР** — қутулиш; ≈**бўл-** — қутулмоқ:
Анга рости расти келгай бакор,
Қачон рост бўлмай бўлур ростгор.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1281.

**РОСТГУ//РОСТГУЙ** — ҳақиқатгўй:
Ростгў кирса бўлмағай анга жўш,
Суйи бергай ҳавоси чашмаи нўш.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1119;
Қасд ила ёлғон демади ростгўй,
Чин демади саъй ила каззобхўй. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 249.

**РОСТЛИҚ** — ҳалоллик, тўғрилик:
Ростлиқ била савдо аларға зиёнкорлиқ ва ваъдаға вафо аларға бадкирдорлиқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-28;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Ул дарвеш айттиким, эй маҳдумзода, менинг ростлиқим баракатидин халос бўлдунг. *Насойимул-муҳаббат*, XV-73.

**РОСТМОНАНД** — ростга ўхшаш:

Қадинг деб сарвни жон бўлса хурсанд,
Ажаб ёлғондур, аммо ростмонанд. *Хазойинул-маоний*, IIIa-65.

**РОСТРАВ** — тўғри юрувчи, тўғри, ҳалол:

Шаҳ ёнин фарзин кибн кажлар мақом этмиш не тонг,
Ростравлар арсадин гар тутсалар рухдек қироқ.
*Хазойинул-маоний*, Ia-243.

**РОСТРАВЛИҚ** — тўғрилик, ҳалоллик:

Хиромон сувда сойир бўлмоқу учмоқ ҳаво узра,
Ажаб эрмас қачонким, ростравлиқ қилса озода.
*Хазойинул-маоний*, Iб-728.

**РОТИБА** — мартаба:

Зайдға ротибаки бўлди дақиқ,
Нон икки қурс эди сув бир ибриқ.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1018.

**РОФАТ** — қ. раъфат:

Бўлди саркашликдин онинг офати,
Ажзу туфроғлиқ бу бирнинг рофати. *Лисонут-тайр*, 5-14.

**РОЯТ** — байроқ:

Бўрёдан сар-басар кисват анга,
Садоғу қалқон ила роят анга. *Лисонут-тайр*, 54-7;

≈ и гардунсой — осмонга туташган байроқ:

Ё раб, не тарафки азм қилғай ройинг,
Мансур ўлғай рояти гардунсойинг. *Муншаот*, XIII-123.

**РОҚИЙ** — фусунгар, сеҳргар, сеҳр қилувчи:

Яна роқию соҳири ҳунарқ,
Дафъ этардек зиёни деву пари. *Сабъаи сайёр*, 170-17.

**РОҚИМ** — хат ёзувчи, котиб:

...то Уторид фалак девонхонасининг қаламзан ва роқимидур ва сипеҳр байтул-интизомининг рақамкаш ва нозими... *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-130;

Андоқким, то бу мазкур бўлған тил ва лафз биносидур, ҳеч нозимга бу даст бермайдур ва ҳеч роқимға бу муяссар бўлмайдур. *Мезонул-авзон*, XIV-13.

**РОҒ** — ўтлоқ, сабзазор:

Жилвагоҳинг гоҳ боғу гоҳ роғ,
Муфтахир зеболиғингдин роғу боғ. *Лисонут-тайр*, 32-13.

**РОҒИБ** — хоҳловчи, талаб қилувчи; моил, толиб:

Икки дунёдин бори толибларинг,
Ғайри сендин мужтаниб роғибларинг. *Лисонут-тайр*, 197-11;

Атфол азобиға роғиб ва алар таъдибиға муртакиб.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-22;

≈ ўл- — хоҳламоқ, талаб қилмоқ:

Роғиб эрдинг ул муҳиб васлиға, чун шоми уруж
Топтинг, улким хотирингға эрди марғуб, эй ҳабиб.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-46.

**РОҲ I** — май, чоғир:

Бу кўҳан дайрда ич шому сабоҳ,
Роҳати руҳ тилар бўлсанг, роҳ. *Хазойинул-маоний*, IIIб-106;

Эр мажлиси ичра роҳ эрур зеб,
Хотун кишига салоҳ эрур зеб.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 790;

Узунг асрағайсен ичар чоғда роҳ,
Ки кулли иш олингға тушмиш сабоҳ.
*Садди Искандарий*, 244б7.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**РОҲ II** — йўл; маслак:

Ғам эмас, чун хоки роҳидин топармен жон иси,
Гарчи муҳлик ғам юки қаддимни айлабтур нигун.
*Хазойинул-маоний,* IIа-246.

**РОҲАТ** — ҳузур, лаззат, дам олиш:

Иззат топмас ким қаноатсиз ўлур,
Ҳар кимса ҳасуд бўлса, роҳатсиз ўлур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-50;

Қадди ҳавосида лабидин роҳат истарам,
Ичсам керак мудом чоғири муътадил била.
*Хазойинул-маоний,* Iб-550.

**РОҲАТАЙН** — икки роҳат; **ал-яъсу иҳдар-роҳатайн** — умидсизлик икки роҳатнинг бири:

Соқиё, кўп ваъда қилдинг, роҳ ила роҳат етур,
Йўқса қил маъюсим, ал-яъсу иҳдар-роҳатайн.
*Хазойинул-маоний,* IVб-448.

**РОҲБАР** — бошқарувчи, йўл кўрсатувчи, йўлбошчи:

Мусофирни манозиллардин бохабар қилгувчи ул ва мароҳилга роҳбар қилғувчи ул. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-78;

Мундин айтибтур набийи роҳбар,
Ким улусқа ҳақ сари бўлса сафар. *Лисонут-тайр,* 158-10.

**РОҲБАРЛИҚ//РОҲБАРЛИҒ** — раҳнамолик, раҳбарлик:

Этиб бори черикка роҳбарлиқ,
Алар кейинча айлаб пайсипарлиқ. *Фарҳад ва Ширин,* 81;

Ҳудҳуд ул нур хираддин баҳраманд,
Роҳбарлиғ афсаридин сарбаланд. *Лисонут-тайр,* 21-4.

**РОҲЗАН** — ўғри, йўлтўсар:

Тўнини элтиб яна бир роҳзан,
Ўйлаки сўйғайлар ўлуктин кафан. *Ҳайратул-аброр,* 153-14.

**РОҲЗАНЛИҚ** — қароқчилик:

Роҳзанлиқ айламак исён сари,
Бошламоқ йўл водийи нуқсон сари. *Лисонут-тайр,* 111-1.

**РОҲИБ** — христиан динидаги тақводорлар, тарки дунё қилганлар; кашиш, монах:

Кўнгул уйи чу санамлардин ўлди бутхона,
Магарки, ишқ бу бутхона ичра роҳибдур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-172;

≈ **и жовид эт-** — йўлбошчилик қилмоқ:

Кўнглунгни замон баҳрасидин навмид эт,
Нафсингга бу ишни роҳиби жовид эт. *Назмул-жавоҳир,* 51.

**РОҲИЛА** — минадиган туя, улов:

Не анга зоду не анга роҳила,
Не анга маркаб, не анга қофила. *Ҳайратул-аброр,* 68-18.

**РОҲНАВАРД** — йўловчи, кезувчи:

Асмаъий ҳаж сари эрди роҳнавард,
Кўрди бу манзил аро ашжори вард. *Лисонут-тайр,* 155-14.

**РОҲНАМУН** — йўл кўрсатувчи:

Бўл роҳнамун манга ул ишга,
Ким бўлса ризо санга ул ишга.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 652.

**РОҲРАВ** — йўловчи, саёҳатчи:

Куфру имон роҳравга кеш эмас,
Асл йўлда банд роҳи беш эмас. *Лисонут-тайр,* 152-5.

**РОҲШУНОС** — йўл танигувчи:

Бўлдунг чу балода роҳшуносим,
Бордур санга мунча илтимосим.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 774.



www.ziyouz.com kutubxonasi

**РУБОИЙ** — тўртлик:

Алар насиҳат юзидин мавъизаомиз руқъа битиб бу рубоийни айтиб эрдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-32;

Ҳар нуктани бир рубоъий била адо қилилди.

*Назмул-жавоҳир,* 32.

**РУБОЪИЁТ** — тўртликлар:

Солди шарҳи рубоъиёт андин,
Рубъи маскун аро ҳаёт андин. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 909.

**РУБЪ** — тўртдан бир, чорак; ≈ **и маскун** — ер юзи, қуруғлик:

Ул жумладин рубъи маскун салотинига сарафрозлиғ, балки ақолими сабъа фуқаросиға навосозлиқ ва бовужуд бу салтанат ахлоқи ҳамида ва хисоли писандидаки...

*Назмул-жавоҳир,* 26;

Етти кўк аро шавкати еткуси,
Юруб рубъи маскунни фатҳ эткуси.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1266.

**РУД I** — музика асбоби:

Эмас эрди бир лаҳза беруду май,
Агар навбаҳору вагар фасли дай.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1425;

≈ **у роҳ** — нағма билан роҳатланиш:

Мутаъаддид анга никоҳ керак,
Қасрлар ичра руду роҳ керак. *Сабъаи сайёр,* 76-20.

**РУД II** — ариқ, сой, дарё, жилға:

Руднинг бу қирғиндағи сувни ичкунча нори қирғиндағи сувни турғуз! *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-231;

Фазосида кўн чашмаю руд бор,
Бари юб кўнгул кўзгусидин ғубор.

*Садди Искандарий,* 271*а*20;

≈ **и Синд** — Синд дарёси:

Шимолида бу бешанинг руди Синд.
Жанубида зоҳир бўлуб шаҳри Ҳинд.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1445;

≈ **у жом** — тўлқинли дарё, дарё қалбининг мавж уриши:

Бурунроқ кишиким чўзуб руду жом
Жаҳондорлиқ тахтин этти мақом.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-186;

≈ **тўк-//оқиз-** — кўз-ёш қилмоқ:

Бу сўз била кўздин оқизиб руд,
Девонаси бирла қилди падруд.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 769;

Тўкуб ашкдин барча юзларға руд,
Дедилар анинг жониға кўп дуруд.

*Садди Искандарий,* 310*а*12.

**РУДБОР** — оқар сув:

Яна юздин ортуқ эрур рудбор,
Ки олур алардин улус эътибор.

*Садди Искандарий,* 310*б*15.

**РУДХОНА** — дарё, ариқ, сой; ўзан:

Ва бу ҳамким, бир юмуртқача куррада олам суратин тортиб ва жамиъ ақолим ва билод ва жибол ва биҳорни машруъ ясаб, кентлар ва рудхоналарғача кўргузуб эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-216.

**РУЖУЪ** — қайтиш, мурожаат:

Ружуъ руқъа ҳомилининг адосиға ва ҳаволо нома ноқилининг дуосиға қилилди, вассалом. *Муншаот,* XIII-109;

... ва фақо жамоли асбоби таайюн ва мусаббат исботида ва



www.ziyouz.com kutubxonasi

анга ружуъда ва ризо анинг аҳкомиға.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-81;

≈ **эт-//қил-** — қайтмоқ:

Мақсади аслиға шуруъ айламак,
Ҳарне анинг ғайри ружуъ айламак.

*Хайратул-аброр,* 67-6;

Гар ишқдин ружуъ Навоий қилур эди,
Эмди ружуъ қилғанидин айлади ружуъ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-295;

Қилди «иржиъи» нағмасин истимоъ,
Ружуъ этти оламға айлаб видоъ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1289.

**РУКН** — устун, таянчиқ, асос; аруз термини:

Инсон хилқати байтининг назмин аносир тўрт рукни била тузди ва бу байт арконин назм аҳлининг солимтабъ ва мустақим зеҳни икки мисраи бирла манзум кўргузди.

*Мезонул-авзон,* XIV-135;

Ажам шуаросининг мутааххирларидин баъзи мақбузи аслам биносин ўн олти рукнга қўюб назм айтибдурлар, бу навъ-ким... *Мезонул-авзон,* XIV-175.

**РУҚУЪ** — букилиш; намозда икки букилиб туриш:

Тортасен исён юкин, хам қил қадинг тоатқаким,
Юк оғир бўлса, рукуъ ул дам бўлур ночор анга.

*Хазойинул-маоний,* IVа-8;

≈ **ўл-** — хам бўлмоқ, эгилмоқ:

Қари ки қаддиға хам ўлди вуқуъ,
Иш қилса ўлғайму экин жуз рукуъ.

*Ҳайратул-аброр,* 169-24.

**РУММОН** — анор:

Қатраси лаъл вале руммоний,
Қайси руммон, дегил ардистоний.

*Хазойинул-маоний,* IVа-411.

**РУММОНИЙ** — анорранг; қип-қизил; тўқ қизил:

Заҳмлиқ кўнглум лабинг шавқида бўлмиш қон аро,
Лаъли руммоний била ёқути аҳмар кўнглидек.

*Хазойинул-маоний,* IIа-182.

**РУМҲ** — найза:

«Ҳо»лар учи қатл ишида тез ўлуб,
Румҳ учидек ҳар бири хунрез ўлуб.

*Ҳайратул-аброр,* 3-21.

**РУСИ** — саҳройи:

Кундуз санга бир гадойи руси,
Хуршеддин эгнида кадуси.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 649.

**РУСТ** — маҳкам, қаттиқ, мустаҳкам:

Боғлабон руст белимга зуннор,
Айладим маст бут оллида сужуд.

*Хазойинул-маоний,* IVб-399;

Халилуллоҳи огоҳ била Намруди мардуд аросида мухолафат эшигин руст кўргай ва мувофақат риштасин дуруст.

*Маҳбубул-қулуб,* 88;

≈ **қил-** — яширинмоқ:

Қўнқардию ўнг илкига қилди руст,
Сўл илки била маркабин тутти чуст.

*Садди Искандарий,* 263а16.

**РУСТАХЕЗ//РУСТХЕЗ** — ғавғо, тўполон, қўзғолон, қиёмат:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Хушхон муғаннийдин дард аҳлининг ўти тездур, агар малоҳати бўлса ҳол аҳлиға рустахездур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-23;

Ғазал аҳлиға аввал айлаб ситез,
Жаҳон ичра солдим ажаб рустхез.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1237;

Сарву ғунчанг жилваси куйдурди элни оҳким,
Даҳр аро тубию кавсар бирла солдинг рустхез.
*Хазойинул-маоний,* Iб-228;

≈ **сол-** — ғавғо, тўполон қилмоқ:
Айлади майдон аро ҳангома тез,
Даврида авбош солиб рустахез. *Лисонут-тайр,* 41-8.

**РУСТОИЙ** — қишлоқда яшовчи, қишлоқи:
Агарчи моҳвашим рустоий ойиндур,
Валек шаҳру вилоятқа солди ғорати ғўр.
*Хазойинул-маоний,* IVб-145.

**РУСТОХЕЗ** — ғавғо, тўполон:
Оғирроқдур фироқим тоғидин бахтимнинг уйқуси,
Ки нолам бўлди рустохезу ул бедорлиғ билмас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-256;

Қачон тош узра метин тез солди,
Фалак тоқиға рустохез солди.
*Фарҳод ва Ширин,* 116, қ. рустахез.

**РУСУЛ** — элчилар, пайғамбарлар:
Санга уммат ўлмоғни истаб русул,
Вале биз сарафроз ўлуб холиё.
*Хазойинул-маоний,* IVб-12;

≈ **пайғоми** — пайғамбарлар хабари, дараги:
Яъқуб алайҳис-саломға еткач, ўқутуб айттиким, бу мактубдин анбиё каломи ва русул пайғоми ҳолати кўнгулга етишадур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-205.

**РУСУМ** — одатлар, қоидалар, удумлар:
Қилмас ишларни қилмоқ андин маълум бўлғай ва қилур ишлар тарки андин қоида ва русум бўлғай.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-19;

Деди, киши муraққаъ ва сажжода била сўфи бўлмағай ва русум ва одот била сўфи бўлмағай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-110;

≈ **бўл-** — одат бўлмоқ, удум бўлмоқ:
Чиқиб ўтру хоқонға айлаб ҳужум,
Анингдекки ул чоғда бўлғай русум.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1481.

**РУСУХ** — маҳкам туриш; барқарор бўлиш, доим бўлиш:
Банди зулфунгни кимки қилса ҳавас,
Анга вожибдур ибтилода русух.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-61;

Ва ул дуо мустажоб бўлуб, бани Исроилни ислом русухиға васийят қилиб, Фиръавн била Мусо алайҳис-саломдин хабар бериб... *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-206.

**РУТАБ** — ҳўл, нам:
Бирин ҳарри рутаб англа беваҳму бийм,
Бирин бориду ёбис айтур ҳаким.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1522;

Лаълинг олса чоклик бемор кўнглумни не тонг,
Эй малоҳат нахли, чунким хастасиз бўлмас рутаб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-65.

**РУТБА** — унвон, мартаба, даража:



www.ziyouz.com kutubxonasi

Олғанлар анинг рутбасидин воясини,
Билдик боридин бийик анинг поясини.

*Назмул-жавоҳир,* XV-28;

Сўз гавҳаредурки, рутбасининг
Шарҳидадур аҳли нутқ ожиз.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106.

**РУТБАЛИК//РУТБАЛИҒ** — мартабалик, даражалик:

Чу қилди сени бас улуқ рутбалик,
Улуқ амрин анинг чу тутсанг кичик.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1644;

Каъба тавофидинким, мурод ул қиблаи иқбол рутбалиғ остондур ва қибла сафаридинким, мақсуд ул каъбаи омол суддалиғ осмондур. *Муншаот,* XIII-108.

**РУТУБАТ** — намлик, ҳўллик:

Ики лабинг ёпишурлар, гар оби ҳайвондин
Рутубат ўлмаса ул иккининг орасинда.

*Хазойинул-маоний,* IIа-316;

Рутубат еткуруб ҳар сори ёғин,
Гар айлаб қатрадин гуллар димогин.

*Фарҳод ва Ширин,* 48.

**РУХ** I — юз, бет, башара; ≈ **и зард** — сариғ юз:

Ағёр ила жуфт берма фардим бор,
Ким фурқати заъфида рухи зардим бор.

*Хазойинул-маоний,* Iб-750.

**РУХ** II — шахмат доналаридан бирининг номи:

Хўбларни рух била қил моткым,
Шоҳ кўрмайдур сенингдек бу бисот.

*Хазойинул-маоний,* IVб-287;

Қуёшқа тарҳ учун ташлаб руху от,
Вале юз қатла ҳар соат қилиб мот.

*Фарҳод ва Ширин,* 89.

**РУХАС** — рухсатлар:

Тақвии ишқ аро чу азимат тилар кўнгул,
Аввал керакки, бир тараф этсанг бори рухас.

*Хазойинул-маоний,* IIа-154.

**РУХОМ** — мармар тош:

Борча яшму самоғ изора,
Лек фарши рухом якпора. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1020.

**РУХСАТ** — ижозат, рухсат:

«Тасофиру тасиҳҳу» амр ва муджаси била ҳазрати Имом равзасиға дегинча рухсат била келилди.

*Муншаот,* XIII-109-110;

≈ **бер-** — ижозат бермоқ:

Истижозадин сўнгра фотиҳа ўқуб, рухсат бердилар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-29;

Жисм таркиби паришон бўлғай ул янглиғки ақл,
Сўнгра жамъ ўлмоққа рухсат бермагай имкон аро.

*Хазойинул-маоний,* IIб-11.

**РУХСОР//РУХСОРА** — чеҳра, юз, бет:

Ики рухсоринг эрур гул чаман аро,
Арақинг юз уза шабнам суман аро.

*Мезонул-авзон,* XIV-171;

Олам ошуби келиб рухсораси,
Муҳлик ул рухсорининг наззораси. *Лисонут-тайр,* 64-14.

Ёреки эрур ҳамида атвори анинг,
Кўрмакка ғанимат ўлди рухсори анинг.

*Назмул-жавоҳир,* XV-22;



www.ziyouz.com kutubxonasi

≈ **и зебо** — чиройли юз, гўзал чеҳра:
Келгил, эй рухсори зебо —
Ким бўлурмен ношикебо. *Мезонул-авзон,* XIV-164.

**РУХСОРЛИҒ** — чеҳралик, юзлик:
Одамивашлиқ парирухсорлардин хўб эрур,
Чун бу ишни ул пари рухсорлиғ билмас, нетай.
*Хазойинул-маоний,* IIб-648.

**РУШД** — басират; аҳли мукаммал, тўғри йўл топиш; етуклик:
Ва иҳтимом била тарбият қилур эрди, то ўн ёшиға етканда, ҳусну жамол ва рушду камолда нодир бўлиб эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-209;
Мавлоно Биноий... аввал таҳсилға машғул бўлди, анда кўп рушди бор эрди. *Мажолисун-нафоис,* 88.

**РУУНАТ** — тентаклик, енгилтаклик:
Шуҳрат тўни киймагинг руунатдиндур,
Кий хирқаи фақру хотирингни тиндур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-44;
Агар сен ани (таомни) есанг, барча нур бўлғай вагар ул сени еса, барча дард бўлғай ва тўнни андоқ кийки, руунат ва фахр ва ҳийлани анинг ниҳодингда куйдургай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-120.

**РУЪЯТ** — кўриш; қараш; янги ойни кўриш:
Кўруб кўрмай қошин ушшоқ аро кўп баҳс воқеъдур,
Хирад аҳли аро андоқки руъят ихтилофинда.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-549.

**РУҚУМ** — ёзувлар:
Бири мантиқ русумида рақамкаш,
Бири ҳайъат руқумиға қаламкаш. *Фарҳод ва Ширин,* 128.

**РУҚЪА** I — хат, мактуб:
Кимки кўрса ваҳки махфий ишқим ўтин фаҳм этар,
Руқъасин очиб ўқурда ҳолатим тағйиридин
*Хазойинул-маоний,* Iб-504;
Саййид Козимий... андин бир икки руқъаси келди.
*Мажолисун-нафоис,* 52;

≈ **ҳомили** — хат, мактуб элтган, келтирган киши:
Иноят қилиб, мундоғи ҳолатни руқъа ҳомилидин сўрулса, арза қилғусидур. Давлат мухаллад ва саодат муаббад бўлсун.
*Муншаот,* XIII-117;

≈ **и ниёз** — ҳожат сўрайдиган хат, илтимоснома:
... шавқ ва муҳаббат мевасининг комили, яъни руқъаи ниёз ва ихлос ҳомилики, муддате бу фақирлар баданиға Масиҳосо мақолоти била жон киюрди. *Муншаот,* XIII-153.

**РУҚЪА** II — ямоқ:
Чу шайх хирқасиға руқъа тикти, жисми туташти,
Самум ҳулласидек кўнглагим юруниму эркин?
*Хазойинул-маоний,* IVб-480.

**РУҲ** — 1. арвоҳ, хотира:
Ки, Навоийға ул дуо етгай,
Булбули руҳиға наво етгай. *Арбаин,* XV-62;
Ул чу фарзанд эрур манга ҳосил,
Руҳум андин эмасдурур ғофил. *Сабъаи сайёр,* 203-18;

2. табиат, мижоз; аҳвол:
Руҳумғаки майдин эрди ҳар лаҳза футуҳ,
Носиҳ тили неши қилди ани мажруҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-747;

3. жон, нафас:
Бу аносирни руҳи пок деса ери бор ва руҳиға «Руҳи фидок»



www.ziyouz.com kutubxonasi

демак сазовор. *Маҳбубул-қулуб,* 3;
Уюқлағач, руҳларин қобизи арвоҳ ҳақ таоло амри била қабз қилмиш. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-237;

≈ **кўзгуси** — дил ойнаси:
Йўл эмгаги шиддатидин бадани кўп товшолур ва вужуди роҳравлар аёғиға тўшалур ва аъзоси ул аёғ остида ушалур, аммо кўнгли бузуғлари ясалур ва руҳи кўзгуси сафо олур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-78;

≈ **и қудсий** — илоҳий руҳ:
Анга ким қилур руҳи қудсий мадад,
Солур кўнглига нур шамъи хирад.
*Садди Искандарий,* 280а8;

≈ **и ға қут бўл-** — руҳлантирмоқ, шодлик келтирмоқ:
Ҳуснидин олам аҳли руҳиға қут,
Юзи хуршеди олами барқут. *Сабъаи сайёр,* 164-2;

≈ **топ-** — тирилмоқ:
Исо дамидин ўлганким руҳ топар эрди,
Билгачки топар динииг жон топти бўлуб хурсанд.
*Хазойинул-маоний,* Iб-132.

**РУҲАФЗО//РУҲАФЗОЙ** — руҳлантирувчи, жонлантирувчи, тирилтирувчи:
Гар Навоий ҳажридин ўлмиш вале юз жон топар,
Лаъли руҳафзосидин бир бўлса инъом айлагач.
*Хазойинул-маоний,* IVб-101;
Хўб руҳафзо зишт умрфарсо, хушхулқ нозанин ҳури биҳиштойин. Ёмон мизожлиқ зишт деви дўзахсиришт.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-81;
Ва Нуъмон бинни Мунзарки, араб подшоҳи эрди, анга топшурдиким, Ҳияра шаҳридаким, Куфага яқиндур ва ҳавоси дилкушой ва фазоси руҳафзой ердур, анга парвариш бериб, тарбият қилғай. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-218.

**РУҲБАХШ** — руҳ берувчи, жон киргизувчи:
Жонни ул навъки тан орзу эткай беҳад,
Руҳбахш эрнинга жонимнинг эрур ҳасрати кўп.
*Хазойинул-маоний,* IIб-73;
Қўргузубон барқ булутдин дурахш,
Қатра Хизр чашмасидек руҳбахш.
*Ҳайратул-аброр,* 46-18.

**РУҲГУСТАР** — руҳ берувчи:
Маоний сарви гуллари била руҳпарвар ва мақосиди шамшод сунбуллари била руҳгустар. *Назмул-жавоҳир,* 22.

**РУҲОНА** — руҳлик, руҳ билан; **сабук руҳона** — енгил руҳ билан; хурсандчилик билан:
То ани ичгач Навоийға очилғай гулситан,
Гар сабук руҳона кирса ўтға андоқким Халил.
*Хазойинул-маоний,* Iб-407.

**РУҲОНИЙ** — руҳга мансуб; диндор, диний арбоб:
Хайли руҳоний ҳамоноким бинафш айлар либос,
Ким ҳаририн айлар ул ҳури пари пайкар бинафш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-271;
Дебтурларки, Мавлоно хизматлариға беш ёшидин бери ғайби сувар ва руҳоний ашкол эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-147.

**РУҲОНИЯТ** — руҳонийлик, руҳга мансублик:
Ул ҳазратнинг руҳониятидин аларға файзи бағоят ва имдоди бениҳоят етсун. *Мажолисун-нафоис,* 135;
Чун риёзат рафъ этиб руҳоният,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Салб бўлғач кимсадин нафсоният. *Лисонут-тайр,* 188-10.

**РУҲОСО** — руҳни кўтарувчи; кўнгил очувчи:

Рўзи этти елга руҳосо шамим,
Ким шажарға топти жон азми рамим. *Лисонут-тайр,* 4-1.

**РУҲПАРВАР** — руҳни парвариш қилувчи; руҳлантирувчи:

Бодаи лаълинг мизожи руҳпарвардур басе,
Гўйиё мамзуж этибсен оби ҳайвондин анга.
*Хазойинул-маоний,* Iа-79;

Эсар субҳдам руҳпарвар насим,
Топар жон йиғочқа изоми рамим.
*Садди Искандарий,* 297б3.

**РУҲПАРВАРЛИҚ** — руҳлантирувчилик, хурсанд қиладиганлик, ёқимлилик:

Ул ернинг ҳавоси руҳпарварлиқда жаннат ҳавосидин нишона айтур ва ели ҳаётбахшлиқда фирдавс насимидин намуна кўргузур. *Вақфия,* XIII-170.

**РУҲУЛ-АМИН** — фаришта Жабраил лақаби:

Малойик аро келди руҳул-амин,
Русул хайлида саййидул-мурсалин. *Вақфия,* 4;
Руҳул-амин ул сари чун боқибон
Оғзидин анинг шулокай оқибон.
*Ҳайратул-аброр,* 115-26.

**РУҲУЛЛОҲ** — оллоҳнинг руҳи; Исо пайғамбарнинг лақаби:

Булки лаълинг нуқтаси ҳар дам ўлукни тиргузур,
Қирди Руҳуллоҳ магар ул чашмаи ҳайвон аро?
*Хазойинул-маоний,* IVа-11.

**РУҲУЛ-ҚУДС** — оллоҳнинг руҳи:

Субҳ андин хилватимға нафҳаи руҳул-қудс,
Шом мундин кунжи фақрим равзаи дорус-салом.
*Хазойинул-маоний,* IVа 235.

**РЎ//РЎЙ** — юз, бет, башара, чеҳра:

Даҳр боғининг хазони яфроғидур қон ёшим,
Обкаш янглиғки хатлар чекти рўйи зардима.
*Хазойинул-маоний,* IVб-560;

≈ **и риё** — риёкорлик:

Тузаттинг чу ул золға қўрё,
Йўқ эрди бу феълингда рўю риё.
*Садди Искандарий,* 253б20;

≈ **қил-** — майл қилмоқ:

Ҳамул дамки оттурди қўрғонға гўй,
Ки дарбанд қилди йиқилмоққа рўй.
*Садди Искандарий,* 273б1.

**РЎБ** — қўшма сўз таркибида *кетказувчи, йўқ қилувчи; ювиб, супуриб ташловчи* маъносида келади:

Тош узра қилиб танини саркўб,
Мужгонини айлабон заминрўб.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 840.

**РЎБАРАҲ//РЎБАРОҲ** — йўлга чиқиш, сафарга отланиш; ≈ **бўл-** — сафарга чиқмоқ:

Бўлғил, Навоий, рўбараҳ, қилғил фано кўйин паноҳ,
Тарк айла зуҳду хонақаҳ, қил дайр пири хизматин.
*Хазойинул-маоний,* 1б-523;

Жазойирни то фатҳ қилғунча шоҳ,
Ҳисобин ҳаким айлабон рўбароҳ.
*Садди Искандарий,* 312а10.

**РЎБАРЎ//РЎБАРЎЙ** — 1. юзма-юз, рўпара, муқобил:

Жамолинг кўзгуси чун элга рўбарў бўлур ҳар дам,



www.ziyouz.com kutubxonasi

Не тонг, гар кўзгу аксидек замоне йўқтур оромим.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-223;

Тутар эрди ул кўзгуни рўбарў,
Қилиб ҳукм ойинаи ростгў.
*Садди Искандарий,* 296*а*10;

Қилди хоқони Чин диёрима азм,
Истадим рўбарўй қилмоқ разм.
*Сабъаи сайёр,* 202-10;

2. қарши, қарама-қарши.
Шўхларнинг қошларига, эй кўнгул, майл этмаким,
Офият кўйига ҳожиблардур икки рўбарў.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-509;

Хожа Ҳасан Хизршоҳ... қабри Астрободда масжид жомеъ рўбарўсидадур. *Мажолисун-нафоис,* 53;

Қўюбон рўбарў дўш-бардўш,
Бўлуб ўз бедили бирла ҳамоғўш.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 615.

**РЎБОҲ** — тулки:
Шерлар олидин чу олди қулоҳ,
Шервашларни айлади рўбоҳ.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 934.

**РЎГАРДОН** — юз ўгирган, бет қайтарган, қайтган; ≈ **бўл-** — бет қайтармоқ, тескарилашмоқ:
Парвез ул дегандек қилиб Баҳром аёлотидин рўгардон бўлуб, қайсарға паноҳ элтти.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-228.

**РЎДА** — ичак:
Тешиб беҳад тани осудасини,
Кабоб этгай киби қўй рўдасини. *Мажолисун-нафоис,* 72.

**РЎЗ** — кун, кундуз:
Қароликдин юзи шоми малолат,
Узунлуқдин бўйи рўзи қиёмат. *Фарҳод ва Ширин,* 76;
**каро рўз** — кулфатли, кора кун:
Олиб бу қаро эсинг қароринг,
Айлаб қаро рўз-рўзгоринг. *Лайли ва Мажнун,* 90*б*1.

**РЎЗА** — рўза, рамазон ойида рўза тутиш:
Етишти байраму рафъ этти рўза қайғусин,
Ҳилол мусқили ёрутти бода кўзгусин.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-460.

**РЎЗАДОР** — рўза тутган киши:
Ақл ила шурб айламагай рўзадор,
Лек иккинчига будур эътибор.
*Ҳайратул-аброр,* 67-24.

**РЎЗАФЗУН** — кундан-кун ортиб борувчи:
Камлигидин ой заволидин қуёш ўлғай хижил,
Қилсалар ногаҳ назар ул ҳусни рўзафзун сари.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-343;

Ул ҳазратнинг рўзафзун давлати ва Ҳумоюн зотиға мутаважжиҳ бўлди. *Муншаот,* XIII-98;

≈ **бўл-** — кундан-кун ортиқ бўлмоқ:
Давлат, рўзафзун ва иқбол ҳамидун бўлсун.
*Муншаот,* XIII-113.

**РЎЗГОР** — 1. турмуш, ҳаёт, шароит, тирикчилик; тақдир, қисмат; толе, бахт:
Партави андин бу тийра рўзгорнинг залолатангиз авкотиға тушсун. *Муншаот,* XIII-107;
Мавлоно Машриқий... рўзғор шикоятида бир ободон шеъри



www.ziyouz.com kutubxonasi

бор. *Мажолисун-нафоис,* 59;
...агар башарият тағофулидин шариф рўзгори ҳавосида зулм булутлари адл қуёши юзин ёпардек бўлса бу қул зурваи арзға еткургай. *Вақфия,* XIII-167;

Айламиш зулфунг хаёли рўзгоримни қаро,
Оҳ дудидин қарормайдур мақому масканим.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-207;

2. давр, замон:

Бўлмаса ному-нишоним, айб қилмангким, фироқ
Рўзгор авроқида ному-нишоним ўртади.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-33;

≈ **аҳли** — давр, замон кишилари:
Андин сўнгра Шайх Садриддин Али Яманий суҳбатиғаки, Шайх Авҳадуддин Кирмоний асҳобидиндур, етишибтурлар ва рўзгор аҳли аларнинг қабул ва инкориға икки фариқдурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-166.

**РЎЗИ** — ризқ, насиба:

Тенгри хонин очуқ ақида қилиб,
Халқдин рўзи истаган гумроҳ.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-693;

Манга тангридин бўлди бу ком,
Ки ҳар ишгаким айладим эҳтимом.
*Садди Искандарий,* 243*а*1;

≈ **бўл-//ўл-** — насиба муяссар бўлмоқ:

Бировгаки рўзи бўлиб шоҳлик,
Замириға солса ҳақ огоҳлик.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-235;

Манга май ўлмади рўзи тараб аёғинда,
Тарабдурур ича олсам анинг ялоғинда.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-557;

≈ **айла-//қил-** — насиб қилмоқ:

Эй хирадманд олимеки, санга
Илмни рўзи айлади сониъ. *Арбаин,* XV-60;
Биз иковга тож рўзи қилди ҳақ,
Лек ҳар бирга бир иш қилди насақ. *Лисонут-тайр,* 61-7.

**РЎЗНОМА** — кундалик дафтар:
Мирзом давлат била девонда ўлтурғанда ҳар ишким, воқеъ бўлур қаламий қилиб, рўзномада сабт қилилса. *Муншаот,* XIII-131.

**РЎЙ** — қўрғошин ва қалай аралаш металл қоришмаси, биринж, бронза:

Ичинда намудор андоқ тилисм,
Ким ул ҳуфра кунжида бир рўй жисм.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1410.

Қилиб мазж сиймобу қалъию рўй,
Намудор қилдилар ул навъ гўй.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1390.

**РЎЙАНДУД** — риё, сохтакорлик билан бўлган; қоплама:
Даҳр бозорининг нақди рўйандуддур ва айём жашнининг шаҳди заҳролуд. *Муншаот,* III-150.

**РЎЙИНТАН** — темир танали; «Шоҳнома» қаҳрамонларидан Исфандиёрнинг лақаби:

Қани Доро дағи қани Баҳман,
Қани Исфандиёри рўйинтан. *Сабъаи сайёр,* 196-22.

**РЎЙПЎШ//РЎПЎШ** — ёпинчиқ:
Аммо, алар ғайри мақсуди аслий ҳар навъ суратдаким, ўзларин кўргузур эрдилар — барча ўз ҳолларининг пардаси ва рўйпўши эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-12;



www.ziyouz.com kutubxonasi

Пари уй қизлиғида хидматкуш,
Не учунким эрур пари рўпўш. *Сабъаи сайёр,* 40-5.

**РЎҚАШ//РЎЙҚАШ** — 1. қалбаки, ясама, қоплама:

Миседур олтун била рўкаш, таши хушнамо ва ичи нохуш. *Маҳбубул-қулуб,* 59;

Ема бози нужуми тийрадинким,
Эрур қалб ўйлаким рўкаш дароҳим. *Хазойинул-маоний,* IVб-404;

2. уятли, шармандали:

Жазм эдиларки тахти гардунваш,
Ойдур, аммо кунаш била рўкаш. *Сабъаи сайёр,* 100-9.

**РЎПЎШЛУҒ** — юзи ёпиқлиқ; шарм-ҳаёлик:

Исмат баҳористонининг шукуфта боғи ва иффат шабистонининг гавҳари шабчароғи, рўпўшлуғ Қофининг асмои париси. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 928.

**РЎСИЁҲЛИҒ** — гуноҳкорлик:

Ўз ҳолини йигитликда фисқ била табоҳлиғи ва қариликда шармандалиғдин рўсиёҳлиғи. *Хазойинул-маоний,* IVб-742.

www.ziyouz.com kutubxonasi

ТОЛКОВЫЙ СЛОВАРЬ ЯЗЫКА ПРОИЗВЕДЕНИЙ
АЛИШЕРА НАВОИ

II

*На узбекском языке*

Ташкент, «Фан»

*Ўзбекистон ССР ФА А. С. Пушкин номидаги Тил ва адабиёт институти илмий совети, ЎзССР ФА Тарих, тилшунослик ва адабиётшунослик бўлими томонидан нашрга тасдиқланган*

Муҳаррирлар *М. Алиева, Н. Қосимова*
Рассом *В. Тий*
Техмуҳаррир *В. Тарахович*
Корректорлар *М. Содиқова, М. Саидова*

ИБ № 2917

Теришга берилди 29.06.83. Босишга рухсат этилди 7.09.83. Формат 84×108[1]/₃₂. Босмахона қоғози № 1. Адабий гарнитура. Юқори босма. Шартли босма л. 33,81. Ҳисоб-нашриёт л. 40,0. Тираж 2000. Заказ 155. Баҳоси 3 с. 20 т.

ЎзССР «Фан» нашриёти, Тошкент, 700047, Гоголь кўчаси, 70.
ЎзССР «Фан» нашриётининг босмахонаси, Тошкент, М. Горький проспекти, 79.

www.ziyouz.com kutubxonasi

**ЎЗБЕКИСТОН ССР «ФАН» НАШРИЁТИ ҚУЙИДАГИ КИТОБНИ НАШРДАН ЧИҚАРАДИ**

Ғ. Абдураҳмонов, А. Рустамов. **Навоий тилининг грамматик хусусиятлари.**

Китоб улуғ шоиримиз Алишер Навоий тилининг грамматик хусусиятларини баён қилишга бағишланган. Унда шоир тилининг фонетикаси ва грамматикасига оид илмий ва амалий жиҳатдан муҳим бўлган масалалар Навоий асарларининг мўътабар қўлёзма нусхалари асосида ёритилади.

Китоб филолог илмий ходимлар, аспирантлар ва олий ўқув юртларининг филология факультетлари ўқитувчи ва студентларига мўлжалланган.

www.ziyouz.com kutubxonasi